


# NY KOR'ANY MASINA

## AMIN'NY TENY ARABO SY NY DIKANY AMIN'NY TENY MALAGASY

**THE HOLY QUR'ĀN**

**ARABIC TEXT AND MALAGASY TRANSLATION**



# NY KOR'ANY MASINA

## AMIN'NY TENY ARABO
## SY NY DIKANY AMIN'NY
## TENY MALAGASY



# NY KOR'ANY MASINA

AMIN'NY TENY ARABO
SY NY DIKANY AMIN'NY
TENY MALAGASY

Nahely teo ambany fitarihan'ny:
ḤAḌRAT MIRZĀ MASROOR AḤMAD
Ilay Mpadimby faha-dimy tao aorian'ny Mesia
Nampanantenaina sady Filoha faran-tampony
mitarika ny Fikambanana Ahmadiyya Manerana
izao tontolo izao.

2008
Islam International Publications Ltd.

**NY KOR'ANY MASINA**

Amin'ny Teny Arabo Sy Ny Dikany Amin'ny Teny Malagasy

The Holy Qur'ān – Arabic Text and Malagasy Translation

First published in Mauritius in 2008

Published by:

**© Islam International Publications Limited**
Islamabad – Sheephatch Lane
Tilford – Surrey
GU10 2AQ
United Kingdom

Printed in Mauritius by:
Précigraph Ltée
Avenue Saint Vincent de Paul
Les Pailles
Mauritius

You may contact the following for further information:

1. The London Mosque
   16 Gresenhall Road
   London SW18 5QL
   United Kingdom

2. Ahmadiyya Muslim Association
   P.O Box 6
   Rose Hill
   Mauritius

3. Association Musulmane Ahmadiyya de Madagascar
   Lot IPA 239 TER
   Anosymasina – Itaosy
   Antananarivo 102
   Madagascar

**ISBN : 1 85372 786 5**



# FIZAHAN-TAKELAKA



# SASINTENY

Ny Kor'any Masina dia ny tenin'Andriamanitra izay nambara isamboateny tamin'ny Mpaminany Masina Moḥammad (Ho aminy anie ny fiadanana sy ny fitahiana avy amin'i Allāh). Naharitra telo amby roapolo taona izany fanambarana izany. Amin'ireo soratra masina rehetra dia ny Kor'any Masina irery no hany manambara an-karihary fa izy dia teny mivantana avy amin'Andriamanitra. Io no Boky Masin'ireo Miozilmanina, mirakitra taridalana, izay tsy ho an'ny Miozilmanina irery ihany fa ho an'ny olombelona rehetra tsy ankanavaka ary hatramin'ny andro farany. Andriamanitra mihitsy no nanome toky fa Izy no ho Mpitandrina an'io soratra masina io mandrakizay. Izany indrindra no tsy nanasiam-panovana ny soratra masina niaingana avy amin'ny teny arabo. Io soratra masina io dia tsy hafa fa ilay nambara tamin'ny Mpaminany Moḥammad ihany (Ho aminy anie ny fiadanana sy ny fitahiana avy amin'i Allāh), efa mihoatra ny efajato sy arivo taona lasa izay.

Tsy zava-mora ny fandikana (ho amin'ny teny hafa) ny teny avy amin'Andrimanitra. Ny "Fikambanambe Miozilmana Aḥmadiyya Manerana Izao Tontolo Izao" dia nandray andraikitra tamin'ny fandikana ny Kor'any Masina manaja an'io endriny tany ampiandohana io ho amin'ny tenim-pirenena maro mba hiantefan'ny hafatra amin'ny vahoaka maro amin'ny alalan'ny tenimpireneny avy. Ity dikateny amin'ny teny malagasy ity dia notontosain-dRamatoa Ramavonirina Oliva Rahantamalala sy Andriamatoa Razafimamonjy Georges Eugène Fanja ary Andriamatoa Andriandahy Mahmoudou. Ny famakiana fanindroany ny dikateny dia nataon'andriamatoa isany: Razafisalama Rija, Ata-UI-Qayyum Joomun ary Ndremita A. Venance

Fandresena, niarahana tamin'ireo mpandika teny voalaza etsy aloha. I Ḥaḍrat Mirzā Ṭāhir Aḥmad(r.h.a), mpandimby fahefatra ny Mesia Nampanantenaina dia nanangana komity ahitana Ahmadis ambony fahaizana amam-pahalalana maro mba hanao ny fandikana ny Kor'any Masina amin'ny teny anglisy, izany fandikana izany dia natao teo ambany fanarahamasony, nanampy azy tamin'izany moa ilay efa voadika amin'ny teny anglisy izay nataon'i Maulvi Sher 'Alī. Avy amin'izany asa izany indray dia nisy ny tarika nanao ny fandikana ny Kor'any Masina ho amin'ny teny malagasy izay nandray ny toromarika rehetra sy ny fitarihana avy amin'ny Khalīfa fahefatra niainga tamin'ny Additional Wakīlut-Tasnīf, Andriamatoa Munīr-ud-Dīn Shams. Narahina an-tsakany sy an-davany ireo torolalana ireo. Ireo famerenana famakiana nifanesy ny dikateny malagasy natolotry ny mpandinika dia natao tamin'ny alalan'ny fampitahana tamim-pahamalinana sy mivantana avy amin'ny teny arabo izay teny fototra ampiasain'ny Kor'any masina.

Enga anie ka hataon'i Allāh loharanom-pahazavana ho an'izay mahazo ny teny malagasy ity dikateny ity, ary hanokatra ny fon'izy ireo ho amin'ny fahamasinan'ny hafatra avy amin'ny Kor'any Masina anie Izy.

Ny Mpampanonta Boky

# Lisitr'ireo Toko Araka Ny Laharany

# Lisitr'ireo Toko Araka Ny Laharany

# Lisitr’ireo Toko Araka Ny Filaharany Ara-alfabety

# Lisitr'ireo Toko Araka Ny Filaharany Ara-alfabety

## *Fomba famakiana ireo litera arabo*

| | | |
|---|---|---|
| أ | ´ | a’ – i’ – o’ - fohy nefa mafy |
| ب | b | |
| ت | t | |
| ث | th | tononina ho toy ny *th* anglisy ao amin’ny *thing* |
| ج | dj | tononina ho toy ny *j* anglisy ao amin’ny *jump* na *Abidjan* |
| ح | ḥ | feo am-bavatraoka moana, mafimafy kokoa noho ny *h* |
| خ | kh | tononina ho toy ny *ch* alimana ao amin’ny *achtung* |
| د | d | |
| ذ | dh | tononina ho toy ny *th* anglisy ao amin’ny *that* |
| ر | r | toy ny *r* espagnol |
| ز | z | |
| س | s | |
| ش | sh | tononina ho toy ny ch ao amin’ny chapeau |
| ص | ṣ | *s* manatitra |
| ض | ḍ | *d* manatitra |
| ط | ṭ | *t* manatitra |
| ظ | ẓ | *z* manatitra |
| ع | ‘ | - ‘a - ‘i - ‘o - feo ambavatraoka tsy ampiasaina amin’ny teny malagasy |
| غ | gh | toy ny *r* ho an’ireo parisien (frantsa) |
| ف | f | |

| | | |
|---|---|---|
| ق | k̲ | tononina ho toy ny *k* am-paratenda |
| ك | k | |
| ل | l | |
| م | m | |
| ن | n | |
| ه | h | tononina somary am-paratenda toy ny *"h"* ao amin'ny *hope* amin'ny teny anglisy |
| و | oa | tononina ho toy ny *w* anglisy ao amin'ny *when* |
| ي | y | tononina ho toy ny *y* anglisy ao amin'ny *yellow* |
| | a | zana-peo fohy *a* |
| | ā | zana-peo lava *a* |
| | i | zana-peo fohy *i* |
| | ī | zana-peo lava *i* |
| | o | zana-peo fohy *o* |
| | ō | zana-peo lava *o* |




Toko Voalohany - 1

## AL-FĀTIḤAH

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2**. Dera rehetra anie ho an'i Allāh, Tompon'izao Tontolo izao,

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ۝٢

**3**. Ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo,

الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝٣

**4.** Ilay Tompo *tokana* amin'ny Andro Fitsarana.

مٰلِكِ يَوْمِ الدِّيْنِ ۝٤

**5**. Ianao irery ihany no Tompoinay, Ianao irery ihany koa no hitalahoanay vonjy.

اِيَّاكَ نَعْبُدُ وَاِيَّاكَ نَسْتَعِيْنُ ۝٥

**6.** Tariho amin'ny làlana mahitsy izahay,

اِهْدِنَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيْمَ ۝٦

**7**. Ilay làlan'ireo nomenao sitrakao fa tsy ilay làlan'ireo izay niaran'ny hatezerana[1], na ireo izay nania.

صِرَاطَ الَّذِيْنَ اَنْعَمْتَ عَلَيْهِمْ ۙ
غَيْرِ الْمَغْضُوْبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّآلِّيْنَ ۝٧ ع

[1] Ny teny hoe مَغْضُوب (maghd̲ūb) dia tsy midika fotsiny ho fahatezeran'Andriamanitra amin'ireo Jiosy noho ny nataon'izy ireo. Tsy ny fahatezeran'Andriamanitra fotsiny ihany no raketin'io teny io fa ny fahatezeran'ny olombelona ihany koa.




Toko Faharoa - 2

## AL-BAKARAH

*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1**. Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2**. Alif Lām Mīm - *Izaho no i Allāh, Ilay Mahalala ny zava-drehetra*

الٓمّٓ ﴿٢﴾

**3**. Boky *tonga lafatra* itý, tsy misy mampisalasala ao anatiny, taridalana ho an'ireo olo-marina.

ذٰلِكَ الْكِتٰبُ لَا رَيْبَ ۛ فِيْهِ ۛ هُدًى لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٣﴾

**4**. Izay mino ny tsy hita maso, izay manaja ny fanompoam-pivavahana, ary mandany izay natolotray azy ireo;

الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِالْغَيْبِ وَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Ary mino izay nambara anao, sy izay nambara talohan'ny nahatongavanao ary mino tanteraka izay *mbola* hitranga.

وَالَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَ مَآ اُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ ۚ وَبِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ﴿٥﴾

**6**. Izy ireo no manaraka ny làlana notondroin'ny tompon'izy ireo, ary izy ireo no ho finaritra.

اُولٰٓئِكَ عَلٰى هُدًى مِّنْ رَّبِّهِمْ ۙ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Ho an'ireo izay tsy nino – tsy handraharaha izy ireo na hampitandrina azy ireo ianao na tsia – tsy hino izy ireo.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَاَنْذَرْتَهُمْ اَمْ لَمْ تُنْذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٧﴾

**8**. Nanidy ny fo sy ny sofin'izy ireo i Allāh; misy voaly eo amin'ny mason'izy ireo. Famaizana henjana no miandry azy ireo.

خَتَمَ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ وَعَلٰى سَمْعِهِمْ ۚ وَعَلٰٓى اَبْصَارِهِمْ غِشَاوَةٌ ۫ وَّلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٨﴾

R.2

**9**. Ary hoy ny sasany avy amin'ny olona: "Mino an'i Allāh sy ny andro Farany izahay." Olona tsy mpino anefa izy ireo.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّقُوْلُ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَبِالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَمَا هُمْ بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿٩﴾

**10**. Mitady ny hamitaka an'i Allāh sy ireo mpino izy ireo, saingy raha ny

يُخٰدِعُوْنَ اللّٰهَ وَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۚ وَمَا

marina dia mamita-tena izy ireo; tsy tsapan'izy ireo anefa izany.

يُخَٰدِعُونَ إِلَّآ أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ١٠

**11.** Misy aretina ao amin'ny fon'izy ireo ary maika ampitombon'i Allāh ny aretin'izy ireo. Misy famaizana mangirifiry miandry azy ireo satria zatra ny mandainga izy ireo.

فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ فَزَادَهُمُ ٱللَّهُ
مَرَضًا وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌۢ بِمَا كَانُوا۟
يَكْذِبُونَ ١١

**12.** Rehefa ilazana hoe izy ireo: "Aza mitarika korontana etý an-tany ianareo", dia hamaly hoe izy ireo: "Tsy manao afa-tsy ny fitandrovana ny fandriampahalemana izahay."

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا تُفْسِدُوا۟ فِي ٱلْأَرْضِ
قَالُوٓا۟ إِنَّمَا نَحْنُ مُصْلِحُونَ ١٢

**13.** Tandremo! Izy ireo mihitsy no tena mitarika korontana, saingy tsy tsapany izany.

أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلْمُفْسِدُونَ وَلَٰكِن لَّا
يَشْعُرُونَ ١٣

**14.** Ary rehefa ilazana hoe izy ireo: "Minoa *an'i Allāh* tahaka ny hinoan'ny olona *Azy*", dia hamaly hoe izy ireo: "Moa tokony hino tahaka ny ninoan'ireo kentrina izahay?" Tandremo! Izy ireo mihitsy no tena kentrina, saingy tsy fantany izany.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ ءَامِنُوا۟ كَمَآ ءَامَنَ ٱلنَّاسُ
قَالُوٓا۟ أَنُؤْمِنُ كَمَآ ءَامَنَ ٱلسُّفَهَآءُ
أَلَآ إِنَّهُمْ هُمُ ٱلسُّفَهَآءُ وَلَٰكِن لَّا
يَعْلَمُونَ ١٤

**15.** Ary rehefa mihaona amin'ireo mpino izy ireo dia milaza hoe: "Mino an'i Allāh izahay"; saingy rehefa tafaraka mitokana amin'ireo mpitarika azy ireo izy ireo dia hilaza amin'izy ireo hoe: "Tena miara-dia aminareo tokoa izahay; *naneso azy ireo* fotsiny izahay."

وَإِذَا لَقُوا۟ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا
وَإِذَا خَلَوْا۟ إِلَىٰ شَيَٰطِينِهِمْ قَالُوٓا۟ إِنَّا
مَعَكُمْ إِنَّمَا نَحْنُ مُسْتَهْزِءُونَ ١٥

**16.** Hanasazy azy ireo noho ny fanarabiany i Allāh ary hamela azy ireo hiziriziry amin'ny fandikana ny didy sy fahaverezana an-jambany.

ٱللَّهُ يَسْتَهْزِئُ بِهِمْ وَيَمُدُّهُمْ فِي
طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ١٦

**17.** Izy ireo nananda ny fahaverezany tamin'ny lala-marina; saingy tsy nahazo tombony tamin'izany na dia

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَٰلَةَ
بِٱلْهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمْ وَمَا

kely aza, ary tsy notarian-dalana ihany koa izy ireo.

كَانُوا مُهْتَدِينَ ١٧

**18.** Tahaka izay nandrehatra afo izy ireo; tamin'ny fotoana izay nirehetan'ny *afo* manodidina azy no nesorin'i Allāh teo amin'izy ireo ny hazavana ka namela azy ireo tao amin'ny haizi-mikitroka izy! Tsy mahita na inona na inona izy ireo.

مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ الَّذِي اسْتَوْقَدَ نَارًا ۚ
فَلَمَّا أَضَاءَتْ مَا حَوْلَهُ ذَهَبَ اللَّهُ
بِنُورِهِمْ وَتَرَكَهُمْ فِي ظُلُمَاتٍ لَا
يُبْصِرُونَ ١٨

**19.** Marenina izy ireo, moana sy jamba, ary tsy hiverin-dalana *ho amin'ny fahamarinana izy ireo.*[2]

صُمٌّ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ١٩

**20.** Na koa toy ny oran-baratra mirotsaka avy eny amin'ny rahona ny toetr'endrik'izy ireo izay hanjakan'ny haizi-mikitroka sy kotro-baratra ary tselatra no mandrakotra izany. Hanentsina ny sofiny amin'ny rantsan-tanany izy. Satria matahotra ny fahafatesana noho ny fikotroky ny varatra izy ireo. *Tahaka izany no* hanaronan'i Allāh ireo tsy mpino.

أَوْ كَصَيِّبٍ مِنَ السَّمَاءِ فِيهِ ظُلُمَاتٌ
وَرَعْدٌ وَبَرْقٌ ۚ يَجْعَلُونَ أَصَابِعَهُمْ
فِي آذَانِهِمْ مِنَ الصَّوَاعِقِ حَذَرَ
الْمَوْتِ ۚ وَاللَّهُ مُحِيطٌ بِالْكَافِرِينَ ٢٠

**21.** Mety hahajambena azy ireo ny tselabaratra; isak'izay misy tselatra dia manararaotra mandeha izy ireo, fa nony maizina tanteraka dia tsy afa-mihetsika izy ireo. Raha tian'i Allāh dia azony atao tsara ny manala ny fandrenesana sy ny fahitan'izy ireo. Raha ny marina dia manana ny fahefana hanao izay rehetra tiany hatao i Allāh.

يَكَادُ الْبَرْقُ يَخْطَفُ أَبْصَارَهُمْ ۖ
كُلَّمَا أَضَاءَ لَهُمْ مَشَوْا فِيهِ وَإِذَا
أَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوا ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ
لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَأَبْصَارِهِمْ ۚ إِنَّ
اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ٢١

---

[2] Io andininy io dia mety hifandraika amin'ireo sokajina mpiatsaravelatsihy izay nofariparitana ho toy ny marenina, moana ary jamba, noho izy ireo minia tsy mihaino ny fahamarinana, tsy milaza ny marina ary tsy mandinika ny fahamarinana. Efa nanapa-kevitra ny tsy hampiasa ny fahalalahany izy ireo, ka vokatr'izany dia izy ireo ihany no managadra ny tenany.

R.3

**22.** O ry olombelona, tompoy ilay Tomponareo ilay nahary anareo, ianareo sy ireo talohanareo, mba hahatonga anareo ho olo-marina;

يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ اعْبُدُوْا رَبَّكُمُ الَّذِيْ
خَلَقَكُمْ وَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَتَّقُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ilay nanao ny tany ho fandrianareo, ary ny lanitra ho tafo, Ilay nandrotsaka ny rano avy eny amin'ny rahona ka avy amin'izany no nahavokatra ireo voankazo ho sakafonareo. Koa aza manandratra hafa akoatran'i Allāh satria efa mahalala ianareo.

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ فِرَاشًا وَّ السَّمَآءَ
بِنَآءً ۪ وَّ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَخْرَجَ
بِهٖ مِنَ الثَّمَرٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۚ فَلَا
تَجْعَلُوْا لِلّٰهِ اَنْدَادًا وَّ اَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ary raha isalasalanareo ny amin'izay nampitainay tamin'ny Mpanomponay dia mamorona toko *(toko sy andininy)* tahaka izany, ary antsoy ireo andriamani-kafa *izay tompoinareo* ankoatra an'i Allāh *mba hanapian'izy ireo anareo*, raha milaza ny marina ianareo.

وَ اِنْ كُنْتُمْ فِيْ رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلٰى
عَبْدِنَا فَاْتُوْا بِسُوْرَةٍ مِّنْ مِّثْلِهٖ ۪ وَ
ادْعُوْا شُهَدَآءَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ اِنْ
كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Fa raha tsy manao izany ianareo – ary tsy hanao izany mihitsy ianareo – dia mitandrema amin'ny afo izy velomina amin'ny alalan'ny olona sy vato; ary voahomana ho an'ireo tsy mpino.

فَاِنْ لَّمْ تَفْعَلُوْا وَ لَنْ تَفْعَلُوْا فَاتَّقُوا
النَّارَ الَّتِيْ وَقُوْدُهَا النَّاسُ وَ
الْحِجَارَةُ ۚۖ اُعِدَّتْ لِلْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ary ambarao amin'ireo izay mino sy manao asa soa ny vaovao mahafaly fa misy Saha misy renirano maro mikoriana ho azy ireo. Isak'izay mandray ny anjara voakazony ao izy ireo dia hilaza hoe: "Itý ilay efa nomena anay taloha"; dia ho zavatra mitovitovy amin'izany ihany no nomena azy ireo *teo aloha*. Hahazo vady mendrika tanteraka ao izy ireo ary honina ao mandrakizay.

وَ بَشِّرِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
اَنَّ لَهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا
الْاَنْهٰرُ ؕ كُلَّمَا رُزِقُوْا مِنْهَا مِنْ
ثَمَرَةٍ رِّزْقًا ۙ قَالُوْا هٰذَا الَّذِيْ رُزِقْنَا
مِنْ قَبْلُ ۙ وَ اُتُوْا بِهٖ مُتَشَابِهًا ؕ وَ لَهُمْ
فِيْهَاۤ اَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۙۗ وَّ هُمْ فِيْهَا
خٰلِدُوْنَ ﴿٢٦﴾

**27**. Tsy mahamenatra an'i Allāh mihitsy ny hilaza ohatra bitika toy ny zana-dalitra na koa kely noho izany aza. Ireo izay mino dia mahalala fa izany fahamarinan'ny tompon'izy ireo. Fa manontany kosa ireo tsy mpino hoe: "Inona no tian'i Allāh hambara amin'zany ohatra izany?" Maro ireo izay tsarainy ho diso lalana amin'ny alalan'izany ohatra izany ary maro koa ireo izay tarihany lalana amin'ny alalan'izany. Ary tsy mitsara ho diso lalana amin'ny alalan'izany afa-tsy ireo tsy mankatoa Izy,

إِنَّ اللّٰهَ لَا يَسْتَحْيٖٓ اَنْ يَّضْرِبَ مَثَلًا
مَّا بَعُوْضَةً فَمَا فَوْقَهَا ؕ فَاَمَّا الَّذِيْنَ
اٰمَنُوْا فَيَعْلَمُوْنَ اَنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّهِمْ ۚ
وَاَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَيَقُوْلُوْنَ مَاذَآ
اَرَادَ اللّٰهُ بِهٰذَا مَثَلًا ۘ يُضِلُّ بِهٖ كَثِيْرًا ۙ
وَّيَهْدِيْ بِهٖ كَثِيْرًا ؕ وَمَا يُضِلُّ بِهٖٓ
اِلَّا الْفٰسِقِيْنَ ﴿٢٧﴾

**28**. Izay mandrava ny dinan'i Allāh rehefa avy nanangana izany, izay nanasaraka izay nodidian'i Allāh hitambatra, ireo izay nampisy korontana tety an-tany; izy ireo no ho matiantoka.

الَّذِيْنَ يَنْقُضُوْنَ عَهْدَ اللّٰهِ مِنْۢ بَعْدِ
مِيْثَاقِهٖ ۪ وَيَقْطَعُوْنَ مَآ اَمَرَ اللّٰهُ بِهٖٓ
اَنْ يُّوْصَلَ وَيُفْسِدُوْنَ فِي الْاَرْضِ ؕ
اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29**. Koa ahoana moa nohahafahanareo mandà an'i Allāh? Tsy manana aina ianareo fa Izy no nanome aina anareo. Avy eo nampisy ny fahafatesana teo aminareo Izy ary namerina ny aina taminareo, ary dia hamerina anareo ho ao aminy Izy.

كَيْفَ تَكْفُرُوْنَ بِاللّٰهِ وَكُنْتُمْ اَمْوَاتًا
فَاَحْيَاكُمْ ۚ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيْكُمْ
ثُمَّ اِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30**. Izy no nahary izay rehetra etý an-tany mba ho anareo; ary nitodika tamin'ny lanitra Izy. Nandavorary izany izy raha nandrafitra azy ho lanitra fito ary mahalala ny zava-drehetra Izy.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَ لَكُمْ مَّا فِي الْاَرْضِ
جَمِيْعًا ۗ ثُمَّ اسْتَوٰٓى اِلَى السَّمَآءِ
فَسَوّٰىهُنَّ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ ؕ وَهُوَ بِكُلِّ
شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٣٠﴾

R.4

**31**. Ary rehefa niteny hoe amin'ireo anjely ny Tomponao: "Hanendry solontena iray eny an-tany Aho", ary hoy ireo anjely *Taminy*: "Moa Ianao hametraka olona *iray* amin'ny

وَاِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلٰٓئِكَةِ اِنِّيْ جَاعِلٌ
فِي الْاَرْضِ خَلِيْفَةً ؕ قَالُوْٓا اَتَجْعَلُ
فِيْهَا مَنْ يُّفْسِدُ فِيْهَا وَيَسْفِكُ
الدِّمَآءَ ۚ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَ

famoronana korontana sady hampandriaka rà eny? Kanefa izahay dia midera ny voninahitrao sady manandratra ny fahamasinanao." Namaly *azy ireo* hoe Izy: "Mahalala izay tsy fantatrareo aho."

نُقَدِّسُ لَكَ ۚ قَالَ إِنِّيٓ أَعْلَمُ مَا لَا
تَعْلَمُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Ary nampianatra an'i Adama ny anaran'*ny voary* rehetra Izy, ary nampiseho *ireo zavatra mifandraika* amin'izany tamin'ireo anjely sady nilaza tamin'izy ireo hoe: "Raha tena marina ianareo dia lazao Amiko ny anaran'ireto *zavatra ireto*."

وَعَلَّمَ ءَادَمَ ٱلْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ
عَلَى ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ فَقَالَ أَنۢبِـُٔونِى بِأَسْمَآءِ
هَٰٓؤُلَآءِ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Namaly hoe izy ireo: "Anao ny voninahitra! Tsy mahafantatra afa-tsy izay nampahalalana anay izahay. Raha ny marina dia Ianao no Ilay feno fahendrena sady mahalala ny zavadrehetra."

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا
عَلَّمْتَنَآ ۖ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْعَلِيمُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٣٣﴾

**34.** Hoy Izy: "O ry Adama, lazao azy ireo ny anaran'ireo zavatra ireo." Ary rehefa nilaza tami'izy ireo ny anaran'ireo zavatra ireo izy dia hoy Izy *(I Allāh) tamin'ireo anjely*: "Moa tsy efa nilaza taminareo Aho fa Izao dia mahalala izay *rehetra* tsiambaratelon'ny lanitra sy ny tany ary mahalala izay aborakareo sy izay *rehetra* koboninareo Aho."

قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ أَنۢبِئْهُم بِأَسْمَآئِهِمْ ۖ فَلَمَّآ
أَنۢبَأَهُم بِأَسْمَآئِهِمْ قَالَ أَلَمْ أَقُل
لَّكُمْ إِنِّيٓ أَعْلَمُ غَيْبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَ
ٱلْأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا كُنتُمْ
تَكْتُمُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary *moa tsaroanareo* ny fotoana izay nilazanay taminar'ireo anjely hoe: "Mankatoava ianareo ny fahefan'i Adama", ary hankatoa ny rehetra, afa-tsy Iblīs. Nandà izy ary nampiseho avonavona. Isan'ireo tsy mpino izy.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ
فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ وَ
ٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ary hoy Izahay: "O ry Adama, tomoera ianao sy ny vadinao ao antsaha, mihinana faran'izay betsaka ao

وَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ ٱسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ
ٱلْجَنَّةَ وَكُلَا مِنْهَا رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا

araka izay tianao. Fa aza manatona itý hazo itý satria mety ho isan'ireo izay manao ny ratsy ianareo."

وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ الشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ
الظَّالِمِينَ ٣٦

**37**. Fa nofitahan'i Satana izy ireo ka notaominy *hanao tsy inon-tsy inona ny didy mikasika* ny hazo, ka nahatonga azy ireo koa hiova *sata* tsy toy ny teo aloha, ary dia milaza tamin'izy ireo hoe Izahay: "Mandehana, ho zary mpifahavalo ianareo. Hisy fonenana ho anareo eny an-tany ary vatsy mandritra ny fotoana iray *voafetra*."

فَأَزَلَّهُمَا الشَّيْطَانُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا
مِمَّا كَانَا فِيهِ ۖ وَقُلْنَا اهْبِطُوا بَعْضُكُمْ
لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَلَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَ
مَتَاعٌ إِلَىٰ حِينٍ ٣٧

**38**. Ary nianatra tenin-*pivavahana* vitsivitsy tamin'ny Tompony i Adama. Ary nitodika taminy tamin'ny famindram-po Izy satria Izy no Ilay Mpamela heloka mazàna sady Mpamindrafo.

فَتَلَقَّىٰ آدَمُ مِن رَّبِّهِ كَلِمَاتٍ فَتَابَ
عَلَيْهِ ۚ إِنَّهُ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ٣٨

**39**. Hoy Izahay: "Mialà eto avokoa. Ary raha misy taridalana ho anareo avy Amiko, ireo izay manaraka ny fitarihan-dalana avy Amiko dia tsy *horotehan'ny* ahiahy na ny nenina."

قُلْنَا اهْبِطُوا مِنْهَا جَمِيعًا ۖ فَإِمَّا
يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدًى فَمَن تَبِعَ هُدَايَ
فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٣٩

**40**. Fa ho an'ireo tsy mino sy mandray ireo fambara avy Aminay ho lainga, izy ireny no ho mponin'ny Helo. Ary any maharitra izy ireo no honina.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا
أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا
خَالِدُونَ ٤٠ ع ١٠ ٤

R.5

**41**. O ry zanak'i Israely! Tsarovy ireo fahasoavana izay naeliko tao aminareo. Hajao ny fiombonanareo Amiko dia hanaja ny fiombonako aminareo Aho ary Izaho irery ihany no tsy maintsy atahoranareo.

يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ اذْكُرُوا نِعْمَتِيَ
الَّتِي أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَأَوْفُوا بِعَهْدِي
أُوفِ بِعَهْدِكُمْ وَإِيَّايَ فَارْهَبُونِ ٤١

**42**. Ary minoa ireo izay nalefako ho fanatanterahana izay efa eo aminareo. Aoka ianareo tsy ho isan'ireo voalohany tsy hino izany. Aza atakalo

وَآمِنُوا بِمَا أَنزَلْتُ مُصَدِّقًا لِّمَا
مَعَكُمْ وَلَا تَكُونُوا أَوَّلَ كَافِرٍ بِهِ ۖ وَ
لَا تَشْتَرُوا بِآيَاتِي ثَمَنًا قَلِيلًا وَإِيَّايَ

izay zavatra tsy misy vidiny ireo Fambara avy Amiko ary aza mandray mpiaro hafa afa-tsy Izaho irery ihany.

فَاتَّقُوْنِ ﴿٤٢﴾

**43**. Ary aza afangaro amin'ny marina ny lainga, ary aza minia mikobona ny marina nefa mahalala izany ianareo.

وَلَا تَلْبِسُوا الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُوا
الْحَقَّ وَأَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44**. Ary mahareta amin'ny fivavahana sy mandoava Zakāt, ary miankohofa ianareo miaraka amin'ireo izay miankohoka.

وَأَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَ
ارْكَعُوْا مَعَ الرّٰكِعِيْنَ ﴿٤٤﴾

**45**. Moa handidy hafa hanao soa inareo nefa ianareo aza manadino ny tenanareo, na dia mamaky ny Boky aza ianareo? Koa tsy mahalala va ianareo?

أَتَأْمُرُوْنَ النَّاسَ بِالْبِرِّ وَتَنْسَوْنَ
أَنْفُسَكُمْ وَأَنْتُمْ تَتْلُوْنَ الْكِتٰبَ ؕ
أَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46**. Karohy am-paharetana sy ao amin'ny fivavahana ny fanampiana. Raha ny marina dia sarotra izany afa-tsy ho an'ireo manetry ny fanahiny;

وَاسْتَعِيْنُوْا بِالصَّبْرِ وَالصَّلٰوةِ ؕ وَ
إِنَّهَا لَكَبِيْرَةٌ إِلَّا عَلَى الْخٰشِعِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47**. Iza moa no mahafantatra, tsy misy fisalasalana, fa indray andro any dia ho eo anatrehan'ny Tompony izy ireo ary any Aminy no hitodian'izy ireo.

الَّذِيْنَ يَظُنُّوْنَ أَنَّهُمْ مُّلٰقُوْا رَبِّهِمْ وَ
أَنَّهُمْ إِلَيْهِ رٰجِعُوْنَ ﴿٤٧﴾ ع

R.6

**48.** O ry zanak'i Israely! Tsarovy ny fahasoavana izay nomeko anareo, *ary tsarovy* fa nanandratra anareo ho ambony noho ireo vahoaka tamin'izany *fotoana izany* Aho.

يٰبَنِيْٓ إِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِيَ
الَّتِيْٓ أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَ أَنِّيْ
فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٨﴾

**49**. Ary mitandrema ianareo amin'ny andro izay tsy hisan'ny fanahy na dia iray aza hahasolo ny *fanahy* hafa na tsy hisian'ny fangataham-pifonana azo ekena ho azy mihitsy, no tsy hisian'ny takalo mihitsy hekena ho azy, sady tsy hisian'ny famonjena mihitsy hoentina ho azy ireo.

وَاتَّقُوْا يَوْمًا لَّا تَجْزِيْ نَفْسٌ عَنْ
نَّفْسٍ شَيْـًٔا وَّلَا يُقْبَلُ مِنْهَا شَفَاعَةٌ
وَّلَا يُؤْخَذُ مِنْهَا عَدْلٌ وَّلَا هُمْ
يُنْصَرُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ary *tsarovy* fony Izahay nanafaka anareo teo am-pelatanan'ny vahoakan'i Farao izay tena nampahory anareo tamin'ny alalan'ny fandripahana ireo zanaka lahinareo ary tsy nanao izany tamin'ny vadinareo. Izany indrindra no sedra lehibe nalahatry ny Tomponareo ho anareo.

وَإِذْ نَجَّيْنَٰكُم مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ
سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ يُذَبِّحُونَ أَبْنَآءَكُمْ وَ
يَسْتَحْيُونَ نِسَآءَكُمْ ۚ وَفِى ذَٰلِكُم بَلَآءٌ
مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ٥٠

**51.** Ary *tsarovy* fony Izahay nanasaraka ny ranomasina ho anareo namonjena anareo ka nandrendrehana teo imasonareo ny vahoakan'i Farao.

وَإِذْ فَرَقْنَا بِكُمُ ٱلْبَحْرَ فَأَنجَيْنَٰكُمْ وَ
أَغْرَقْنَآ ءَالَ فِرْعَوْنَ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ٥١

**52.** Ary *tsarovy* fony Izahay nampanatena efapolo alina tamin'i Mosesy. Ary tamin'izany, nandrintra ny tsy naha teo azy indrindra no nandraisanareo ny zanak'omby *volamena hivavahana*, ary nandika lalàna ianareo.

وَإِذْ وَٰعَدْنَا مُوسَىٰٓ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً
ثُمَّ ٱتَّخَذْتُمُ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَ
أَنتُمْ ظَٰلِمُونَ ٥٢

**53.** Avy eo, namela ny helokareo Izahay mba hahatonga anareo hahay mankasitraka.

ثُمَّ عَفَوْنَا عَنكُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ
لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٥٣

**54.** Ary *tsarovy* fony izahay nanolotra an'i Mosesy ny Boky sy ny Fahaiza-manavaka mba hitarian-dalana tsara anareo.

وَإِذْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْفُرْقَانَ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ٥٤

**55.** Ary *tsarovy* fony Mosesy nilaza tamin'ny vahoakany hoe: "O ry vahoakako, raha ny marina dia diso hevitra mihitsy ianareo mivavaka amin'ny zanak'omby. Koa mitodiha ianareo amin'ny Mpahary anareo ary foano ireo fanirian-dratsinareo, mendrika ho anareo eo anoloan'ny Mpahary anareo izany." Ary dia nitodika taminareo niaraka tamin'ny indrafo izy. Minoa marimarina fa Izy no Ilay miverina matetika *miaraka*

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ إِنَّكُمْ
ظَلَمْتُمْ أَنفُسَكُم بِٱتِّخَاذِكُمُ ٱلْعِجْلَ
فَتُوبُوٓا۟ إِلَىٰ بَارِئِكُمْ فَٱقْتُلُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ
ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ عِندَ بَارِئِكُمْ فَتَابَ
عَلَيْكُمْ ۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ٥٥

*amin'ny fangorahana*; Mpamindra fo Izy.

وَاِذْ قُلْتُمْ يٰمُوْسٰى لَنْ نُّؤْمِنَ لَكَ
حَتّٰى نَرَى اللّٰهَ جَهْرَةً فَاَخَذَتْكُمُ
الصّٰعِقَةُ وَاَنْتُمْ تَنْظُرُوْنَ ٥٦

**56.** Ary *tsarovy* fony ianareo nilaza hoe: "O ry Mosesy, tsy hino anao izahay raha tsy efa mifanatri-tava amin'i Allāh. Noho izany indrindra no namelezan'ny varatra anareo nandrintra ny nanatrehanareo maso *ireo vokatry ny fitondran-tenanareo.*

ثُمَّ بَعَثْنٰكُمْ مِّنْ بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُوْنَ ٥٧

**57.** Koa nanagana anareo tamin'ny maty tao aorian'ny fahafatesanareo Izahay mba hahatonga anareo ho mahay mankasitraka.

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ الْغَمَامَ وَاَنْزَلْنَا عَلَيْكُمُ
الْمَنَّ وَالسَّلْوٰى ؕ كُلُوْا مِنْ طَيِّبٰتِ مَا
رَزَقْنٰكُمْ ؕ وَمَا ظَلَمُوْنَا وَلٰكِنْ كَانُوْا اَنْفُسَهُمْ
يَظْلِمُوْنَ ٥٨

**58.** Ary nandefa rahona teo aminareo Izahay mba hanalokaloka anareo. Ary nandatsaka mana sy tsipoy ireo aminareo Izahay *ary nilaza hoe*: "Hano ireo zava-tsoa izay nomaninay ho anareo". Ary tsy nanome tsiny Anay izy ireo fa izy ihany no manome tsiny ny tenany.

وَاِذْ قُلْنَا ادْخُلُوْا هٰذِهِ الْقَرْيَةَ
فَكُلُوْا مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَدًا وَّ
ادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا وَّ قُوْلُوْا حِطَّةٌ
نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطٰيٰكُمْ ؕ وَسَنَزِيْدُ الْمُحْسِنِيْنَ ٥٩

**59.** Ary *tsarovy* fony Izahay nilaza hoe: "Midira ao amin'io tanàna io ary mihinàna faran'izay betsaka eny amin'izay tianareo ary mandrosoa eo am-baravarana amim-panetretena sady miteny hoe: "*Andriamanitra o*! Mamela ny helokay." Hamela ny helokareo Izahay ary hampiadana ireo izay milofo amin'ny fanaovan-tsoa.

فَبَدَّلَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا قَوْلًا غَيْرَ
الَّذِيْ قِيْلَ لَهُمْ فَاَنْزَلْنَا عَلَى الَّذِيْنَ
ظَلَمُوْا رِجْزًا مِّنَ السَّمَآءِ بِمَا كَانُوْا
يَفْسُقُوْنَ ٦٠ ع

**60.** Fa ireo izay mandika lalàna kosa dia hanova izany ho teny hafa noho izay nambara taminy. Koa nandefa sazy avy any an-danitra ho an'ireo mpandika lalàna izahay noho izy ireo tsy nankatoa.

R.7

**61.** Ary *tsarovy* fony i Mosesy nivavaka mba hahazoan'ny vahoakany rano ka nilaza hoe Izahay: "Kapoy amin'ny tehinao ny vatolampy"; ary nisy loharano roa ambinifolo nifatsitsitra tamin'izany *mba* hahalalan'ny foko tsirairay hoe aiza izy no tokony hisotro. "Hano ary sotroy izay natolotr'i Allāh. Ary aza manao ny tsy rariny mihitsy etý an-tany mba hitarihana korontana."

وَ إِذِ اسْتَسْقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ فَقُلْنَا
اضْرِبْ بِّعَصَاكَ الْحَجَرَ ۖ فَانْفَجَرَتْ
مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ
أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۖ كُلُوْا وَاشْرَبُوْا مِنْ
رِّزْقِ اللّٰهِ وَ لَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ
مُفْسِدِيْنَ ﴿٦١﴾

**62.** Ary *tsarovy* fony ianareo nilaza hoe: "O ry Mosesy, raha ny marina dia tsy afaka hionona amina karazantsakafo iray intsony tokoa izahay. Koa mangataha amin'ny Tomponao mba hitondrany ny vokatry ny tany ho anay, ireo legioma sy kokombra ary varimbazaha sy tsiasisa mbamin'ny tongolo vokatry ny tany." Namaly hoe Izy: "Te hanakalo izay ambany lenta amin'izay avo lenta ve ianareo? Mandehana any amin'izay tanàna hahitanareo ny zavatra tadiavianareo." Ary tratry ny fahafaham-baraka sy fahantrana lalina izy ireo sady niharan'ny hatezeran'i Allāh. Izany no nitranga dia noho izy ireo nitsipaka ireo fambara avy amin'i Allāh ary namono tsy an-drariny ireo mpaminany *isaka izay afaka manao izany izy ireo*; izany no nitraga dia noho izy ireo nikomy sy nandika lalàna.

وَإِذْ قُلْتُمْ يٰمُوْسٰى لَنْ نَّصْبِرَ عَلٰى طَعَامٍ
وَّاحِدٍ فَادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا
تُنْبِتُ الْأَرْضُ مِنْ بَقْلِهَا وَقِثَّائِهَا وَ
فُوْمِهَا وَ عَدَسِهَا وَ بَصَلِهَا ۖ قَالَ
أَتَسْتَبْدِلُوْنَ الَّذِيْ هُوَ أَدْنٰى بِالَّذِيْ هُوَ
خَيْرٌ ۖ اهْبِطُوْا مِصْرًا فَإِنَّ لَكُمْ مَّا سَأَلْتُمْ
وَ ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ وَ
الْمَسْكَنَةُ ۚ وَبَاءُوْ بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ ۖ
ذٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوْا يَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ
وَ يَقْتُلُوْنَ النَّبِيّٖنَ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۖ ذٰلِكَ
بِمَا عَصَوْا وَّكَانُوْا يَعْتَدُوْنَ ﴿٦٢﴾ ع

R.8

**63.** Raha ny marina, ireo Mpino, ireo Jiosy sy ireo Kristiana ary ireo Sabeanina, ireo rehetra mino amin'ny fony tanteraka an'i Allāh sy ny Andro

إِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ الَّذِيْنَ هَادُوْا وَ
النَّصٰرٰى وَالصّٰبِـِٔيْنَ مَنْ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَ
الْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُمْ

Farany, ary ireo nanao soa, dia hahazo ny valisoa eo anatrean'ny Tompon'izy ireo. Ary tsy hana-tahotra na alahelo izy ireo.

أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦٣

**64**. Ary *tsarovy* fony Izahay nanao fifanekena taminareo, ka nanandratanay ny Vohitra ho eo amboninareo nilaza hoe izahay: "Tandremo tsara *ny lalàna* natolotray anareo, ary tsarovy izay rehetra raketiny mba ho voavonjy ianareo."

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ
الطُّورَ خُذُوا مَا آتَيْنَاكُم بِقُوَّةٍ وَ
اذْكُرُوا مَا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ٦٤

**65**. Nihodina izany anefa ianareo nony avy eo, ary raha tsy teo ny fahasoavana sy ny Indrafon'i Allāh dia azo antoka fa efa isan'ireo ho matiantoka ianareo.

ثُمَّ تَوَلَّيْتُم مِّن بَعْدِ ذَٰلِكَ فَلَوْلَا
فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَكُنتُم مِّنَ
الْخَاسِرِينَ ٦٥

**66**. Ary azo antoka fa ho hainareo tsara amin'izay ho toa inona *no fihafarana natokana* ho an'ny sasany taminareo izay nandika lalàna mikasika ny Sabata. Nilaza tamin'izy ireo Izahay hoe: "Tongava *tahaka* ireo rajako, ankahalaina."

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ الَّذِينَ اعْتَدَوْا مِنكُمْ فِي
السَّبْتِ فَقُلْنَا لَهُمْ كُونُوا قِرَدَةً
خَاسِئِينَ ٦٦

**67**. Amin'izay dia manome ohatra avy amin'izany ho an'ireo mpiara-belona amin'izy ireo sy ireo izay tsy maintsy handimby azy ireo Izahay, sy fampitandremana ho an'ireo matahotra *an'Andriamanitra*.

فَجَعَلْنَاهَا نَكَالًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهَا
وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِينَ ٦٧

**68**. Ary *tsarovy* fony i Mosesy nilaza hoe tamin'ny vahoakany: "Nibaiko anareo hanao sorona omby vavy iray *izay miavaka amin'ny rehetra* i Allāh." Namaly izy ireo hoe: "Mandatsa anay va ianao?", koa namaly i Mosesy hoe: "Miaro ahy tsy ho isan'ireo tsy mahalala na inona na inona i Allāh!"

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ إِنَّ اللَّهَ
يَأْمُرُكُمْ أَن تَذْبَحُوا بَقَرَةً قَالُوا
أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا قَالَ أَعُوذُ بِاللَّهِ أَنْ
أَكُونَ مِنَ الْجَاهِلِينَ ٦٨

**69.** Hoy izy ireo "Italahoy ny Tomponao mba hanazava aminay hoe manao ahoana ny bikabikan'izy io *(omby vavy)*." Namaly azy ireo izy hoe: "Nilaza i *Allāh* fa omby vavy sady tsy antitra no tsy tanora ilay izy, fa eo amin'ny fotoana mamparoroka azy eo anelanelan'izy *roa ireo* indrindra; koa ataovy izay nandidiana anareo."

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَّنَا مَا هِيَ ؕ
قَالَ اِنَّهٗ يَقُوْلُ اِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا فَارِضٌ
وَّلَا بِكْرٌ ؕ عَوَانٌۢ بَيْنَ ذٰلِكَ ؕ فَافْعَلُوْا
مَا تُؤْمَرُوْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** Hoy izy ireo: "Italahoy ny Tomponao mba hanazavany aminay hoe inona no lokony." Namaly azy ireo izy hoe: "Nolazain'*Andriamanitra* fa miloko manja matroka ilay omby, miady loko tsara izay maharavo mason'ireo mizaha izany."

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَّنَا مَا لَوْنُهَا ؕ
قَالَ اِنَّهٗ يَقُوْلُ اِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَآءُ ۙ فَاقِعٌ
لَّوْنُهَا تَسُرُّ النّٰظِرِيْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** Hoy izy ireo: "Italahoy ny Tomponao mba hilazany mazava aminay hoe toa inona ilay izy satria aminay dia mitovy avokoa ny omby vavy rehetra; ary raha sitrak'i Allāh dia ho voatarika tahaka izany izahay."

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَّنَا مَا هِيَ ۙ
اِنَّ الْبَقَرَ تَشٰبَهَ عَلَيْنَا ؕ وَاِنَّاۤ اِنْ شَآءَ
اللّٰهُ لَمُهْتَدُوْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Namaly izy hoe: "Nilaza i *Allāh* fa omby vavy tsy nampiasaina na tamin'ny asa tany na tamin'ny fanondrahana saha izy io. Omby vavy tsy misy kilema ary tokam-bolo." Hoy izy ireo: "Izao ianao vao nitondra ny fahamarinana ho anay." Ary nataony sorona izany na dia tsy sitrak'izy ireo aza ny hanao izany.

قَالَ اِنَّهٗ يَقُوْلُ اِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُوْلٌ
تُثِيْرُ الْاَرْضَ وَلَا تَسْقِى الْحَرْثَ ۚ
مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيْهَا ؕ قَالُوا الْـٰٔنَ
جِئْتَ بِالْحَقِّ ؕ فَذَبَحُوْهَا وَمَا كَادُوْا
يَفْعَلُوْنَ ﴿٧٢﴾ ع ١٠ ٨

R.9

**73.** Ary *tsarovy* fony ianareo namono olona ary nifanditra noho izany. Tamin'izany indrindra no nahatongavan'i Allāh hanazava izay koboninareo.

وَاِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَادّٰرَءْتُمْ فِيْهَا ؕ
وَاللّٰهُ مُخْرِجٌ مَّا كُنْتُمْ تَكْتُمُوْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Ary dia nilaza Izahay hoe: “Ampitahao amina toe-javatra *sahala amin’izany, ary hahita ny fahamarinana ianareo.”* Tahaka izany no ananganan’i Allāh ireo maty sy anehoany aminao ireo fambara avy Aminy mba hahalalanareo.

فَقُلْنَا اضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا ۚ كَذَٰلِكَ
يُحْيِي اللَّهُ الْمَوْتَىٰ وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ
لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٧٤

**75.** Saingy nihamafy ny fonareo avy eo, mila ho tahaka ny vato na mbola mafy noho izany aza, satria raha ny marina dia misy vato izay ivoahan’ny sakeli-drano maro, ary misy hafa izay ikorianan’ny rano rehefa mitriatra. Azo antoka mihitsy fa misy amin’izy ireo manetry tena noho ny tahotra an’i Allāh. Ary tsy hoe tsy nandinika izay ataonareo i Allāh.

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُمْ مِنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ فَهِيَ
كَالْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً ۚ وَإِنَّ مِنَ
الْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ الْأَنْهَارُ ۚ
وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ مِنْهُ
الْمَاءُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ
خَشْيَةِ اللَّهِ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا
تَعْمَلُونَ ٧٥

**76.** Manana fahatokisana fa mino anareo izy ireo, na dia misy aza tarika iray avy amin’izy ireo fa nivonona ankitsirano ny hamilana ny tenin’i Allāh rehefa avy reny sy nazava tamin’izy izy ireo, ary fantany tsara fa navadik’izy ireo ny tenin’i Allāh.

أَفَتَطْمَعُونَ أَنْ يُؤْمِنُوا لَكُمْ وَقَدْ كَانَ
فَرِيقٌ مِنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَامَ اللَّهِ
ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُ مِنْ بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَ
هُمْ يَعْلَمُونَ ٧٦

**77.** Ary hoy izy ireo rehefa mihaona amin’ny mino: “Mino izahay.” ary rehefa izy samy izy no mihaona manokana dia hoy izy ireo: “Hilaza amin’izy ireo izay naborak’i Allāh taminareo ve ianareo mba hanaovan’izy ireo tohan-kevitra hanoherana anareo eo anatrehan’ny Tomponareo? Tsy mahalala izany mihitsy ve ianareo?”

وَإِذَا لَقُوا الَّذِينَ آمَنُوا قَالُوا آمَنَّا
وَإِذَا خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوا
أَتُحَدِّثُونَهُمْ بِمَا فَتَحَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ
لِيُحَاجُّوكُمْ بِهِ عِنْدَ رَبِّكُمْ ۚ أَفَلَا
تَعْقِلُونَ ٧٧

**78.** Moa tsy fantatr’izy ireo va fa mahalala izay kobonin’izy ireo sy izay asehon’izy ireo i Allāh?

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ
وَمَا يُعْلِنُونَ ٧٨

**79.** Ary misy tsy mahay mamaky teny sy manoratra amin’izy ireo; izy ireo

وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ الْكِتَابَ إِلَّا

dia tsy mahalala ny Boky ary tsy manana afa-tsy ny hevi-diso izay *mba ananany.* Tsy manao afa-tsy ny faminavinana izy ireo.

النصف اَمَانِيَّ وَاِنْ هُمْ اِلَّا يَظُنُّوْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Koa lozan'ireo izay manoratra ny Boky amin'ny tanany ary avy milaza hoe: "Avy amin'i Allāh itý", mba hahazoana tamby tsy zarizary avy amin'izany! Koa loza ho azy ireo noho izay nosoratan'ny tanany ary loza ho azy ireo noho izay azony.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ يَكْتُبُوْنَ الْكِتٰبَ بِاَيْدِيْهِمْ ق
ثُمَّ يَقُوْلُوْنَ هٰذَا مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ
لِيَشْتَرُوْا بِهٖ ثَمَنًا قَلِيْلًا ط فَوَيْلٌ لَّهُمْ
مِّمَّا كَتَبَتْ اَيْدِيْهِمْ وَوَيْلٌ لَّهُمْ مِّمَّا
يَكْسِبُوْنَ ﴿٨٠﴾

**81.** Ary hoy izy ireo: "Tsy hahakasika anay afa-tsy andro vitsy monja ny afon'ny helo." Lazao izy ireo hoe: "Moa manome fampanatenana tahaka izany anareo i Allāh? Raha izany dia hitana ny fampanantenana nataony i Allāh. Sa nilaza izay tsy fantatrareo akory ny momba an'i Allāh va ianareo?"

وَ قَالُوْا لَنْ تَمَسَّنَا النَّارُ اِلَّآ اَيَّامًا
مَّعْدُوْدَةً ط قُلْ اَتَّخَذْتُمْ عِنْدَ اللّٰهِ عَهْدًا
فَلَنْ يُّخْلِفَ اللّٰهُ عَهْدَهٗٓ اَمْ تَقُوْلُوْنَ عَلَى
اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Raha ny marina, na iza na iza manao ratsy ary hodidinin'ny heloka vitany - izy ireo no mponin'ny Afobe ary hitoetra ao maharitra izy ireo.

بَلٰى مَنْ كَسَبَ سَيِّئَةً وَّ اَحَاطَتْ بِهٖ
خَطِيْٓئَتُهٗ فَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ج هُمْ
فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Fa ireo izay mino sy manao ny soa - izy ireny no mponin'ny paradisa ary hitoetra any izy ireo.

وَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ج هُمْ فِيْهَا
خٰلِدُوْنَ ﴿٨٣﴾ ع

R. 10

**84.** Ary *tsarovy* fony izahay nandray andraikitra tamin'ireo zanak'i Israely: "Tsy azoanreo atao ny manompo na inona na inona ankoatra an'i Allāh; ho tsara toetra amin'ireo ray amandreninareo sy ireo manodidina anareo ary amin'ireo kamboty sy malahelo ianareo. Tsy maintsy miresaka amin'ny amim-pitiavana amin'ny olona ianareo, manaova fanompoampivavahana ary mandoava Zakāt". Ary

وَاِذْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ
لَا تَعْبُدُوْنَ اِلَّا اللّٰهَ قف وَ بِالْوَالِدَيْنِ
اِحْسَانًا وَّ ذِی الْقُرْبٰى وَ الْيَتٰمٰى وَ
الْمَسٰكِيْنِ وَ قُوْلُوْا لِلنَّاسِ حُسْنًا وَّ
اَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَ اٰتُوا الزَّكٰوةَ ط ثُمَّ
تَوَلَّيْتُمْ اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْكُمْ وَ اَنْتُمْ
مُّعْرِضُوْنَ ﴿٨٤﴾

nihodina tamin-avonavona ianareo afa-tsy ny sasantsasany taminareo ihany.

**85.** Ary *tsarovy* fony izahay nanao fifanekena taminareo: "Sady tsy azonareo atao mihitsy ny mifandatsaka ny ranareo ianareo na handroaka ireo rahalahinareo hiala amin'ny tranonareo." Rehefa izany dia nanamafy izany *fifanekena izany* ianareo, ary ianareo no vavolombelon'*izany*.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ لَا تَسْفِكُونَ
دِمَاءَكُمْ وَلَا تُخْرِجُونَ أَنْفُسَكُمْ مِنْ
دِيَارِكُمْ ثُمَّ أَقْرَرْتُمْ وَأَنْتُمْ تَشْهَدُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Nefa ianareo no nifamono sy nandroaka tsy ho eo amin'*ny tranony intsony* ny sasany tamin'ireo olonareo sady nifanampy tao anatin'ny fahotana sy ny fadikan-dalana. Ary raha azonareo babo izy ireo *(ireo olona noroahina)*, dia itadiavanareo takalon'aina kanefa tsy azonareo atao *na dia* ny mandroaka azy ireo aza. Noho izany misy ampahany amin'ny Boky ve inoanareo kanefa misy tsy inoanareo? Inona ary no valisoa ho an'ireo izay manao izany avy aminareo afa-tsy ny fahafaham-baraka amin'ny fiainana etý an-tany; ary amin'ny Andro fitsarana dia hampiharina amin'izy ireo ny famaizana faran'izay mafy; ary minoa marimarina fa mahalala tsara izay ataonareo i Allāh.

ثُمَّ أَنْتُمْ هَٰؤُلَاءِ تَقْتُلُونَ أَنْفُسَكُمْ وَ
تُخْرِجُونَ فَرِيقًا مِنْكُمْ مِنْ دِيَارِهِمْ
تَظَاهَرُونَ عَلَيْهِمْ بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ
وَإِنْ يَأْتُوكُمْ أُسَارَىٰ تُفَادُوهُمْ وَهُوَ
مُحَرَّمٌ عَلَيْكُمْ إِخْرَاجُهُمْ ۚ أَفَتُؤْمِنُونَ
بِبَعْضِ الْكِتَابِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ ۚ
فَمَا جَزَاءُ مَنْ يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنْكُمْ إِلَّا
خِزْيٌ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ
يُرَدُّونَ إِلَىٰ أَشَدِّ الْعَذَابِ ۗ وَمَا اللَّهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Toa izany ary ireo izay mankamamy izao fiainana an-tany izao manoloana ny fiainana mandrak'izay. Tsy hoalefahana mihitsy ny sazin'izy ireo ary tsy hovonjena mihitsy izy ireo *na amin'ny fomba ahoana na amin'ny fomba ahoana*.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْحَيَاةَ
الدُّنْيَا بِالْآخِرَةِ ۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ
ع الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْصَرُونَ ﴿٨٧﴾

R.11

**88.** Raha ny marina dia nanolotra ny Boky tamin'i Mosesy Izahay, ary tao aoriany dia nandefa Iraka maro izay *nanara-dia* azy Izahay. Natolotray an'i Jesosy, zanaka lahin'i Maria, ny fambara maro mazava, ary nankahery azy tamin'ny alalan'ny fanahy masina Izahay. Moa isaka izay misy iraka tonga mitondra izay tsy tianareo horaisina mihitsy eo aminareo, dia haneho toetra feno avona ianareo ka hanondro ireo hafa ho mpandainga ary hamono ireo hafa?

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتٰبَ وَقَفَّيْنَا مِنْ
بَعْدِهٖ بِالرُّسُلِ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ
مَرْيَمَ الْبَيِّنٰتِ وَأَيَّدْنٰهُ بِرُوحِ
الْقُدُسِ ؕ أَفَكُلَّمَا جَآءَكُمْ رَسُولٌ بِمَا لَا
تَهْوٰٓى أَنْفُسُكُمُ اسْتَكْبَرْتُمْ ۚ فَفَرِيقًا
كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Ary hoy izy ireo: "Rakotry ny voaly ny fonay." Raha ny marina dia nanozona azy ireo i Allāh noho ny tsy fanana'izy ireo finoana. Betsaka ny zavatra tsy inonan'izy ireo.

وَقَالُوا قُلُوبُنَا غُلْفٌ ؕ بَلْ لَّعَنَهُمُ
اللّٰهُ بِكُفْرِهِمْ فَقَلِيلًا مَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Rehefa tonga eo amin'izy ireo ny Boky iray avy tamin'i Allāh ho fanatanterahana izay efa teo amin'izy ireo - ary tao aloha dia nitalaho izy ireo ny mba hahazo fandresena amin'ireo tsy mpino - nefa nony tonga teo amin'izy ireo izay efa fantatr'izy ireo *fa fahamarinana* dia notsipahany. Enga anie mba hianjady amin'ny tsy mpino ny ozona avy amin'i Allāh.

وَلَمَّا جَآءَهُمْ كِتٰبٌ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ
مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ ۙ وَكَانُوا مِنْ قَبْلُ
يَسْتَفْتِحُونَ عَلَى الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ فَلَمَّا
جَآءَهُمْ مَّا عَرَفُوا كَفَرُوا بِهٖ ز فَلَعْنَةُ اللّٰهِ
عَلَى الْكٰفِرِينَ ﴿٩٠﴾

**91.** Tena ratsy tokoa ny zavatra azon'izy ireo tamin'ny nivarotan'izy ireo ny fanahiny, tsy mino izay nambaran'i Allāh izy ireo ary tsy azoazon'izy ireo ny mahita fa afaka hanome ny fahasoavany amin'izay rehetra mpanompo azy i Allāh araka ny sitra-pony. Hatezerana sy hatezerana hatrany no mianjady amin'izy ireo *noho ny nataon'izy ireo*;

بِئْسَمَا اشْتَرَوْا بِهٖٓ أَنْفُسَهُمْ أَنْ يَّكْفُرُوا
بِمَآ أَنْزَلَ اللّٰهُ بَغْيًا أَنْ يُّنَزِّلَ اللّٰهُ مِنْ
فَضْلِهٖ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ۚ فَبَآءُوْ
بِغَضَبٍ عَلٰى غَضَبٍ ؕ وَلِلْكٰفِرِينَ عَذَابٌ
مُّهِينٌ ﴿٩١﴾

ary misy famaizana mahafa-baraka miandry ireo tsy mpino.

**92.** Ary rehefa ilazana hoe izy ireo: “Minoa an’izay nirahin’i Allāh; dia namaly izy ireo hoe: “Mino izay nirahana ho eo aminay izahay.” Ary tsy te hino izay *nambara* izy ireo avy eo, na dia fahamarinana izay efa mahatanteraka izay efa eo aminy aza. Lazao izy ireo hoe: “Koa nahoana kay ianareo no *mikasa* hamono ny mpaminany avy amin’i Allāh talohan’izany, raha toa ka mpino ianareo?”

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ آمِنُوا بِمَا أَنْزَلَ اللَّهُ
قَالُوا نُؤْمِنُ بِمَا أُنْزِلَ عَلَيْنَا وَ
يَكْفُرُونَ بِمَا وَرَاءَهُ وَهُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا
لِمَا مَعَهُمْ ۗ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُونَ أَنْبِيَاءَ
اللَّهِ مِنْ قَبْلُ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ary tonga teo aminareo niaraka tamin’ireo fambara mazava i Mosesy. Avy eo dia *nivavaka* tamin’ny zanakomby ianareo nandrintra ny fotoana tsy nahateo azy ary mpandika lalàna ianareo tamin’izany.

وَلَقَدْ جَاءَكُمْ مُوسَىٰ بِالْبَيِّنَاتِ ثُمَّ
اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِهِ وَأَنْتُمْ
ظَالِمُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Ary *tsarovy* fony izahay nanao fifanekena taminareo ary nanandratra ny Vohitra teo amboninareo *ka nilaza hoe*: “Tano mafy izay natolotray anareo ary atongilano handre ireny *teny avy Aminay* ny sofinareo”; dia namaly izy ireo hoe: “Mandre izahay ary tsy mankatoa izahay”; ary vonto-*pitiavana* ny zanak’omby ary fon’izy ireo noho ny tsy fanarahan’izy ireo ny finoana. Lazao izy ireo hoe: “Ratsy izay andidian’ny fanahinareo hataonareo raha tahiany ka mpino ianareo”

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا
فَوْقَكُمُ الطُّورَ خُذُوا مَا آتَيْنَاكُمْ
بِقُوَّةٍ وَاسْمَعُوا ۖ قَالُوا سَمِعْنَا وَ
عَصَيْنَا وَأُشْرِبُوا فِي قُلُوبِهِمُ
الْعِجْلَ بِكُفْرِهِمْ ۚ قُلْ بِئْسَمَا يَأْمُرُكُمْ
بِهِ إِيمَانُكُمْ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٩٤﴾

**95.** Lazao azy ireo hoe: “Raha voatokana ho anareo fa tsy natao ho an’ny vahoaka hafa ny fonenana any an-koatra eo an-kilan’i Allāh, dia irio ny fahafatesana raha tena olo-marina ianareo.”

قُلْ إِنْ كَانَتْ لَكُمُ الدَّارُ الْآخِرَةُ
عِنْدَ اللَّهِ خَالِصَةً مِنْ دُونِ النَّاسِ
فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٩٥﴾

**96.** Fa tsy haniry ny fahafatesana mihitsy noho izay nalefan'ny tananan'izy ireo eo anoloan'izy ireo, ary mahalala tsara ireo mpanota i Allāh.

وَلَنْ يَّتَمَنَّوْهُ اَبَدًا بِمَا قَدَّمَتْ
اَيْدِيْهِمْ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Ary minoa marimarina fa ho hitanao miliba sy mifikitra amin'ny fiainana noho ny hafa rehetra ireo olona ireo, ary mihoatra lavitra aza noho ireo manandratra andriamanikafa ankoatra an'i Allāh. Samy maniry ny homena fiainana arivo taona avy izy, fa na dia tolorana fiainana *toa izany* aza izy dia tsy hahafahany miala amin'ny famaizana akory izany, ary mahita izay ataon'izy ireo i Allāh.

وَلَتَجِدَنَّهُمْ اَحْرَصَ النَّاسِ عَلٰى
حَيٰوةٍ ۚ وَمِنَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا ۚ يَوَدُّ
اَحَدُهُمْ لَوْ يُعَمَّرُ اَلْفَ سَنَةٍ ۚ وَمَا هُوَ
بِمُزَحْزِحِهٖ مِنَ الْعَذَابِ اَنْ يُّعَمَّرَ ۗ وَ
اللّٰهُ بَصِيْرٌۢ بِمَا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩٧﴾

R.12

**98.** Lazao hoe: "Na iza na iza fahavalon'i Gabriela - satria tena izy tokoa no *nampidina* ny Boky tao amponao tamin'ny alalan'ny didin'i Allāh, ho fanatanterahana izay efa nambara teo aloha, ary taridalana sy vaovao mahafaly ho an'ny mpino izany$^{(ny\ Boky)}$.

قُلْ مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيْلَ فَاِنَّهٗ نَزَّلَهٗ
عَلٰى قَلْبِكَ بِاِذْنِ اللّٰهِ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ وَهُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٩٨﴾

**99.** Na zovy na zovy fahavalon'i Allāh sy ireo anjeliny ary ireo Iraka avy Aminy, i Gabriela sy Mikaela, dia minoa marimarina fa fahavalon'ireo tsy mpino toa izany ihany koa i Allāh."

مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّلّٰهِ وَمَلٰٓئِكَتِهٖ وَرُسُلِهٖ
وَجِبْرِيْلَ وَ مِيْكٰلَ فَاِنَّ اللّٰهَ عَدُوٌّ
لِّلْكٰفِرِيْنَ ﴿٩٩﴾

**100.** Ary minoa marimarina fa nandefa ireo fambara mazava ho anareo Izahay ary tsy misy afa-tsy ireo tsy mpakatoa ihany no tsy mino izany.

وَلَقَدْ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ اٰيٰتٍ بَيِّنٰتٍ ۚ وَ
مَا يَكْفُرُ بِهَآ اِلَّا الْفٰسِقُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Hanky isak'izay manao fifanarahana izy ireo, moa hisy amin'izy ireo maniry hitsipaka izany? Ny marina dia satria tsy manam-

اَوَ كُلَّمَا عٰهَدُوْا عَهْدًا نَّبَذَهٗ فَرِيْقٌ
مِّنْهُمْ ۗ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٠١﴾

pinoana mihitsy ny ankamaroan'izy ireo.

**102.** Ary efa naseho azy ireo *ankehitriny* ny Iraka iray avy amin'i Allāh, manamarina izay eo an-tanany, ny sasany tamin'izy ireo izay notolorana ny Boky dia nitsipaka ny Bokin'i Allāh, toy ny tsy fantany *ny fisian'izany*.

وَلَمَّا جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ
مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ نَبَذَ فَرِيْقٌ مِّنَ
الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ ۙ كِتٰبَ اللّٰهِ
وَرَآءَ ظُهُوْرِهِمْ كَاَنَّهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Ary nanaraka ny dian'ireo mpikomy tamin'ny fotoana nanjakan'i Solomona izy ireo. Ary tsy nivadika ho tsy mpino i Solomona. Fa ireo mpikomy no tsy mino, nampianatra ny fitaka tamin'ny olona. Ary *mody manaraka* izay nambara tao Babilona ho an'ireo anjely roa i Hārōt sy Mārōt, saingy tsy nampianatra na tamin'iza na tamin'iza, ireo anjely roa ireo raha tsy avy nilaza hoe: "fitsapana fotsiny ihany izahay, koa aza mba tsy mino toa izao ianareo." Noho izany dia hain'ny olona avy amin'izy ireo ny fomba famelomana ady eo amin'ny mpivady. Na izany aza tsy manao ratsy olona tamin'izany izy ireo raha tsy noho ny didy avy amin'i Allāh. *Ny mifanohitra* amin'izany aza, tsy mianatra afa-tsy izay manimba azy sy tsy mitondra soa ho azy ireo olona ireo. Fanampin'izany, azo antoka fa fatatr'izy ireo fa izay manao varo-dratsy tahaka izany dia tsy hanantena na inona na inona any An-koatra. Minoa marimarina fa nivarotra ny fanahiny tamin'ny zava-dratsy izy ireo. Raha mba fantatr'izy ireo mantsy izany!

وَاتَّبَعُوْا مَا تَتْلُوا الشَّيٰطِيْنُ عَلٰى
مُلْكِ سُلَيْمٰنَ ۚ وَمَا كَفَرَ سُلَيْمٰنُ وَلٰكِنَّ
الشَّيٰطِيْنَ كَفَرُوْا يُعَلِّمُوْنَ النَّاسَ
السِّحْرَ ۚ وَمَآ اُنْزِلَ عَلَى الْمَلَكَيْنِ
بِبَابِلَ هَارُوْتَ وَمَارُوْتَ ؕ وَمَا
يُعَلِّمٰنِ مِنْ اَحَدٍ حَتّٰى يَقُوْلَآ اِنَّمَا
نَحْنُ فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ ؕ فَيَتَعَلَّمُوْنَ
مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُوْنَ بِهٖ بَيْنَ الْمَرْءِ
وَزَوْجِهٖ ؕ وَمَا هُمْ بِضَآرِّيْنَ بِهٖ مِنْ اَحَدٍ
اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَيَتَعَلَّمُوْنَ مَا يَضُرُّهُمْ
وَلَا يَنْفَعُهُمْ ؕ وَلَقَدْ عَلِمُوْا لَمَنِ اشْتَرٰىهُ
مَا لَهٗ فِى الْاٰخِرَةِ مِنْ خَلَاقٍ ۛ وَلَبِئْسَ
مَا شَرَوْا بِهٖٓ اَنْفُسَهُمْ ؕ لَوْ كَانُوْا
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ary raha nino izy ireo sady niasa amim-pahamarinana dia azo antoka fa

وَلَوْ اَنَّهُمْ اٰمَنُوْا وَاتَّقَوْا لَمَثُوْبَةٌ

ho mendrika tokoa ny valisoa avy amin'i Allāh ho azy ireo. Raha mba fatatr'izy ireo mantsy izany!

مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ خَيْرٌ ۚ لَوْ كَانُوْا ١٢
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٤﴾ ع ٧ ١٢

R.13

**105.** O ry mpino! Aza miteny *amin'ny mpaminany* hoe: "Rā'inā", fa lazao hoe: "Onzornā"; ary mihainoa azy, ary misy famaizana mangirifiry miandry ireo tsy mpino.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَقُوْلُوْا رَاعِنَا
وَقُوْلُوا انْظُرْنَا وَاسْمَعُوْا ۗ وَلِلْكٰفِرِيْنَ
عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ireo tsy mpino, na olon'ny Boky izy ireo na ireo izay mandahatra andriamanidiso *amin'i Allāh* dia tsy mankasitraka ny hampidinan'ny tom-ponareo zava-tsoa ho eo aminareo. Fa misafidy ny hanolotra ny indrafo avy Aminy ho an'izay sitrany i Allāh. Ary i Allāh no Tompon'ilay fanomezan-dehibe.

مَا يَوَدُّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ
وَلَا الْمُشْرِكِيْنَ اَنْ يُّنَزَّلَ عَلَيْكُمْ مِّنْ خَيْرٍ
مِّنْ رَّبِّكُمْ ۗ وَاللّٰهُ يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهٖ
مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿١٠٦﴾

**107.** Raha misy hafatra iray izay nofoananay na nataonay hadinonao dia hitondra iray Hafa izay mendrika, na izay mitovy lenta amin'izany Izahay. Tsy fantatrao va fa manana fahefana hanao izay tiany hatao i Allāh?

مَا نَنْسَخْ مِنْ اٰيَةٍ اَوْ نُنْسِهَا نَاْتِ بِخَيْرٍ
مِّنْهَآ اَوْ مِثْلِهَا ۗ اَلَمْ تَعْلَمْ اَنَّ اللّٰهَ عَلٰى
كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٠٧﴾

**108.** Tsy fantatrao va fa an'i Allāh *ary azy irery* ihany ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany? Ary tsy misy afa-tsy i Allāh no miaro sy mamonjy anareo.

اَلَمْ تَعْلَمْ اَنَّ اللّٰهَ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ ۗ وَمَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ
وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿١٠٨﴾

**109.** Te hanontany ny Iraka eo aminareo tahaka ny nanotaniana an'i Mosesy taloha va ianareo? Ary na iza na iza manakalo ny finoana amin'ny tsy finoana dia azo antoka fa hania ny lala-marina izy.

اَمْ تُرِيْدُوْنَ اَنْ تَسْـَٔلُوْا رَسُوْلَكُمْ
كَمَا سُئِلَ مُوْسٰى مِنْ قَبْلُ ۗ وَمَنْ يَّتَبَدَّلِ
الْكُفْرَ بِالْاِيْمَانِ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ
السَّبِيْلِ ﴿١٠٩﴾

**110.** Betsaka amin'ny olon'ny boky no maniry mafy noho ny fialonana *tanteraka* ny hahita ny fahaverezan'ny

وَدَّ كَثِيْرٌ مِّنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ لَوْ يَرُدُّوْنَكُمْ
مِّنْ بَعْدِ اِيْمَانِكُمْ كُفَّارًا ۚ حَسَدًا مِّنْ

finoanareo taorian'ny nahazoanareo azy vatany vao niharihary tamin'izy ireo ny fahamarinana. Mamela azy ireo ary ataovy ho toin'ny tsy misy Izany, mandra-pandefasan'i Allāh ny fitsarany. Minoa marimarina fa manana fahefana hanao izay rehetra tiany hatao i Allāh.

عِنْدِ اَنْفُسِهِمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ
الْحَقُّ ۚ فَاعْفُوْا وَاصْفَحُوْا حَتّٰى يَاْتِيَ
اللّٰهُ بِاَمْرِهٖ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
الربع قَدِيْرٌ ﴿۱۱۰﴾

**111.** Ary mahareta amin'ny fivavahana izay sady mandoava ny Zakāt; ary ireo soa rehetra izay nalefanareo tany alohanareo ho anareo dia ho hitanareo eo anilan'i Allāh; azo antoka fa mahita izay rehetra ataonareo i Allāh.

وَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ ؕ وَمَا
تُقَدِّمُوْا لِاَنْفُسِكُمْ مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوْهُ
عِنْدَ اللّٰهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ
بَصِيْرٌ ﴿۱۱۱﴾

**112.** Ary hoy izy ireo: "Tsy misy olona ho any amin'ny Paradisa raha tsy hoe Jiosy izy na Kristianina." Izany no faniriam-poan'izy ireo. Lazao izy ireo hoe: "ento izay porofoanareo raha milaza ny marina ianareo."

وَقَالُوْا لَنْ يَّدْخُلَ الْجَنَّةَ اِلَّا مَنْ
كَانَ هُوْدًا اَوْ نَصٰرٰى ؕ تِلْكَ اَمَانِيُّهُمْ ؕ
قُلْ هَاتُوْا بُرْهَانَكُمْ اِنْ كُنْتُمْ
صٰدِقِيْنَ ﴿۱۱۲﴾

**113.** Raha ny marina, na iza na iza mankatoa tanteraka an'i Allāh ka mendrika eo amin'ny fitondran-tena dia hovalian'ny Tompony soa. Tsy ho azon-tahotra mihitsy izy ireo ary tsy ho azon'alahelo ihany koa;

بَلٰى ۚ مَنْ اَسْلَمَ وَجْهَهٗ لِلّٰهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ
فَلَهٗۤ اَجْرُهٗ عِنْدَ رَبِّهٖ ۪ وَلَا خَوْفٌ ١٣
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿۱۱۳﴾ ع ٩ ١٣

R.14

**114.** Ary hoy ireo Jiosy: "Tsy niorina na amin'ny inona na amin'inona ireo kristiana", ary hoy ireo Kristiana: "Tsy niorina na amin'ny inona na amin'inona ireo Jiosy"; nefa dia Boky *mitovy ihany* no ho vakian'izy ireo. Toa izany koa no filazan'ireo tsy manam-pahalalana. Fa hitsara ny fifandirana izay misy eo amin'izy ireo

وَقَالَتِ الْيَهُوْدُ لَيْسَتِ النَّصٰرٰى عَلٰى
شَيْءٍ ۪ وَّقَالَتِ النَّصٰرٰى لَيْسَتِ الْيَهُوْدُ
عَلٰى شَيْءٍ ۙ وَّهُمْ يَتْلُوْنَ الْكِتٰبَ ؕ
كَذٰلِكَ قَالَ الَّذِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ
مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَاللّٰهُ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ
يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كَانُوْا فِيْهِ
يَخْتَلِفُوْنَ ﴿۱۱۴﴾

i Allāh amin'ny andro Fitsanganana amin'ny maty.

**115.** Ary zovy no olon-dratsy mihoatra ireo mandrara ny hanomezam-boninahitra ny anaran'i Allāh ao amin'ireo tempoliny ary mikaro-dalana ny handrava azy ireny? Tsy mety raha olona tahaka izany no hiditra amin'izy ireny, raha tsy miaraka amin'ny tahotra. Ho azy ireny dia tsy misy afa-tsy henatra etý antany sy famaizana mangirifiry any ankoatra.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ مَّنَعَ مَسٰجِدَ اللّٰهِ أَنْ
يُّذْكَرَ فِيْهَا اسْمُهٗ وَسَعٰى فِيْ خَرَابِهَا ط
أُولٰٓئِكَ مَا كَانَ لَهُمْ أَنْ يَّدْخُلُوْهَآ إِلَّا
خَآئِفِيْنَ ط لَهُمْ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ وَّ
لَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١١٥﴾

**116.** An'i Allāh ny Atsinanana sy ny Andrefana; ary izay rehetra itodianareo dia ho eo hatrany i Allāh. Raha ny marina dia mahafoy be sady mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

وَلِلّٰهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ق فَأَيْنَمَا
تُوَلُّوْا فَثَمَّ وَجْهُ اللّٰهِ ط إِنَّ اللّٰهَ وَاسِعٌ
عَلِيْمٌ ﴿١١٦﴾

**117.** Ary milaza izy ireo fa niteraka zanaka lahy i Allāh. Masina Izy! Raha ny marina dia Azy avokoa izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany. Mankatoa Azy avokoa izao rehetra izao.

وَقَالُوا اتَّخَذَ اللّٰهُ وَلَدًا لا سُبْحٰنَهٗ ط بَلْ
لَّهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ط كُلٌّ لَّهٗ
قٰنِتُوْنَ ﴿١١٧﴾

**118.** *Izy no* Mpahary ny lanitra sy ny tany. Rehefa mandidy zavatra iray Izy dia miteny fotsiny hoe: "Misia" dia manomboka misy ilay zavatra.

بَدِيْعُ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ط وَإِذَا قَضٰٓى
أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُوْلُ لَهٗ كُنْ فَيَكُوْنُ ﴿١١٨﴾

**119.** Ary hoy ireo tsy manampahalalana: "Nahoana i Allāh no tsy miteny na nandefa fambara iray taminay?" Toa izany koa no filazan'ireo izay teo alohan'izy ireo. Mitovy ny fon'izy ireo. Nefa dia nataonay mazava tsara ho an'ny vahoaka iray izay tena mino tanteraka ny Fambara.

وَقَالَ الَّذِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا
اللّٰهُ أَوْ تَأْتِيْنَآ اٰيَةٌ ط كَذٰلِكَ قَالَ
الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ مِّثْلَ قَوْلِهِمْ ط
تَشَابَهَتْ قُلُوْبُهُمْ ط قَدْ بَيَّنَّا
الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يُّوْقِنُوْنَ ﴿١١٩﴾

**120.** Nandefa anao niaraka tamin'ny fahamarinana Izahay ho Mpitondra

إِنَّآ أَرْسَلْنٰكَ بِالْحَقِّ بَشِيْرًا وَّنَذِيْرًا

vaovao mahafaly sy ho mpampitandrina. Ary tsy ho tompon'andraikitra amin'ireo voatana ao amin'ny helo ianao.

وَلَا تُسْـَٔلُ عَنْ اَصْحٰبِ الْجَحِيْمِ ﴿۱۲۰﴾

**121.** Na ireo Jiosy na ireo Kristiana dia tsy hisy ho faly aminao, raha tsy hoe manaraka ny foto-kevitr'izy ireo ianao. Lazao izy ireo hoe: "Raha ny marina dia lalan'i Allāh no hany lalana." Ary raha manaraka ny fanirian-dratsin'izy ireo ianao nefa avy notolorana fahalalana dia tsy hahazo sakaiza na vonjy avy amin'i Allāh ianao.

وَلَنْ تَرْضٰى عَنْكَ الْيَهُوْدُ وَلَا النَّصٰرٰى
حَتّٰى تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ ؕ قُلْ اِنَّ هُدَى اللّٰهِ
هُوَ الْهُدٰى ؕ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ اَهْوَآءَهُمْ
بَعْدَ الَّذِىْ جَآءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ
مِنَ اللّٰهِ مِنْ وَّلِىٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿۱۲۱﴾

**122.** Manaraka araka ny tokony ho izy ny Boky izay notoloranay izany, mino izany izy ireo. Ary ireo tsy mino izany dia ho matiantoka izy ireo.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَتْلُوْنَهٗ حَقَّ
تِلَاوَتِهٖ ؕ اُولٰٓئِكَ يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ ؕ وَمَنْ
يَّكْفُرْ بِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿۱۲۲﴾

R.15

**123.** O ry zanak'i Israely! Tsarovy ireo andro nandrotsahako ny fahasoavako taminareo ary tadidio fa nanandratra anareo ho ambonin'ireo vahoka rehetra tamin'izany *vanimpotoananareo izany* Aho.

يٰبَنِىْٓ اِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِىَ الَّتِىْٓ
اَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَاَنِّىْ فَضَّلْتُكُمْ عَلَى
الْعٰلَمِيْنَ ﴿۱۲۳﴾

**124.** Ary atahory mafy ny andro izay tsy hahafahan'ny fanahy iza na fanahy iza hisolo fanahy hafa, ary tsy hisy takalo ho ekena avy amin'izany fanahy izany, izay tsy hisy ilana fangatahampifonana ho azy, izay tsy hanomezana vonjy ho azy ireo mihitsy.

وَاتَّقُوْا يَوْمًا لَّا تَجْزِىْ نَفْسٌ عَنْ نَّفْسٍ
شَيْـًٔا وَّلَا يُقْبَلُ مِنْهَا عَدْلٌ وَّلَا تَنْفَعُهَا
شَفَاعَةٌ وَّلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿۱۲۴﴾

**125.** Ary *tsarovy* fony ny Tompony nitsapa an'i Abrahama tamin'ny alàlan'ny didy maro izay nankatoaviny. Hoy izy: "Ataoko

وَاِذِ ابْتَلٰٓى اِبْرٰهٖمَ رَبُّهٗ بِكَلِمٰتٍ
فَاَتَمَّهُنَّ ؕ قَالَ اِنِّىْ جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ
اِمَامًا ؕ قَالَ وَمِنْ ذُرِّيَّتِىْ ؕ قَالَ لَا يَنَالُ

mpitarika ny olona ianao." Nanontany i *Abrahama* hoe: "Ary *hanondro mpitarika* avy ao amin'ny taranako *ihany koa ve Ianao*?" Fa hoy *Andriamanitra* namaly azy: "Tsy misy ny hidiran'ny mpandika lalana ny fanahi-piavanako."

عَهْدِي الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Ary *tsarovy* fa Izahay nanao ny trano ho fonena'ny olombelona sy ho toeram-piadanana: Raiso ho toeram-pivavahana ny toeran'i Abrahama. Ary nandidy an'i Abrahama sy i Ismaela Izahay: "Hamasino ny tranoko ho an'ireo izay mihodina aminy sy ireo izay mitoetra ao noho ny fitiavan'izy ireo vavaka ary ireo izay miondrika sy miakohoka *hivavaka.*

وَاِذْ جَعَلْنَا الْبَيْتَ مَثَابَةً لِّلنَّاسِ
وَاَمْنًا ؕ وَاتَّخِذُوْا مِنْ مَّقَامِ اِبْرٰهٖمَ
مُصَلًّى ؕ وَعَهِدْنَآ اِلٰٓى اِبْرٰهٖمَ وَ
اِسْمٰعِيْلَ اَنْ طَهِّرَا بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِيْنَ
وَالْعٰكِفِيْنَ وَالرُّكَّعِ السُّجُوْدِ ﴿١٢٦﴾

**127.** Ary *tsarovy* fony i Abrahama nilaza hoe: "Ry Tompoko, ataovy tatanàn'ny fiadanana ity toerana ity, ary vatsio voankazo ireo mponina ao izay mino an'i Allāh sy ny Andro farany." Namaly i *Allāh* hoe: "Hotolorako soa mandritra ny fotoana vitsy ihany koa ireo tsy mino; avy eo dia handroaka azy ireo ho any amin'ny famaizan'ny Afobe – fihafarana mahatsiravina.

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهٖمُ رَبِّ اجْعَلْ هٰذَا بَلَدًا
اٰمِنًا وَّارْزُقْ اَهْلَهٗ مِنَ الثَّمَرٰتِ مَنْ
اٰمَنَ مِنْهُمْ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ قَالَ وَ
مَنْ كَفَرَ فَاُمَتِّعُهٗ قَلِيْلًا ثُمَّ اَضْطَرُّهٗٓ
اِلٰى عَذَابِ النَّارِ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٢٧﴾

**128.** Ary *tsarovy* fony i Abrahama sy i Ismaela nampakatra ny fototry ny trano ka *nitalaho* hoe: "Ry Tomponay, ekeo izao, izay avy aminay, satria ianao no Ilay mandre ny zava-drehetra, Ilay mahalala ny zava-drehetra."

وَ اِذْ يَرْفَعُ اِبْرٰهٖمُ الْقَوَاعِدَ مِنَ
الْبَيْتِ وَاِسْمٰعِيْلُ ؕ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّا ؕ
اِنَّكَ اَنْتَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿١٢٨﴾

**129.** "Ry Tomponay, ataovy mankatoa Anao izahay roa lahy, ary ataovy mankatoa Anao koa ireo taranakay. Ary asehoy ny fomba fivavakay ka

رَبَّنَا وَاجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ لَكَ وَمِنْ
ذُرِّيَّتِنَآ اُمَّةً مُّسْلِمَةً لَّكَ ۪ وَاَرِنَا
مَنَاسِكَنَا وَتُبْ عَلَيْنَا ۚ اِنَّكَ اَنْتَ

mitodiha Ianao aminay miaraka amin'ny famindram-po; satria Ianao no Ilay be fangorahana sady Mpamindra fo.

التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٢٩﴾

**130.** "Ry Tomponay, andefaso Iraka iray avy amin'izy ireo izay afaka hitanisa ireo fambara avy Aminao ary hampianatra azy ireo ny Boky, sy ny fahendrena, sy afaka hanadio azy ireo; azo antoka fa Ianao Ilay Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena."

رَبَّنَا وَابْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ
يَتْلُوا عَلَيْهِمْ آيَاتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ
الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنتَ
الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٣٠﴾ ع ١٥ ٨ ١٥

R.16

**131.** Ary iza no hihodina amin'ny finoan'i Abrahama, akoatra ireo izay nandiso ny tenany? Izy no nofantenanay teto amin'izao fiainana izao, ary azo antoka fa ho isan'ireo olo-marina Izy any an-koatra.

وَمَن يَرْغَبُ عَن مِّلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَن
سَفِهَ نَفْسَهُ ۚ وَلَقَدِ اصْطَفَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا ۖ
وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٣١﴾

**132.** Raha niteny taminy hoe ny Tompony: "Mankatoava ianao", dia hoy izy: "*Efa* mankatoa ny Tompon'ny rehetra aho."

إِذْ قَالَ لَهُ رَبُّهُ أَسْلِمْ ۖ قَالَ أَسْلَمْتُ
لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Izany no nandidian'i Abrahama ireo zanany lahy, sy tamin'ny Jakoba *ihany koa ka nilazany hoe*: "O ry zanako lahy, raha ny marina dia io fivavahana io no nofidian'i Allāh ho anareo. Koa aza avela ho tratran'ny fahafatesana ianareo mialohan'ny fotoana hankatoavanareo *ny sitrapon'i Allāh*.

وَوَصَّىٰ بِهَا إِبْرَاهِيمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَا بَنِيَّ
إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَىٰ لَكُمُ الدِّينَ فَلَا
تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Moa teo ianareo fony nigadona teo amin'i Jakoba ny Oran'ny fahafatesana, tamin'ny fotoana nilazana indrindra tamin'ireo zanany lahy hoe: "Inona no hivavahanareo aorinan'ny fahafatesako?" Namaly azy izy ireo ka nanao hoe: "Hivavaka amin'ny Andriamanitrao izahay, ilay

أَمْ كُنتُمْ شُهَدَاءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ
الْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِن
بَعْدِي ۖ قَالُوا نَعْبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ
آبَائِكَ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ
إِلَٰهًا وَاحِدًا وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٤﴾

Andriamanitr'ireo rainao sy i Abrahama ary i Ismaela sy Isaka, Ilay Andriamanitra Tokana; ary *Izy no* ankatoavinay."

**135.** Tsy mba isan'ny eto amin'izao tontolo izao intsony ireo olona ireo; nahazo ny valin-kasasarany izy ireo; hahazo izay valin-kasasaranareo koa ianareo, ary tsy hanadinana anareo izay nataon'izy ireo.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ
وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْأَلُونَ عَمَّا
كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٣٥﴾

**136.** Ary hoy izy ireo: "Meteza ho Jiosy na Kristiana mba hotarihina amin'ny lala-mahitsy." Lazao hoe: "*Aleo manaraka* ny finoan'i Abrahama izay niroana hatrany *tamin'i Allāh*, satria i Abrahama dia tsy mba isan'ireo nanafangaro *andriamanidiso tamin'i Allāh*."

وَقَالُوا كُونُوا هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ تَهْتَدُوا ۗ
قُلْ بَلْ مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۖ وَ
مَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Lazao hoe: mino an'i Allāh sy izay nambara taminay izahay, ary izay nambara tamin'i Abrahama sy i Ismaela sy Isaka ary i Jakoba sy ireo zanan*y*, ary izay natolotra an'i Mosesy sy i Jesosy, ary izay natolotry ny Tompon'izy ireo an'ireo Mpaminany *hafa rehetra*. Tsy hanisy fanavahana amin'izy ireo mihitsy Izahay; ary Izy no ankatoavinay."

قُولُوا آمَنَّا بِاللَّهِ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَا
أُنزِلَ إِلَىٰ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ
وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ وَمَا أُوتِيَ مُوسَىٰ وَ
عِيسَىٰ وَمَا أُوتِيَ النَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا
نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُ
مُسْلِمُونَ ﴿١٣٧﴾

**138.** Ary raha mino an'i Allāh toa izay ninoanareo Azy izy ireo dia amin'izany fotoana izay ihany no tena hotarihan-dalana marina tokoa izy ireo, fa raha mihodina amin'izany izy ireo dia efa vahoaka voazarazara, ary i Allāh dia azo antoka fa ho ampy ho anao manoloana azy ireo, satria Izy no Ilay mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

فَإِنْ آمَنُوا بِمِثْلِ مَا آمَنتُم بِهِ فَقَدِ
اهْتَدَوا ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا هُمْ
فِي شِقَاقٍ ۖ فَسَيَكْفِيكَهُمُ اللَّهُ ۚ وَهُوَ
السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١٣٨﴾

**139.** *Lazao hoe: "Nanaraka* ny fivavahana amin'i Allāh[3] izahay; ary iza no mendrika indrindra amin'ny *fampianarana* ny fivavahana mihoatra an'i Allāh? Ary izy irery ihany hivavahanay.

صِبْغَةَ اللّٰهِ ۚ وَمَنْ اَحْسَنُ مِنَ اللّٰهِ صِبْغَةً ۫
وَّنَحْنُ لَهٗ عٰبِدُوْنَ ﴿۱۳۹﴾

**140.** Lazao hoe: "Hiady hevitra aminay ny momba an'i Allāh va ianareo nefa Izy no Tomponay sady Tomponao ihany koa? Anay ny asanay ary anareo ny anareo, ary Aminy irery ihany no ikelezanay aina an-kitsimpo."

قُلْ اَتُحَآجُّوْنَنَا فِي اللّٰهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَ
رَبُّكُمْ ۚ وَلَنَآ اَعْمَالُنَا وَلَكُمْ اَعْمَالُكُمْ ۚ
وَنَحْنُ لَهٗ مُخْلِصُوْنَ ﴿۱۴۰﴾

**141.** "Hilaza va ianareo fa Jiosy na Kristianina i Abrahama sy Ismaela sy Isaka sy i Jakoba ary ireo zana*ny*." Lazao hoe: "Moa ianareo mahay lavitra noho i Allāh?" Ary iza no meloka kokoa mihoatra izay manafina ny fijoroana vavolombelona azony tamin'i Allāh? Tsy miafina amin'i Allāh izay ataonareo.

اَمْ تَقُوْلُوْنَ اِنَّ اِبْرٰهٖمَ وَاِسْمٰعِيْلَ وَ
اِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ وَالْاَسْبَاطَ كَانُوْا
هُوْدًا اَوْ نَصٰرٰى ؕ قُلْ ءَاَنْتُمْ اَعْلَمُ
اَمِ اللّٰهُ ؕ وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ كَتَمَ
شَهَادَةً عِنْدَهٗ مِنَ اللّٰهِ ؕ وَمَا اللّٰهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿۱۴۱﴾

**142.** Tsy mba isan'ny eto amin'izao tontolo izao intsony ireo olona ireo; nahazo ny valin-kasasarany izy ireo; hahazo izay valin-kasasaranareo koa ianareo, ary tsy hanadinana anareo izay nataon'izy ireo.

تِلْكَ اُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۚ لَهَا مَا
كَسَبَتْ وَلَكُمْ مَّا كَسَبْتُمْ ۚ وَلَا
تُسْـَٔلُوْنَ عَمَّا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿۱۴۲﴾ ع ۱۶ ۱۲ ۱۶

FIZARANA FAHAROA

R.17

**143.** Hilaza ireo adala eo amin'ireo olona hoe: "Iza no nanodina azy ireo tamin'ny Kibla izay narahany teo aloha?" Lazao izy ireo hoe: "An'i Allāh ny Atsinanana sy ny Andrefana.

سَيَقُوْلُ السُّفَهَآءُ مِنَ النَّاسِ مَا
وَلّٰىهُمْ عَنْ قِبْلَتِهِمُ الَّتِيْ كَانُوْا
عَلَيْهَا ۚ قُلْ لِّلّٰهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ؕ

[3] Ny hoe "Ny fivavahan'i Allāh" dia tsy midika akory hoe manaraka finoana izao na izao Andriamanitra. Ny tian-kambara eto dia ny fivavahana izay ampianarin'Andriamanitra.

Mitari-dalana izay tiany ho amin'ny lala-marina Izy."

يَهْدِي مَن يَشَاءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٤٣﴾

**144.** Ary toa izany no nanaovanay anareo ho vahoaka voasandratra mba ho vavolombelona ho an'ny olona ianareo ary mba ho vavolombelona ho ananareo ny Iraka *avy amin'i Allāh*. Fanampin'izany, tsy nanendry *ny Kibla* izay narahanao Izahay afa-tsy ny mba hahazoanay mamantatra hoe iza no manaraka ny Iraka sy izay mitodika ivoho. Tena sarotra tokoa izany, afa-tsy ho an'ireo tarihan'i Allāh lalana. Ary tsy tian'i Allāh ny ahaverivery foana ny finoanareo. Minoa marimarina fa i Allāh dia be fangorahana sady Mpamindrafo amin'ny olombelona.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَاكُمْ أُمَّةً وَسَطًا لِّتَكُونُوا شُهَدَاءَ عَلَى النَّاسِ وَيَكُونَ الرَّسُولُ عَلَيْكُمْ شَهِيدًا ۗ وَمَا جَعَلْنَا الْقِبْلَةَ الَّتِي كُنتَ عَلَيْهَا إِلَّا لِنَعْلَمَ مَن يَتَّبِعُ الرَّسُولَ مِمَّن يَنقَلِبُ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ ۚ وَإِن كَانَتْ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى الَّذِينَ هَدَى اللَّهُ ۗ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُضِيعَ إِيمَانَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِالنَّاسِ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٤﴾

**145.** Raha ny marina dia mahita anao mitodika matetika eny amin'ny lanitra Izahay. Minoa marimarina fa hampitodika anao eny amin'ny Kibla izay tinao Izahay. Koa mitodiha any amin'ny Moske masina; ary na aiza na aiza misy anareo dia mitodika eny aminy. Ary fantatr'ireo izay notolorana ny Boky fa izay no fahamarinana avy amin'ny Tompon'izy ireo; ary hoe tsy mandinika izay ataon'izy ireo i Allāh.

قَدْ نَرَىٰ تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِي السَّمَاءِ ۖ فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبْلَةً تَرْضَاهَا ۚ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ وَحَيْثُ مَا كُنتُمْ فَوَلُّوا وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُ ۗ وَإِنَّ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ لَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Ary na dia mitondra ireo fambara rehetra ireo eo amin'ireo izay notolorana ny Boky afa ianao dia tsy hanaraka na oviana na oviana ny *Kiblanao* izy ireo, ary ianao koa dia tsy anaraka ny *Kiblan'*izy ireo ary tahaka ny tsy hanarahan'ny hafa ny an'ny sasany. Ary raha nanaraka ny sitrapon'izy ireo ianao tao aorian'ny nahatongavan'ny fahalalana teo

وَلَئِنْ أَتَيْتَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ بِكُلِّ آيَةٍ مَّا تَبِعُوا قِبْلَتَكَ ۚ وَمَا أَنتَ بِتَابِعٍ قِبْلَتَهُمْ ۚ وَمَا بَعْضُهُم بِتَابِعٍ قِبْلَةَ بَعْضٍ ۚ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُم مِّن بَعْدِ مَا جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ إِنَّكَ إِذًا لَّمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿١٤٦﴾

aminao dia azo antoka fa ho isan'ireo mpandika lalàna ianao.

**147.** Ireo izay notoloranay ny Boky dia mahalala izany[4] tahaka ny ahalalan'izy ireo ireo zanany lahy naterany, saingy misy minia manafina ny fahamarinana amin'izy ireo.

الَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَعْرِفُوْنَهٗ كَمَا
يَعْرِفُوْنَ اَبْنَآءَهُمْ ؕ وَاِنَّ فَرِيْقًا مِّنْهُمْ
لَيَكْتُمُوْنَ الْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Fahamarinana avy amin'ny Tomponao *izany*; koa aoka ianao tsy ho isan'ireo miahiahy.

اَلْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ فَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ
الْمُمْتَرِيْنَ ﴿١٤٨﴾

R.18

**149.** Ary ny tsirairay dia samy manana ny tanjony izay ikelezany aina fatratra. Koa mifaninàna ary ianareo mba hanao soa. Na aiza na aiza misy anareo dia hampiray anareo hatrany i Allāh. Minoa marimarina fa manana ny fahefana rehetra hanao izay tiany hatao i Allāh.

وَلِكُلٍّ وِّجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيْهَا فَاسْتَبِقُوا
الْخَيْرٰتِ ؕ اَيْنَ مَا تَكُوْنُوْا يَاْتِ بِكُمُ
اللّٰهُ جَمِيْعًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ﴿١٤٩﴾

**150.** Ary na avy aiza ianao na avy aiza dia mitodika any amin'ny Moske masina satria fahamarinana avy amin'ny Tomponao izany; ary mandinika izay ataonareo i Allāh.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ
شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَاِنَّهٗ لَلْحَقُّ مِنْ
رَّبِّكَ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا
تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Ary na avy aiza ianareo na avy aiza dia mitodia any amin'ny Moske masina ary na aiza ianareo na aiza dia mitodia any aminy, mba tsy hanaovan'ny olona ady hevitra aminareo, afa-tsy ireo olon-dratsy eo amin'izy ireo. Aza matahotra azy ireo mihitsy fa Izaho no atahory; mba

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ
شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَحَيْثُ مَا
كُنْتُمْ فَوَلُّوْا وُجُوْهَكُمْ شَطْرَهٗ ۙ لِئَلَّا
يَكُوْنَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ ۗ اِلَّا الَّذِيْنَ
ظَلَمُوْا مِنْهُمْ ۗ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَ
اخْشَوْنِيْ ۗ وَلِاُتِمَّ نِعْمَتِيْ عَلَيْكُمْ وَ

[4] Manaiky ireo mariky ny fahamarinana izay tsinjon'izy ireo amin'ny fitondran-tenan'ny Mpaminany masina (ho aminy anie ny fiadanana) izy ireo. Marina tsy misy isalasalana fa lehilahy masina izy, satria hita taratra eny aminy ireo toetran'Andriamanitra. Manaiky ny maha zanany lahy ireo zanany lahy izy ireo noho ny fanahafan'izy ireo ny toe-batana sy ny toe-piainan'ireo ray aman-dreniny. Noho izany, inoan'izy ireo marina tokoa ve hoe tena zanany izy ireo. Toy izany koa, azo fantarina amin'ny toe-piainany sy ny fitondran-tenany izay isehoan'ny toetra masina ny olon'Andriamanitra.

لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ﴿١٥١﴾

hamenoako ny fahasoavako eo aminareo ka ho voatarika *amin'ny lala-mahitsy* ianareo.

كَمَآ اَرْسَلْنَا فِيْكُمْ رَسُوْلًا مِّنْكُمْ يَتْلُوْا
عَلَيْكُمْ اٰيٰتِنَا وَ يُزَكِّيْكُمْ وَ يُعَلِّمُكُمُ
الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَيُعَلِّمُكُمْ مَّا لَمْ
تَكُوْنُوْا تَعْلَمُوْنَ ﴿١٥٢﴾

**152.** Toa izany no nandefasanay ho aminareo ny Iraka iray voafantina avy taminareo ary mitanisa aminareo ireo Fambara avy Aminay, ary nanadio anareo sy nampianatra anareo ny Boky sy ny fahendrena sady nampianatra anareo ireo zava-tsy fantatrareo.

فَاذْكُرُوْنِيْٓ اَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُوْا لِيْ وَلَا
ع ١٨ ٢ تَكْفُرُوْنِ ﴿١٥٣﴾

**153.** Koa tsarovy aho dia hahatsiaro anareo Aho. Ary asehoy fankasitrahana Aho. Ary aoka ianareo tsy ho isan'ireo tsy mahavaly fitia Amiko.

R.19

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اسْتَعِيْنُوْا
بِالصَّبْرِ وَ الصَّلٰوةِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ مَعَ
الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٥٤﴾

**154.** O ianareo izay mino, mitadiava vonjy an-paharetana sy amin'ny fivavahana; minoa marimarina fa momba ireo mifikitra am-paharetana i Allāh.

وَلَا تَقُوْلُوْا لِمَنْ يُّقْتَلُ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ
اَمْوَاتٌ ؕ بَلْ اَحْيَآءٌ وَّلٰكِنْ لَّا تَشْعُرُوْنَ ﴿١٥٥﴾

**155.** Aza atao hoe maty ireo izay maty noho ny fitolomana ho an'i Allāh; raha ny marina dia velona izy ireo saingy tsy tsapanareo fotsiny izany.

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ بِشَيْءٍ مِّنَ الْخَوْفِ وَالْجُوْعِ
وَ نَقْصٍ مِّنَ الْاَمْوَالِ وَ الْاَنْفُسِ وَ
الثَّمَرٰتِ ؕ وَبَشِّرِ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٥٦﴾

**156.** Ary hisedra anareo amin'ny fampahoriana anareo amin'ny tahotra sy ny hanohanana ary ny fahaverezam-pananana sy aina ary voly Izahay. Nefa ento ho an'ireo mifikitra am-paharetana ny vaovao mahafaly,

الَّذِيْنَ اِذَآ اَصَابَتْهُمْ مُّصِيْبَةٌ ۙ قَالُوْٓا
اِنَّا لِلّٰهِ وَاِنَّآ اِلَيْهِ رٰجِعُوْنَ ﴿١٥٧﴾

**157.** Izay rehefa ianjadian-pahoriana izy ireo dia hilaza hoe: "Minoa marimarina fa an'i Allāh izahay, ary Aminy no hiverenanay."

اُولٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوٰتٌ مِّنْ رَّبِّهِمْ وَ

**158.** Izy ireny no hahazo ny tsodrano sy famindram-po avy amin'ny

Tompon'izy ireo ary izy ireo no hotariana amin'ny lala-marina.

رَحْمَةٌ ۗ وَأُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Minoa marimarina fa ireo havoana roan'i Al-Ṣafā sy i Al-Maroa dia isan'ireo Fambara avy amin'i Allāh, tsy heloka ho an'izay manao fivahiniana masina ao an-trano, na ho an'izay manao 'Omrah ny mihodidina ireo *havoana* roa ireo. Ary ho an'izay nanao soa bebe kokoa nefa tsy noterena dia minoa marimarina fa mora mankasitraka ny asa soa i Allāh sady mahalala ny zava-drehetra.

إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِنْ شَعَآئِرِ اللّٰهِ ۚ
فَمَنْ حَجَّ الْبَيْتَ أَوِ اعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْهِ أَنْ يَطَّوَّفَ بِهِمَا ۚ وَمَنْ تَطَوَّعَ
خَيْرًا ۙ فَإِنَّ اللّٰهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ﴿١٥٩﴾

**160.** Ireo izay manafina izay nampitainay ho Fambara sy taridalana, rehefa avy nanazava izany tamin'ny olona tao anatin'ny Boky Izahay, dia hanozona ny olona toa ireny i Allāh; ary hanozona azy ireny *koa* izay *manan-jo* hanozona.

إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَآ أَنْزَلْنَا مِنَ
الْبَيِّنٰتِ وَالْهُدٰى مِنْ بَعْدِ مَا بَيَّنّٰهُ
لِلنَّاسِ فِي الْكِتٰبِ ۙ أُولٰٓئِكَ يَلْعَنُهُمُ
اللّٰهُ وَيَلْعَنُهُمُ اللّٰعِنُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Fa ho an'ireo izay mibaboka noho ny hadisoany, izay mihatsara sady manambara ampahibemaso *ny marina* dia hitodika amin'izy ireo amin'ny indra fo Aho, satria sady tena Mpangoraka Aho no Mpamidra fo.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا وَأَصْلَحُوا وَبَيَّنُوا
فَأُولٰٓئِكَ أَتُوبُ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنَا التَّوَّابُ
الرَّحِيمُ ﴿١٦١﴾

**162.** Ireo tsy mpino izay maty ao amin'ny tsy finoany dia ho voan'ny ozon'i Allāh mbamin'ireo anjely sy ny olon-drehetra.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَمَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ
أُولٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ لَعْنَةُ اللّٰهِ وَالْمَلٰٓئِكَةِ
وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Hijanona ao ambany ziogan'ny hozona hahazo azy ireo izy ireo. Tsy hahamaivanina mihitsy ny sazin'izy ireo ary tsy hisy fampihantonan-tsazy ho azy ireo mihitsy.

خٰلِدِينَ فِيهَا ۚ لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ
الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْظَرُونَ ﴿١٦٣﴾

**164.** Ary ny Andriamanitrareo dia Andriamanitra tokana; tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy, Ilay Be Fahasoavana sady mpamindra fo.

وَإِلٰهُكُمْ إِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ لَآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ الرَّحْمٰنُ ١٩
الرَّحِيمُ ﴿١٦٤﴾ ع ١١ ٣

R.20

**165.** Raha ny marina, ao amin'ny fahariana ny lanitra sy ny tany, ary ao amin'ny fampifandimbiasana ny andro sy ny alina, ary ao amin'ny sambo misosa eny ambony ranomasina *izay mitatitra* izay ilain'ny olona, ary eo amin'ny rano izay nalatsak'i Allāh avy any an-danitra izay manome aina indray ny tany aorian'ny fahafatesany ary ao amin'izany no iparitahan'ny Biby Isan-karazany, ary ao amin'ny fiovaovan'ny rivotra, ary ao amin'ny rahona izay nampiasaina eo anelanelan'ny lanitra sy ny tany dia misy Fambara mazava ho an'ireo izay mampiasa ny sainy izany.

إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَ الْأَرْضِ وَ
اخْتِلَافِ الَّيْلِ وَ النَّهَارِ وَ الْفُلْكِ الَّتِي
تَجْرِي فِي الْبَحْرِ بِمَا يَنْفَعُ النَّاسَ وَ
مَآ أَنْزَلَ اللّٰهُ مِنَ السَّمَآءِ مِنْ مَّآءٍ
فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَ بَثَّ
فِيهَا مِنْ كُلِّ دَآبَّةٍ ۪ وَّ تَصْرِيفِ
الرِّيٰحِ وَ السَّحَابِ الْمُسَخَّرِ بَيْنَ السَّمَآءِ
وَ الْأَرْضِ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُونَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Ary misy amin'ny olona manaiky hivavaka amin-javatra hafa ankoatra an'i Allāh, ary mitia azy ireny tahaka izay tokony hitiavany an'i Allāh. Fa ireo mpino dia manam-pitiavana lehibe ho an'i Allāh. Fa raha afaka mahita *dieny izao* ny fotoana izay hahazoany ny famaizana ireo izay manota *dia ho tsapany* fa an'i Allāh ny fahefana rehetra ary manasazy amin'ny fomba faran'izay henjana i Allāh.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّتَّخِذُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ
أَنْدَادًا يُّحِبُّوْنَهُمْ كَحُبِّ اللّٰهِ ؕ وَ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا أَشَدُّ حُبًّا لِّلّٰهِ ؕ وَلَوْ يَرَى
الَّذِيْنَ ظَلَمُوْٓا إِذْ يَرَوْنَ الْعَذَابَ ۙ
أَنَّ الْقُوَّةَ لِلّٰهِ جَمِيْعًا ۙ وَّ أَنَّ اللّٰهَ
شَدِيْدُ الْعَذَابِ ﴿١٦٦﴾

**167.** *Raha mba azony atao ny mijery ilay ora* raha ny amin'ireo izay narahana dia hanao tsinon-tsinona ireo mpianany izy ary ahita ny famaizana, ary tsy hisy hirika azon'izy ireo itsoahana intsony.

إِذْ تَبَرَّأَ الَّذِيْنَ اتُّبِعُوْا مِنَ الَّذِيْنَ
اتَّبَعُوْا وَرَأَوُا الْعَذَابَ وَتَقَطَّعَتْ بِهِمُ
الْأَسْبَابُ ﴿١٦٧﴾

**168.** Hilaza ireo mpianatr'izy ireo hoe: "Raha afaka niverin-dalana mantsy izahay dia ho nandà azy ireo tahaka ny nandavany anay izahay." Toa izany no hanehoan'i Allāh ireo

وَقَالَ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْا لَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً
فَنَتَبَرَّأَ مِنْهُمْ كَمَا تَبَرَّءُوْا مِنَّا ؕ
كَذٰلِكَ يُرِيْهِمُ اللّٰهُ أَعْمَالَهُمْ

asan'izy ireo toy ny tsy misy dikany amin'izy ireo ary tsy hafaka mivoaka amin'ny afo izy ireo.

حَسَرٰتٍ عَلَيْهِمْ ۗ وَمَا هُمْ بِخٰرِجِيْنَ
مِنَ النَّارِ ١٦٨

R.21

**169.** O ry olombelona, hano izay tsy nandrarana sy mahasalama[5] etý antany ary aza mandia ny lalan'i Satana. Minoa marimarina fa i Satana no fahavalonareo miharihary.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ كُلُوْا مِمَّا فِي الْاَرْضِ
حَلٰلًا طَيِّبًا ۖ وَّلَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ
الشَّيْطٰنِ ۗ اِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ١٦٩

**170.** Tsy mitaona anareo afa-tsy amin'ny ratsy sy ny fahavetavetana izy ary manolo-kevitra anareo ny hilaza izay tsy fantatrareo amin'i Allāh.

اِنَّمَا يَاْمُرُكُمْ بِالسُّوْٓءِ وَالْفَحْشَآءِ وَاَنْ
تَقُوْلُوْا عَلَى اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ١٧٠

**171.** Ary rehefa lazaina izy ireo hoe: "Araho izay *rehetra* nambaran'i Allāh anareo." Dia hoy izy ireo: "Manaraka izay narahan'ireo rainay izahay." Hanky? Na dia tena nahalala na inona na inona *tanteraka* aza ireo rain'izy ireo sady tsy nanaraka ny lala-marina?

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّبِعُوْا مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
قَالُوْا بَلْ نَتَّبِعُ مَآ اَلْفَيْنَا عَلَيْهِ اٰبَآءَنَا ۗ
اَوَلَوْ كَانَ اٰبَآؤُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ
شَيْـًٔا وَّلَا يَهْتَدُوْنَ ١٧١

**172.** Ary azo ampitahaina amin'izay manjo ny olona izay miantso *olona* tsy mandre na inona na inona ankoatra ny antso na kiaka ny nanjo ireo tsy mpino. Moana marenina *ary* jamba *izy ireo*, ary tsy mahalala na inona na inona.

وَمَثَلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا كَمَثَلِ الَّذِيْ
يَنْعِقُ بِمَا لَا يَسْمَعُ اِلَّا دُعَآءً وَّنِدَآءً ۗ
صُمٌّۢ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ ١٧٢

**173.** O ianareo izay mino, hano ny zava-tsoa izay natolotray anareo, ary mankasitraha an'i Allāh raha Izy no Ivavahanareo.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُلُوْا مِنْ طَيِّبٰتِ
مَا رَزَقْنٰكُمْ وَاشْكُرُوْا لِلّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ
اِيَّاهُ تَعْبُدُوْنَ ١٧٣

---

[5] Ny teny hoe طَيِّب (Ṭayyib) dia mety hifandray na amin'ny safidin'ny isam-batan'olona, na amin'ny hatsaran'ny hanin-kohanina. Amin'ny lafiny voalohany, ny hanin-kohanina dia mety ho tsara ho an'ny olona iray fa tsy ho tsara kosa ho an'ny olona iray hafa, arakaraka ny safidiny, ny tsirony ary ny toe-java-misy. Amin'ny lafiny faharoa, io teny io dia azo ampiharina amin'ny hatsaran'ny hanin-kohanina, izany dia manambara fa ireo mpino dia tsy maintsy mankafy ny hanin-kohanina izay tsy hoe fihinany fotsiny ihany fa izay mahasoa sy manana hatsara mendrika ihany koa.

**174.** Tsy mampifady anareo afa-tsy izay biby maty ho azy Izy, sy ny rà sy ny henan'ny kisoa ary izay rehetra niantsoana anarana hafa ankoatra ny anaran'i Allāh. Fa ho an'izay hoterena noho ny antony tsy azo ialana, tsy hoe tsy mankatoa na koa mihoa-pefy akory Izy, dia tsy ho fahotany izany; minoa marimarina fa tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَ
لَحْمَ الْخِنْزِيرِ وَمَا أُهِلَّ بِهِ لِغَيْرِ اللَّهِ
فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَلَا
إِثْمَ عَلَيْهِ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ١٧٤

**175.** Ireo izay manafina izay nambaran'i Allāh avy amin'ny Boky ary mananda izany amin-javatra tsy misy vidiny dia tsy mameno ny kibony afa-tsy afo. Tsy hiteny amin'izy ireo akory i Allāh amin'ny Andro fitsanganana amin'ny maty sady tsy hanadio azy ireo. Ary misy famaizana mangirifiry ho azy ireo

إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ
مِنَ الْكِتَابِ وَيَشْتَرُونَ بِهِ ثَمَنًا قَلِيلًا
أُولَٰئِكَ مَا يَأْكُلُونَ فِي بُطُونِهِمْ إِلَّا
النَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ اللَّهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَ
لَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٧٥

**176.** Ary izy ireo no nividy ny fahadisoana ho takalon'ny taridalana mahitsy ary ny famaizana no takalon'ny famelana. Mafy tokoa anie izany fiaretan'izy ireo tao amin'ny Afobe izany!

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الضَّلَالَةَ
بِالْهُدَىٰ وَالْعَذَابَ بِالْمَغْفِرَةِ فَمَا
أَصْبَرَهُمْ عَلَى النَّارِ ١٧٦

**177.** Satria nandefa ny Boky niaraka tamin'ny fahamarinana i Allāh, ary minoa marimarina fa ireo izay tsy miombon-kevitra amin'izay ambaran'ny Boky dia hiroso lalina eo amin'ny fankahalana.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ نَزَّلَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ وَ
إِنَّ الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِي الْكِتَابِ لَفِي
شِقَاقٍ بَعِيدٍ ١٧٧ ع

R.22

**178.** Tsy fahamasinan-toetra akory ny fitodianareo any Antsinanana sy any Andrefana, fa ny *tena* masin-toetra tokoa izay mino an'i Allāh sy ny Andro farany ary ireo anjely sy ny Boky ary ireo Mpaminany; ireo izay mandany vola noho ny fitiavan'i Allāh

لَيْسَ الْبِرَّ أَنْ تُوَلُّوا وُجُوهَكُمْ قِبَلَ
الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَلَٰكِنَّ الْبِرَّ مَنْ
آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَالْمَلَائِكَةِ
وَالْكِتَابِ وَالنَّبِيِّينَ وَآتَى الْمَالَ عَلَىٰ حُبِّهِ
ذَوِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينَ وَابْنَ

an'ireo havany akaiky sy ireo kamboty sy ireo fadiranovana, ary amin'ireo mpiandia sy amin'ireo izay mitady *fanampiana* ary mba hisandana vola ireo babo an-ady; ireo izay maharitra amin'ny fivavahana ny mandoa Zakāt; ary ireo izay mitana ny voadiny raha manao izany izy ireo; ary ireo izay maharitra eo amin'ny fahantrana sy ny fahoriana; ary ireo izay *tsy azo aongana* amin'ny fotoan'ny ady. Izy ireny no naneho ny maha olo-marina azy sady matahotra *an'i Allāh.*

السَّبِيْلِۙ وَالسَّآئِلِيْنَ وَفِى الرِّقَابِۚ
وَاَقَامَ الصَّلٰوةَ وَاٰتَى الزَّكٰوةَۚ وَ
الْمُوْفُوْنَ بِعَهْدِهِمْ اِذَا عٰهَدُوْاۚ وَ
الصّٰبِرِيْنَ فِى الْبَاْسَآءِ وَالضَّرَّآءِ وَ
حِيْنَ الْبَاْسِؕ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ صَدَقُوْاؕ
وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُتَّقُوْنَ ﴿١٧٨﴾

**179.** O ianareo izay mino, misy valimbonoana *ara-drariny* momba ny vonoana olona efa voahomana ho anareo: Olona afaka iray takalon'ny olona afaka iray, mpanompo iray takalon'ny mpanompo iray, vehivavy iray takalon'ny vehivavy iray. Fa raha misy famelàna ho azy eken'ny lehilahy iray amin'ny rahalahiny dia tsy maintsy tanterahina ara-drariny ny *fitoriana*, ary tsy maintsy madoa ny vidin'ny rà[6] tanteraka *ilay mpamono olona.* Fanamaivanana sy asa famindram-po atolotry ny Tomponareo anareo izany. Ary izay mandika lalana amin'izany dia hijaly amin'ny famaizana mangirifiry.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُتِبَ عَلَيْكُمُ
الْقِصَاصُ فِى الْقَتْلٰىؕ اَلْحُرُّ بِالْحُرِّ وَ
الْعَبْدُ بِالْعَبْدِ وَالْاُنْثٰى بِالْاُنْثٰىؕ
فَمَنْ عُفِىَ لَهٗ مِنْ اَخِيْهِ شَىْءٌ فَاتِّبَاعٌۢ
بِالْمَعْرُوْفِ وَاَدَآءٌ اِلَيْهِ بِاِحْسَانٍؕ
ذٰلِكَ تَخْفِيْفٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَرَحْمَةٌؕ
فَمَنِ اعْتَدٰى بَعْدَ ذٰلِكَ فَلَهٗ عَذَابٌ
اَلِيْمٌ ﴿١٧٩﴾

**180.** Ary ao amin'ny lalànan'ny valimbonoana dia hisy ny fiainana ho anareo, o ry olona manan-tsaina, mba hahazoanareo mandry fahalemana.

وَلَكُمْ فِى الْقِصَاصِ حَيٰوةٌ يّٰٓاُولِى
الْاَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٨٠﴾

**181.** Voadidy ho anareo fa rehefa manakaiky ny iray aminareo ny fahafatesana, raha misy aminareo manana harem-be avela ho lova dia

كُتِبَ عَلَيْكُمْ اِذَا حَضَرَ اَحَدَكُمُ
الْمَوْتُ اِنْ تَرَكَ خَيْرَا ۖۚ ۨالْوَصِيَّةُ
لِلْوَالِدَيْنِ وَالْاَقْرَبِيْنَ بِالْمَعْرُوْفِۚ

---

[6] Izany dia midika fa ny sandan'ny rà dia tsy maintsy voakajy araka ny rariny sy an-kitsim-po, ary izay vola azo amin'izany dia harotsaka ho an'ireo tra-boina.

*aoka izy hanao* didim-pananana amin'ireo ray aman-dreniny sy havany akaiky mba ho marina *ny ataony. Izany dia* baiko hadidiana an'ireo izay matahotra *an'i Allāh.*

حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِيْنَ ﴿١٨١﴾

**182.** Fa ho an'ireo izay manova izany rehefa avy nandre izany dia hianjera marina tokoa amin'ireo izay manova izany ny fahotana noho izany asany izany. Minoa marimarina fa i Allāh no Ilay Mandre ny zava-drehetra sady mahalala ny zava-drehetra.

فَمَنْۢ بَدَّلَهٗ بَعْدَ مَا سَمِعَهٗ فَاِنَّمَآ
اِثْمُهٗ عَلَى الَّذِيْنَ يُبَدِّلُوْنَهٗ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿١٨٢﴾

**183.** Na izany aza, izay matahotra ny fisiana fiandaniana na ny tsy rariny avy amin'ny mpandidy harena ary mampihavana ny an-daniny sy ny an-kilany tafiditra amin'izany dia tsy manao heloka akory. Minoa marimarina fa Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

فَمَنْ خَافَ مِنْ مُّوْصٍ جَنَفًا اَوْ اِثْمًا
فَاَصْلَحَ بَيْنَهُمْ فَلَاۤ اِثْمَ عَلَيْهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
ع ٢٢ ٦ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٨٣﴾

R.23

**184.** O ianareo izay mino, andidiana anareo tahaka ny nandidiana ireo talohanareo ny fifadian-kanina mba haha olo-marina anareo.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُتِبَ عَلَيْكُمُ
الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٨٤﴾

**185.** Mandritra ny andro voafetra *ny fifadian-kanina andidiana,* saingy na iza na iza aminareo marary na any ampivahinianana dia tsy maintsy mifady hanina izy ao aorian'izany mandritra ny andro mitovy isa amin'izany; ary ho an'ireo izay sahirana rehefa mifady hanina dia misy fanonerana – manome hanina mahantra iray. Ary na iza na iza manao soa vokatry ny sitra-pony dia tsara ho azy izany. Ary hahazoanareo soa ny fifadian-kanina, raha mba fantatrareo mantsy izany.

اَيَّامًا مَّعْدُوْدٰتٍ ؕ فَمَنْ كَانَ مِنْكُمْ
مَّرِيْضًا اَوْ عَلٰى سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ اَيَّامٍ اُخَرَ ؕ
وَعَلَى الَّذِيْنَ يُطِيْقُوْنَهٗ فِدْيَةٌ طَعَامُ
مِسْكِيْنٍ ؕ فَمَنْ تَطَوَّعَ خَيْرًا فَهُوَ خَيْرٌ
لَّهٗ ؕ وَاَنْ تَصُوْمُوْا خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿١٨٥﴾

**186.** Ny volana Ramadan no volana izay nanambarana ny Kor'any ho mpitari-dalana ho an'ny olombelona, niaraka amin'ny porofo mazava amin'ny lala-mahitsy sy ny fahaiza-manavaka - noho izany, na iza na iza aminareo *ao an-tranony* mandritra io volana io dia tsy maintsy mifady hanina. Fa na iza na iza marary na any am-pivahinianana dia *tsy maintsy mifady hanina* mandritra ny andro mitovy isa amin'izany amin'ny fotoana hafa. Maniry ny hanamaivana anareo i Allāh, tsy mitady izay hampanano sarotra anareo Izy. *Sitrany* raha fenonareo ny isan'ny andro ary mba hanao fiderana an'i Allāh ianareo ny amin'ny fitarian-dalana *nataony taminareo*, ary mba hankasitrahanareo Azy.

شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِيٓ أُنْزِلَ فِيْهِ الْقُرْاٰنُ
هُدًى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنٰتٍ مِّنَ الْهُدٰى وَ
الْفُرْقَانِ ۚ فَمَنْ شَهِدَ مِنْكُمُ الشَّهْرَ
فَلْيَصُمْهُ ۗ وَمَنْ كَانَ مَرِيْضًا اَوْ عَلٰى سَفَرٍ
فَعِدَّةٌ مِّنْ اَيَّامٍ اُخَرَ ۗ يُرِيْدُ اللّٰهُ بِكُمُ
الْيُسْرَ وَلَا يُرِيْدُ بِكُمُ الْعُسْرَ ۫ وَ
لِتُكْمِلُوا الْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُوا اللّٰهَ عَلٰى
مَا هَدٰىكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿١٨٦﴾

**187.** Ary rehefa miangavy anao mba hiresaka amin'izy ireo momba Ahy ireo mpanompoko dia lazao azy ireo hoe: "Tena akaiky Aho. Mamaly ny vavak'ireo mitalaho aho rehefa mitaraina Amiko izy. Koa tsy maintsy mihaino Ahy izy ireo ary mino Ahy mba hanarahany ny lala-marina."

وَاِذَا سَاَلَكَ عِبَادِيْ عَنِّيْ فَاِنِّيْ
قَرِيْبٌ ۗ اُجِيْبُ دَعْوَةَ الدَّاعِ اِذَا
دَعَانِ ۙ فَلْيَسْتَجِيْبُوْا لِيْ وَلْيُؤْمِنُوْا بِيْ
لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُوْنَ ﴿١٨٧﴾

**188.** Amin'ny alin'ny fifadian-kanina dia azonareo atao ny manatona ireo vadinareo. *Karazan*-tafy ho anareo izy ireny ary ianareo *karazan*-tafy ho azy ireny. Fantatr'i Allāh fa nanao ny tsy rariny tamin'ny tenananareo ianareo ka noho izany no mahatonga Azy hitodika aminareo amim-pahamorampo, ary nanolotra fanamaivanana ho anareo Izy. Koa azonareo atao ankehitriny ny manatona Ireo vadinareo sy ny mikaroka izay

اُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ الصِّيَامِ الرَّفَثُ اِلٰى
نِسَآئِكُمْ ۗ هُنَّ لِبَاسٌ لَّكُمْ وَاَنْتُمْ
لِبَاسٌ لَّهُنَّ ۗ عَلِمَ اللّٰهُ اَنَّكُمْ كُنْتُمْ
تَخْتَانُوْنَ اَنْفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا
عَنْكُمْ ۚ فَالْـٰٔنَ بَاشِرُوْهُنَّ وَابْتَغُوْا مَا
كَتَبَ اللّٰهُ لَكُمْ ۠ وَكُلُوْا وَاشْرَبُوْا
حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَكُمُ الْخَيْطُ الْاَبْيَضُ مِنَ
الْخَيْطِ الْاَسْوَدِ مِنَ الْفَجْرِ ۪ ثُمَّ اَتِمُّوا
الصِّيَامَ اِلَى الَّيْلِ ۚ وَلَا تُبَاشِرُوْهُنَّ وَ

voadidin'i Allāh hataonareo; mihinana sy misotroa mandra-panavahana ny kofehy fotsy amin'ny kofehy mainty amin'ny mangirandratsy[7]. Koa araho ny fifadian-kanina mandra-pahatongan'ny alina, ary fadio ny manantona ny vadinareo mandritra ny fotoana ijanonanareo ao amin'ny Moske manantanteraka ny fivavahanareo. Izany ary ny fetra *voatondron*'i Allāh, koa aoka ianareo tsy hanantona izany! Tahaka izany no anazavan'i Allāh ireo didiny amin'ny olona mba ho voaharo amin'ny ratsy izy ireo.

وَأَنْتُمْ عَاكِفُونَ فِي الْمَسَاجِدِ ۗ تِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ فَلَا تَقْرَبُوهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ آيَاتِهِ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ١٨٨

**189.** Ary aza kepohina amin'ny fomba feno hosoka ny harena iombonanareo, ary aza atolotra ho tsolotra amin'ny manam-pahefana izany mba hahazoana mikepoka ny ampahampananan'ny hafa[8] tsy handrariny nefa fantatrareo izany.

وَلَا تَأْكُلُوا أَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِالْبَاطِلِ وَتُدْلُوا بِهَا إِلَى الْحُكَّامِ لِتَأْكُلُوا فَرِيقًا مِنْ أَمْوَالِ النَّاسِ بِالْإِثْمِ وَأَنْتُمْ تَعْلَمُونَ ١٨٩ ع ٢٣ ٧

R.24

**190.** Hanontany anao an'ireo mikasika ny volana vaovao izy ireo; lazao hoe: "Fomba entina mandrefy ny fotoana mba hahamora *ny fiainana ankapobeny* izany, sy ho amin'ny fivahiniana masina." Ary tsy mety raha miditra ny tranonareo avy any ambadiky ny tranonareo ianareo; fa ny *tena olo*-marina dia izay matahotra an'Andriamanitra. Koa midira ny trano avy eo amin'ny varavarana ary

يَسْأَلُونَكَ عَنِ الْأَهِلَّةِ ۖ قُلْ هِيَ مَوَاقِيتُ لِلنَّاسِ وَالْحَجِّ ۗ وَلَيْسَ الْبِرُّ بِأَنْ تَأْتُوا الْبُيُوتَ مِنْ ظُهُورِهَا وَلَٰكِنَّ الْبِرَّ مَنِ اتَّقَىٰ ۗ وَأْتُوا الْبُيُوتَ مِنْ أَبْوَابِهَا ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ١٩٠

[7] Izany hoe, ny kofehy fotsy dia ampifanahafana amin'ny mangiran-dratsy. Noho izany, ny hevitra tian-kambara amin'io andininy io dia hoe "mandra-pahatongan'ny kofehy fotsy amin'ny mangiran-dratsy sy ny kofehy mainty amin'ny alina ho miavaka tsara eo aminareo."

[8] Ny ambara eto dia ny fananam-bahoaka sy ny fananam-panjakana.

matahora an'i Allāh mba hiadananareo.

**191.** Ary mitoloma amin'ny alalan'i Allāh manoloana ireo izay miady aminareo saingy aza mihoa-pefy. Minoa marimarina, fa tsy tian'i Allāh tokoa ireo mpandika lalàna.

وَقَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ الَّذِينَ يُقَاتِلُونَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿١٩١﴾

**192.** Ary vonoy izy ireny na aiza na aiza hahitanao azy, ary hazao eny amin'izay toerana nihazany anareo izy ireo satria ratsy lavitra noho ny mamono ny fanejehana. Aza miady amin'izy ireo *ao amin'ny* Moske masina *na* eo akaikiny, raha tsy hoe manafika anareo ao izy ireo. Fa raha manafika anareo ao izy ireo dia tohero; satria toa izany no asetry ny tsy mpino.

وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ وَأَخْرِجُوهُمْ مِنْ حَيْثُ أَخْرَجُوكُمْ ۚ وَالْفِتْنَةُ أَشَدُّ مِنَ الْقَتْلِ ۚ وَلَا تُقَاتِلُوهُمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ حَتَّىٰ يُقَاتِلُوكُمْ فِيهِ ۖ فَإِنْ قَاتَلُوكُمْ فَاقْتُلُوهُمْ ۗ كَذَٰلِكَ جَزَاءُ الْكَافِرِينَ ﴿١٩٢﴾

**193.** Fa raha nampiato ny *ady* izy ireo dia minoa marimarina fa tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

فَإِنِ انْتَهَوْا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٩٣﴾

**194.** Ary iadio izy ireo mandra-pahafoanan'ny fanejehana sy raha tsy efa *voatokana* ho an'i Allāh *irery* ny fivavahana. Saingy raha miato izy ireo dia *tsarovy fa* tsy hisy mihitsy ady *azo atao* afa-tsy amin'ireo mpandika lalàna.

وَقَاتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَيَكُونَ الدِّينُ لِلَّهِ ۖ فَإِنِ انْتَهَوْا فَلَا عُدْوَانَ إِلَّا عَلَى الظَّالِمِينَ ﴿١٩٤﴾

**195.** Ny *fametavetana* ny volana masina dia *azo valiana* mandritra ny volana masina; ary misy *lalàna* valimboanoana ho an'ny zava-masina rehetra. Koa na iza na izay mivadika aminareo dia sazina araka ny fandikan-dalana ataony izy ireny. Ary matahora an'i Allāh, ary fantaro tsara fa miaraka amin'ireo izay matahotra *Azy* i Allāh.

الشَّهْرُ الْحَرَامُ بِالشَّهْرِ الْحَرَامِ وَالْحُرُمَاتُ قِصَاصٌ ۚ فَمَنِ اعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ فَاعْتَدُوا عَلَيْهِ بِمِثْلِ مَا اعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ﴿١٩٥﴾

**196.** Ary manaova fandiniana ho an'i Allāh ary aza manary tena ho ao anatin'ny faharavana ianareo. Ary manaova ny soa; raha ny marina dia mankasitraka izay manao soa i Allāh.

وَأَنفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا تُلْقُوا
بِأَيْدِيكُمْ إِلَى التَّهْلُكَةِ ۛ وَأَحْسِنُوا ۛ
إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٩٦﴾

**197.** Ary tanteraho ny Fivahinianana masina sy ny 'Omrah ho amin'ny fitiavana an'i Allāh; fa raha voatana kosa ianareo dia manaova fanatitra tsy saro-tadiavina; ary aza kakasana ny lohanareo alohan'ny ahatongavan'ny fanatitra ataonareo amin'izay andefasana azy. Ary na iza na iza aminareo marary na marary an-doha dia tsy maintsy manonitra izany izy na amin'ny fifadian-kanina na amin'ny fanaovana fanomezana, na amin'ny fanolorana sorona. Fa rehefa milamina kosa ianareo, izay te hanararaotra izay mba hanaovana 'Omrah sy fivahiniana masina miaraka dia tsy maintsy manao fanatitra tsy saro-tadiavina. Fa izay mety tsy mahita fanatitra *aminareo* kosa dia tsy maintsy mifady hanina telo andro mandritra ny Fivahiniana masina ary fito andro raha vao tonga any aminy izy ireo, izany hoe mandritra ny folo andro. Izany no adidin'izay tsy monina any akaikin'ny Moske masina ny fianakaviany. Ary matahora an'i Allāh, ary fantaro tsara fa henjana ny sazy avy amin'i Allāh.

وَأَتِمُّوا الْحَجَّ وَالْعُمْرَةَ لِلَّهِ ۚ فَإِنْ
أُحْصِرْتُمْ فَمَا اسْتَيْسَرَ مِنَ الْهَدْيِ ۖ وَلَا
تَحْلِقُوا رُءُوسَكُمْ حَتَّىٰ يَبْلُغَ الْهَدْيُ
مَحِلَّهُ ۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوْ
بِهِ أَذًى مِّن رَّأْسِهِ فَفِدْيَةٌ مِّن
صِيَامٍ أَوْ صَدَقَةٍ أَوْ نُسُكٍ ۚ فَإِذَا
أَمِنتُمْ فَمَن تَمَتَّعَ بِالْعُمْرَةِ إِلَى
الْحَجِّ فَمَا اسْتَيْسَرَ مِنَ الْهَدْيِ ۚ
فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ ثَلَاثَةِ أَيَّامٍ فِي
الْحَجِّ وَسَبْعَةٍ إِذَا رَجَعْتُمْ ۗ تِلْكَ
عَشَرَةٌ كَامِلَةٌ ۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمْ يَكُنْ
أَهْلُهُ حَاضِرِي الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ وَ
اتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ شَدِيدُ
ع ٢٤ ٨ الْعِقَابِ ﴿١٩٧﴾

R.25

**198.** Ireo volana Fivahinianana masina dia fantatra tsara; ary na iza na iza manapa-hevitra ny hanatanteraka ny fivahinianana masina mandritra ireo volana ireo dia tsy *maintsy mahatsiaro* fa tsy tokony hisy teny maloto ao amin'izany, tsy hisy

الْحَجُّ أَشْهُرٌ مَّعْلُومَاتٌ ۚ فَمَن فَرَضَ
فِيهِنَّ الْحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا
جِدَالَ فِي الْحَجِّ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ
خَيْرٍ يَعْلَمْهُ اللَّهُ ۗ وَتَزَوَّدُوا فَإِنَّ
خَيْرَ الزَّادِ التَّقْوَىٰ ۚ وَاتَّقُونِ يَا أُولِي

fandikan-dalàna ary tsy hisy fifamaliana mandritra ny Fivahinianana masina. Ary fantatr'i Allāh ireo soa rehetra izay ataonareo. Ary mitondra izay vatsy *ilaina mandrintra ny Fivahinianana masina*, ary minoa marimarina fa ny fahatsaram-panahy no vatsy mendrika indrindra. Ary Izaho *irery* no atahory, O ry olona manan-tsaina.

الْأَلْبَابِ ١٩٨

**199.** Tsy fahotana ho anareo *mikatsaka tombondahiny avy* any amin'ny Tomponareo. Fa rehefa miverina manao dia be avy any 'Arafāt ianareo dia tsarovy i Allāh *rehefa tonga eo akaikin'i* Mash'ar al-Ḥarām; ary tsarovy Izy tahaka ny nitarihany làlana anareo na dia isan'ireo diso làlana aza ianareo teo aloha.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَبْتَغُوا فَضْلًا مِّنْ
رَّبِّكُمْ ۚ فَإِذَآ أَفَضْتُم مِّنْ عَرَفَاتٍ
فَاذْكُرُوا اللَّهَ عِندَ الْمَشْعَرِ الْحَرَامِ ۖ
وَاذْكُرُوهُ كَمَا هَدَاكُمْ وَإِن
كُنتُم مِّن قَبْلِهِ لَمِنَ الضَّالِّينَ ١٩٩

**200.** Avy eo mivoaha marobe eo amin'izay ivoahan'ny besinimaro, ary italahoy famelana avy amin'i Allāh, minoa marimarina fa tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

ثُمَّ أَفِيضُوا مِنْ حَيْثُ أَفَاضَ النَّاسُ
وَاسْتَغْفِرُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ
رَّحِيمٌ ٢٠٠

**201.** Ary rehefa mahavita ny fanompoa-pivavahana araka izay nandidiana anareo ianareo dia akalazao ireo fiderana an'i Allāh, tahaka ny *fahazaranareo* mankalaza ny an'ny rainareo, na mihoatra noho izany aza. Ary hoy ny sasany amin'ny olona: "Ry Tomponay, omeo anay *ireo haren'*izao tontolo izao", ny olona toa izany no tsy hahazo na inona na inona any Ankoatra.

فَإِذَا قَضَيْتُم مَّنَاسِكَكُمْ فَاذْكُرُوا
اللَّهَ كَذِكْرِكُمْ آبَاءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ
ذِكْرًا ۗ فَمِنَ النَّاسِ مَن يَقُولُ رَبَّنَا
آتِنَا فِي الدُّنْيَا وَمَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ
مِنْ خَلَاقٍ ٢٠١

**202.** Ary misy hafa milaza hoe: "Ry Tomponay, omeo anay ny haren'izao tontolo izao sy ny harena any

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ رَبَّنَا آتِنَا فِي
الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الْآخِرَةِ حَسَنَةً

النصف وَّقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿٢٠٢﴾

Ankoatra, ary arovy amin'ny fampijaliana any amin'ny Afobe izahay."

أُولٰٓئِكَ لَهُمْ نَصِيْبٌ مِّمَّا كَسَبُوْا ؕ وَاللّٰهُ
سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠٣﴾

**203.** Hahazo anjara mahafaly izy ireo satria ho mendrika izany izy ireo ary kinga amin'ny fanaovana kaonty i Allāh.

وَاذْكُرُوا اللّٰهَ فِيْٓ اَيَّامٍ مَّعْدُوْدٰتٍ ؕ
فَمَنْ تَعَجَّلَ فِيْ يَوْمَيْنِ فَلَآ اِثْمَ عَلَيْهِ ۚ
وَمَنْ تَاَخَّرَ فَلَآ اِثْمَ عَلَيْهِ ۙ لِمَنِ اتَّقٰى ؕ
وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّكُمْ اِلَيْهِ
تُحْشَرُوْنَ ﴿٢٠٤﴾

**204.** Ary tsarovy i Allāh mandritra ny isan'ny andro voatondro; fa na iza na iza maika *ny handeha* ao anatin'ny roa andro dia tsy hanao fahotana noho izany. Ary na iza na iza hijanona any aoriana dia tsy hanao fahotana ihany koa. *Izany taridalana izany* dia ho an'izay matahotra an'i Allāh. Ary matahora an'i Allāh sady fantaro tsara fa ho voagona eo anoloany ianareo *rehetra*.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُّعْجِبُكَ قَوْلُهٗ فِي
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَيُشْهِدُ اللّٰهَ عَلٰى مَا
فِيْ قَلْبِهٖ ۙ وَهُوَ اَلَدُّ الْخِصَامِ ﴿٢٠٥﴾

**205.** Ary misy amin'ny olombelona no hankasitrahanao ny fikasany amin'ny fiainana etý an-tany, ary hiantso an'i Allāh ho vavolombelon'izay ao am-pony izy; nefa dia izy indrindra no tena mpila akisa.

وَاِذَا تَوَلّٰى سَعٰى فِي الْاَرْضِ لِيُفْسِدَ
فِيْهَا وَيُهْلِكَ الْحَرْثَ وَالنَّسْلَ ؕ وَاللّٰهُ
لَا يُحِبُّ الْفَسَادَ ﴿٢٠٦﴾

**206.** Ary rehefa eo amin'ny fahefana izy dia mitety firenena mba hamorona korontana sy fisafotofotoana mba hanimbana ny vokatra sy ny vahoaka; ary tsy tia korontana i Allāh.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُ اتَّقِ اللّٰهَ اَخَذَتْهُ
الْعِزَّةُ بِالْاِثْمِ فَحَسْبُهٗ جَهَنَّمُ ؕ وَ
لَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿٢٠٧﴾

**207.** Ary rehefa lazaina izy hoe: "Matahora an'i Allāh", dia *vao maika* manesika azy hanota *hatrany* ny avonavona. Ny Afobe no hany fankasitrahana ho azy, ary minoa marimarina fa tena toeram-pialan-tsasatra ratsy tokoa izany.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّشْرِيْ نَفْسَهُ

**208.** Misy ihany koa ireo manaiky ny hivarotra ny fanahiny mba hahazoana

ny sitrapon'i Allāh; ary Be fangorahana *amin'ireo* mpanompony i Allāh.

ابتغاء مرضات الله ۗ والله رءوف
بالعباد ﴿٢٠٨﴾

**209.** O ianareo izay mino, mankatoava tanteraka ianareo ary aza manara-dia an'i Satana, minoa marimarina fa izy no fahavalonareo miharihary.

يا أيها الذين آمنوا ادخلوا في
السلم كافة ۖ ولا تتبعوا خطوات
الشيطان ۚ إنه لكم عدو مبين ﴿٢٠٩﴾

**210.** Fa raha solafaka taorian'ny nahatongavan'ny fambara teo aminareo ianareo dia fantaro tsara fa tena Mahefa ny zava-drehetra *sady* feno fahendrena i Allāh.

فإن زللتم من بعد ما جاءتكم البينات
فاعلموا أن الله عزيز حكيم ﴿٢١٠﴾

**211.** Manantena ve izy ireo fa hidina eo amin'izy ireo avy amin'ny rahomatevina ary *ombana* anjely maro mba hahatapaka ny raharaha i Allāh? Ary amin'i Allāh no hitodian'ny zavadrehetra.

هل ينظرون إلا أن يأتيهم الله في
ظلل من الغمام والملائكة وقضي
ع ٢٥ ١٤ ٩ الأمر ۚ وإلى الله ترجع الأمور ﴿٢١١﴾

R.26

**212.** Anontanio ireo zanak'i Israely hoe fambara firy no natolotray azy ireo. Fa na iza na iza manova ny fanomezana avy amin'i Allāh rehefa naharay izany dia azo antoka fa hentitra amin'ny famaizana i Allāh.

سل بني إسرائيل كم آتيناهم من
آية بينة ۗ ومن يبدل نعمة الله
من بعد ما جاءته فإن الله شديد
العقاب ﴿٢١٢﴾

**213.** Zary natao fanintona ho an'ireo tsy mpino ny fiainana an-tany, ary manaraby ireo mpino izy ireo. Fa ireo izay matahotra an'i Allāh dia ho eo ambonin'ireo tsy mpino izy ireo amin'ny Andro fitsanganana amin'ny maty; ary manome ireo fanomezana avy Aminy amin'ny fahafoizana lehibe amin'izay ankasitrahany i Allāh.

زين للذين كفروا الحياة الدنيا و
يسخرون من الذين آمنوا ۘ و ربع
الذين اتقوا فوقهم يوم القيامة ۗ
والله يرزق من يشاء بغير حساب ﴿٢١٣﴾

**214.** Nivondrona ho tarika lehibe iray ny olombelona, ary nanangana Mpaminany maro i Allāh mba

كان الناس أمة واحدة فبعث
الله النبيين مبشرين ومنذرين و

أَنْزَلَ مَعَهُمُ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ لِيَحْكُمَ
بَيْنَ النَّاسِ فِيمَا اخْتَلَفُوا فِيهِ ۚ وَمَا
اخْتَلَفَ فِيهِ إِلَّا الَّذِينَ أُوتُوهُ مِنْ بَعْدِ
مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنٰتُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۖ
فَهَدَى اللّٰهُ الَّذِينَ آمَنُوا لِمَا اخْتَلَفُوا
فِيهِ مِنَ الْحَقِّ بِإِذْنِهِ ۗ وَاللّٰهُ يَهْدِي
مَنْ يَشَاءُ إِلٰى صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ٢١٤

hitondra ny vaovao mahafaly sy mba hampitandrina, ary nampita ny Boky mirakitra fahamarinana tamin'ny alalan'izy ireo, mba hitsarany ny fifandirana eo amin'ny olona. *Saingy rehefa avy eo izy ireo dia mifanditra amin'izay mikasika ny Boky,* vokatry ny fifandrafesana, ary ny hany mifanditra mikasika izany dia ireo izay notolorana ny Boky ary tao aorian'ny nadefasana ireo Fambara mazava teo amin'izy ireo. Ankehitriny, amin'ny alalan'ny Didy avy aminy, i Allāh dia manoro ireo mpino ny lalan'ny fahamarinana izay tsy neken'ireo *tsy mpino* ny mikasika izany; ary mitarika izay sitrany ho amin'ny lala-mahitsy i Allāh.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا
يَأْتِكُمْ مَثَلُ الَّذِينَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِكُمْ ۖ
مَسَّتْهُمُ الْبَأْسَاءُ وَالضَّرَّاءُ وَزُلْزِلُوا
حَتّٰى يَقُولَ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ
آمَنُوا مَعَهُ مَتٰى نَصْرُ اللّٰهِ ۗ أَلَا إِنَّ
نَصْرَ اللّٰهِ قَرِيبٌ ٢١٥

**215.** Manantena ny hiditra ao amparadisa alohan'ny iaretana ireo sedra toa izay efa nolalovan'ireo talohanareo va ianareo? Fahantrana sy fahoriana no mianjady tamin'izy ireo ary tena ketraka tanteraka izy ireo mandra-pilazan'ny Iraka sy ireo rehetra mino niaraka taminy hoe: "Mba rahoviana ary no *ho tonga* ny famonjen'i Allāh?" Raha ny marina dia efa akaiky ny famonjen'i Allāh.

يَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنْفِقُونَ ۖ قُلْ مَا
أَنْفَقْتُمْ مِنْ خَيْرٍ فَلِلْوَالِدَيْنِ وَ
الْأَقْرَبِينَ وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِينِ وَابْنِ
السَّبِيلِ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللّٰهَ
بِهِ عَلِيمٌ ٢١٦

**216.** Manontany anao izay tsy maintsy holanian'izy ireo. Lazao azy ireo hoe: 'Izay rehetra lanianareo amin'ireo harenareo izay azonareo *tamin'ny fomba mendrika* dia tsy maintsy ho an'ireo ray amandreninareo, sy ireo fianakavianareo akaiky ary ireo kamboty sy ireo fadiranovana ary ireo mpiandia. Ary amin'ireo asa soa izay

ataonareo dia tena mahalala tsara izany tokoa i Allāh.”

**217.** Voadidy hiady ianareo, na dia tsy tianareo aza izany; fa mety tsy ho tia zavatra iray ianareo na dia tsara ho anareo aza izany zavatra izany, ary mety ho tia zavatra iray ianareo na dia ratsy ho anareo aza izany zavatra izany. I Allāh dia mahafantatra fa ianareo no tsy mahafantatra.

كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْ ۚ
وَعَسٰٓى اَنْ تَكْرَهُوْا شَيْئًا وَّهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ
٢٦ وَعَسٰٓى اَنْ تُحِبُّوْا شَيْئًا وَّهُوَ شَرٌّ لَّكُمْ ۗ وَ
ع ١٠ اللّٰهُ يَعْلَمُ وَاَنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢١٧﴾

R.27

**218.** Manontany anao ny ady mandritra ny volana masina izy ireo. Lazao azy ireo hoe: “Henjana ny miady mandritra ny volana masina, fa eo imason’ny Allāh dia sarotra kokoa ny hisakanana *ny olona* tsy homba ny lalan’i Allāh, ny miseho ho tsy mahavaly fitia Aminy, ary ny mandroaka ny mpino ao amin’ny Moske masina, ary ny fanenjehana dia heloka henjana kokoa noho ny mamono.” Ary tsy hampiato ny ady alohan’ny hamiliana anareo amin’ny finoana izy ireo, raha efany izany. Ary ho an’ireo izay mihodina amin’ny finoana avy aminareo, ary ho faty tsy mpino dia ho zava-poana etý an-tany sy any an-koatra ny asan’izy ireny. Izy ireo no mponin’ny Afo ary honina ao izy ireo.

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الشَّهْرِ الْحَرَامِ قِتَالٍ فِيْهِ ؕ
قُلْ قِتَالٌ فِيْهِ كَبِيْرٌ ؕ وَ صَدٌّ عَنْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ وَكُفْرٌۢ بِهٖ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۗ
وَاِخْرَاجُ اَهْلِهٖ مِنْهُ اَكْبَرُ عِنْدَ اللّٰهِ ۚ وَ
الْفِتْنَةُ اَكْبَرُ مِنَ الْقَتْلِ ؕ وَلَا
يَزَالُوْنَ يُقَاتِلُوْنَكُمْ حَتّٰى يَرُدُّوْكُمْ
عَنْ دِيْنِكُمْ اِنِ اسْتَطَاعُوْا ؕ وَمَنْ يَّرْتَدِدْ
مِنْكُمْ عَنْ دِيْنِهٖ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ
فَاُولٰٓئِكَ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَ
الْاٰخِرَةِ ۚ وَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ
فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٢١٨﴾

**219.** Ireo izay mino ary ireo izay mifindra monina, ary niady miady mafy ho an’izay momba an’i Allāh dia izany no olona manantena ny famindram-pon’i Allāh satria i Allāh dia Mpamela heloka sady Mpamidra fo.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ الَّذِيْنَ
هَاجَرُوْا وَجٰهَدُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۙ
اُولٰٓئِكَ يَرْجُوْنَ رَحْمَتَ اللّٰهِ ؕ وَاللّٰهُ
غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢١٩﴾

**220.** Manontany anao mikasika ny divay sy ny lalao tsapa vintana izy ireo. Lazao azy ireo hoe: “Samy ahitana fahotana goavana izy roa ireo no sady misy tombon-tsoa ho an’ny olona; saingy ny betsaka kokoa dia ny fahotana noho ny tombotsoa.” Ary manontany anao izay tokony holaniany izy ireo. Lazao azy ireo hoe: “Lanio izay mety tsy ilainareo.” Tahaka izany no anazavan’i Allāh ireo didy avy Aminy mba hahafahanareo misaina,

يَسْأَلُونَكَ عَنِ الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ
قُلْ فِيهِمَا إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَافِعُ
لِلنَّاسِ وَإِثْمُهُمَا أَكْبَرُ مِنْ نَفْعِهِمَا
وَيَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنْفِقُونَ قُلِ الْعَفْوَ
كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ
لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢١٩﴾

**221.** Eto an-tany sy any an-koatra. Manontany anareo mikasika ireo kamboty koa izy ireo. Lazao azy ireo hoe: “*Asa* mitory hatsaram-panahy lehibe tokoa ny fikarakarana azy ireny; ary raha mandrary fihavanana amin’izy ireny ianao dia aza hadinoina fa rahalainareo izy ireny. Ary hain’i Allāh ny manavaka ireo izay te hamorona korontana sy ireo maniry ny hampiroborobo ny fiadanana *ho amin’ireo kamboty*. Ary raha tian’i Allāh dia hampandaloviny sedra henjana ianareo. Minoa marimarina fa tena Mahefa ny zava-drehetra sady feno fahendrena i Allāh.

فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ
الْيَتَامَىٰ قُلْ إِصْلَاحٌ لَهُمْ خَيْرٌ وَإِنْ
تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَانُكُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ
الْمُفْسِدَ مِنَ الْمُصْلِحِ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ
لَأَعْنَتَكُمْ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢٠﴾

**222.** Ary aza manambady ireo vehivavy mpanompo sampy raha tsy efa tonga mpino izy ireny; ny mpanompo vavy mpino aza mbola manan-danja lavitra noho ny vehivavy mpanompo sampy, na dia tianareo kokoa aza ilay mpanompo sampy. Ary aza manolotra *ireo vehivavy mpino* ho vadin’ireo lehilahy mpanompo sampy raha tsy efa tonga mpino izy ireny; ny mpanompo lahy mpino iray *aza mbola*

وَلَا تَنْكِحُوا الْمُشْرِكَاتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ وَ
لَأَمَةٌ مُؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِنْ مُشْرِكَةٍ وَلَوْ
أَعْجَبَتْكُمْ وَلَا تُنْكِحُوا الْمُشْرِكِينَ
حَتَّىٰ يُؤْمِنُوا وَلَعَبْدٌ مُؤْمِنٌ خَيْرٌ
مِنْ مُشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ أُولَٰئِكَ
يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ وَاللَّهُ يَدْعُو إِلَى
الْجَنَّةِ وَالْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِ وَيُبَيِّنُ آيَاتِهِ

لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢٢﴾ ع ٢٧ ١١

manan-danja lavitra noho ny lehilahy mpanompo sampy, na dia tianareo kokoa aza ity farany. Mitaona *anareo* ho any amin'ny Afobe ireo mpanompo sampy fa i Allāh kosa amin'ny alalan'ny didy Aminy, dia mitaona *anareo* ho any amin'ny paradisa sy ny famelan-keloka. Ary ataony mazava tsara amin'ny olombelona ireo fambara avy Aminy mba hahazoan'ny olona mahatsiaro.

R.28

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ الْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ
أَذًى فَاعْتَزِلُوا النِّسَاءَ فِي الْمَحِيضِ
وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا
تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ
اللَّهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ التَّوَّابِينَ وَ
يُحِبُّ الْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٣﴾

**223.** Ary manontany anareo ny mikasika ny fadimbolana izy ireo. Lazao azy ireo hoe: "Faharisarisana io[9]; koa alaviro ireo vehivavy mandritra ny fotoan'ny fadimbolana, ary aza manantona azy rahatsy efa madio izy. Fa rehefa avy midio kosa izy ireo dia atony izy ireo, araka ny nandidian'i Allāh anareo. Tia ireo izay mitodika Aminy sy ireo izay mitandro ny fahadiovany i Allāh."

نِسَاؤُكُمْ حَرْثٌ لَّكُمْ فَأْتُوا حَرْثَكُمْ
أَنَّىٰ شِئْتُمْ ۖ وَقَدِّمُوا لِأَنفُسِكُمْ ۚ وَاتَّقُوا
اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّكُم مُّلَاقُوهُ ۗ وَبَشِّرِ
الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٢٤﴾

**224.** Saha *voaasa* ho anareo ireo vadinareo; koa atony ny sahanareo, amin'ny fotoana, sy araka izay fomba itiavanareo azy ary aoka hampialoha lalana ny soa ho anareo ianareo; ary matahora an'i Allāh, ary fantaro tsara fa indray andro any dia ho ao eo anatrehany ianareo; ary mivimbina vaovao mahafaly ho an'ireo izay mankatoa.

وَلَا تَجْعَلُوا اللَّهَ عُرْضَةً لِّأَيْمَانِكُمْ
أَن تَبَرُّوا وَتَتَّقُوا وَتُصْلِحُوا بَيْنَ

**225.** Ary aza mianiana amin'i Allāh mba hahazoana miala amin'ny

[9] Ny teny hoe أَذًى (adhā) dia tsy maintsy raisina amin'ny heviny hoe "fahatongavam-potoana" na "faharisarisana mandalo", satria ny hevitra hafa entin'io teny io (fahavoazana) dia tsy manome voninahitra an'Andriamanitra, satria Izy dia tsy namoron-javatra hahavoa ny vehivavy.

fanaovan-tsoa, ny fanaovan-javatra an-kitsim-po ary ny fandrindram-piadanana amin'ny olona. Ary i Allāh no Ilay mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

النَّاسِ ۗ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٢٥﴾

**226.** Tsy hanasazy anareo noho ny fianianana natao kitoatoa i Allāh, fa izay ao am-ponareo no itsarany anareo. Ary mpamela heloka sady malemy fanahy i Allāh.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللّٰهُ بِاللَّغْوِ فِيْٓ اَيْمَانِكُمْ
وَلٰكِنْ يُّؤَاخِذُكُمْ بِمَا كَسَبَتْ قُلُوْبُكُمْ ۗ
وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿٢٢٦﴾

**227.** Ireo izay mivoady tsy hikasika ny vadiny dia efa-bolana no fotoam-piandrasana *be indrindra*; koa raha miova amin'ny voadiny izy dia mino marimarina fa Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

لِلَّذِيْنَ يُؤْلُوْنَ مِنْ نِّسَآئِهِمْ تَرَبُّصُ
اَرْبَعَةِ اَشْهُرٍ ۚ فَاِنْ فَآءُوْ فَاِنَّ اللّٰهَ
غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢٢٧﴾

**228.** Ary raha manapa-kevitra ny hisaraka izy ireo dia azo antoka fa i Allāh no ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

وَاِنْ عَزَمُوا الطَّلَاقَ فَاِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ
عَلِيْمٌ ﴿٢٢٨﴾

**229.** Ireo vehivavy misara-bady kosa dia hiandry tsingerim-padimbolana telo; ary tsy azon'izy ireo afenina izay noharian'i Allāh tao anatiny raha mino an'i Allāh sy ny Andro farany izy ireo. Ary mandritra io fotoana io dia mbola manan-jo hampody azy ireo ireo vadin'izy ireo raha tian'ireo vadin'izy ireo ny hamitrana indray ny fanambadiany. Ary araka ny rariny dia manan-jo mitovy amin'ny an'ireo vadiny ireo vehivavy ireo. Nefa ny lehilahy dia manatombo kely amin'izy ireo; Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena i Allāh.

وَالْمُطَلَّقٰتُ يَتَرَبَّصْنَ بِاَنْفُسِهِنَّ
ثَلٰثَةَ قُرُوْٓءٍ ۗ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ اَنْ يَّكْتُمْنَ
مَا خَلَقَ اللّٰهُ فِيْٓ اَرْحَامِهِنَّ اِنْ كُنَّ
يُؤْمِنَّ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۗ وَ
بُعُوْلَتُهُنَّ اَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِيْ ذٰلِكَ اِنْ
اَرَادُوْٓا اِصْلَاحًا ۗ وَلَهُنَّ مِثْلُ الَّذِيْ عَلَيْهِنَّ
٢٨ بِالْمَعْرُوْفِ ۖ وَلِلرِّجَالِ عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ ۗ وَ
ع ٧ ١٢ اللّٰهُ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٢٩﴾

R.29

**230.** Ny fisaraham-panambadiana *toa izany* dia azo *atao* indroa; koa tano araka ny tokony ho izy *izy ireo* na

اَلطَّلَاقُ مَرَّتٰنِ ۖ فَاِمْسَاكٌ بِمَعْرُوْفٍ
اَوْ تَسْرِيْحٌ بِاِحْسَانٍ ۗ وَلَا يَحِلُّ لَكُمْ اَنْ

roahy amin'ny fo madio *izy ireo*. Ary tsy misy na inona na inona azonareo lehilahy alaina amin-ireo izay natolotrareo ireo vadinareo ireo, raha tsy hoe samy natahotra ny tsy hanaja ireo fetra *voadidin'i* Allāh ianareo roa. Fa raha ahianareo ny tsy hanajan'izy roa ireo ny fetra *voadidin'i* Allāh dia tsy hisy fahotana ho an'ny andaniny sy ankilany ny amin'izay natolony *(ilay ramatoa)* ho sandan'ny fahafahany. Izany ary ireo fetra *voadidin*'i Allāh ka aza dikaina; ary na iza na iza mandika ireo fetra *voadidin'i* Allāh dia ho isan'ireo mpandika lalana.

تَأْخُذُوا مِمَّا آتَيْتُمُوهُنَّ شَيْئًا إِلَّا أَن
يَخَافَا أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ
أَلَّا يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا
فِيمَا افْتَدَتْ بِهِ ۗ تِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ فَلَا
تَعْتَدُوهَا ۚ وَمَن يَتَعَدَّ حُدُودَ اللَّهِ
فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٢٩﴾

**231.** Ary raha misaraka *fanitelony* amin'ny vadiny izy *(ralehilahy)* dia tsy azony ampodiana intsony ilay ramatoa mandra-pahazony lehilahy hafa ho vadiny, ary raha misaraka aminy koa io vadiny *vaovao* io dia tsy fahotana ho azy ireo izany, raha toa ka mifampody izy ireo, fa tsy maintsy azon'izy ireo antoka fa afaka hanaja ireo fetra *nandidian*'i Allāh azy izy ireo. Ary izany ary no fetra *nandidian*'i Allāh, Izay manazava izany ho an'izay manam-pahalalana.

فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهُ مِن بَعْدُ حَتَّىٰ
تَنكِحَ زَوْجًا غَيْرَهُ ۗ فَإِن طَلَّقَهَا فَلَا
جُنَاحَ عَلَيْهِمَا أَن يَتَرَاجَعَا إِن ظَنَّا أَن
يُقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ ۗ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ
يُبَيِّنُهَا لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٢٣٠﴾

**232.** Ary rehefa misaraka amin'ny vadinareo ianareo*(lehilahy)* ka mody amin'ny faran'ny fe-potoana *voadidy* ireo vadinareo dia raiso araka ny tokony ho izy izy ireo, na roahy am-pahamendrehana; fa aza mitana azy tsy am-pahamarinana mba hahazoany manao heloka. Na iza na iza manao izany dia minoa marimarina tokoa fa hanimba ny fanahiny ihany izy. Ary aza manivaiva ny didin'i Allāh ianareo

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ
فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ سَرِّحُوهُنَّ
بِمَعْرُوفٍ ۚ وَلَا تُمْسِكُوهُنَّ ضِرَارًا لِّتَعْتَدُوا ۚ
وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُ ۚ وَلَا
تَتَّخِذُوا آيَاتِ اللَّهِ هُزُوًا ۚ وَاذْكُرُوا
نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمَا أَنزَلَ عَلَيْكُم
مِّنَ الْكِتَابِ وَالْحِكْمَةِ يَعِظُكُم بِهِ ۚ وَاتَّقُوا

ع اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ٢٣٢

ary tsarovy ireo fahasoavana avy amin'i Allāh taminareo ary tsarovy fa nandefa ny Boky sy ny Fahendrena avy amin'ny alalan'izany no nampitandremany anareo. Matahora an'i Allāh ary fantaro fa mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

R. 30

وَاِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ فَبَلَغْنَ اَجَلَهُنَّ فَلَا
تَعْضُلُوْهُنَّ اَنْ يَّنْكِحْنَ اَزْوَاجَهُنَّ اِذَا
تَرَاضَوْا بَيْنَهُمْ بِالْمَعْرُوْفِ ؕ ذٰلِكَ
يُوْعَظُ بِهٖ مَنْ كَانَ مِنْكُمْ يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَ
الْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ ذٰلِكُمْ اَزْكٰى لَكُمْ وَاَطْهَرُ ؕ وَ
اللّٰهُ يَعْلَمُ وَاَنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ٢٣٣

**233.** Ary raha misaraka amin'ny vadinareo ianareo lehilahy ka mahatratra ny faran'ny fotoana voadidy izy ireo *ireo vehivavy* dia aza sakanana tsy hanambady ireo lehilahy vadiny izy ireo, raha mifanaraka araka ny fomba mendrika izy ireo. Izany dia fampitandremana ho an'izay mino an'i Allāh sy ny Andro farany. Izany dia zavatra tena voatso-drano sy tena madio ho anareo, ary Mahafantatra i Allāh, ary ianareo dia tsy mahafantatra,

وَالْوَالِدٰتُ يُرْضِعْنَ اَوْلَادَهُنَّ حَوْلَيْنِ
كَامِلَيْنِ لِمَنْ اَرَادَ اَنْ يُّتِمَّ الرَّضَاعَةَ ؕ وَ
عَلَى الْمَوْلُوْدِ لَهٗ رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ
بِالْمَعْرُوْفِ ؕ لَا تُكَلَّفُ نَفْسٌ اِلَّا وُسْعَهَا ۚ
لَا تُضَآرَّ وَالِدَةٌ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوْلُوْدٌ لَّهٗ
بِوَلَدِهٖ ۚ وَعَلَى الْوَارِثِ مِثْلُ ذٰلِكَ ۚ
فَاِنْ اَرَادَا فِصَالًا عَنْ تَرَاضٍ مِّنْهُمَا وَ
تَشَاوُرٍ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا ؕ وَاِنْ اَرَدْتُّمْ
اَنْ تَسْتَرْضِعُوْٓا اَوْلَادَكُمْ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ اِذَا سَلَّمْتُمْ مَّآ اٰتَيْتُمْ بِالْمَعْرُوْفِ ؕ
وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ
بَصِيْرٌ ٢٣٤

**234.** Ary tokony hampinono ireo zanany mandritra ny roa taona manontolo ireo reny; izany no fitsipika ho an'ireo izay manam-paniriana ny hameno ny fotoam-pampinonoana, ary ny rain'ny zaza dia tompon'andraikitra amin'ny famelomana sy fanafiana ireo reny araka ny fanao. Tsy misy olona omena andraikitra mihoatra izay efany. Tsy azon'ny reny ataony mampahory *ny ray* noho ny amin'ny zanany; ary ny rain'ny zaza dia tsy mahazo mampahory *ny reny* noho ny amin'ny zanany; ary ampiharina amin'izay mpandova koa izany fepetra izany raha miara-manapa-kevitra hampisara-nono ny zaza izy roa noho ny teny ierana sy ny fiaraha-midinika dia tsy

hisy tsiny ho azy ireo ary raha maniry ny hampiasa mpitaiza mpampinono ho an'ireo zanakareo ianareo dia tsy hisy tsiny ho anareo, raha toa ka mandoa ara-dalana izay karama nampanantenainareo. Matahora an'i Allāh ary fantaro tsara fa mahita izay ataonareo i Allāh.

**235.** Ary ho an'ireo izay maty aminareo ka mandao ireo vadiny ho irery, dia tokony hiandry efa-bolana sy folo *andro* ny amin'izany ireo vehivavy ireo. Ary rehefa mahatratra ny faran'ny fotoana voadidy izy ireo *(ireo vehivavy)* dia tsy ho azompahotana ianareo amin'ireo rehetra ataon'izy ireo *(vehivavy)* momba ny tenany, mifanaraka amin'ny marina. Ary mahalala izay ataonareo i Allāh.

وَالَّذِيْنَ يُتَوَفَّوْنَ مِنْكُمْ وَيَذَرُوْنَ اَزْوَاجًا
يَّتَرَبَّصْنَ بِاَنْفُسِهِنَّ اَرْبَعَةَ اَشْهُرٍ وَّ
عَشْرًا ۚ فَاِذَا بَلَغْنَ اَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ فِيْمَا فَعَلْنَ فِيْٓ اَنْفُسِهِنَّ
بِالْمَعْرُوْفِ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿٢٣٥﴾

**236.** Ary tsy misy tsiny ho anareo mihitsy raha mba milaza *ianareo fa maniry* ny hangataka ireo vehivavy ireo ho vady ianareo na koboninareo any anatinareo aza izany fanirianareo izany fantatr'i Allāh tsara fa mieritreritra azy ireo ianareo *amin'izany*. Fa aza manao fanekena miafina aminy, raha tsy hoe miresaka aminy am-panajana ianareo. Aza manapakevitra ny hifamatotra ampanambadiana ianareo raha tsy efa tapitra ny fotoana voadidy. Ary fantaro tsara fa mahalala izay any antsainareo i Allāh, koa mitandrema. Ary fantaro fa mpamela heloka sady malemy fanahy i Allāh.

وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْمَا عَرَّضْتُمْ بِهٖ مِنْ
خِطْبَةِ النِّسَآءِ اَوْ اَكْنَنْتُمْ فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ ؕ
عَلِمَ اللّٰهُ اَنَّكُمْ سَتَذْكُرُوْنَهُنَّ وَلٰكِنْ
لَّا تُوَاعِدُوْهُنَّ سِرًّا اِلَّآ اَنْ تَقُوْلُوْا قَوْلًا
مَّعْرُوْفًا ؕ وَلَا تَعْزِمُوْا عُقْدَةَ النِّكَاحِ
حَتّٰى يَبْلُغَ الْكِتٰبُ اَجَلَهٗ ؕ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ
اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ فَاحْذَرُوْهُ ۚ
وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿٢٣٦﴾

R.31

**237.** Tsy nanao heloka ianareo raha misaraka amin'ny vadinareo alohan'ny nikasianareo azy na

لَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ اِنْ طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ
مَا لَمْ تَمَسُّوْهُنَّ اَوْ تَفْرِضُوْا لَهُنَّ

alohan'ny handraiketana ny fananana ho azy. Fa vatsio araka ny tokony ho izy izay ilain'izy ireo, ny mpanakarena araka ny vitany ary ny mahantra araka izay azy araka ny tokony ho izy. Adidy tsy maintsy ataon'ireo tsara fanahy *izany*.

فَرِيضَةً ۚ وَّمَتِّعُوهُنَّ ۚ عَلَى الْمُوسِعِ
قَدَرُهُ وَعَلَى الْمُقْتِرِ قَدَرُهُ ۚ مَتَاعًا
بِالْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى الْمُحْسِنِينَ ﴿٢٣٧﴾

**238.** Ary raha misaraka amin'ny vadinareo alohan'ny nikasihanareo azy ianareo fa aorian'ny nandraiketana ny fananana ho azy, dia *hahazo* ny antsasany amin'izay noraiketina ho azy izy ireo, raha tsy hoe mandà izany izy ireo *(ireo vehivavy)* na raha tsy hoe koa mandà izany izay mitana fatoran'ny fanambadiana, ary raha nandà izay noraiketina ho azy ianareo dia mbola tsaratsara koka izany. Ary aza hadinoina ny mifanasoa. Minoa marimarina fa mahita izay ataonareo i Allāh.

وَإِنْ طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِنْ قَبْلِ أَنْ
تَمَسُّوهُنَّ وَقَدْ فَرَضْتُمْ لَهُنَّ فَرِيضَةً
فَنِصْفُ مَا فَرَضْتُمْ إِلَّا أَنْ يَعْفُونَ أَوْ
يَعْفُوَا الَّذِي بِيَدِهِ عُقْدَةُ النِّكَاحِ ۚ
وَأَنْ تَعْفُوا أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ ۚ وَلَا
تَنْسَوُا الْفَضْلَ بَيْنَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٨﴾

**239.** Manaova fanompoa-pivavahana sy ny vavaka antenatenany, ary mijoroa amim-pakatoavana eo anoloan'i Allāh.

حَافِظُوا عَلَى الصَّلَوَاتِ وَالصَّلَاةِ
الْوُسْطَىٰ وَقُومُوا لِلَّهِ قَانِتِينَ ﴿٢٣٩﴾

**240.** Raha ao anatin'ny tahotra ianareo dia *mivavaha* eo am-pijoroana na eo ambonin'ny biby fitaiginareo; raha vatany vao tsy manana ahiahy intsony ianareo dia tsarovy i Allāh satria Izy no mampianatra anareo izay tsy fantatrareo taloha.

فَإِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا أَوْ رُكْبَانًا ۖ فَإِذَا
أَمِنْتُمْ فَاذْكُرُوا اللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُمْ مَا
لَمْ تَكُونُوا تَعْلَمُونَ ﴿٢٤٠﴾

**241.** Ary ireo izay maty aminareo ka mandao ireo vadiny ho irery dia tsy maintsy manolotra azy ireo izay ilainy mandritra ny taona iray manontolo sady tsy horoahana izy. Fa raha mandeha amin'ny *nahim-pony* izy ireo dia tsy hisy tsiny ho anareo amin'ireo rehetra hataon'izy ireo *(vehivavy)*

وَالَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنْكُمْ وَيَذَرُونَ
أَزْوَاجًا وَصِيَّةً لِأَزْوَاجِهِمْ مَتَاعًا إِلَى
الْحَوْلِ غَيْرَ إِخْرَاجٍ ۚ فَإِنْ خَرَجْنَ فَلَا
جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِي مَا فَعَلْنَ فِي أَنْفُسِهِنَّ
مِنْ مَعْرُوفٍ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٤١﴾

momba ny tenany. Ary tena Mahefa ny zava-drehetra sady Feno fahendrena i Allāh.

**242.** Ary ho an'ireo vehivavy nisaraham-bady *koa* dia tsy maintsy misy zavatra hitsinjovana izay ilainy mifanaraka amin'ny tokony ho izy – adidy tsy maintsy ataon'ireo izay matahotra an'i Allāh izany.

وَلِلْمُطَلَّقٰتِ مَتَاعٌۢ بِالْمَعْرُوْفِ ؕ حَقًّا
عَلَى الْمُتَّقِيْنَ ﴿۲۴۲﴾

**243.** Tahaka izany no anazavan'i Allāh aminareo ireo didy avy Aminy mba hahalalanareo.

كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اٰيٰتِهٖ لَعَلَّكُمْ
ع ٣١ ٧ ١٥ تَعْقِلُوْنَ ﴿۲۴۳﴾

R.32

**244.** Tsy mba renao ve ny resaka mikasika ireo olona an'arivony izay nivoaka ny tranony natahotra ny fahafatesana? Ary nilaza tamin'izy ireo i Allāh hoe: "Matesa!" ary dia nanangana azy ireo tamin'ny maty Izy avy eo. Raha ny marina dia mazava fo amin'ny olombelona i Allāh, saingy ny ankamaroan'ny olombelona no tsy mahay mankasitraka.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ خَرَجُوْا مِنْ دِيَارِهِمْ
وَهُمْ اُلُوْفٌ حَذَرَ الْمَوْتِ ۪ فَقَالَ لَهُمُ
اللّٰهُ مُوْتُوْا ۫ ثُمَّ اَحْيَاهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ
النَّاسِ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿۲۴۴﴾

**245.** Ary miadia ho an'izay momba an'i Allāh, ary fantaro fa i Allāh no Ilay mandre ny zava-drehetra sady mahalala ny zava-drehetra.

وَقَاتِلُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ
اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿۲۴۵﴾

**246.** Iza moa ilay manao fampindramana am-pitiavana be amin'i Allāh mba hampitomboany be dia be ho azy izany? Ary mandray sy mampitombo i Allāh ary eo Aminy no hamerenana anareo.

مَنْ ذَا الَّذِيْ يُقْرِضُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا
فَيُضٰعِفَهٗ لَهٗۤ اَضْعَافًا كَثِيْرَةً ؕ وَاللّٰهُ
يَقْبِضُ وَيَبْصُۜطُ ۪ وَاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿۲۴۶﴾

**247.** Tsy mba renao ve ny momba ireo loholon'ny zanak'i Israely taorian'ny vanimpotoana niainan'i Mosesy raha nilaza tamin'ny iray tamin'ireo Mpaminany izy ireo hoe: Manendre

اَلَمْ تَرَ اِلَى الْمَلَاِ مِنْ بَنِيْۤ اِسْرَآءِيْلَ
مِنْ بَعْدِ مُوْسٰى ۘ اِذْ قَالُوْا لِنَبِيٍّ لَّهُمُ
ابْعَثْ لَنَا مَلِكًا نُّقَاتِلْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ
قَالَ هَلْ عَسَيْتُمْ اِنْ كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ

mpanjaka iray ho anay mba hahazoanay miady ho an'izay momba an'i Allāh." Namaly azy ireo izy ka nanao hoe: "Moa tsy tokony hiady ve ianareo raha toa nandidiana anareo ny ady?" Hoy izy ireo tamin'ny mpaminany: "Inona moa no antony tsy hiatrehanay ny ady ho an'izay momba an'i Allāh, nefa izahay aza noroahana tany aminay ary noesorina taminay ireo zanakay lahy?" Fa rehefa voadidy ho azy ireo ny dia niamboho adidy, afa-tsy ny vitsivitsy tamin'izy ireo ihany. Ary fantatr'i Allāh tsara ireo mpandika ny didy.

أَلَّا تُقَاتِلُوا ۖ قَالُوا وَمَا لَنَا أَلَّا نُقَاتِلَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَقَدْ أُخْرِجْنَا مِن دِيَارِنَا وَأَبْنَائِنَا ۖ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ تَوَلَّوْا إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِالظَّالِمِينَ ﴿٢٤٧﴾

**248.** Ary hoy ny Mpaminanin'izy ireo tamin'izy ireo: "Nanendry an'i Ṭālōt ho Mpanjakanareo i Allāh." Hoy izy ireo: "Ahoana no hahatonga azy ho mpanjaka eto aminay raha manana zo kokoa noho izy ireo amin'ny fiandrianana izahay no sady tsy manana fananana miavosa akory izy. Namaly azy ireo ny Mpaminany: "Minoa marimarina tokoa fa izy no notsongain'i Allāh avy taminareo ary dia nampitomboany fatratra ny fahalalany sy ny tanjany ara-batana. Atolotr'i Allāh an'izay sitrany ny fiandrianana, ary malala-tanana sady mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ اللَّهَ قَدْ بَعَثَ لَكُمْ طَالُوتَ مَلِكًا ۚ قَالُوا أَنَّىٰ يَكُونُ لَهُ الْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ أَحَقُّ بِالْمُلْكِ مِنْهُ وَلَمْ يُؤْتَ سَعَةً مِّنَ الْمَالِ ۚ قَالَ إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَاهُ عَلَيْكُمْ وَزَادَهُ بَسْطَةً فِي الْعِلْمِ وَالْجِسْمِ ۖ وَاللَّهُ يُؤْتِي مُلْكَهُ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٨﴾

**249.** Ary hoy ny Mpaminanin'izy ireo tamin'izy ireo: "Ny famantarana ny fiadrianany dia ny hanomezany anareo fo feno fiadanana avy amin'ny Tomponareo ary fanoloram-pananana avy amin'ny lova navelan'ny fianakavian'i Mosesy sy i Aarôna izay entin'ireo Anjely. Minoa marimarina

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ إِنَّ آيَةَ مُلْكِهِ أَن يَأْتِيَكُمُ التَّابُوتُ فِيهِ سَكِينَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا تَرَكَ آلُ مُوسَىٰ وَآلُ هَارُونَ تَحْمِلُهُ الْمَلَائِكَةُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤٩﴾ ٣٢ ع ١٦

fa misy Fambara ho anareo amin'izany, raha toa ka mino ianareo."

R.33

**250.** Ary rehefa niainga niaraka tamin'ireo miaramilany i Ṭālōt dia nilaza izy hoe: "Minoa marimarina fa hosedrain'i Allāh amin'ny alalan'ny ony iray ianareo; ireo izay hanala hetaheta eo amin'izany dia tsy ho isan'ny miaraka amiko, fa ireo izay tsy hisotro kosa dia minoa marimarina fa hiaraka amiko, tsy dia maninona kosa ho ireo izay mandroaka rano amin'ny felantanany." Fa nisotro izany izy ireo afa-tsy ny vitsivitsy tamin'izy ireo ihany. Ary rehefa tafita ny ony izy sy ireo izay nino niaraka taminy dia hoy izy ireo hoe: "Tena kely hery isika ankehitriny mihoatra an'i Djālōt sy ny tafiny." Fa ireo izay nahafantatra marina tokoa fa hihaona amin'i Allāh *indray andro* any dia nilaza hoe: "Impiry impiry moa no nandresy andian-tafika lehibe ny anditan-tafika tsy dia manao ahoana loatra noho ny didy avy amin'i Allāh! Ary momba ireo tsy miovaova i Allāh."

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِالْجُنُودِ قَالَ إِنَّ
اللَّهَ مُبْتَلِيكُمْ بِنَهَرٍ فَمَنْ شَرِبَ مِنْهُ
فَلَيْسَ مِنِّي وَمَنْ لَمْ يَطْعَمْهُ فَإِنَّهُ مِنِّي
إِلَّا مَنِ اغْتَرَفَ غُرْفَةً بِيَدِهِ فَشَرِبُوا
مِنْهُ إِلَّا قَلِيلًا مِنْهُمْ فَلَمَّا جَاوَزَهُ هُوَ
وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ قَالُوا لَا طَاقَةَ لَنَا
الْيَوْمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ قَالَ الَّذِينَ
يَظُنُّونَ أَنَّهُمْ مُلَاقُو اللَّهِ كَمْ مِنْ فِئَةٍ
قَلِيلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةً بِإِذْنِ اللَّهِ
وَاللَّهُ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٢٥٠﴾

**251.** Ary rehefa nivoaka *hifanandrina* amin'i Djālōt sy miaramilany izy ireo dia nilaza hoe: "O ry Tomponay, arotsahy aminay ny fahamatorana, antanjaho ny dianay ary arovy amin'ny vahoaka tsy mpino izahay.

وَلَمَّا بَرَزُوا لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ قَالُوا
رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ
أَقْدَامَنَا وَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ﴿٢٥١﴾

**252.** Noho izany tamin'ny alalan'ny didin'i Allāh no nampiviliany lalana ireo tsy mpino. Namono an'i Djālōt i Davida ary natolotr'i Allāh azy ny fanjakana sy ny fahendrena ary nampianatra azy izay tiany Izy. Ary raha tsy nanohitra ny olona tamin'ny

فَهَزَمُوهُمْ بِإِذْنِ اللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُودُ
جَالُوتَ وَآتَاهُ اللَّهُ الْمُلْكَ وَالْحِكْمَةَ
وَعَلَّمَهُ مِمَّا يَشَاءُ وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ
النَّاسَ بَعْضَهُمْ بِبَعْضٍ لَفَسَدَتِ

alalan'izy samy izy i Allāh dia ho heniky ny korontana ny tany saingy mazava fo amin'ireo vahoaka *rehetra* i Allāh.

الْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى
الْعَالَمِينَ ﴿٢٥٢﴾

**253.** Izany ary ireo fambara avy amin'i Allāh. Mitory aminareo izany amin'ny fahamarinana Izahay. Minoa marimarina fa *isan'ireo* Iraka ianao.

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۚ
وَإِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٥٣﴾

FIZARANA FAHATELO

**254.** Izahay no nanandratra ireo Iraka ireo ho ny sasany ambony noho ny hafa[10]; ary misy amin'izy ireo no nitenenan'i Allāh manokana; ary nampakatra ny laharan'ny sasany tamin'izy ireo Izy. Ary nanolotra porofo mazava an'i Jesosy, zanaka lahin'i Maria, Izahay, ary nanome hery azy tamin'ny Fanahy Masina Izahay. Ary raha tian'i Allāh dia tsy ho mifamono ireo izay nandimby azy ireo vantany vao voarain'izy ireo ireo fambara mazava, saingy tafiditra tamin'ny tsy fifanarahana izy ireo. Nisy sasantsasany tamin'izy ireo no nino ary nisy ihany koa tamin'izy ireo no tsy nino. Ary raha tian'i Allāh dia tsy ho nifamono izy ireo; saingy nanao izay tiany hatao i Allāh.

الجزء ٣
تِلْكَ الرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ
عَلَىٰ بَعْضٍ ۘ مِّنْهُم مَّن كَلَّمَ اللَّهُ وَ
رَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَاتٍ ۚ وَآتَيْنَا
عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَ
أَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ ۗ وَلَوْ شَاءَ
اللَّهُ مَا اقْتَتَلَ الَّذِينَ مِن بَعْدِهِم
مِّن بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ وَلَٰكِنِ
اخْتَلَفُوا فَمِنْهُم مَّنْ آمَنَ وَمِنْهُم
مَّن كَفَرَ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلُوا
٣٣ ع ١ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿٢٥٤﴾

R.34

**255.** O ianareo izay mino, lanio ireo natolotray anareo alohan'ny hahatongavan'ny andro izay sady tsy fividianana no tsy hisy fivarotana sy

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنفِقُوا
مِمَّا رَزَقْنَاكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ
لَّا بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خُلَّةٌ وَلَا شَفَاعَةٌ ۗ
وَالْكَافِرُونَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٥٥﴾

10 Raha asiana fiatoana kely aorian'ny teny hoe مِنْهُم (minhom), fa tsy eo alohany, dia izao no ho heviny: "Nanandratra ireo Iraka ireo Izahay, ny sasany ho ambony noho ny hafa teo amin'izy samy izy. Misy tamin'izy ireo no niresahan'i Allāh manokana; ary nanandratra ny laharan'ny sasany tamin'izy ireny Izy."

fisakaizana ary fangatahampifonana; ary ireo tsy mpino no maty antoka.

**256.** I Allāh – tsy misy Andriamanitra hafa afa-tsy Izy, Ilay Velona, ilay Misy amin'ny Tenany ihany ary miankina Aminy ny fisian'ny zavatra rehetra. Na ny harendrimana na ny torimaso dia tsy hahazo Azy. Azy irery ihany izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany. Iza no ho afaka hangata-pifonana eo anatrehany raha tsy avy amin'ny alàlana avy Aminy? Mahafantatra izay eo anoloan'izy ireo sy izay ao ivohan'izy ireo Izy; ary tsy hahazo ireo fahalalany izy ireo raha tsy izay ankasitrahany. Mahenika ny lanitra sy ny tany ny fiandrianany[11], ary tsy manahirana Azy ny mitantana ny lanitra sy ny tany. Ary Izy no ilay Avo indrindra sady ilay Lehibe.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُۚ
لَا تَأۡخُذُهُۥ سِنَةٞ وَلَا نَوۡمٞۚ لَّهُۥ مَا فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ مَن ذَا ٱلَّذِي
يَشۡفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦۚ يَعۡلَمُ
مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۖ وَلَا
يُحِيطُونَ بِشَيۡءٖ مِّنۡ عِلۡمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا
شَآءَۚ وَسِعَ كُرۡسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَ
ٱلۡأَرۡضَۖ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفۡظُهُمَاۚ وَهُوَ
ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٢٥٦

**257.** Tsy tokony hisy mihitsy faneriterena amin'ny fivavahana. Minoa marimarina fa niavaka mazava amin'ny ratsy ny tsara; koa na iza na iza mandà ny fanekena hotarihan'ireo mpandika lalàna ary mino an'i Allāh dia azo antoka fa handray taho mafy sy tsy mety tapaka. Ary i Allāh no Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

لَآ إِكۡرَاهَ فِي ٱلدِّينِۖ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشۡدُ
مِنَ ٱلۡغَيِّۚ فَمَن يَكۡفُرۡ بِٱلطَّٰغُوتِ وَ
يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ
ٱلۡوُثۡقَىٰ لَا ٱنفِصَامَ لَهَاۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ
عَلِيمٌ ٢٥٧

**258.** I Allāh no sakaizan'ireo izay mino; manala azy ireo avy ao amin'ny karazan-kaizina rehetra Izy ary mitondra azy ireo ao amin'ny hazavana. Ary ho an'ireo tsy mpino kosa, ny sakaizan'izy ireo dia ireo mpandika lalana izay mamoaka azy

ٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُخۡرِجُهُم
مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۖ وَٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓاْ أَوۡلِيَآؤُهُمُ ٱلطَّٰغُوتُ
يُخۡرِجُونَهُم مِّنَ ٱلنُّورِ إِلَى ٱلظُّلُمَٰتِۗ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا

[11] Ny teny hoe كُرْسِيّ (korsiy) dia midika hoe "foiben'ny fahefana" na "fiandrianana", saingy misy heviny malalaka kokoa izay ahitana ireo fahaizana amam-pahalalana mbamin'ny zavatra maro ilaina eo amin'ny fitondrana.

ع خٰلِدُوْنَ ۝٢٥٨

ireo avy ao amin'ny hazavana hanipazana azy ireo ho ao anatin'ireo *karazan*-kaizina rehetra. Izy ireo no mponin'ny Afobe ary hitoetra ao izy ireo.

R.35

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِيْ حَاجَّ إِبْرٰهٖمَ فِيْ رَبِّهٖٓ أَنْ اٰتٰىهُ اللّٰهُ الْمُلْكَ ۘ إِذْ قَالَ إِبْرٰهٖمُ رَبِّيَ الَّذِيْ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ۙ قَالَ أَنَا أُحْيٖ وَأُمِيْتُ ۗ قَالَ إِبْرٰهٖمُ فَإِنَّ اللّٰهَ يَأْتِيْ بِالشَّمْسِ مِنَ الْمَشْرِقِ فَأْتِ بِهَا مِنَ الْمَغْرِبِ فَبُهِتَ الَّذِيْ كَفَرَ ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ۝٢٥٩

**259.** Moa mbola tsy renao ve ny filazana momba ilay nifanditra tamin'i Abrahama momba ny Tompony, satria notoloran'i Allāh fiandrianana izy? Raha niteny taminy i Abrahama hoe: "Ny Tompoko no Ilay manome ny aina ary mahatonga ny fahatatesana". Dia hoy izy namaly izany: "Izaho koa mba manome ny aina sady mahatonga ny fahafatesana", hoy i Abrahama taminy: "I Allāh no mampiposaka ny masoandro avy eny atsinanana, koa mba ataovy miposaka avy eny andrefana ary izany." Tamin'izay dia tsy nahita halahatra ilay tsy mpino; ary tsy mitari-dalana ireo vahoaka tsy marina i Allāh.

أَوْ كَالَّذِيْ مَرَّ عَلٰى قَرْيَةٍ وَّهِيَ خَاوِيَةٌ عَلٰى عُرُوْشِهَا ۚ قَالَ أَنّٰى يُحْيٖ هٰذِهِ اللّٰهُ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ فَأَمَاتَهُ اللّٰهُ مِائَةَ عَامٍ ثُمَّ بَعَثَهٗ ۗ قَالَ كَمْ لَبِثْتَ ۗ قَالَ لَبِثْتُ يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۗ قَالَ بَلْ لَّبِثْتَ مِائَةَ عَامٍ فَانْظُرْ إِلٰى طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ يَتَسَنَّهْ ۚ وَانْظُرْ إِلٰى حِمَارِكَ وَلِنَجْعَلَكَ اٰيَةً لِّلنَّاسِ وَانْظُرْ إِلَى الْعِظَامِ كَيْفَ نُنْشِزُهَا ثُمَّ نَكْسُوْهَا لَحْمًا ۗ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهٗ ۙ قَالَ أَعْلَمُ أَنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۝٢٦٠

**260.** Na tahaka ilay nandalo teo amin'ny tanàna iray izay nirodana ny tafony. Ary nihiaka hoe: "Rahoviana no hanorenan'i Allāh indray azy ireo aorian'ny faharavany?" Ary dia nataon'i Allāh maty nandritra ny zato taona izy, dia natsangany tamin'ny maty ary nilazany hoe: "Hafiriana no nitoeranao tamin'izao *toerana izao*?" Namaly hoe izy: "Nitoetra tao nandritra ny iray andro na ampahampotoana tao anatin'ny iray andro aho." Ary dia hoy i *Allāh taminy*: "Tsia, nandritra ny zato taona no nitoeranao tamin'izao *toerana izao*. Ankehitriny, jereo ny sakafonao sy ny zavapisotronao tsy nisy simba izany ary

jereo ny ampondranao. Ary nanao izao Izahay mba ho fambara ho an'ny olombelona ianao. Ary jereo ny taolana, manao ahoana ny fametrahanay azy amin'ny toerany sy ny nandrakofanay nofo azy ireo." Ary rehefa nazava taminy izay rehetra izany dia hoy izy: "Fantaro fa manana fahefana hanao izay rehetra tiany hatao i Allāh."

**261.** Ary *tsarovy* fony i Abrahama nilaza hoe: "Ry Tompoko, asehoy ahy hoe ny fomba fanangananao ny maty." Hoy Izy taminy: "Tsy mino va ianao?" Namaly i Abrahama hoe: "Mino aho, saingy *nanontany izany aho* mba hananako fo tony. Namaly azy i Allāh hoe: "Makà vorona efatra ary ataovy zatra anao izy ireo. Avy eo dia apetraho amin'ny havoana tsirairay avy izy ireo dia atsovy; hilomay hikopaka helatra hanoloana anao izy ireo. Ary fantaro fa tena Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena i Allāh.

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهٖمُ رَبِّ اَرِنِيْ كَيْفَ تُحْيِ
الْمَوْتٰى ؕ قَالَ اَوَلَمْ تُؤْمِنْ ؕ قَالَ بَلٰى
وَلٰكِنْ لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِيْ ؕ قَالَ فَخُذْ
اَرْبَعَةً مِّنَ الطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ اِلَيْكَ ثُمَّ
اجْعَلْ عَلٰى كُلِّ جَبَلٍ مِّنْهُنَّ جُزْءًا ثُمَّ
ادْعُهُنَّ يَاْتِيْنَكَ سَعْيًا ؕ وَاعْلَمْ اَنَّ
اللّٰهَ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿۲۶۱﴾ ع ٣٥ ٣

R.36

**262.** Ireo izay mandany ny hareny amin'ny momba an'i Allāh dia azo oharina amin'ny voa iray izay mamokatra salohy fito ka ny salohiny tsirairay dia mitondra voa zato avy. Ary hampitombo izany misimisy kokoa ho an'izay rehetra ankasitrahany i Allāh, ary Mazava fo sy Mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

مَثَلُ الَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمْ فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ اَنْۢبَتَتْ
سَبْعَ سَنَابِلَ فِيْ كُلِّ سُنْۢبُلَةٍ مِّائَةُ
حَبَّةٍ ؕ وَاللّٰهُ يُضٰعِفُ لِمَنْ يَّشَآءُ ؕ وَ
اللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿۲۶۲﴾

**263.** Ireo izay mandany ny hareny amin'izay momba an'i Allāh dia azo ka tsy manisy romoromo na alahelo amin'izay natolony dia hahazo valisoa

اَلَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمْ فِيْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ ثُمَّ لَا يُتْبِعُوْنَ مَآ اَنْفَقُوْا مَنًّا وَّ
لَآ اَذًى ۙ لَّهُمْ اَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۚ

eo anatrehan'ny Tompon'izy ireo, ary tsy ho azon-tahotra na nenina izy ireo.

وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٦٣﴾

**264.** Ny teny soa iray sy ny indra fo dia manan-danja lavitra noho ny fanomezana arahin-dromorombo. Ary i Allāh no ilay mahavita tena sady malemy fanahy.

قَوْلٌ مَّعْرُوفٌ وَّمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّنْ
صَدَقَةٍ يَّتْبَعُهَآ أَذًى ۗ وَاللّٰهُ غَنِيٌّ
حَلِيمٌ ﴿٢٦٤﴾

**265.** O ianareo izay mino, aza avela ho zava-poana ireo asa fihantrana avy aminareo noho ny fanarahana romoromo sy alahelo, Toa ilay te hoderain'ny olona nefa tsy mino an'i Allāh sady tsy mino ny Andro farany akory. Tahaka ny vato malama *rakotry* ny tany izany momba aza ireny izany ka hihanjahanja sy mafy eo rehefa hiraraka eo ambanin'ny ora-mikija. Ny olona toa izany dia tsy hahatana na inona na inona amin'izay azony. Ary tsy mitari-dalana ireo vahoaka tsy mino i Allāh.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُبْطِلُوا
صَدَقٰتِكُمْ بِالْمَنِّ وَالْأَذٰى ۙ كَالَّذِي
يُنْفِقُ مَالَهُ رِئَآءَ النَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُ
بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۖ فَمَثَلُهُ كَمَثَلِ
صَفْوَانٍ عَلَيْهِ تُرَابٌ فَأَصَابَهُ وَابِلٌ
فَتَرَكَهُ صَلْدًا ۖ لَا يَقْدِرُونَ عَلٰى شَيْءٍ
مِّمَّا كَسَبُوا ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الْكٰفِرِينَ ﴿٢٦٥﴾

**266.** Ary ny amin'ireo mandany ny hareny mba hikatsahana ny fankasitrahan'i Allāh sy mba hanamafy orina ny fanahiny dia sahala amin'ny saha mitoetra eo amin'ny morona. Nilatsaka eo amin'izany ora-mikija ka hampitombo avo roa heny ny voany. Ary raha tsy misy oram-be manondraka azy aza, ora-madinika *dia ampy.* Ary mahita izay ataonareo i Allāh.

وَمَثَلُ الَّذِينَ يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمُ
ابْتِغَآءَ مَرْضَاتِ اللّٰهِ وَتَثْبِيتًا مِّنْ
أَنْفُسِهِمْ كَمَثَلِ جَنَّةٍ بِرَبْوَةٍ أَصَابَهَا
وَابِلٌ فَآتَتْ أُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ ۚ فَإِنْ لَّمْ
يُصِبْهَا وَابِلٌ فَطَلٌّ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٦٦﴾

**267.** Misy iray aminareo ve, na iza izy na iza, maniry ny hanana sahanantrendry amam-boaloboka, ahitana sakeli-drano mikoriana ary feno voankazo isan-karazany ho azy – koa rehefa tratran'ny fahaterany izy, ary manan-janaka maro osa – ary nony nisy tafio-drivotra mamaivay dia

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمْ أَنْ تَكُونَ لَهُ جَنَّةٌ مِّنْ
نَّخِيلٍ وَّأَعْنَابٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا
الْأَنْهٰرُ ۙ لَهُ فِيهَا مِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ ۙ
وَأَصَابَهُ الْكِبَرُ وَلَهُ ذُرِّيَّةٌ
ضُعَفَآءُ ۖ فَأَصَابَهَآ إِعْصَارٌ فِيهِ نَارٌ

mahery vaika namely ny saha ary montsana tanteraka izany saha izany? Tahaka izany no anazavan'i Allāh aminareo ireo fambara avy Aminy mba hahazoanareo mandini-tena.

فَاحْتَرَقَتْ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ
لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٦٧﴾ ع ٣٦

R.37

**268.** O ry mpino, mandania ny zava-tsoa izay ho azonareo sy izay hovokarinay avy amin'ny tany ho anareo; ary aza mba mitady izay zava-dratsy mba hatao asa fiantrana – zavatra izay na ianareo aza tsy hankasitraka azy raha tsy noho ny henamaso. Ary fantaro fa mahavita tena i Allāh, ary Mendrika ny dera Izy.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنْفِقُوا مِنْ
طَيِّبَاتِ مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّا أَخْرَجْنَا لَكُمْ
مِنَ الْأَرْضِ ۖ وَلَا تَيَمَّمُوا الْخَبِيثَ مِنْهُ
تُنْفِقُونَ وَلَسْتُمْ بِآخِذِيهِ إِلَّا أَنْ
تُغْمِضُوا فِيهِ ۚ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ
حَمِيدٌ ﴿٢٦٨﴾

**269.** Handrahona anareo amin'ny fahantrana i Satana, ary handidy anareo amin'izay maloto, fa i Allāh kosa dia manome toky anareo ny famelana sy ny fahazavam-po avy Aminy, ary Mazava fo sady Mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

الشَّيْطَانُ يَعِدُكُمُ الْفَقْرَ وَيَأْمُرُكُمْ
بِالْفَحْشَاءِ ۖ وَاللَّهُ يَعِدُكُمْ مَغْفِرَةً
مِنْهُ وَفَضْلًا ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦٩﴾

**270.** Manolotra fahendrena ho an'izay sitrany Izy ary na iza na iza nahazo fahendrena dia tena hahazo zava-tsoa bebe kokoa; ary ireo manampahalalana no hany irery mahatandrina.

يُؤْتِي الْحِكْمَةَ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَمَنْ
يُؤْتَ الْحِكْمَةَ فَقَدْ أُوتِيَ خَيْرًا
كَثِيرًا ۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّا أُولُو
الْأَلْبَابِ ﴿٢٧٠﴾

**271.** Ary na inona na inona lanianareo, ary na inona na inona voady nataonareo, dia tena fantatr'i Allāh tokoa; fa ho an'ireo tsy tia vavaka kosa dia tsy hisy na iza na iza hamonjy azy.

وَمَا أَنْفَقْتُمْ مِنْ نَفَقَةٍ أَوْ نَذَرْتُمْ
مِنْ نَذْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُهُ ۗ وَمَا
لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنْصَارٍ ﴿٢٧١﴾

**272.** Raha manao fanampiana ampahibemaso ianareo dia tsara indrindra izany, fa raha manao fanampiana mangingina amin'ireo mahantra ianareo dia voamaika tsara ho anareo

إِنْ تُبْدُوا الصَّدَقَاتِ فَنِعِمَّا هِيَ ۖ وَإِنْ
تُخْفُوهَا وَتُؤْتُوهَا الْفُقَرَاءَ فَهُوَ
خَيْرٌ لَكُمْ ۚ وَيُكَفِّرُ عَنْكُمْ مِنْ سَيِّئَاتِكُمْ ۗ

وَاللّٰهُ بِمَا تَعۡمَلُوۡنَ خَبِيۡرٌ ﴿۲۷۲﴾

izany; ary hanaisotra aminareo ny ampahany *betsaka* amin'ireo helokareo i Allāh. Ary mahalala tsara izay ataonareo i Allāh.

لَيۡسَ عَلَيۡكَ هُدٰىهُمۡ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ
يَهۡدِيۡ مَنۡ يَّشَآءُ ؕ وَمَا تُنۡفِقُوۡا مِنۡ خَيۡرٍ
فَلِاَنۡفُسِكُمۡ ؕ وَمَا تُنۡفِقُوۡنَ اِلَّا ابۡتِغَآءَ
وَجۡهِ اللّٰهِ ؕ وَمَا تُنۡفِقُوۡا مِنۡ خَيۡرٍ
يُّوَفَّ اِلَيۡكُمۡ وَاَنۡتُمۡ لَا تُظۡلَمُوۡنَ ﴿۲۷۳﴾

**273.** Tsy anjaranao ny mampanaraka azy ireo ny lala-marina; fa nitari-dalana izay sitrany i Allāh. Ary ho anareo ihany izany fandaniana ho fanaovan-tsoa nataonareo, raha tsy nanao fandaniana afa-tsy ho fikatsahana ny fankasitrahan'i Allāh irery ihany. Ary izay rehetra nolanianareo ho fanaovan-tsoa dia haverina aminareo manontolo, ary tsy ho matiantoka ianareo.

لِلۡفُقَرَآءِ الَّذِيۡنَ اُحۡصِرُوۡا فِيۡ
سَبِيۡلِ اللّٰهِ لَا يَسۡتَطِيۡعُوۡنَ ضَرۡبًا فِي
الۡاَرۡضِ ۫ يَحۡسَبُهُمُ الۡجَاهِلُ اَغۡنِيَآءَ
مِنَ التَّعَفُّفِ ۚ تَعۡرِفُهُمۡ بِسِيۡمٰهُمۡ ۚ لَا
يَسۡـَٔلُوۡنَ النَّاسَ اِلۡحَافًا ؕ وَمَا تُنۡفِقُوۡا ٣٧
ع مِنۡ خَيۡرٍ فَاِنَّ اللّٰهَ بِهٖ عَلِيۡمٌ ﴿۲۷۴﴾

**274.** Ireny *fanomezana* ireny dia ho an'ireo mahantra, izay raikitra amin'ny fiandaniana amin'i Allāh ary tsy afaka mivezivezy malalaka ao amin'ny firenena. Mihevitra fa tsy orin-javatra mihitsy ireo tsy mahalala na inona na inona satria tsy mangataka izy ireo. Ho fantatrao amin'ny endriny izy ireo; tsy mba mitambezo amin'ny olona ireo. Ary na inona na inona fandanian-karena ataonareo dia minoa marimarina fa fantatr'i Allāh tsara izany.

R.38

اَلَّذِيۡنَ يُنۡفِقُوۡنَ اَمۡوَالَهُمۡ بِالَّيۡلِ وَ
النَّهَارِ سِرًّا وَّعَلَانِيَةً فَلَهُمۡ
اَجۡرُهُمۡ عِنۡدَ رَبِّهِمۡ ۚ وَلَا خَوۡفٌ
عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُوۡنَ ﴿۲۷۵﴾

**275.** Ireo izay mandany ny hareny amin'ny fanampiana andro aminan-alina, mangingina na miharihary, dia hahazo valisoa eo anatrehan'ny Tompon'izy ireo; sady tsy hisy tahotra no tsy hisy alahelo ho azy ireo.

اَلَّذِيۡنَ يَاۡكُلُوۡنَ الرِّبٰوا لَا يَقُوۡمُوۡنَ
اِلَّا كَمَا يَقُوۡمُ الَّذِيۡ يَتَخَبَّطُهُ الشَّيۡطٰنُ
مِنَ الۡمَسِّ ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمۡ قَالُوۡۤا اِنَّمَا

**276.** Ireo izay mivelona amin'ny fampajanaham-bola dia tsy hisandratra, raha tsy hoe tahaka ny fisandratr'izay nataon'i satana lasa

adala. Satria izy ireo nilaza hoe: “Ny varotra koa dia tahaka ny fampanjanaham-bola.” Nefa mamela ny varotra ho azo atao i Allāh ary nandrara kosa ny fampan-janaham-bola. Koa ho an’izay mahazo fampitandremana avy amin’ny Tompony ary tsy manao izay, *izay efa azony* taloha dia no ho azy; ary an’i Allāh ny raharahany. Ary ireo izay tafaroboka fanindroany amin’*ny fampanjanaham-bola* dia izy ireny no mponin’ny Afobe ary hitoetra ao izy ireny.

ٱلْبَيْعُ مِثْلُ ٱلرِّبَوٰا۟ ۗ وَأَحَلَّ ٱللَّهُ ٱلْبَيْعَ وَحَرَّمَ ٱلرِّبَوٰا۟ ۚ فَمَن جَآءَهُۥ مَوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ فَٱنتَهَىٰ فَلَهُۥ مَا سَلَفَ وَأَمْرُهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ وَمَنْ عَادَ فَأُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٧٦

**277.** Hanafoana ny fampanjanaham-bola i Allāh ary ampitombo ny fanampiana[12]. Ary tsy tian’i Allāh izay tsy mpino tsy azo ahitsy sy mpanota matevinkodira.

يَمْحَقُ ٱللَّهُ ٱلرِّبَوٰا۟ وَيُرْبِى ٱلصَّدَقَٰتِ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ ٢٧٧

**278.** Minoa marimarina fa ireo izay mino, izay manao asa soa sy manao fanompoam-pivavahana ary mandoa ny Zakāt dia hovalian’ny Tompon’izy ireo soa, sady tsy hisy tahotra no tsy hanana alahelo ho azy ireo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَوُا۟ ٱلزَّكَوٰةَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٧٨

**279.** O ianareo izay mino, matahora an’i Allāh ary ilaozy izay mifikitra amin’ny fanjanaham-bola raha *tena* mpino *marina* ianareo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَذَرُوا۟ مَا بَقِىَ مِنَ ٱلرِّبَوٰٓا۟ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ٢٧٩

**280.** Fa raha tsy manao izany ianareo dia mihomana amin’ny ady avy amin’i Allāh sy ny Iraka avy Aminy; ary raha manenina ianareo dia averina aminareo ny renivolanareo. *Amin’izay* dia sady tsy hamono antoka ny hafa

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا۟ فَأْذَنُوا۟ بِحَرْبٍ مِّنَ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ۖ وَإِن تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوسُ أَمْوَٰلِكُمْ لَا تَظْلِمُونَ وَلَا تُظْلَمُونَ ٢٨٠

[12] Ity andininy ity dia maneho mazava tsara fa ny rafi-pihariana mifototra amin’ny fikatsahan-tombony na fisamatsamaha dia voaozona ho levona, kanefa ny fihariana izay manome vahana ny fanaovan-tsoa no hahitam-pahombiazana.

ianareo no tsy ho faty antoka ihany koa.

**281.** Raha misy *mpitrosa* sahirana, na iza izy na iza dia omena fotoana izy mandra-pisondrotan'ny fari-piainany. Ary raha manafoana ny trosany amin'ny alalan'ny fihantrana ianareo dia vao maika mendrika ho anao izany, raha mba mahafantatra ianareo.

وَإِنْ كَانَ ذُو عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ
مَيْسَرَةٍ ۚ وَأَنْ تَصَدَّقُوا خَيْرٌ لَّكُمْ إِنْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٨١﴾

**282.** Ary matahora ny andro izay hitondrana anareo eo anatrehan'i Allāh; koa izay azon'ny fanahy tsirairay dia haverina aminy manontolo; ary tsy ho mantiantoka mihitsy izy ireo.

وَاتَّقُوا يَوْمًا تُرْجَعُونَ فِيهِ إِلَى اللَّهِ ۖ
ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا ع ٣٨
يُظْلَمُونَ ﴿٢٨٢﴾

R.39

**283.** O ianareo izay mino! Raha misambo-bola amin'ny fotoana voafetra ianareo dia tano an-tsoratra ny trosa. Ary aoka hisy mpanora-dalana hanoratra izany *amim-pitandremana* tsara eo imasonareo. Ary tsy misy mpanora-dalana afaka mandà ny hanoratra izany satria i Allāh no nanolotra fahalalana ho azy, koa aoka izy hanoratra. Ary aoka hanonona izany izay voadidy hanao izany; aoka izy hataotra an'i Allāh, ny Tompony, ary aza ahena na kely aza ny totaliny. Fa raha osa ara-tsaina ilay mpitrosa na osa na tsy afaka manonona mihitsy dia aoka izay olon-kafa mpiaro ny tombotsoany hanonona ara-drariny *ny fifampisamborana.* Ary miantsoa vavolombelona roa avy amin'ireo lehilahy eo aminareo; ary raha tsy misy lehilahy roa dia mifantena lehilahy iray sy vehivavy roa izay tianareo atao vavolombelona; amin'izay raha misy manadino ny iray amin'ireo vehivavy

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا تَدَايَنْتُمْ
بِدَيْنٍ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى فَاكْتُبُوهُ ۚ
وَلْيَكْتُبْ بَّيْنَكُمْ كَاتِبٌ بِالْعَدْلِ ۚ
وَلَا يَأْبَ كَاتِبٌ أَنْ يَكْتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ
اللَّهُ فَلْيَكْتُبْ ۚ وَلْيُمْلِلِ الَّذِي عَلَيْهِ
الْحَقُّ وَلْيَتَّقِ اللَّهَ رَبَّهُ وَلَا يَبْخَسْ مِنْهُ
شَيْئًا ۚ فَإِنْ كَانَ الَّذِي عَلَيْهِ الْحَقُّ
سَفِيهًا أَوْ ضَعِيفًا أَوْ لَا يَسْتَطِيعُ أَنْ
يُمِلَّ هُوَ فَلْيُمْلِلْ وَلِيُّهُ بِالْعَدْلِ ۚ وَ
اسْتَشْهِدُوا شَهِيدَيْنِ مِنْ رِّجَالِكُمْ ۖ
فَإِنْ لَّمْ يَكُونَا رَجُلَيْنِ فَرَجُلٌ وَّ
امْرَأَتَانِ مِمَّنْ تَرْضَوْنَ مِنَ
الشُّهَدَاءِ أَنْ تَضِلَّ إِحْدَاهُمَا
فَتُذَكِّرَ إِحْدَاهُمَا الْأُخْرَىٰ ۚ وَلَا يَأْبَ
الشُّهَدَاءُ إِذَا مَا دُعُوا ۚ وَلَا تَسْأَمُوا

أَن تَكْتُبُوهُ صَغِيرًا أَوْ كَبِيرًا إِلَىٰ
أَجَلِهِ ۚ ذَٰلِكُمْ أَقْسَطُ عِندَ اللَّهِ وَ
أَقْوَمُ لِلشَّهَادَةِ وَأَدْنَىٰ أَلَّا
تَرْتَابُوا إِلَّا أَن تَكُونَ تِجَارَةً
حَاضِرَةً تُدِيرُونَهَا بَيْنَكُمْ فَلَيْسَ
عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَلَّا تَكْتُبُوهَا ۗ وَ
أَشْهِدُوا إِذَا تَبَايَعْتُمْ ۚ وَلَا يُضَارَّ
كَاتِبٌ وَلَا شَهِيدٌ ۚ وَإِن تَفْعَلُوا
فَإِنَّهُ فُسُوقٌ بِكُمْ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۖ وَ
يُعَلِّمُكُمُ اللَّهُ ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ
عَلِيمٌ ﴿٢٨٣﴾

dia eo ilay vehivavy iray hampahatsiahy azy. Ary tsy azon'ny vavolombelona lavina ny fanatanterahana ny anjara asany rehefa antsoina amin'izany izy ireo. Ary aza atao ambanin-javatra ny fandraketana antsoratra ny fifanarahana, na madinika izany na lehibe, toa izany koa ny andro voafetra *hamerenana* izany. Rariny loatra izany eo anatrehan'i Allāh, azo antoka ho an'ireo vavolombelona ary hanala anareo amin'ny ahiahy. *Noho izany, aza hadinoina mihitsy ny mandray an-tsoratra ny trosa,* raha tsy hoe entam-barotra eo an-tananareo izany ary atolotrareo na ifanolorana amin'ny tanana, amin'izany dia tsy heloka velively izany afa-tsy ny fanoratana azy. Ary mankà mandrakariva vavolombelona isak'izay mifampivarotra ianareo; ary aoka tsy hasiandratsy na ny mpanora-dalana na ny vavolombelona. Satria raha manao izany ianareo dia minoa marimarina fa nohelohina noho ny tsy fankatoavana ianareo. Ary matahora an'i Allāh. Ary manolotra fahalalana anareo i Allāh; ary mahafantatra ny zava-drehetra i Allāh.

وَإِن كُنتُمْ عَلَىٰ سَفَرٍ وَلَمْ تَجِدُوا
كَاتِبًا فَرِهَانٌ مَّقْبُوضَةٌ ۖ فَإِنْ أَمِنَ
بَعْضُكُم بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ الَّذِي اؤْتُمِنَ
أَمَانَتَهُ وَلْيَتَّقِ اللَّهَ رَبَّهُ ۗ وَلَا
تَكْتُمُوا الشَّهَادَةَ ۚ وَمَن يَكْتُمْهَا
فَإِنَّهُ آثِمٌ قَلْبُهُ ۗ وَاللَّهُ بِمَا
ع ٣٩ ٢ ٧ تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٨٤﴾

**284.** Ary raha any am-pivahinianana ianareo ka tsy mahita mpanora-dalana dia mandraisa antoka. Ary raha misy aminareo manome ny fananany mba hotahirizin'ny hafa dia aoka hamerina amin'ny tompony ny zavany izy, ary aoka izy hatahotra an'i Allāh Tompony. Ary aza kobonina ny fijoroana ho vavolombelona satria izay mikobona izany dia minoa

marimarina fa manana fo mpanota. Ary mahafantatra tsara izay ataonareo i Allāh.

R.40

**285.** An'i Allāh irery ihany izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany; ary aoka ianareo hamoaka izay ao an-dohanareo na hanafina izany ianareo, hanadina anareo amin'izany i Allāh; ary hamela heloka izay sitrany Izy ary hanasazy izay tiany hosaziana; ary manana fahefana hanao izay rehetra tiany hatao i Allāh.

لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ
وَاِنْ تُبْدُوْا مَا فِيْۤ اَنْفُسِكُمْ اَوْ تُخْفُوْهُ
يُحَاسِبْكُمْ بِهِ اللّٰهُ ؕ فَيَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ
وَيُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۝٢٨٥

**286.** Mino tanteraka izay rehetra nambara taminy avy tamin'ny Tompony io Iraka io ary *toa izany koa ny amin'*ireo mpino; mino an'i Allāh *ny rehetra*, mino an'ireo Anjeliny, ireo Bokiny sy ireo Iraka avy Aminy. *Hoy izy ireo*: "Tsy manisy ny fanavahana amin'ireo Iraka avy Aminy". Ary hoy izy ireo: "Nandre izahay ary mankatoa. Mitalaho ny famelana avy Aminao izahay, o ry Tomponay, ary eo Aminao no Fitodiana."

اٰمَنَ الرَّسُوْلُ بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِ مِنْ
رَّبِّهٖ وَالْمُؤْمِنُوْنَ ؕ كُلٌّ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَ
مَلٰٓئِكَتِهٖ وَكُتُبِهٖ وَرُسُلِهٖ ۫ لَا نُفَرِّقُ
بَيْنَ اَحَدٍ مِّنْ رُّسُلِهٖ ۫ وَقَالُوْا سَمِعْنَا
وَاَطَعْنَا ۫ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَاِلَيْكَ
الْمَصِيْرُ ۝٢٨٦

**287.** Tsy misy fanahy na iray aza hampitondran'i Allāh mihoatra izay zakany. Hahazo *ny valisoa* tandrify azy avokoa ny fanahy tsirairay ary handray *ny famaizana* mendrika azy izy. Ry Tomponay, aza faizina izahay raha sendra manadino na tafalatsaka tao amin'ny hadisoana; ry Tomponay aza ampivesarina enta-mavesatra[13]

لَا يُكَلِّفُ اللّٰهُ نَفْسًا اِلَّا وُسْعَهَا ؕ لَهَا
مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا اكْتَسَبَتْ ؕ
رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَآ اِنْ نَّسِيْنَآ اَوْ
اَخْطَاْنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَآ اِصْرًا
كَمَا حَمَلْتَهٗ عَلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِنَا ۚ
رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهٖ ۚ
وَاعْفُ عَنَّا ۫ وَاغْفِرْ لَنَا ۫ وَارْحَمْنَا ۫

[13] Ity andininy ity dia mitodika amin'ireo mponina tany aloha izay tsy nanaja ny adidy masina izay nankinin'Andriamanitra tamin'izy ireo, noraisin'izy ireo ho zioga izany. Nahilik'izy ireo tany amina mpitondra fivavahana matihanina avy amina saranga ambany teo amin'ny fiarahamonina izany. Avy amin'izany no nipoiran'ny didy mikasika ny fivavahana izay miantoka ny fanaovana ampihimamba ny fahaizana amam-pahalalana momba ny fivavahana tsy manome hasina izany fahaizana izany akory. Io lalana narahina io dia nitarika ny fisiana

أَنْتَ مَوْلٰىنَا فَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٨٧﴾

tahaka ny nampivesaranao ireo talohanay izahay. Ry tomponay, aza manery anay hizaka enta-mavesatra tsy araky ny ainay; ary afaho ny otanay ka avelao ny helokay ary itsero izahay. Ianao no Tomponay; koa avoty amin'ireo vahoaka tsy mpino izahay.

---

mpitarika fivavahana fohy fisainana, mizahozaho ary tsy manam-pandeferana. Tsy dia mahalala loatra ny filozofia mbamin'ny soa raketin'ny tenin'Andriamanitra ireo mpiray fikambanana aminy. Ao amin'ny andininy faha-6-n'ny Sorat Al-Jomo'ah, dia ampitahaina amin'ny apondra mivesatra ny bokim-pivavahana ireo mpitarika fivavahana ireo, mitondra izany izy saingy tsy takatr'izy ireo ny momba izany. Ny teny hoe إصْر(isr) dia tsy maintsy raisina ao amin'io toe-javatra io ny heviny satria ny adidy izay nankinin'Andriamanitra hoefaina dia tsy midika ho zioga izay tadiavin'ireo mpino hihodivirana.




## Toko Fahatelo - 3
## ĀL-I-'IMRĀN
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Alif Lām Mīm - *Izaho no i Allāh, Ilay Mahalala ny zava-drehetra.*

الٓمّٓ ②

**3.** Allāh, tsy misy Andriamanitra ankoatrany, Ilay Velona, Ilay misy tamin'ny alalan'ny Tenany ihany ary Ilay antoky ny fisiana rehetra.

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۙ الْحَيُّ الْقَيُّوْمُ ③

**4.** Nampidina teo aminao ny Boky mitahiry ny fahamarinana sady manamafy[14] izay nisy talohany Izy; ary nampidina Torah sy ny Evanjely

نَزَّلَ عَلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَاَنْزَلَ التَّوْرٰىةَ وَ الْاِنْجِيْلَ ④

**5.** talohan'*itý* Izy mba hitarihan-dalana ny olona. Nampidina ny fahamarinana tsy azo lavina Izy. Minoa marimarina fa izay mandà ny fanambarana avy amin'i Allāh dia hofaizina mafy; ary mahefa ny zava-drehetra i Allāh manana fahefana hanatanteraka ny famaizany Izy.

مِنْ قَبْلُ هُدًى لِّلنَّاسِ وَ اَنْزَلَ الْفُرْقَانَ ۬ اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ؕ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ ذُو انْتِقَامٍ ⑤

**6.** Minoa marimarina fa tsy misy na inona na inona miafina amin'i Allāh etý an-tany sy ny ený an-danitra.

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَخْفٰى عَلَيْهِ شَيْءٌ فِي الْاَرْضِ وَلَا فِي السَّمَآءِ ⑥

**7.** Izy no nanome endrika anareo tao am-bohoka araka izay tiany. Ary tsy misy Andriamantira afa-tsy Izy, Ilay Mahefa ny zavatra rehetra sady Feno fahendrena.

هُوَ الَّذِيْ يُصَوِّرُكُمْ فِي الْاَرْحَامِ كَيْفَ يَشَآءُ ؕ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ⑦

---

[14] Ny teny hoe مُصَدِّقٌ (moṣaddik) ao amin'io toe-javatra ahitana azy io, dia midika hoe "izay manamafy ny fahamarinan'ireo fanambarana teo aloha" sady koa hoe "izay manatanteraka sy manatontosa ireo faminaniana raketin'izany". اَلْفُرْقَان (Al-Forḵān) dia tena marina tsy azo ialana ary fomba hanavahana zavatra iray amina zavatra iray hafa ihany koa. Noho izany, io teny io dia midika ihany koa "fanivanana".

**8.** Izy no nampidina teo aminao ny boky mirakitra andininy maro izay maharesy lahatra ny hevitra fonosiny. Ireny andininy ireny no mandrafitra ny fototry ny Boky. Ary misy andininy maro hafa azo raisina amin'ny heviny maro samihafa ao. Fa ireo izay ratsy saina hiantehitra amin'ireo andininy izay azo omena dikany maro mba hahazoana mampiteraka korontana amin'ny fanomezana dikany *vilana* ireo andininy ireo, nefa tsy misy olona mahafantatra ny dikan-teny *marina* ao amin'ny boky afa-tsy i Allāh; sy izay tena mifototra tanteraka amin'ny fahalalana. Hoy izy ireo: "Mino izany izahay; avy amin'ny Tomponay avokoa ny zava-drehetra." Saingy tsy misy miraharaha an'izany, afa-tsy izay natao hahatakatra.

هُوَ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ عَلَيْكَ الْكِتٰبَ مِنْهُ
اٰيٰتٌ مُّحْكَمٰتٌ هُنَّ اُمُّ الْكِتٰبِ وَاُخَرُ
مُتَشٰبِهٰتٌ ؕ فَاَمَّا الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ
زَيْغٌ فَيَتَّبِعُوْنَ مَا تَشَابَهَ مِنْهُ ابْتِغَآءَ
الْفِتْنَةِ وَابْتِغَآءَ تَاْوِيْلِهٖ ۚ وَمَا يَعْلَمُ
تَاْوِيْلَهٗٓ اِلَّا اللّٰهُ ۘ وَالرّٰسِخُوْنَ فِي الْعِلْمِ
يَقُوْلُوْنَ اٰمَنَّا بِهٖ ۙ كُلٌّ مِّنْ عِنْدِ رَبِّنَا ۚ
وَمَا يَذَّكَّرُ اِلَّآ اُولُوا الْاَلْبَابِ ﴿٨﴾

**9.** "Ry Tomponay, aza avela hiharatsy ny fonay ao aorian'ny nitarihanao lalana anay, ary tolory anay ny famindram-ponao; raha ny marina dia Ianao irery ihany no Mpanome sy tena Be fahasoavana indrindra."

رَبَّنَا لَا تُزِغْ قُلُوْبَنَا بَعْدَ اِذْ هَدَيْتَنَا وَ
هَبْ لَنَا مِنْ لَّدُنْكَ رَحْمَةً ۚ اِنَّكَ اَنْتَ
الْوَهَّابُ ﴿٩﴾

**10.** "Ry Tomponay, azo antoka fa Ianao no hamory marina tokoa ny olona amin'Ilay Andro *voalaza*, izay tsy hisiana fisalasalana mikasika izany; minoa marimarina fa tsy miala amin'ny teny nomeny i Allāh."

رَبَّنَآ اِنَّكَ جَامِعُ النَّاسِ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ
فِيْهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُخْلِفُ الْمِيْعَادَ ﴿١٠﴾

R.2

**11.** Ho an'ireo tsy mpino kosa, tsy hanampy azy ireo amin'ny zanany sy hareny mihitsy i Allāh; ary izy ireo no ho fandreatra ao amin'ny Afobe.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ
اَمْوَالُهُمْ وَلَآ اَوْلَادُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ؕ وَ
اُولٰٓئِكَ هُمْ وَقُوْدُ النَّارِ ﴿١١﴾

**12.** Tahaka ny nanjo ireo vahoakan'i Farao sy ireo izay talohan'izy ireo ny

كَدَاْبِ اٰلِ فِرْعَوْنَ ۙ وَالَّذِيْنَ مِنْ

hanjo azy ireo; nanda ireo fambara avy Aminay ka nosazian'i Allāh noho ny otany izy ireo *ary* i Allāh dia hentitra amin'ny fanasaziana.

قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ
بِذُنُوبِهِمْ ۗ وَاللَّهُ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿١١﴾

**13.** Lazao amin'ireo tsy mpino hoe: "Ho resy ianareo ary hovoriana ao amin'ny Helo; ary tena toeram-pialan-tsasatra ratsy indrindra izany."

قُل لِّلَّذِينَ كَفَرُوا سَتُغْلَبُونَ وَ
تُحْشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ ۚ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٢﴾

**14.** Azo antoka fa nisy fambara ho anareo tao amin'ny fifandonan'ireo tafika roa, ny andaniny hiady noho ny fiandaniana amin'i Allāh ary ny ankilany izay andiana tsy mpino izay tazan'*iretsy voalohany* toa avo roa heny raha miohatra amin'izany. Tahaka izany no ankaherezan'i Allāh amin'ny fanampiany izay tiany. Koa izany ary no tena lesona marina ho an'ireo izay manana maso.

قَدْ كَانَ لَكُمْ آيَةٌ فِي فِئَتَيْنِ الْتَقَتَا ۖ
فِئَةٌ تُقَاتِلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَأُخْرَىٰ
كَافِرَةٌ يَرَوْنَهُم مِّثْلَيْهِمْ رَأْيَ الْعَيْنِ ۚ
وَاللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصْرِهِ مَن يَشَاءُ ۗ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُولِي الْأَبْصَارِ ﴿١٣﴾

**15.** Mitombo tarehy ny fitiavana ireo zavatra iriany ho an'ny olona – vehivavy, zanaka, tahirim-bolamena sy volafotsy, ny soavaly tsara fahana, biby mpanompo, vokatra. Izany no vatsim-piaiana etý an-tany; fa eo akaikin'i Allāh no misy ny fonenana tsara indrindra.

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ الشَّهَوَاتِ مِنَ النِّسَاءِ
وَالْبَنِينَ وَالْقَنَاطِيرِ الْمُقَنطَرَةِ مِنَ
الذَّهَبِ وَالْفِضَّةِ وَالْخَيْلِ الْمُسَوَّمَةِ
وَالْأَنْعَامِ وَالْحَرْثِ ۗ ذَٰلِكَ مَتَاعُ الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا ۖ وَاللَّهُ عِندَهُ حُسْنُ الْمَآبِ ﴿١٤﴾

**16.** Lazao hoe: "Moa tianareo no anambarako zavatra hafa manandanja lavitra noho izany rehetra izany aminareo? Ho amin'ireo izay matahotra an'i Allāh, misy saha misy renirano maro mikoriana eo anilan'ny Tompon'izy ireo, hitoetra ao mandrak'izay izy ireo, *ao no hahitan'izy ireo* vady voahasin'i *Allāh* sy ny fankasitrahan'i Allāh. Ary tsy manao ambanin-javatra *ny filan'*ireo mpanompo*ny* i Allāh.

قُلْ أَؤُنَبِّئُكُم بِخَيْرٍ مِّن ذَٰلِكُمْ ۚ لِلَّذِينَ
اتَّقَوْا عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن
تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَاجٌ
مُّطَهَّرَةٌ وَرِضْوَانٌ مِّنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ
بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿١٥﴾

**17.** Izay milaza hoe: "Ry Tomponay, tena mino Anao tanteraka izahay; koa mamela ny helokay ary avoty amin'ny famaizan'ny Afobe izahay."

ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ إِنَّنَآ ءَامَنَّا فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ ٱلنَّارِ ﴿١٧﴾

**18.** Ireo maharitra, ireo mandala ny fahamarinana, ireo manetritena, ireo mandany ny hareny *amin'ny lalan'i Allāh*, ireo izay mitalaho famelana mandritra ny tapany farany amin'ny alina.

ٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلْقَٰنِتِينَ وَٱلْمُنفِقِينَ وَٱلْمُسْتَغْفِرِينَ بِٱلْأَسْحَارِ ﴿١٨﴾

**19.** Manamarina i Allāh - sy ireo anjely, tahaka ireo olona voazava sy nomen-pahalalana – fa tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy, hentitra amin'ny fahamarinana[15]. Tsy misy Andriamanitra hafa akoatrany; Ilay Mahefa ny zava-drehetra sady Feno fahendrena.

شَهِدَ ٱللَّهُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَأُو۟لُوا۟ ٱلْعِلْمِ قَآئِمًۢا بِٱلْقِسْطِ ۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٩﴾ النصف

**20.** Minoa marimarina fa ny fivavahana *marina* eo anatrehan'ny Allāh dia ny Islam *(fankatoavana tanteraka)*. Ary ireo izay naharay ny Boky dia tsy nifanditra raha tsy avy nahazo ny fahalalana noho ny fialonana nisy teo amin'izy ireo. Ary ho an'ireo izay hanao tsy inon-tsy inona ireo Fambara avy amin'i Allāh dia minoa marimarina fa kinga amin'ny fangataham-panazavana amin'izy ireo i Allāh.

إِنَّ ٱلدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلْإِسْلَٰمُ ۗ وَمَا ٱخْتَلَفَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۗ وَمَن يَكْفُرْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٠﴾

**21.** Fa raha mila kisa aminao izy ireo dia lazao hoe: "Manaiky ny sitrapon'i Allāh aho, *tahaka* ireo izay manaraka ahy." Ary lazao an'ireo izay notolorana ny Boky ary koa amin'ireo tsy mahay mamaky teny hoe:

فَإِنْ حَآجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ وَجْهِىَ لِلَّهِ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِ ۗ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْأُمِّيِّۦنَ ءَأَسْلَمْتُمْ ۚ فَإِنْ أَسْلَمُوا۟ فَقَدِ ٱهْتَدَوا۟ ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ

[15] Ny fiteny arabo hoe قَآئِمًۢا بِٱلْقِسْطِ (kā-iman bil kisṭ) dia midika mihoatra lavitra noho ny hoe "hentitra eo amin'ny fampiharan-dalàna". Ny dikan-teny mety kokoa angamba dia hoe "manara-maso mandrakariva mba ho ny fahamarianana no ho tanteraka".

“Manaiky ny *sitrapon’i Allāh* va ianareo?” Raha manaiky *ny sitrampon’i Allāh* izy ireo dia azo antoka kokoa fa hotarihan-dalana; fa raha mandà kosa izy ireo dia ho voafetra eo amin’ny fampitana ny hafatra ihany ny andraikitrao. Ary i Allāh no Ilay miahy ireo mpanompony.

ع الْبَلٰغُ ۚ وَاللّٰهُ بَصِيْرٌۢ بِالْعِبَادِ ۝٢١

R.3

**22.** Minoa marimarina fa ho an’ireo izay manao tsy inon-tsy inona ireo fambara avy amin’i Allāh ary mikasa hamono *tsy an-drariny* ireo Mpaminany sy mikasa hamono ireo izay mandidy hanao ny marina amin’ireo olona dia ambarao azy ireo ny famaizana mangirifiry.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَ
يَقْتُلُوْنَ النَّبِيّٖنَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۙ وَّيَقْتُلُوْنَ
الَّذِيْنَ يَاْمُرُوْنَ بِالْقِسْطِ مِنَ النَّاسِ ۙ
فَبَشِّرْهُمْ بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ۝٢٢

**23.** Ho an’izy ireo dia tsy hiatraika na amin’inona na inona eto an-tany na any an-koatra ny asa ataony, ary tsy hisy na iza na iza hamonjy azy ireo.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ فِي
الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۫ وَمَا لَهُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ۝٢٣

**24.** Tsy mbola nandre ny momba ireo izay nahazo ny ampahan’ny Boky va ianareo? Nantsoina ho eo amin’ny Bokin’i Allāh izy ireo mba hahazoan’ny Boky manavaka amin’izy ireo; saingy niodina tamin-drikoriko ny sasantsasany tamin’izy ireo.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ اُوْتُوْا نَصِيْبًا مِّنَ
الْكِتٰبِ يُدْعَوْنَ اِلٰى كِتٰبِ اللّٰهِ لِيَحْكُمَ
بَيْنَهُمْ ثُمَّ يَتَوَلّٰى فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ وَهُمْ
مُّعْرِضُوْنَ ۝٢٤

**25.** Satria hoy izy ireo: “Tsy hahakasika anay afa-tsy andro vitsy monja ny Afobe.” Ary izay efa fahazarana teo amin’izy ireo ny famoronana dia namitaka azy ireo teo amin’ny lafiny finoana.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْا لَنْ تَمَسَّنَا النَّارُ
اِلَّآ اَيَّامًا مَّعْدُوْدٰتٍ ۪ وَغَرَّهُمْ فِيْ
دِيْنِهِمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ۝٢٥

**26.** Hanao ahoana no *ho fihetsik’izy ireo* rehefa hamory azy ireo Izahay amin’Ilay Andro izay tsy misy fisalasalana ny momba azy, andro izay hahazoan’ny fanahy tsirairay avy ny zara-tandrifiny sy araka ny sahaza azy, ary tsy ho matiantoka izy ireo?

فَكَيْفَ اِذَا جَمَعْنٰهُمْ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيْهِ ۟
وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا
يُظْلَمُوْنَ ۝٢٦

**27.** Lazao hoe: “O ry Allāh, Tompo ambony indrindra, manolotra ny fiamboniana amin’izay sitrakao Ianao ary manala ny fiamboniana amin’izay tianao analana izany, ary asandratrao izay tianao asandratra ary ahetrinao izay tianao ahetry. Eo am-pelatananao izay rehetra tsara. Raha ny marina dia manana fahefana hanao ny zavadrehetra Ianao.”

قُلِ اللّٰهُمَّ مٰلِكَ الْمُلْكِ تُؤْتِي الْمُلْكَ
مَنْ تَشَآءُ وَتَنْزِعُ الْمُلْكَ مِمَّنْ تَشَآءُ ؗ
وَتُعِزُّ مَنْ تَشَآءُ وَتُذِلُّ مَنْ تَشَآءُ ؕ بِيَدِكَ
الْخَيْرُ ؕ اِنَّكَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٢٧﴾

**28.** “Ianao no manao ny Alina ho levon’ny andro ary ny andro levon’ny alina. Ary eo amin’ny maty no anangananao ny velona ary avy eo amin’ny velona no anangananao ny maty ary manome tsy misy fetrany ho an’ireo izay tianao Ianao.

تُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَتُوْلِجُ النَّهَارَ
فِي الَّيْلِ ؗ وَتُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ
وَتُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ ؗ وَتَرْزُقُ مَنْ
تَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Aoka ireo mpino tsy hifamatopihavanana amin’ireo tsy mpino fa amin’ireo mpino ihany – na iza na iza manao izany dia tsy hisy hidiran’i Allāh izany – raha tsy hoe efa nitandrina tsara ny amin’izy ireo ianao. Ary mampitandrina anareo ny amin’ny famaizana avy Aminy koa i Allāh[16], satria any amin’i Allāh no tsy maintsy hitodiana.

لَا يَتَّخِذِ الْمُؤْمِنُوْنَ الْكٰفِرِيْنَ اَوْلِيَآءَ مِنْ
دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ
فَلَيْسَ مِنَ اللّٰهِ فِيْ شَيْءٍ اِلَّآ اَنْ تَتَّقُوْا
مِنْهُمْ تُقٰىةً ؕ وَيُحَذِّرُكُمُ اللّٰهُ نَفْسَهٗ ؕ وَ
اِلَى اللّٰهِ الْمَصِيْرُ ﴿٢٩﴾

**30.** Lazao hoe: “Na hafeninareo aza izay am-ponareo lalina, na aborakareo dia fantatr’i Allāh izany; ary mahafantatra izay rehetra any andanitra sy izay rehetra ety an-tany Izy, ary manana fahefana hanao ny zavadrehetra i Allāh.”

قُلْ اِنْ تُخْفُوْا مَا فِيْ صُدُوْرِكُمْ اَوْ
تُبْدُوْهُ يَعْلَمْهُ اللّٰهُ ؕ وَيَعْلَمُ مَا فِي
السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٣٠﴾

**31.** *Mitandrema* amin’ny andro izay hifanatrehan’ny fanahy tsirairay ny amin’ny soa *rehetra* vitany sy amin’ny

يَوْمَ تَجِدُ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ مِنْ خَيْرٍ
مُّحْضَرًا ۛۚ وَّمَا عَمِلَتْ مِنْ سُوْٓءٍ ۛۚ تَوَدُّ لَوْ

[16] Ny fehezanteny hoe يُحَذِّرُكُمُ اللّٰهُ نَفْسَهٗ (yoḥadh-dhirokomollāho nafsah) dia midika tsotra hoe “Mampitandrina anareo amin’ny Tenany ihany i Allāh”. Izany dia fampitandremana ny amin’ny fahasahisahiana foana manoloana an’ireo didy sy baiko avy Aminy.

ratsy vitany. Haniry ny hisian'ny elanelana lehibe eo aminy sy izany *ratsy izany* izy. Ary mampitandrina anareo amin'ny famaizana i Allāh, ary tena be fangorahana amin'ireo mpanompony i Allāh.

أَنَّ بَيْنَهَا وَبَيْنَهُۥٓ أَمَدًۢا بَعِيدًا ۗ وَ
يُحَذِّرُكُمُ اللّٰهُ نَفْسَهُۥ ۗ وَاللّٰهُ رَءُوفٌۢ
بِالْعِبَادِ ﴿٣١﴾ ع ٣/١٠ ١١

R.4

**32.** Lazao hoe: "Raha tia an'i Allāh ianareo dia manaraha ahy; *fa amin'izay* dia hitia anareo i Allāh, ka hamela ny fahotanareo ary i Allāh dia Mpamela heloka, ilay Be Indra fo."

قُلْ إِنْ كُنْتُمْ تُحِبُّونَ اللّٰهَ فَاتَّبِعُونِي
يُحْبِبْكُمُ اللّٰهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ ۗ وَ
اللّٰهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٢﴾

**33.** Lazao hoe: "Mankatoava an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy. Fa raha mandà kosa izy ireo dia *tsaraovy fa* tsy tia anareo tsy mpino i Allāh."

قُلْ أَطِيعُوا اللّٰهَ وَالرَّسُولَ ۚ فَإِنْ تَوَلَّوْا
فَإِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْكٰفِرِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** Nisafidy an'i Adama sy i Noa ary ny fianakavian'i Abrahama sy ny fianakavian'i 'Imrān i Allāh nanoloana ny vahoaka rehetra *niaina tamin'izany*.

إِنَّ اللّٰهَ اصْطَفٰىٓ اٰدَمَ وَنُوحًا وَّاٰلَ
إِبْرٰهِيمَ وَاٰلَ عِمْرٰنَ عَلَى الْعٰلَمِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Taranaka iray izay iray fianakaviana ihany; ary i Allāh no Ilay Mandre ny zava-dreheta sady Mahalala ny zava-drehetra."

ذُرِّيَّةًۢ بَعْضُهَا مِنْۢ بَعْضٍ ۗ وَاللّٰهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٥﴾

**36.** Ary *tsarovy* rehefa nilaza ny iray tamin'ireo vehivavy *fianakavian'i* 'Imrān hoe: "Ry Tompoko, natokako ho Anao izay entiko ato ambohaka ato mba hanatontosa ireo asa fanompoana Anao. Koa miangavy Anao aho mba handray izany avy amiko. Raha ny marina dia Ianao Ilay Mandre ny zavatra rehetra sy ilay Mahalala ny zavatra rehetra."

إِذْ قَالَتِ امْرَأَتُ عِمْرٰنَ رَبِّ إِنِّي نَذَرْتُ
لَكَ مَا فِي بَطْنِي مُحَرَّرًا فَتَقَبَّلْ مِنِّي ۚ
إِنَّكَ أَنْتَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٣٦﴾

**37.** Saingy taorian'ny fiterahany dia hoy izy: "Ry Tompoko, zazavavy no naterako"; ary mahafantatra mihoatra noho izy izay naterany i Allāh – ary zazalahy *izay nandrasany* dia tsy

فَلَمَّا وَضَعَتْهَا قَالَتْ رَبِّ إِنِّي وَضَعْتُهَآ
أُنْثٰى ۗ وَاللّٰهُ أَعْلَمُ بِمَا وَضَعَتْ ۗ وَ
لَيْسَ الذَّكَرُ كَالْأُنْثٰى ۚ وَإِنِّي سَمَّيْتُهَا

tahaka ny zazavavy *izay naterany* – “Ary nataoko hoe Maria ny anarany, ary dia manakina azy sy ny taranany ho eo ambanin’ny fiarovanao amin’ny Satana izay nailika aho.”

مَرْيَمَ وَاِنِّيْۤ اُعِيْذُهَا بِكَ وَ ذُرِّيَّتَهَا
مِنَ الشَّيْطٰنِ الرَّجِيْمِ ﴿٣٧﴾

**38.** Koa nandray ny zaza tamim-pitiavana ny Tompony ary nampitombo azy tsara. Nataony teo ambany fiahian’i Zakaria izy. Isaka izay mitsidika azy ao an’efitranony i Zakaria dia nahita sakafo maro teo an’ilany hatrany. Nanontany izy hoe: “O ry Maria, avy taiza no nahazoanao ireo?” Ary namaly izy hoe: “Avy amin’i Allāh ireo.” Minoa marimarina fa manome tsy mila mikaonty izay sitrany i Allāh.

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُوْلٍ حَسَنٍ وَّ اَنْۢبَتَهَا
نَبَاتًا حَسَنًا ۙ وَّ كَفَّلَهَا زَكَرِيَّا ؕ كُلَّمَا
دَخَلَ عَلَيْهَا زَكَرِيَّا الْمِحْرَابَ ۙ وَجَدَ
عِنْدَهَا رِزْقًا ۚ قَالَ يٰمَرْيَمُ اَنّٰى لَكِ
هٰذَا ؕ قَالَتْ هُوَ مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ يَرْزُقُ مَنْ يَّشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Tamin’izay dia nivavaka tamin’ny tompony i Zakaria hoe: “Ry Tompoko tolory taranaka vanona avy Aminao aho; azo antoka tokoa fa ianao no Ilay mandre ireo vavaka.”

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهٗ ۚ قَالَ رَبِّ هَبْ
لِيْ مِنْ لَّدُنْكَ ذُرِّيَّةً طَيِّبَةً ۚ اِنَّكَ
سَمِيْعُ الدُّعَآءِ ﴿٣٩﴾

**40.** Ary niantso azy ireo anjely raha ilay nivavaka tao an’efitranony iny izy: “Manambara vaovao mahafaly momba an’i Yaḥya izay hanjary ho vavolom-belon’ny fahamarinan’ny teny iray avy amin’i Allāh - ambony, maontina, ary Mpaminany iray amin’ireo Marina.”

فَنَادَتْهُ الْمَلٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٌ يُّصَلِّيْ
فِي الْمِحْرَابِ ۙ اَنَّ اللّٰهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحْيٰى
مُصَدِّقًا بِكَلِمَةٍ مِّنَ اللّٰهِ وَ سَيِّدًا وَّ
حَصُوْرًا وَّ نَبِيًّا مِّنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Hoy izy: “Ry Tompo, ahoana no hananako anaka nefa aho efa be taona ary ny vadiko dia momba?” Namaly izy hoe: “Izany no *sitrapon’i* Allāh; nanao izay tiany atao i Allāh.”

قَالَ رَبِّ اَنّٰى يَكُوْنُ لِيْ غُلٰمٌ وَّقَدْ بَلَغَنِيَ
الْكِبَرُ وَامْرَاَتِيْ عَاقِرٌ ؕ قَالَ كَذٰلِكَ
اللّٰهُ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ ﴿٤١﴾

**42.** Hoy izy: “Ry Tompoko, omeo mari-*pamantarana* aho”. Namaly izy hoe: “Ny fambara ho anao dia tsy afaka hifampiresaka amin’ny olona afa-tsy amin’ny alalan’ny fihetsika

قَالَ رَبِّ اجْعَلْ لِّيْۤ اٰيَةً ؕ قَالَ اٰيَتُكَ اَلَّا
تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلٰثَةَ اَيَّامٍ اِلَّا رَمْزًا ؕ وَ
اذْكُرْ رَّبَّكَ كَثِيْرًا وَّ سَبِّحْ بِالْعَشِيِّ وَ

mandritra ny hateloana ianao. Ary tsarovy lalandava ny Tomponao, ary omeo voninahitra Izy ny alina sy vao mangiran-dratsy.

الْاِبْكَارِ ﴿٤٢﴾

R.5

**43.** Ary *tsarovy* rehefa nilaza ireo anjely hoe: "O ry Maria, nisafidy anao i Allāh ary nanamasina anao sy nisafidy anao teo anivon'ireo vehivavy rehetra."

وَاِذْ قَالَتِ الْمَلٰٓئِكَةُ يٰمَرْيَمُ اِنَّ اللّٰهَ
اصْطَفٰىكِ وَطَهَّرَكِ وَاصْطَفٰىكِ عَلٰى
نِسَآءِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** "O ry Maria, manolotra tena ho an'ny Tomponao, miankohafa ary tompoy ilay Andriamanitra Tokana miaraka amin'ireo Izay manompo azy."

يٰمَرْيَمُ اقْنُتِيْ لِرَبِّكِ وَاسْجُدِيْ وَارْكَعِيْ
مَعَ الرّٰكِعِيْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Izay ireo vaovao momba ireo zava-tsy fantatra izay ambaranay anao. Ary tsy teo ianao tamin'ny antsapaka tamin'ny fandefan'izy ireo ny tsipika mba hanendreny izay ho mpiahy an'i Maria sy nampifandefitra azy ireo"

ذٰلِكَ مِنْ اَنْۢبَآءِ الْغَيْبِ نُوْحِيْهِ اِلَيْكَ ؕ
وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ اِذْ يُلْقُوْنَ اَقْلَامَهُمْ
اَيُّهُمْ يَكْفُلُ مَرْيَمَ ۪ وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ
اِذْ يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Rehefa nilaza ireo anjely hoe: "O ry Maria nanambara vaovao mahafaly aminao avy amin'ny teniny i Allāh; hatao hoe Ilay Mesia Jesosy zanak'i Maria no anarany homem-boninahitra etý an-tany sy any an-koatra sy anisan'ireo izay akaiky *an'i Allāh.*"

اِذْ قَالَتِ الْمَلٰٓئِكَةُ يٰمَرْيَمُ اِنَّ اللّٰهَ
يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٍ مِّنْهُ ۖ اسْمُهُ الْمَسِيْحُ
عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ وَجِيْهًا فِى الدُّنْيَا وَ
الْاٰخِرَةِ وَمِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** "Ary hiresaka amin'ny olona izy manomboka eo amin'ny fahazazany, sy rehefa eo amin'ny fahamatorany, ary ho isan'ny olo-marina izy."

وَيُكَلِّمُ النَّاسَ فِى الْمَهْدِ وَكَهْلًا وَّمِنَ
الصّٰلِحِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Hoy izy(I Maria): "Ry Tompoko ahoana moa no hananako anaka nefa aho tsy mbola mahalala lahy?" Namaly Izy hoe: "Izany no *sitrapon'i* Allāh, mahary izay tiany hariana Izy. Rehefa manapa-kevitra amin'ny zavatra iray Izy dia milaza fotsiny

قَالَتْ رَبِّ اَنّٰى يَكُوْنُ لِيْ وَلَدٌ وَّلَمْ يَمْسَسْنِيْ
بَشَرٌ ؕ قَالَ كَذٰلِكِ اللّٰهُ يَخْلُقُ مَا
يَشَآءُ ؕ اِذَا قَضٰٓى اَمْرًا فَاِنَّمَا يَقُوْلُ لَهٗ
كُنْ فَيَكُوْنُ ﴿٤٨﴾

hoe: "Misia", dia manomboka misy izany.[17]

**49.** "Ary hampianatra azy ny Boky sy ny fahendrena ary ny Torah sy ny Evanjely Izy;"

وَيُعَلِّمُهُ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرٰىةَ
وَالْاِنْجِيْلَ ﴿٤٩﴾

**50.** "Ary *hataony* Iraka ho an'ireo zanak'i Israely izy *mba hilaza amin'izy ireo* hoe: "Tonga eto aminareo miaraka amin'ny Fambara avy amin'ny Tomponareo aho; hamolavola sary tanimanga *miendrika* vorona ho anareo aho; ary hoapidiriko *fanahy vaovao* ao aminy ary, amin'ny alalan'ny sitrapon'i Allāh, dia afaka hanidina izy. Hanasitrana ireo jamba sy ireo boka *ihany koa* aho ary hamelona indray ireo maty aho amin'ny alalan'ny sitrapon'i Allāh; ary hampahafantatra anareo izay hohaninareo sy izay hotahirizinareo ao an-trano aho. Minoa marimarina fa misy fambara ho anareo ao amin'izany, raha mpino ianareo."

وَرَسُوْلًا اِلٰى بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ۥ اَنِّيْ قَدْ
جِئْتُكُمْ بِاٰيَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ ۥ اَنِّيْٓ اَخْلُقُ
لَكُمْ مِّنَ الطِّيْنِ كَهَيْـَٔةِ الطَّيْرِ فَاَنْفُخُ
فِيْهِ فَيَكُوْنُ طَيْرًا بِاِذْنِ اللّٰهِ ۚ وَاُبْرِئُ
الْاَكْمَهَ وَالْاَبْرَصَ وَاُحْيِ الْمَوْتٰى بِاِذْنِ
اللّٰهِ ۚ وَ اُنَبِّئُكُمْ بِمَا تَاْكُلُوْنَ وَ مَا
تَدَّخِرُوْنَ ۥ فِيْ بُيُوْتِكُمْ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيَةً لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ary *tonga* hanantanteraka izay mialoha ahy *aho*, isan'izany ny Torah, sy mba hanome alàlana anareo hahazo manao ny ampahany amin'izay tsy navela nataonareo; ary tonga ato aminareo miaraka amin'ny Fambara avy amin'ny Tomponareo aho. Koa matahora an'i Allāh ary mankatoava ahy.

وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرٰىةِ
وَلِاُحِلَّ لَكُمْ بَعْضَ الَّذِيْ حُرِّمَ عَلَيْكُمْ
وَ جِئْتُكُمْ بِاٰيَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ ۫ فَاتَّقُوا
اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿٥١﴾

**52.** Minoa marimarina fa i Allāh no Tompoko sady Tomponareo; koa Tompoy Izy: Izany no lala-marina.

اِنَّ اللّٰهَ رَبِّيْ وَ رَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْهُ ؕ
هٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيْمٌ ﴿٥٢﴾

---

[17] Ny fiteny hoe "Misia ! Dia manomboka misy izany" dia tsy manambara famoronana eo noho eo miainga amin'ny tsy misy. Ny sitrapon'Andrimanitra izay manomboka maka endrika raha vantany vao tononina no tiana hasongadina amin'izany, mba hanjary fahariana araka izany amin'ny fotoana voafaritr'Andriamanitra.

**53.** Ary rehefa nahatsapa ny tsy finoan'izy ireo i Jesosy ka hoy izy: "Iza aminareo no hanampy ahy amin'ny fambara amin'i Allāh?" Namaly azy ireo Mpianatra nanao hoe: "Izahay no mpanampin'i Allāh. Mino an'i Allāh izahay ary meteza mijoro ho vavolombelon'ny fankatoavanay ny sitrapony."

فَلَمَّآ اَحَسَّ عِيْسٰى مِنْهُمُ الْكُفْرَ قَالَ
مَنْ اَنْصَارِيْٓ اِلَى اللّٰهِ ۭ قَالَ الْحَوَارِيُّوْنَ
نَحْنُ اَنْصَارُ اللّٰهِ ۚ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ ۚ وَاشْهَدْ
بِاَنَّا مُسْلِمُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ry Tomponay, mino izay nampidininao izahay sady manaraka an'io Iraka io koa izahay, koa soraty ho isan'ireo vavolombelona ary izahay.

رَبَّنَآ اٰمَنَّا بِمَآ اَنْزَلْتَ وَاتَّبَعْنَا الرَّسُوْلَ
فَاكْتُبْنَا مَعَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Koa namolavola teti-dratsy ireo fahavalon'i Jesosy. Ary dia namolavola tetika koa i Allāh. Ary kinga lavitra noho ireo hafa anefa i Allāh eo amin'ny famolavolana tetika.

وَ مَكَرُوْا وَ مَكَرَ اللّٰهُ ۭ وَ اللّٰهُ خَيْرُ
ع الْمٰكِرِيْنَ ﴿٥٥﴾

R.6

**56.** Rehefa niteny i Allāh hoe: "O ry Jesosy, ampihariko aminao ny fahafatesana *voajanahary* ary dia hanandratra anao atý Amiko Aho ka hanadio *ny fanamelohana* nataon'ireo tsy mino Aho, ary ataoko ho ambony noho ireo tsy mpino ireo izay manaraka anao mandra-pahatongan'ny andro fitsanganana amin'ny maty; ary eto Amiko no hitondianareo, ary hitsara ny tsy fiafaranareo Aho."

اِذْ قَالَ اللّٰهُ يٰعِيْسٰٓى اِنِّىْ مُتَوَفِّيْكَ وَ
رَافِعُكَ اِلَيَّ وَ مُطَهِّرُكَ مِنَ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا وَجَاعِلُ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْكَ فَوْقَ
الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ ۚ ثُمَّ اِلَيَّ
مَرْجِعُكُمْ فَاَحْكُمُ بَيْنَكُمْ فِيْمَا كُنْتُمْ
فِيْهِ تَخْتَلِفُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ary ho an'ireo tsy mpino kosa dia hampihariko amin'izy ireo ny famaizana henjana eto an-tany sy any an-koatra tsy hisy olona ho avy hanampy azy ireo.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَاُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا
شَدِيْدًا فِى الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۡ وَمَا لَهُمْ
مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** "Fa ho an'ireo izay mino sy manao asa soa kosa dia hamaly soa azy ireo tanteraka Izy. Ary tsy tia ireo olon-dratsy i Allāh."

وَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
فَيُوَفِّيْهِمْ اُجُوْرَهُمْ ۭ وَ اللّٰهُ لَا يُحِبُّ
الظّٰلِمِيْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Izany ary no abaranay aminao avy amin'ireo fambara sy ireo famporisiana feno fahendrena.

ذٰلِكَ نَتْلُوْهُ عَلَيْكَ مِنَ الْاٰيٰتِ وَالذِّكْرِ
الْحَكِيْمِ ﴿٥٩﴾

**60.** Minoa marimarina fa eo imason'i Allāh dia tsy misy hafa ny momba an'i Jesosy sy ny momba an'i Adama. Nohariany avy tamin'ny vovontany izy; ary nataony hoe: "Misia" dia nanomboka nisy izy.

اِنَّ مَثَلَ عِيْسٰى عِنْدَ اللّٰهِ كَمَثَلِ اٰدَمَؕ
خَلَقَهٗ مِنْ تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهٗ كُنْ
فَيَكُوْنُ ﴿٦٠﴾

**61.** Izany ary no fahamarinana avy amin'ny Tomponao. Koa aza mety ho isan'ireo miahiahy.

اَلْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ فَلَا تَكُنْ مِّنَ
الْمُمْتَرِيْنَ ﴿٦١﴾

**62.** Na iza na izay tsy miobon-kevitra aminao mikasika azy, tao aorian'ny nanolorana anao ny fahalalana dia lazao hoe: "Avia ary, aoka hovoriantsika ireo zanaka lahinay sy ireo zanaka lahinareo; ireo vadinay sy ireo vadinareo, ireo olonay sy ireo olonareo, ary hivavaka mafy amin'i Allāh isika ary hangatahantsika ireo ozona avy amin'i Allāh mba hianjady amin'izay madainga."

فَمَنْ حَآجَّكَ فِيْهِ مِنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ
الْعِلْمِ فَقُلْ تَعَالَوْا نَدْعُ اَبْنَآءَنَا وَ
اَبْنَآءَكُمْ وَنِسَآءَنَا وَنِسَآءَكُمْ وَاَنْفُسَنَا وَ
اَنْفُسَكُمْ ۟ ثُمَّ نَبْتَهِلْ فَنَجْعَلْ لَّعْنَتَ
اللّٰهِ عَلَى الْكٰذِبِيْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Minoa marimarina fa izany no fahamarinana. I Allāh irery ihany no mendrika ivavahana. Ary minoa marimarina fa i Allāh no ilay mahefa ny zava-drehetra sady feno fahendrena.

اِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْقَصَصُ الْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ
اِلٰهٍ اِلَّا اللّٰهُ ؕ وَاِنَّ اللّٰهَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ
الْحَكِيْمُ ﴿٦٣﴾

**64.** Fa raha mihodina kosa izy ireo dia *tsarovy* fa mahalala tsara ireo mpamafy korontana i Allāh.

فَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ
بِالْمُفْسِدِيْنَ ﴿٦٤﴾ ع

R.7

**65.** Lazao hoe: "O ry Olon'ny Boky Andao handray fanampahan-kevitra marina ny mikasika anay sy ianareo. Aoka isika tsy hivavaka afa-tsy amin'i Allāh, ary tsy hanaiky na iza na iza hitovy laharana Aminy isika, ary tsy hisy amintsika handeha hanompo

قُلْ يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ تَعَالَوْا اِلٰى كَلِمَةٍ
سَوَآءٍۢ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ اَلَّا نَعْبُدَ اِلَّا
اللّٰهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهٖ شَيْـًٔا وَّلَا يَتَّخِذَ
بَعْضُنَا بَعْضًا اَرْبَابًا مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ

Tompo hafa ankoatra an'i Allāh." Fa raha mandà izy ireo dia lazao azy ireo hoe: "Meteza ho vavolombelon'ny fankatoavanay *an'Andriamanitra*."

فَإِن تَوَلَّوْا فَقُولُوا اشْهَدُوا بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Ry Olon'ny Boky! Nahoana ianareo no mifanditra ny amin'izay momba an'Abrahama nefa ny Torah sy ny Evanjely dia tsy nambara raha tsy taty aorianany? Tsy mazava aminareo ary ve izany?

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تُحَاجُّونَ فِي إِبْرَاهِيمَ وَمَا أُنزِلَتِ التَّوْرَاةُ وَالْإِنجِيلُ إِلَّا مِن بَعْدِهِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Jereo ianareo no ireo izay miady hevitra mikasika ireo zavatra izay nanananareo fahalalana vitsivitsy. Koa nahoana ary ianareo ankehitriny no miady hevitra mikasika ireo zavatra izay tsy fantatrareo tanteraka ankory? I Allāh dia mahafantatra fa ianareo no tsy mahafantatra.

هَا أَنتُمْ هَٰؤُلَاءِ حَاجَجْتُمْ فِيمَا لَكُم بِهِ عِلْمٌ فَلِمَ تُحَاجُّونَ فِيمَا لَيْسَ لَكُم بِهِ عِلْمٌ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Sady tsy Jiosy i Abrahama no tsy Kristianina; fa niroana tamin'Andriamanitra ka tany izy ary mankatoa ny sitra-pony; ary tsy mba isan'ireo izay nanafangaro *andriamani-diso tamin'i* Allāh izy.

مَا كَانَ إِبْرَاهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا نَصْرَانِيًّا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفًا مُّسْلِمًا وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٦٨﴾

**69.** Minoa marimarina fa ireo izay manantona akaiky an'i Abrahama dia ireo izay manaraka azy, ary koa ity Mpaminany ity sy izay mino; ary Allāh no sakaizan'ireo mpino.

إِنَّ أَوْلَى النَّاسِ بِإِبْرَاهِيمَ لَلَّذِينَ اتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا النَّبِيُّ وَالَّذِينَ آمَنُوا ۗ وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٩﴾

**70.** Misy ampahany amin'ireo Olon'ny Boky no mikasa ny hampania anareo. Saingy tsy hampania afa-tsy ny tenany ihany izy ireo. Saingy tsy ho tsapan'izy ireo izany.

وَدَّت طَّائِفَةٌ مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَوْ يُضِلُّونَكُمْ وَمَا يُضِلُّونَ إِلَّا أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ry Olon'ny Boky! Nahoana ianareo no tsy mino ireo fambara avy amin'i Allāh kanefa ianareo no vavolombelon'izany?

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَأَنتُمْ تَشْهَدُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Ry Olon'ny Boky! Nahoana no afangaronareo ny marina sy ny diso

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تَلْبِسُونَ الْحَقَّ

ary nahoana no afeninareo ankitsirano ny marina?

٧ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُونَ الْحَقَّ وَأَنْتُمْ
ع ٨ تَعْلَمُونَ ﴿٧٢﴾
١٥

R.8

**73.** Ary hoy ny ampahany tamin'ireo Olon'ny Boky: "Minoa amin'izay nambara tamin'ireo mpino mandritra ny tapak'andro voalohany, ary aza mino kosa mandritra ny tapak'andro farany, mety hiverina ihany izy ireo.

وَقَالَتْ طَائِفَةٌ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ
آمِنُوا بِالَّذِي أُنْزِلَ عَلَى الَّذِينَ آمَنُوا
وَجْهَ النَّهَارِ وَاكْفُرُوا آخِرَهُ لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Ary aza mankatoa afa-tsy izay manaraka ny fivavahanareo." *O ry Mpaminany*, lazao hoe: "Raha ny marina, ny lalana marina dia *izay mety ho* lalana rehetra avy amin'i Allāh - tsy voatery hoe hitovy amin'izany ny zavatra izay omena anareo, *ry Olon'ny Boky*." Raha tsy tahaka izany dia izy ireo - *Ireo tsy mpino* - no nanan-jo hifandahatra hanohitra anao eo anatrehan'ny Tomponareo[18]. Lazao hoe: "eo an-tanan'i Allāh avokoa ny fahasoavana rehetra. Manome izany amin'izay sitrany izy. Ary Mazava fo sady Mahalala ny zava-drehetra i Allāh."

وَلَا تُؤْمِنُوا إِلَّا لِمَنْ تَبِعَ دِينَكُمْ
قُلْ إِنَّ الْهُدَىٰ هُدَى اللَّهِ أَنْ يُؤْتَىٰ
أَحَدٌ مِثْلَ مَا أُوتِيتُمْ أَوْ يُحَاجُّوكُمْ
عِنْدَ رَبِّكُمْ قُلْ إِنَّ الْفَضْلَ بِيَدِ اللَّهِ
يُؤْتِيهِ مَنْ يَشَاءُ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٧٤﴾

**75.** Manolotra ny indrafo avy Aminy amin'izay sitrany Izy. Ary i Allāh no Tompon'ny indra-fo fara tampony.

يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهِ مَنْ يَشَاءُ وَاللَّهُ
ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٧٥﴾

**76.** Amin'ireo Olon'ny Boky no misy ilay mamerina aminao (manontolo) ny harenanao raha manankina izany aminy ianao; ary misy kosa ireo izay raha anakinanao vola kely aza dia tsy

وَمِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ مَنْ إِنْ تَأْمَنْهُ بِقِنْطَارٍ
يُؤَدِّهِ إِلَيْكَ وَمِنْهُمْ مَنْ إِنْ تَأْمَنْهُ
بِدِينَارٍ لَا يُؤَدِّهِ إِلَيْكَ إِلَّا مَا دُمْتَ

[18] Ity andininy ity dia maneho fa tsy manan-kalahatra anoherana an'ireo Mpaminany (ho aminy anie ny fiadanana) ny Jiosy dia mody manao hoe tsy tena mitovy amin'ny azy ireo ny fampianaran'ireo Mpaminany. Ny mifanohotra amin'izany anefa satria ireo mpino silamo, angamba, no afaka mitaraina eo anatrehan'Andriamanitra raha tsy nanome azy ireo mihitsy ny fampianarana masina Izy. Tsy lavina fa mety ho midika ho fiangarana ataon'Andriamanitra amin'ireo Olon'ny Boky izany. Raha ny marina anefa, ny fahasamihafana ao amin'ireo fampianarana izay navoitran'ireo Jiosy dia tena mivoana tanteraka amin'izany.

mamerina izany aminao raha tsy mampahatsiahy azy lalandava ianao. Satria hoy izy ireo: “Tsy azo kianina ny mikasika ireo tsy mahalala izahay.” Ary mandainga amin’i Allāh ankitsirano izao izy ireo.

عَلَيْهِ قَآئِمًا ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْا
لَيْسَ عَلَيْنَا فِى الْاُمِّيّٖنَ سَبِيْلٌ ۚ وَ
يَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ وَ هُمْ
يَعْلَمُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Na iza na iza nahatanteraka ny teny nataony ary matahotra *an’i Allāh*; raha ny marina dia tia ireo izay matahotra Azy i Allāh.

بَلٰى مَنْ اَوْفٰى بِعَهْدِهٖ وَاتَّقٰى فَاِنَّ اللّٰهَ
يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** *Ho an’*ireo izay mivarotra amin’ny vidiny tsy manao ahoana ny teny izay nataon’izy ireo tamin’i Allāh, toa izany koa ny fianianana nataon’izy ireo, dia tsy hahazo ny anjarany any ankoatra; sady tsy hiteny amin’izy ireo i Allāh no tsy hijery azy ireo akory amin’ny Andro fitsanganana amin’ny maty, tsy hanadio azy ireo Izy ary misy famaizana mangirifiry ho azy ireo.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَشْتَرُوْنَ بِعَهْدِ اللّٰهِ وَ
اَيْمَانِهِمْ ثَمَنًا قَلِيْلًا اُولٰٓئِكَ لَا
خَلَاقَ لَهُمْ فِى الْاٰخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ
اللّٰهُ وَلَا يَنْظُرُ اِلَيْهِمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
وَلَا يُزَكِّيْهِمْ ۪ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٧٨﴾

**79.** Ary minoa marimarina fa misy amin’izy ireo no manao lela miakatra amin’ny fitoriana ny Boky mba hampionona anareo fa *ampahan’ny* Boky izany nefa dia tsy *ampahany* amin’ny Boky akory izany. Ary hoy izy ireo: “Avy amin’i Allāh izany”, nefa dia tsy avy amin’i Allāh akory izany, ary mandainga ankitsirano izao fotsiny izy ireo.

وَاِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيْقًا يَّلْوٗنَ اَلْسِنَتَهُمْ
بِالْكِتٰبِ لِتَحْسَبُوْهُ مِنَ الْكِتٰبِ وَ
مَا هُوَ مِنَ الْكِتٰبِ ۚ وَ يَقُوْلُوْنَ هُوَ
مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ ۚ
وَ يَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ وَ هُمْ
يَعْلَمُوْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Tsy hisy olona ka hoe notoloran’i Allāh ny Boky, ny fahendrena ary ny fanosorana ho amin’ny faminaniana ka hilaza amin’ny olona hoe *rehefa avy eo*: “Meteza ho mpanompoko fa tsy ho mpanompon’i Allāh.” *Fa izao kosa no holazainy*: “Manolora tena tanteraka ho an’ny Tompo ianareo,

مَا كَانَ لِبَشَرٍ اَنْ يُّؤْتِيَهُ اللّٰهُ
الْكِتٰبَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُوْلَ
لِلنَّاسِ كُوْنُوْا عِبَادًا لِّيْ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ
وَلٰكِنْ كُوْنُوْا رَبّٰنِيّٖنَ بِمَا كُنْتُمْ
تُعَلِّمُوْنَ الْكِتٰبَ وَ بِمَا كُنْتُمْ
تَدْرُسُوْنَ ﴿٨٠﴾

satria ianareo no mampianatra ny Boky ary ianareo no mandalina izany.”

**81.** Ary tsy mendrika ho azy ireo mihitsy koa ny handidy anareo handray ireo anjely sy ireo mpaminany ho Tompo. Handidy anareo tsy hino ve izy raha efa manoa *an'Andriamanitra* ianareo?

وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَنْ تَتَّخِذُوا الْمَلٰٓئِكَةَ
وَالنَّبِيّٖنَ أَرْبَابًا ۭ أَيَأْمُرُكُمْ بِالْكُفْرِ
ع ٨ ٩ ١٦ بَعْدَ إِذْ أَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿٨١﴾

R.9

**82.** Ary *tsarovy ny fotoana* nandraisan'i Allāh Andraikitra niaraka tamin'ny *vahoaka tamin'ny alalan'ireo* Mpaminany ka nilaza hoe: Na inona na inona atolotro anareo avy amin'ny Boky sy ny Fahendrena, rehefa tonga eo aminareo ny Iraka Iray mba hanatanteraka izany eo aminareo dia hino azy ianareo ary hanampy azy.” Ary hoy Izy avy eo: “Manaiky izany fepetra *izany* sy ny andraikitra izay andidiako ve ianareo raha izany no heverina?” Namaly izy hoe: “Manaiky izany izahay”. Hoy Izy: “Koa meteza ho vavolombelona, fa isan'ireo vavolombelona miaraka aminareo aho.”

وَإِذْ أَخَذَ اللّٰهُ مِيْثَاقَ النَّبِيّٖنَ
لَمَآ اٰتَيْتُكُمْ مِّنْ كِتٰبٍ وَّ حِكْمَةٍ
ثُمَّ جَآءَكُمْ رَسُوْلٌ مُّصَدِّقٌ لِّمَا
مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهٖ وَلَتَنْصُرُنَّهٗ ۭ قَالَ
ءَاَقْرَرْتُمْ وَاَخَذْتُمْ عَلٰى ذٰلِكُمْ اِصْرِيْ ۭ
قَالُوْٓا اَقْرَرْنَا ۭ قَالَ فَاشْهَدُوْا وَاَنَا
مَعَكُمْ مِّنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Ary ireo rehetra mihodina rehefa avy eo dia minoa marimarina fa isan'ireo mpandika lalàna izy ireny.

فَمَنْ تَوَلّٰى بَعْدَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْفٰسِقُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Moa mikaroka fivavahana hafa ankoatra ny an'i Allāh va izy ireo, nefa i Allāh no Ilay toavin'izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany, an-tsitra-po na an-tery ary Aminy no hitodian'izy ireo?

اَفَغَيْرَ دِيْنِ اللّٰهِ يَبْغُوْنَ وَلَهٗٓ اَسْلَمَ
مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ طَوْعًا وَّ
كَرْهًا وَّاِلَيْهِ يُرْجَعُوْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Lazao hoe: “Mino an'i Allāh sy izay nambara taminay izahay, ary amin'izay nambara tamin'i Abrahama, i Ismaela, i Isaka i Jakoba sy ireo foko, ary amin'izay nampitaina

قُلْ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَمَآ اُنْزِلَ عَلَيْنَا وَمَآ
اُنْزِلَ عَلٰٓى اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْمٰعِيْلَ وَ
اِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ وَالْاَسْبَاطِ وَمَآ

tamin'i Mosesy sy i Jesosy ary ireo Mpaminany *hafa* avy amin'ny Tompon'izy ireo. Tsy asianay fanavahana amin'izy ireo, ary Aminy no ankatoavinay."

أُوتِيَ مُوسَىٰ وَعِيسَىٰ وَالنَّبِيُّونَ مِن
رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَ
نَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Ary na iza na iza mitady fivavahana hafa ankoatra ny Islam dia tsy hekena ho azy izany, ary ho isan'ireo matiantoka izy amin'ny fiainana any an-koatra.

وَمَن يَبْتَغِ غَيْرَ الْإِسْلَامِ دِينًا فَلَن
يُقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الْآخِرَةِ مِنَ
الْخَاسِرِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ahoana moa no hitarihan'i Allāh làlana ny vahoaka izay tonga tsy mpino rehefa avy nino sy nijoro ho vavolombelona fa tena olo-marina ny Iraka, ary nanehoana porofo miharihary izany vahoaka izany? Ary tsy mitari-dalana ireo olon-dratsy i Allāh.

كَيْفَ يَهْدِي اللَّهُ قَوْمًا كَفَرُوا بَعْدَ
إِيمَانِهِمْ وَشَهِدُوا أَنَّ الرَّسُولَ
حَقٌّ وَجَاءَهُمُ الْبَيِّنَاتُ وَاللَّهُ لَا
يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ny ozona avy amin'i Allāh sy ireo anjely ary ireo olombelona rehetra no valisoa ho azy ireo.

أُولَٰئِكَ جَزَاؤُهُمْ أَنَّ عَلَيْهِمْ لَعْنَةَ
اللَّهِ وَالْمَلَائِكَةِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Hitoetra eo ambanin'ny kapok'izany *ozona* izany izy ireo. Tsy hohalefahana mihitsy ny famaizana azy ireo tsy hahazo fanamoran-tsazy mihitsy izy ireo;

خَالِدِينَ فِيهَا لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ
الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Afa-tsy ireo izay manenina ka manintsy tena avy eo. Minoa marimarina fa tena Mpamela heloka sady mpamindra fo i Allāh.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ وَ
أَصْلَحُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Minoa marimarina fa ireo izay tsy mino rehefa avy nino, ary mitombo ny tsy finoany, dia tsy ekena mihitsy ny fanenenan'izy ireny; izy ireny no mania.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بَعْدَ إِيمَانِهِمْ
ثُمَّ ازْدَادُوا كُفْرًا لَّن تُقْبَلَ تَوْبَتُهُمْ
وَأُولَٰئِكَ هُمُ الضَّالُّونَ ﴿٩١﴾

**92.** *Ho* an'ireo tsy mino mihitsy kosa ary maty ao anatin'izay tsy finoana izany dia tsy misy ekena mihitsy amin'izy ireo ireny na dia tany tondra-bolamena aza no atolony ho sandan'ny

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَمَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ
فَلَن يُقْبَلَ مِنْ أَحَدِهِم مِّلْءُ الْأَرْضِ
ذَهَبًا وَلَوِ افْتَدَىٰ بِهِ أُولَٰئِكَ لَهُمْ

عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٩٢﴾

finoany. Ho azy ireny ny famaizana mangirifiry ary tsy hisy na iza na iza hamonjy azy ireny.

FIZARANA FAHAEFATRA

R.10

لَن تَنَالُوا الْبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُوا مِمَّا تُحِبُّونَ ۚ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ﴿٩٣﴾

**93.** Tsy hahatratra na oviana na oviana ny marina mihitsy ianareo raha tsy hoe mandany izay tianareo indrindra; ary na inona na inona lanianareo dia minoa marimarina fa fantatr'i Allāh izany.

كُلُّ الطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِّبَنِي إِسْرَائِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسْرَائِيلُ عَلَىٰ نَفْسِهِ مِن قَبْلِ أَن تُنَزَّلَ التَّوْرَاةُ ۗ قُلْ فَأْتُوا بِالتَّوْرَاةِ فَاتْلُوهَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٩٤﴾

**94.** Navela hohanin'ny zanak'i Israely avokoa ny karazan-kanina rehetra afatsy izay nofadian'ny Israely taloan'ny mbola tsy mampidinana ny Torah. Lazao hoe: "Ento eto ary ny Torah ary torio raha toa olo-marina ianareo."

فَمَنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٩٥﴾

**95.** Koa na iza na iza mamorin-dainga anoherana an' i Allāh aorian'izao dia izy irery no olon-dratsy.

قُلْ صَدَقَ اللَّهُ ۗ فَاتَّبِعُوا مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٦﴾

**96.** Lazao azy ireo hoe: "Nilaza ny marina i Allāh; koa manaraha ny fivavahan'i Abrahama izay mitodika mandrakariva *amin'Andriamanitra*; tsy mba isan'ireo izay nandahatra andriamani-diso *tamin'i Allāh* izy."

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي بِبَكَّةَ مُبَارَكًا وَهُدًى لِّلْعَالَمِينَ ﴿٩٧﴾

**97.** Minoa marimarina fa ny trano natsangana voalohany ho an'i Olombelona dia an'i Bakka; feno fahasoavana ary taridalana ho an'ny vahoaka manontolo.

فِيهِ آيَاتٌ بَيِّنَاتٌ مَّقَامُ إِبْرَاهِيمَ ۖ وَمَن دَخَلَهُ كَانَ آمِنًا ۗ وَلِلَّهِ عَلَى النَّاسِ حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلًا ۚ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ عَنِ الْعَالَمِينَ ﴿٩٨﴾

**98.** Misy fambara miharihary ao; ary ny fialofan'i Abrahama; ary izay rehetra miditra ao dia hahita fiadanana. Ny fivahiniana eo amin'ny trano dia adidy amin'i Allāh izay tsy maintsy tontosain'ny olon-drehetra, fara fahararatsiny ho an'ireo izay manana hoentimanana mba hahatongavana ao. Ary ho an'ireo izay tsy mino kosa *dia aoka izy*

*hahatsiaro* fa i Allāh dia tena azo antoka fa tsy miankina amin'ny zavabohary rehetra.

**99.** Lazao hoe: "O ry Olon'ny Boky! Nahoana ianareo no manda ireo fambara avy amin'i Allāh, nefa dia manara-maso izay rehetra ataonareo i Allāh?"

قُلْ يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ۖۗ وَاللّٰهُ شَهِيْدٌ عَلٰى مَا تَعْمَلُوْنَ ﴿۹۹﴾

**100.** Lazao hoe: "O ry Olon'y Boky! Nahoana ireo mpino no tsy avelanareo hanaraka ny lalan'i Allāh amin'ny alalan'ny familiviliana izany ho zary fijaliana nefa dia ianareo no vavolombelona? Ary tsy hoe tsy miraharaha izay ataonareo i Allāh."

قُلْ يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ مَنْ اٰمَنَ تَبْغُوْنَهَا عِوَجًا وَّاَنْتُمْ شُهَدَآءُ ۭ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿۱۰۰﴾

**101.** E ianareo izay mino! Raha mankatoa tarika iray amin'ireo izay notolorana ny Boky ianareo dia hahatonga anareo ho tsy mpino izy ireny rehefa avy nino ianareo teo aloha.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنْ تُطِيْعُوْا فَرِيْقًا مِّنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ يَرُدُّوْكُمْ بَعْدَ اِيْمَانِكُمْ كٰفِرِيْنَ ﴿۱۰۱﴾

**102.** Ahoana moa no tsy hahafahanareo mino, nefa dia nambara taminareo *hatrany* ireo fambara avy amin'i Allāh, ary ny Iraka avy Aminy dia eo aminareo? Ary ireo izay mifikitra amin'i Allāh dia azo antoka fa hotarihana amin'ny lala-marina.

وَكَيْفَ تَكْفُرُوْنَ وَاَنْتُمْ تُتْلٰى عَلَيْكُمْ اٰيٰتُ اللّٰهِ وَفِيْكُمْ رَسُوْلُهٗ ۭ وَمَنْ يَّعْتَصِمْ بِاللّٰهِ فَقَدْ هُدِيَ اِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿۱۰۲﴾ ع ۱۰/۱

R.11

**103.** E ianareo izay mino! Matahora an'i Allāh araka ny tsy maintsy atahorana Azy ary aza avela hipaoka anareo ny fahafatesana raha tsy hoe efa ao anatin'ny fankatoavana ianareo.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ حَقَّ تُقٰتِهٖ وَلَا تَمُوْتُنَّ اِلَّا وَاَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿۱۰۳﴾

**104.** Ary miaraha mamikitra amin'ny tadin'i Allāh ary aoka tsy hisarabazana ianareo; ary tsarovy ny fahasoavana natolotr'i Allāh anareo fony ianareo mpifahavalo; ary nampihavana ny fonareo tam-

وَاعْتَصِمُوْا بِحَبْلِ اللّٰهِ جَمِيْعًا وَّلَا تَفَرَّقُوْا ۠ وَاذْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ كُنْتُمْ اَعْدَآءً فَاَلَّفَ بَيْنَ قُلُوْبِكُمْ فَاَصْبَحْتُمْ بِنِعْمَتِهٖٓ اِخْوَانًا ۚ وَكُنْتُمْ

pitiavana Izy, mba hahatonga anareo ho mpirahalahy amin'ny alalan'ny fahasoavany. Ary efa teo amoron-tevan'ny afo ianareo dia Izy no namonjy anareo. Tahaka izany no anazavan'i Allāh ireo didiny aminareo mba hahavoatari-dalana anareo.

عَلَىٰ شَفَا حُفْرَةٍ مِّنَ النَّارِ فَأَنقَذَكُم
مِّنْهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ary aoka mba hisy andian'olona nitarika ho amin'ny soa eo anivonareo, izay hadidy ny fahamarinana ary handrara ny faharatsiana. Ary ireo no hiadana.

وَلْتَكُن مِّنكُمْ أُمَّةٌ يَدْعُونَ إِلَى الْخَيْرِ
وَيَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ
الْمُنكَرِ ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ary aza mba mety ho toa ireo misara-bazana sy mifanditra rehefa avy nandray ny porofo miharihary. Satria ho azy ireo no nanomanana ny famaizana henjana.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ تَفَرَّقُوا وَ
اخْتَلَفُوا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ
الْبَيِّنَاتُ ۚ وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Amin'ny andro izay hahafotsy ny endriky ny sasany ary hahamainty ny hafa; dia *holazaina* izay manana endrika mainty hoe: "Moa mandà ny finoana ianareo rehefa avy nino izany? Koa andramo ary ny famaizana vokatry ny tsy finoanareo."

يَوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوهٌ وَتَسْوَدُّ وُجُوهٌ ۚ
فَأَمَّا الَّذِينَ اسْوَدَّتْ وُجُوهُهُمْ
أَكَفَرْتُم بَعْدَ إِيمَانِكُمْ فَذُوقُوا
الْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Ho an'ireo izay manana endrika fotsy kosa dia ho eo aminy ny famindram-pon'i Allāh *izy ireo* ary hitoetra eo mandrakizay.

وَأَمَّا الَّذِينَ ابْيَضَّتْ وُجُوهُهُمْ فَفِي
رَحْمَةِ اللَّهِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Izany ary ireo fambara avy amin'i Allāh, mamerimberina, izany aminao Izahay satria mirakitra fahamarinana izy ireny, ary tsy maniry ratsy ho an'ireo voariny mihitsy i Allāh.

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۗ
وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعَالَمِينَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Ary an'i Allalh irery ihany izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany; ary amin'i Allāh no hiverenan'ny rehetra.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَإِلَى
اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿١١٠﴾

R.12

**111.** Ianareo no Vahoaka mendrika indrindra izay nohariana mba hahasoa ny olombelona; mandidy izay tsara ianareo, mandrara izay ratsy ianareo, ary mino an'i Allāh ianareo. Ary raha nino ireo olon'ny Boky dia ho tsara kokoa ho azy ireo izany. Mpino ny sasany tamin'izy ireo saingy tsy mankatoa ny ankabeazany.

كُنْتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ تَأْمُرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَتُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ ؕ وَلَوْ اٰمَنَ اَهْلُ الْكِتٰبِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ؕ مِنْهُمُ الْمُؤْمِنُوْنَ وَاَكْثَرُهُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿١١١﴾

**112.** Tsy afaka ny hanisy ratsy anareo izy ireo, raha tsy hoe angaha ratra kely; ary raha miady aminareo izy ireo dia hitodika *hitsoaka* anareo izy ireo. Ary dia tsy hisy hamonjy azy ireo.

لَنْ يَّضُرُّوْكُمْ اِلَّآ اَذًى ؕ وَاِنْ يُّقَاتِلُوْكُمْ يُوَلُّوْكُمُ الْاَدْبَارَ ثُمَّ لَا يُنْصَرُوْنَ ﴿١١٢﴾

**113.** Na aiza na aiza misy azy ireo dia halam-baraka izy ireo raha tsy hoe angaha homban'i Allāh izy ireo na koa voaaron'ny olona. Iharan'ny hatezeran'i Allāh sy hianjerany fahantrana izy ireo. Ny antony dia satria nandà ny fambara avy amin'i Allāh sy ny namono tsy an-drariny ireo mpaminany izy ireo. Satria nikomy izy ireo sady zatra nandika lalàna.

ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ اَيْنَ مَا ثُقِفُوْٓا اِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ اللّٰهِ وَحَبْلٍ مِّنَ النَّاسِ وَبَآءُوْ بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الْمَسْكَنَةُ ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَانُوْا يَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَيَقْتُلُوْنَ الْاَنْبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ؕ ذٰلِكَ بِمَا عَصَوْا وَّكَانُوْا يَعْتَدُوْنَ ﴿١١٣﴾

**114.** Tsy mitovy avokoa izy rehetra. Misy amin'ireo amin'ny Olon'ny Boky no tsy mivadika *amin'ny teny nomeny.* Mitory ny tenin'ny Allāh mandritra ny ora maro amin'ny alina izy ireo ary miankohoka *eo anatrehan'i Allāh.*

لَيْسُوْا سَوَآءً ؕ مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ اُمَّةٌ قَآئِمَةٌ يَّتْلُوْنَ اٰيٰتِ اللّٰهِ اٰنَآءَ الَّيْلِ وَهُمْ يَسْجُدُوْنَ ﴿١١٤﴾

**115.** Mino an'i Allāh sy ny andro farany izy ireo; ary mandidy ny tsara sy mandrara ny ratsy ary midodododo mifaninana eo amin'izy samy izy amin'ny fanaovan-tsoa. Izy ireny dia isan'ny olo-marina.

يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَيَاْمُرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَيُسَارِعُوْنَ فِى الْخَيْرٰتِ ؕ وَاُولٰٓئِكَ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١١٥﴾

**116.** Ary amin'ireo soa ataon'izy ireo dia tsy hamaivanina valisoa sahaza izay sahaza azy, ary mahalala tsara ireo izay manan-tahotra Azy i Allāh.

وَمَا يَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَلَن يُكْفَرُوهُ ۗ وَ
اللَّهُ عَلِيمٌ بِالْمُتَّقِينَ ﴿١١٦﴾

**117.** Ho an'ireo tsy mpino kosa dia tsy hitondra soa ho azy ireo manoloana an'i Allāh velively na ireo harena na ireo zanak'izy ireo, ary izy ireo no olon'ny afobe ka hitoetra ao.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَن تُغْنِيَ عَنْهُمْ
أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُم مِّنَ اللَّهِ
شَيْئًا ۖ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۚ هُمْ
فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١١٧﴾

**118.** Izay nolaniany tetý an-tany dia toy ny rivotra miharo hatsiaka mamanala mitsoaka ary mandrava ny vokatry ny vahoaka izay nanome tsiny ny tenany ihany. Tsy i Allāh no nanome tsiny azy ireo fa tenan'izy ireo ihany

مَثَلُ مَا يُنفِقُونَ فِي هَٰذِهِ الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا كَمَثَلِ رِيحٍ فِيهَا صِرٌّ
أَصَابَتْ حَرْثَ قَوْمٍ ظَلَمُوا
أَنفُسَهُمْ فَأَهْلَكَتْهُ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ
اللَّهُ وَلَٰكِنْ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** E rý mpino! Aza mandray ho sakaiza mahatoky ireo izay tsy avy aminareo; fa tsy maintsy mahita hevitra ny hahatonga anareo ho ratsy izy ireo. Tian'izy ireo ny hahita anareo ao anaty fahasahiranana. Efa miharihary amin'ny *resaka* ataon'izy ireo ny fankahalana ary mbola loza be lavitra koa izay miafina ao am-pon-izy ireo. Nataonay mazava taminareo ireo didy, raha toa te hahazo tsara ianareo.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا بِطَانَةً
مِّن دُونِكُمْ لَا يَأْلُونَكُمْ خَبَالًا وَدُّوا
مَا عَنِتُّمْ ۚ قَدْ بَدَتِ الْبَغْضَاءُ مِنْ
أَفْوَاهِهِمْ وَمَا تُخْفِي صُدُورُهُمْ
أَكْبَرُ ۚ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْآيَاتِ ۖ إِن كُنتُمْ
تَعْقِلُونَ ﴿١١٩﴾

**120.** Jereo! Tia azy ireo ianareo nefa izy ireo tsy tia anareo akory. Ary minoa ny Boky iray manontolo ianareo. Rehefa mihaona aminareo izy ireo dia hilaza hoe: "Mino izahay", fa rehefa irery izy ireo dia manaikitanana satria tena safotry ny hatezerana *aminareo* izy ireo. Lazao hoe: "Matesa amin'ny hatezerana raha ny marina dia mahalala tsara izay miafina ao am-po i Allāh."

هَا أَنتُمْ أُولَاءِ تُحِبُّونَهُمْ وَلَا يُحِبُّونَكُمْ
وَتُؤْمِنُونَ بِالْكِتَابِ كُلِّهِ وَإِذَا لَقُوكُمْ
قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا خَلَوْا عَضُّوا عَلَيْكُمُ
الْأَنَامِلَ مِنَ الْغَيْظِ ۚ قُلْ مُوتُوا
بِغَيْظِكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِذَاتِ
الصُّدُورِ ﴿١٢٠﴾

**121.** Raha misy soa azonareo dia malahelo amin'izany izy ireo; ary raha

إِن تَمْسَسْكُمْ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ وَإِن

azom-pahoriana ianareo dia hahafaly azy ireo izany. Fa raha mihazona mafy *ny finoana an'i Allāh* sy marina ianareo dia tsy hahasimba anareo na dia kely aza ny fanirian-dratsin'izy ireo satria manara-maso akaiky ny ataon'izy ireo i Allāh.

تُصِبْكُمْ سَيِّئَةٌ يَّفْرَحُوْا بِهَا ۚ وَ اِنْ
تَصْبِرُوْا وَ تَتَّقُوْا لَا يَضُرُّكُمْ
كَيْدُهُمْ شَيْـًٔا ۚ اِنَّ اللّٰهَ بِمَا يَعْمَلُوْنَ
ع ١٢ ١١ ٣ مُحِيْطٌ ﴿١٢١﴾

R.13

**122.** Ary *tsarovy* rehefa nivoaka ny tranonao vao maraim-be ianao ka nanendry ireo mpino ho ao amin'ny toeram-piadiany. Ary mandre ny zava-drehetra i Allāh sady mahalala ny zava-drehetra.

وَ اِذْ غَدَوْتَ مِنْ اَهْلِكَ تُبَوِّئُ
الْمُؤْمِنِيْنَ مَقَاعِدَ لِلْقِتَالِ ۚ وَ اللّٰهُ
سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿١٢٢﴾

**123.** Raha misaintsaina ny hitsoaka an-daharana ny roa amin'ireo tarikareo, nefa dia sakaizan'izy ireo i Allāh. Ary amin'i Allāh no tokony hametraka ny fitokisany ireo mpino.

اِذْ هَمَّتْ طَّآئِفَتٰنِ مِنْكُمْ اَنْ تَفْشَلَا ۙ
وَ اللّٰهُ وَلِيُّهُمَا ۚ وَ عَلَى اللّٰهِ
فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Ary *efa* namonjy anareo tany Badr i Allāh fony ianareo osa. Koa raiso ho mpiaro i Allāh mba hahatonga anareo ho mpankasitraka.

وَ لَقَدْ نَصَرَكُمُ اللّٰهُ بِبَدْرٍ وَّ اَنْتُمْ
اَذِلَّةٌ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُوْنَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Rehefa miteny amin'ireo mpino ianao hoe: "Tsy ampy anareo ve ny namonjen'ny Tomponareo anareo tamin'ny fampidinana anjely miisa telo arivo *avy any an-danitra*?"

اِذْ تَقُوْلُ لِلْمُؤْمِنِيْنَ اَلَنْ يَّكْفِيَكُمْ
اَنْ يُّمِدَّكُمْ رَبُّكُمْ بِثَلٰثَةِ اٰلَافٍ مِّنَ
الْمَلٰٓئِكَةِ مُنْزَلِيْنَ ﴿١٢٥﴾

**126.** "Eny, raha maharitra sy marina ianareo ary miriotra miantoraka eo aminareo ireo fahavalonareo dia handefa anjely miisa dimy arivo mba hanampy anareo sy hanafika *azy ireo* amin'ny fomba mahery vaika ny Tomponareo."

بَلٰٓى ۙ اِنْ تَصْبِرُوْا وَ تَتَّقُوْا وَ يَاْتُوْكُمْ
مِّنْ فَوْرِهِمْ هٰذَا يُمْدِدْكُمْ رَبُّكُمْ
بِخَمْسَةِ اٰلَافٍ مِّنَ الْمَلٰٓئِكَةِ
مُسَوِّمِيْنَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Ary tsy manao izay afa-tsy ny mba hanome vaovao mahafaly ho anareo i Allāh sy mba hampitony ny fonareo; ary tsy hisy famonjena afa-tsy avy amin'ny i Allāh irery ihany,

وَ مَا جَعَلَهُ اللّٰهُ اِلَّا بُشْرٰى لَكُمْ وَ
لِتَطْمَئِنَّ قُلُوْبُكُمْ بِهٖ ۚ وَ مَا النَّصْرُ
اِلَّا مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ﴿١٢٧﴾

ilay mahefa ny zava-drehetra sady Feno fahendrena.

**128.** *Tahaka izany no ataon'Andriamanitra* mba handripahana ampahany amin'ireo tsy mpino na mba hampihetry azy ireo, ary hahatonga azy ireo ho very hevitra amin'izany.

لِيَقْطَعَ طَرَفًا مِّنَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَوْ
يَكْبِتَهُمْ فَيَنْقَلِبُوْا خَآئِبِيْنَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Tsy mahakasika anao izany toedraharaha izany: Mety hitodika amin'izy ireo amin'ny hidra fo Izy na mety hanafay azy ireo Izy satria olondratsy izy ireo.

لَيْسَ لَكَ مِنَ الْاَمْرِ شَيْءٌ اَوْ يَتُوْبَ
عَلَيْهِمْ اَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَاِنَّهُمْ ظٰلِمُوْنَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Ary an'i Allāh irery ihany izay rehetra avy an-danitra sy etý an-tany. Mamela izay tiany havela heloka izy ary manafay izay tiany hofaizina, ary tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

وَلِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ
يَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَ ١٣
اللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٣٠﴾ ع ٩ ٤

R.14

**131.** E ianareo izay mino! Aza mihinana ny zanabola misy adisanina maro loha; ary matahora an'i Allāh mba hiandananareo.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَاْكُلُوا
الرِّبٰوٓا اَضْعَافًا مُّضٰعَفَةً ۪ وَّاتَّقُوا
اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿١٣١﴾

**132.** Ary atahory mafy ny Afo izay nomanina ho an'ireo tsy mpino.

وَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِيْٓ اُعِدَّتْ لِلْكٰفِرِيْنَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Ary mankatoava an'i Allāh sy ny Iraka mba hamindrana fo aminareo.

وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَالرَّسُوْلَ لَعَلَّكُمْ
تُرْحَمُوْنَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Ary mifaninana ianareo samy ianareo mba hitalahoana ny famelan'ny Tomponareo ary mba hahazoana paradisa izay ny lanitra sy ny tany no velarany, voahomana ho an'ireo izay matahotra *an'Andriamanitra* –

وَسَارِعُوْٓا اِلٰى مَغْفِرَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَ
جَنَّةٍ عَرْضُهَا السَّمٰوٰتُ وَالْاَرْضُ ۙ
اُعِدَّتْ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿١٣٤﴾

**135.** Ireo izay mandany, na izy ireo ao ao anatin'ny fiadanana na ao anatin'ny fahoriana ary ireo izay manindry ny

الَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ فِي السَّرَّآءِ وَالضَّرَّآءِ
وَالْكٰظِمِيْنَ الْغَيْظَ وَالْعَافِيْنَ عَنِ

hatezerany ka mamela ny hafa; ary tia izay manao ny tsara i Allāh.

النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣٥﴾

**136.** Ary ireo izay rehefa avy nanao asa fankahalana ka nanimba tena avy eo dia mahatsiaro an'i Allāh ary mitalaho Aminy mba hamelana ny helok'izy ireo - ary iza moa no afaka hamela heloka raha tsy i Allāh? – Ary tsy minia mitompo teny fatatra amin'izay ataony.

وَالَّذِينَ إِذَا فَعَلُوا فَاحِشَةً أَوْ ظَلَمُوا
أَنفُسَهُمْ ذَكَرُوا اللَّهَ فَاسْتَغْفَرُوا
لِذُنُوبِهِمْ ۚ وَمَن يَغْفِرُ الذُّنُوبَ
إِلَّا اللَّهُ وَلَمْ يُصِرُّوا عَلَىٰ مَا فَعَلُوا
وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Izy ireny no hahazo ny famelana avy amin'ny Tompon'izy ireo ho valisoa ho azy ireny, ary hahazo ny saha misy renirano maro mikoriana izay honenan'izy ireny mandrakizay; ary soa tokoa ny fankasitrahana ho an'ireo izay miasa!

أُولَٰئِكَ جَزَاؤُهُم مَّغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ
وَجَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
خَالِدِينَ فِيهَا ۚ وَنِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿١٣٧﴾

**138.** Ary minoa marimarina fa sivolizasiona maro no efa niorina talohanareo; koa tetezo ary ny vazatany ary jereo ny *loza* niafaran'ireo izay nandray *ireo Mpaminany* ho mpandainga.

قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُمْ سُنَنٌ فَسِيرُوا
فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ﴿١٣٨﴾

**139.** Fanambarana mazava ho an'ny olombelona itý *(ny Kor'any)* sady taridalana sy teny famporisihana ho an'ireo izay matahotra an'Andriamanitra.

هَٰذَا بَيَانٌ لِّلنَّاسِ وَهُدًى وَمَوْعِظَةٌ
لِّلْمُتَّقِينَ ﴿١٣٩﴾

**140.** Aza ampiadanina ny ezaka ataonareo ary aza mampahory tena; ary azo antoka fa handresy ianareo raha toa ka mpino ianareo.

وَلَا تَهِنُوا وَلَا تَحْزَنُوا وَأَنتُمُ
الْأَعْلَوْنَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Raha maratra ianareo dia azo antoka fa ratra tahaka izany koa no efa nahazo ireo vahoaka *tsy mpino*. Ary nampifandimby andro mitovy amin'izany eo amin'ny olona Izahay *mba hahatonga azy ireo ho voaanatra*, ary mba hahazoan'i Allāh manavaka ireo izay mino, ary mba ahahazoany *i*

إِن يَمْسَسْكُمْ قَرْحٌ فَقَدْ مَسَّ الْقَوْمَ
قَرْحٌ مِّثْلُهُ ۚ وَتِلْكَ الْأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا
بَيْنَ النَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ الَّذِينَ
آمَنُوا وَيَتَّخِذَ مِنكُمْ شُهَدَاءَ ۗ وَاللَّهُ لَا
يُحِبُّ الظَّالِمِينَ ﴿١٤١﴾

*Allāh* mandray vavolombelona eo aminareo. Ary tsy tian'i Allāh ireo olon-dratsy;

**142.** Ary mba hahazoan'i Allāh manadio ireo mpino ary mandringana ireo tsy mpino.

وَلِيُمَحِّصَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَيَمْحَقَ
الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Mihevitra va ianareo fa afaka hiditra any am-Paradisa raha tsy mbola nanavaka ireo izay manao ezaka lehibe aminareo *eo amin'ny lalan'i Allāh* ary tsy mbola nanavaka ireo manam-paharetana i Allāh?

اَمْ حَسِبْتُمْ اَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا
يَعْلَمِ اللّٰهُ الَّذِيْنَ جٰهَدُوْا مِنْكُمْ وَ
يَعْلَمَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٤٣﴾

**144.** Ary manam-pahazarana ny maniry izany fahafatesana izany ianareo alohan'ny tsy nahitanareo azy; ankehitriny, mahita izany ihany ianareo dia nijidina nijery fotsiny *tahaka ireny mifantsika amin'ny tany ireny* ianareo?

وَلَقَدْ كُنْتُمْ تَمَنَّوْنَ الْمَوْتَ مِنْ قَبْلِ
اَنْ تَلْقَوْهُ ۠ فَقَدْ رَاَيْتُمُوْهُ وَاَنْتُمْ
تَنْظُرُوْنَ ﴿١٤٤﴾ ع ١٤ ١٤ ٥

R.15

**145.** Ary i Moḥammad dia Iraka fotsiny ihany. Raha ny marina, ireo Iraka *rehetra* talohany dia maty avokoa. Koa raha tsy ho faty izy na novonoina, moa hitodika ivoho va ianareo? Ary ireo izay mitodika ivoho dia tsy hisy fiantraikany ratsy ho an'i Allāh velively izany. Ary hamaly soa tokoa an'ireo izay mahay mankasitraka i Allāh.

وَمَا مُحَمَّدٌ اِلَّا رَسُوْلٌ ۚ قَدْ خَلَتْ مِنْ
قَبْلِهِ الرُّسُلُ ؕ اَفَا۟ئِنْ مَّاتَ اَوْ قُتِلَ
انْقَلَبْتُمْ عَلٰٓى اَعْقَابِكُمْ ؕ وَمَنْ يَّنْقَلِبْ
عَلٰى عَقِبَيْهِ فَلَنْ يَّضُرَّ اللّٰهَ شَيْـًٔا ؕ وَ
سَيَجْزِى اللّٰهُ الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Ary tsy misy fanahy ho faty raha tsy alalana avy amin'i Allāh – didy izay efa raikitra ny fetrany. Ary izay maniry ny valisoa etý an-tany dia hanome azy izany Izahay; ary izay maniry valisoa any Akoatra dia hotoloranay azy izany. Ary tsy manadino ny namaly soa ireo mahay mankasitraka Izahay.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ اَنْ تَمُوْتَ اِلَّا بِاِذْنِ
اللّٰهِ كِتٰبًا مُّؤَجَّلًا ؕ وَمَنْ يُّرِدْ ثَوَابَ
الدُّنْيَا نُؤْتِهٖ مِنْهَا ۚ وَمَنْ يُّرِدْ ثَوَابَ
الْاٰخِرَةِ نُؤْتِهٖ مِنْهَا ؕ وَ سَنَجْزِى
الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Ary misy Mpaminany maro izay nahitana olo-masina[19] maro niady teo anilany. Tsy mba niraviravy tanana mihitsy izy ireny na dia eo aza ireo zava-mihatra amin'izy ireny eny an-dalan'i Allāh, tsy ketraka velively *ny herim-pony* izy ireny ary tsy hilavo lefona *manoloana ireo fahavalony* mihitsy izy ireny. Ary tia ireo manampaharetana i Allāh.

وَكَأَيِّن مِّن نَّبِيٍّ قُتِلَ ۙ مَعَهُ رِبِّيُّونَ
كَثِيرٌ فَمَا وَهَنُوا لِمَا أَصَابَهُمْ فِي
سَبِيلِ اللَّهِ وَمَا ضَعُفُوا وَمَا اسْتَكَانُوا ۗ
وَاللَّهُ يُحِبُّ الصَّابِرِينَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Ary tsy niteny afa-tsy izao teny izao izy ireo: "Ry Tomponay, mamelà ny hadisoanay sy ny fitondran-tena tafahoatra nataonay, amafiso ny dianay, ary manampia anay manolana ireo vahoaka tsy mpino."

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ إِلَّا أَن قَالُوا رَبَّنَا
اغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَإِسْرَافَنَا فِي
أَمْرِنَا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَانصُرْنَا عَلَى
الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ﴿١٤٨﴾

**149.** Ary dia nanome azy ireo valisoa etý an-tany i Allāh sady ny valisoa mendrika indrindra any ankoatra ihany koa; ary tia ireo manao ny tsara i Allāh.

فَآتَاهُمُ اللَّهُ ثَوَابَ الدُّنْيَا وَحُسْنَ
ثَوَابِ الْآخِرَةِ ۗ وَاللَّهُ يُحِبُّ ١٥
الْمُحْسِنِينَ ﴿١٤٩﴾ ع ٦

R.16

**150.** Ianareo izay mino! Raha mankatoa ireo tsy mpino ianareo dia hampihodina anareo izy ireny ka amin'izay dia ho matiantoka ianareo.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تُطِيعُوا
الَّذِينَ كَفَرُوا يَرُدُّوكُمْ عَلَى
أَعْقَابِكُمْ فَتَنقَلِبُوا خَاسِرِينَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Tsia, fa i Allāh no mpiaro anareo, ary Izy no mendrika indrindra amin'ny fanampiana.

بَلِ اللَّهُ مَوْلَاكُمْ ۖ وَهُوَ خَيْرُ النَّاصِرِينَ ﴿١٥١﴾

**152.** Asianay tahotra mafy ny fon'ireo tsy mpino, satria mampifangaro an'i Allāh amin'ny sampy izy ireo, izay tsy nadrotsahany fahefana eo amin'izany na dia kely aza. Ny Afobe no fonenan'izy ireo; ratsy aok'izany ny toeran'ireo olon-dratsy.

سَنُلْقِي فِي قُلُوبِ الَّذِينَ كَفَرُوا
الرُّعْبَ بِمَا أَشْرَكُوا بِاللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ
بِهِ سُلْطَانًا ۖ وَمَأْوَاهُمُ النَّارُ ۚ وَبِئْسَ
مَثْوَى الظَّالِمِينَ ﴿١٥٢﴾

**153.** Ary minoa marimarina fa mitana ny teny fampanantenana nataony i

وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ اللَّهُ وَعْدَهُ إِذْ تَحُسُّونَهُم

[19] Ny teny hoe رِبِّيُّونَ (ribbiyyōn) dia manana hevitra hoe fahamasinana.

Allāh, raha mandroaka azy ireny sy mandringana azy ireny amin'ny alalany *i Allāh* ianareo, mandrapahatongan'ny fotoana nampisalasala anareo *mikasika ny fankatoavana ny didin'ny Mpaminany Masina* sy nanombohanareo mifanditra ny amin'ny tena zava-kendrena marina avy amin'izany didy izany, ary tsy nankatoavanareo tao aorian'ny nanomezana anareo izany *ho toin'ny endriky* ny fandresena izay hirian'ny fonareo. Ny sasany aminareo dia nikatsaka ny fiainana etý an-tany raha ny fiainan-ko avy kosa no nokatsahan'ny sasany taminareo. Koa navilin'i Allāh tamin'ireo tsy mpino ianareo mba hitsapana anareo. Ary namela anareo marina tokoa Izy. Ary be fahasoavana amin'ireo mpino i Allāh-

بِإِذْنِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا فَشِلْتُمْ وَتَنَٰزَعْتُمْ
فِى ٱلْأَمْرِ وَعَصَيْتُم مِّنۢ بَعْدِ مَآ
أَرَىٰكُم مَّا تُحِبُّونَ ۚ مِنكُم مَّن يُرِيدُ
ٱلدُّنْيَا وَمِنكُم مَّن يُرِيدُ ٱلْءَاخِرَةَ ۚ
ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ لِيَبْتَلِيَكُمْ ۖ وَلَقَدْ
عَفَا عَنكُمْ ۗ وَٱللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَلَى
ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Rehefa nitsoaka tsy nieritreritra na inoana na inona ianareo, kanefa dia niantso anareo avy any afara ny Iraka. Nampahorian'*i Allāh* tamin'ny alalan'ny Fampahoriana *lehibe* ianareo mba ho valisoa avy amin'ilay fahorianareo, ka tsy hahakivy anareo ny amin'izay votsotra teo anoloanareo na koa izay nikapoka anareo[20]; ary mahalala tsara izay ataonareo i Allāh.

إِذْ تُصْعِدُونَ وَلَا تَلْوُۥنَ عَلَىٰٓ أَحَدٍ
وَٱلرَّسُولُ يَدْعُوكُمْ فِىٓ أُخْرَىٰكُمْ
فَأَثَٰبَكُمْ غَمًّۢا بِغَمٍّ لِّكَيْلَا تَحْزَنُوا۟
عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا مَآ أَصَٰبَكُمْ ۗ وَٱللَّهُ
خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Ary tao aorian'ny fahoriana dia nadrotsaka ny fiadanana tao aminareo Izy- torimaso izay mahatratra ny

ثُمَّ أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنۢ بَعْدِ ٱلْغَمِّ
أَمَنَةً نُّعَاسًا يَغْشَىٰ طَآئِفَةً مِّنكُمْ ۖ

[20] Indraindray ny tahotra ahaverezan-javatra manan-danja dia hanadinoina ny fahoriana ateraky ny fahaverezan-javatra vao haingana tsy dia manan-danja loatra. Toy izany ny zavatra nihatra tamin'ireo miozilmanina nandritra ny adin'ny Ohod. Tsy lavina fa ny tsaho niely mikasika ny fahafatesan'ny Mpaminanay masina (ho aminy anie ny fiadanana) no nandroaka ireo eritreritra ny amin'ny fahoriana manokana na koa ny faharavana nianjady nadritra ady izany. Avy eo, ny fandrenesana fa velona ny Mpaminanay masina dia nanova ilay alahelo ho fifaliana sy fisaorana.

ankamaroanareo raha nitebiteby ny amin'ny tenany manokana ny hafa, sady misaintsaina hevi-dratsy amin'i Allāh, fihevitry ny *vanimpotoan'ny* fahabadona[(mialohan'ny fiavian'ny Islam)]. Hoy izy ireo: "Moa manan-kambara amin'izany raharaha izany izahay? Lazao *azy ireo* hoe: "An'i Allāh irery ihany ny fanampahan-kevitra rehetra." Kobonin'izy ireo ao an-tsainy izay tsy tian'izy ireo aboraka aminao. Hoy izy ireo: "Raha mba mahazo ampahany amin'ny *tari-dalana* momba ireo raharaha ireo izahay dia tsy voavono tetý." Lazao hoe: "Na dia nijanona tany aminareo aza ianareo, ireo izay nodidiana hiady dia tsy maintsy nampandehaniny ihany no tsy maintsy handeha amin'ny toerana izay hihaonany amin'ny fahafatesany *mba hampiharan'i Allāh ny didiny* ary mba hisedrany izay ao an-tsainareo sy mba handiovany izay ao am-ponareo. Ary mahafatratra tsara izay ao antsaina i Allāh.

وَطَآئِفَةٌ قَدْ أَهَمَّتْهُمْ أَنْفُسُهُمْ يَظُنُّوْنَ بِاللّٰهِ غَيْرَ الْحَقِّ ظَنَّ الْجَاهِلِيَّةِ ۖ يَقُوْلُوْنَ هَلْ لَّنَا مِنَ الْاَمْرِ مِنْ شَيْءٍ ۗ قُلْ اِنَّ الْاَمْرَ كُلَّهٗ لِلّٰهِ ۗ يُخْفُوْنَ فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ مَّا لَا يُبْدُوْنَ لَكَ ۖ يَقُوْلُوْنَ لَوْ كَانَ لَنَا مِنَ الْاَمْرِ شَيْءٌ مَّا قُتِلْنَا هٰهُنَا ۗ قُلْ لَّوْ كُنْتُمْ فِيْ بُيُوْتِكُمْ لَبَرَزَ الَّذِيْنَ كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقَتْلُ اِلٰى مَضَاجِعِهِمْ ۚ وَلِيَبْتَلِيَ اللّٰهُ مَا فِيْ صُدُوْرِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِيْ قُلُوْبِكُمْ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿١٥٥﴾

**156.** Ho an'ireo olona avy aminareo izay nilefa ireo *mpanani-bohitra* ny andro nifanandrinan'ny tafika roa tonta dia i Satana no nanao izay hahasolafaka azy ireny, noho ny ankamaroan'ireo asa *ratsi*n'izy ireo. Saingy azo antoka fa efa namela azy ireo i Allāh raha ny marina dia tena mpamela heloka *sady* mazava fo i Allāh.

اِنَّ الَّذِيْنَ تَوَلَّوْا مِنْكُمْ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعٰنِ ۙ اِنَّمَا اسْتَزَلَّهُمُ الشَّيْطٰنُ بِبَعْضِ مَا كَسَبُوْا ۚ وَلَقَدْ عَفَا اللّٰهُ عَنْهُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿١٥٦﴾ ع ١٦ ٧

R.17

**157.** O! ianareo izay mino! Aza mba mety ho tahaka ireo tsy mino ka hilaza hoe amin'ny rahalahin'izy ireo izay miambina ao an-tanàna na mandeha any an-ady: "Raha nijanona niaraka

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَقَالُوْا لِاِخْوَانِهِمْ اِذَا ضَرَبُوْا فِي الْاَرْضِ اَوْ كَانُوْا غُزًّى

لَّوْ كَانُوا عِندَنَا مَا مَاتُوا وَمَا قُتِلُوا لِيَجْعَلَ اللَّهُ ذَٰلِكَ حَسْرَةً فِي قُلُوبِهِمْ ۗ وَاللَّهُ يُحْيِي وَيُمِيتُ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٥٧﴾

taminay izy ireo dia tsy ho faty, na ho novonoina." Izany dia mba hanaovan'i Allāh am-pisy fanenenana ao ampon'izy ireo. Ary manome ny aina sady mahatonga ny fahafatesana i Allāh sady mahita *tsara* izay ataonareo Izy.

وَلَئِن قُتِلْتُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَوْ مُتُّمْ لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ اللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ﴿١٥٨﴾

**158.** Ary raha novonoina noho ny fombanareo an'i Allāh ianareo na raha maty ianareo dia minoa marimarina fa hana-danja lavitra mihoatra ny harena angonin'izy ireo ny famelana sy ny famindrampon'i Allāh.

وَلَئِن مُّتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى اللَّهِ تُحْشَرُونَ ﴿١٥٩﴾

**159.** Na ho faty ianareo na novonoina ianareo dia minoa marimarina fa eo anatrehan'i Allāh ianareo no hovoriana.

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ اللَّهِ لِنتَ لَهُمْ ۖ وَلَوْ كُنتَ فَظًّا غَلِيظَ الْقَلْبِ لَانفَضُّوا مِنْ حَوْلِكَ ۖ فَاعْفُ عَنْهُمْ وَاسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِي الْأَمْرِ ۖ فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُتَوَكِّلِينَ ﴿١٦٠﴾

**160.** Ary noho ny famindram-po *tsy manam-petra* avy amin'i Allāh no naha tsara fanahy anao amin'izy ireo, satria raha sarotsarotiny na nanao fovato ianao dia azo antoka fa nihataka anao izy ireo. Koa mamela azy ireo ary dia mitalahoa amin'i Allāh mba hanomezany azy ireo famelana avy Aminy; ary anontanio izy ireo rehefa misy raharaha manan-danja ka raha vantany vao tapa-kevitra ianao dia matokia an'i Allāh. Minoa marimarina fa tia ireo izay matoky *Azy* i Allāh.

إِن يَنصُرْكُمُ اللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ ۖ وَإِن يَخْذُلْكُمْ فَمَن ذَا الَّذِي يَنصُرُكُم مِّن بَعْدِهِ ۗ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٦١﴾

**161.** Raha mamonjy anareo i Allāh, dia tsy hisy haharesy anareo; fa raha manary anareo kosa Izy, iza akoatra Azy indray no afaka hamonjy anareo? Koa amin'i Allāh irery ihany no tsy maintsy hametra-pitokiana ireo mpino.

وَمَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَن يَغُلَّ ۚ وَمَن يَغْلُلْ يَأْتِ بِمَا غَلَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ ثُمَّ تُوَفَّىٰ

**162.** Ary tsy mety hisy izay hoe misy mpaminany iray manao zavatra tsy amim-pahamendrehana, ary na iza na iza manao tahaka izany dia hilanja ny

fitaka nataony izy amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty. Izany indrindra no hamalian-tsoa feno ny fanahy tsirairay avy arakaraka ny zava-bitany ary tsy hisy mihitsy ny fanaovana tsy an-drariny azy.

كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ١٦٢

**163.** Moa izay mitady sitraka amin'i Allāh ve dia ho sahala amin'izay iharan'ny hatezeran'i Allāh, izay ny Afobe no fonenany? Toeram-pialan-tsasatra faran'izay ratsy raha izany!

أَفَمَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَ اللَّهِ كَمَن بَاءَ بِسَخَطٍ مِّنَ اللَّهِ وَمَأْوَاهُ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ١٦٣

**164.** Ambaratogam-*pahasoavana isan-karazany* no azon'izy ireo ao anoloan'i Allāh. Ary mahita tsara izay ataon'izy ireo i Allāh.

هُمْ دَرَجَاتٌ عِندَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِمَا يَعْمَلُونَ ١٦٤

**165.** Raha ny marina dia manolotra famelana ho an'ireo mpino i Allāh amin'ny alalan'ny fandefasana Iraka amin'izy ireo, *Iraka iray* izay avy amin'izy ireo ihany, izay mitanisa amin'izy ireo ireo fambara avy Aminy, manadio azy ireo sy mampianatra azy ireo ny Boky sy ny Fahendrena; ary talohan'izany dia tao anatin'ny fahaverezana tanteraka izy ireo.

لَقَدْ مَنَّ اللَّهُ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ إِذْ بَعَثَ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ يَتْلُو عَلَيْهِمْ آيَاتِهِ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا مِن قَبْلُ لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ١٦٥

النصف

**166.** Hanky! Ary nony tra-pahoriana ianareo – nefa dia nanao avo roa heny ny toa izao ianareo taloha – dia hoy ianareo: "Avy aiza izao?" Valio hoe: "Avy aminareo ihany izao, manana Fahefana amin'ny zava-dehetra i Allāh."

أَوَلَمَّا أَصَابَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُم مِّثْلَيْهَا قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا ۖ قُلْ هُوَ مِنْ عِندِ أَنفُسِكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ١٦٦

**167.** Ary izay nanjo anareo tamin'ny andro izay nifanadrian'ny tafika roa tonta dia didy avy amin'ny Allāh; ary nataony[1 Allāh] izany mba hahazoany manavaka ireo Mpino;

وَمَا أَصَابَكُمْ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ فَبِإِذْنِ اللَّهِ وَلِيَعْلَمَ الْمُؤْمِنِينَ ١٦٧

**168.** Sy mba ahazoany manavaka ireo mpiantsaravelatsihy. Ary nolazaina

وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ نَافَقُوا ۚ وَقِيلَ لَهُمْ

tamin'izy ireo hoe: "Avia mba hiady ho fombana an'i Allāh ary tohero *ny fanafihan'ny fahavalo*." Namaly izy ireo hoe: "Raha nahay niady izahay dia ho nanaraka anareo *an-tsitra-po*". Nanakaiky kokoa ny tsy finoana noho ny finoana izy ireo tamin'izany andro izany. Nambaran'izy ireo teo imolony izay tsy tena tao am-pony. Ary mahafantatra tsara izay kobonin'izy ireo i Allāh.

تَعَالَوْا قَاتِلُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ اَوِ
ادْفَعُوْا ۚ قَالُوْا لَوْ نَعْلَمُ قِتَالًا لَّا
اتَّبَعْنٰكُمْ ۚ هُمْ لِلْكُفْرِ يَوْمَئِذٍ اَقْرَبُ
مِنْهُمْ لِلْاِيْمَانِ ۚ يَقُوْلُوْنَ بِاَفْوَاهِهِمْ
مَّا لَيْسَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ ۚ وَاللّٰهُ اَعْلَمُ
بِمَا يَكْتُمُوْنَ ﴿١٦٨﴾

**169.** *Izy ireo* no hilaza, mikasika ireo rahalahiny, na dia tavela any afara aza *izy ireo*, hoe: "Nahay nankatoa anay izy ireo dia tsy voavono." Lazao hoe: "Ampanalaviro anareo ary ny fahafatesana raha tena olo-marina tokoa ianareo."

اَلَّذِيْنَ قَالُوْا لِاِخْوَانِهِمْ وَقَعَدُوْا
لَوْ اَطَاعُوْنَا مَا قُتِلُوْا ۚ قُلْ فَادْرَءُوْا
عَنْ اَنْفُسِكُمُ الْمَوْتَ اِنْ كُنْتُمْ
صٰدِقِيْنَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Aza mihevitra fa izay maty noho ny amin'i Allāh dia hoe maty. Tsia velona izy ireny, eo anatrehan'ny Tompony izy ireny ary mahazo fanomezana *avy Aminy*.

وَلَا تَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ قُتِلُوْا فِيْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ اَمْوَاتًا ۚ بَلْ اَحْيَآءٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ
يُرْزَقُوْنَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Mifaly amin'izay natolotr'i Allāh izy ireo noho ny hamoram-pony ary mifaly ihany koa amin'ireo izay navelany any aoriana ary tsy mbola nahatratra azy ireo; satria sady tsy hanan-tahotra izy ireo no tsy hanana fanenenana.

فَرِحِيْنَ بِمَآ اٰتٰهُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ ۙ
وَيَسْتَبْشِرُوْنَ بِالَّذِيْنَ لَمْ يَلْحَقُوْا
بِهِمْ مِّنْ خَلْفِهِمْ ۙ اَلَّا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿١٧١﴾ وقف لازم

**172.** Mifaly amin'ny fahasoavan'i Allāh sy ny fahazavam-pony izy ireo; izany indridra no nahatonga an'i Allāh tsy hamela ho very ny valisoa ho an'ireo mpino.

يَسْتَبْشِرُوْنَ بِنِعْمَةٍ مِّنَ اللّٰهِ وَ
فَضْلٍ ۙ وَّاَنَّ اللّٰهَ لَا يُضِيْعُ اَجْرَ
الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٧٢﴾ ع

R.18

**173.** *Ho an'*ireo izay mamaly ny antson'i Allāh sy ny Iraka, rehefa avy noratraina, ireo izay amin'ireo

اَلَّذِيْنَ اسْتَجَابُوْا لِلّٰهِ وَالرَّسُوْلِ
مِنْۢ بَعْدِ مَآ اَصَابَهُمُ الْقَرْحُ ۛ معانقة

mifanasoa sy marim-pitondran-tena dia hovaliana soa tokoa.

لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا مِنْهُمْ وَاتَّقَوْا
أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٣﴾

**174.** Ireo izay ilazana hoe: "Misy olona maro mivondrona hanohatra anareo, koa matahora azy ireo"; nefa vao maika nampitombo ny finoan'izy ireo izany, ary hoy izy ireo: "Ampy ho anay i Allāh, Izy no mpiaro mendrika indrindra."

الَّذِينَ قَالَ لَهُمُ النَّاسُ إِنَّ
النَّاسَ قَدْ جَمَعُوا لَكُمْ فَاخْشَوْهُمْ
فَزَادَهُمْ إِيمَانًا وَقَالُوا حَسْبُنَا
اللَّهُ وَنِعْمَ الْوَكِيلُ ﴿١٧٤﴾

**175.** Koa hiverina miaraka amina fahasoavana *lehibe* sy fanomezana maro avy amin'ny Allāh izy ireo; ary tsy misy loza hahakasika azy ireo mihitsy. Nanaraka ny sitra-pon'i Allāh izy ireo; ary i Allāh no Tompon'ny fahazavam-po lehibe.

فَانْقَلَبُوا بِنِعْمَةٍ مِنَ اللَّهِ وَفَضْلٍ لَمْ
يَمْسَسْهُمْ سُوءٌ وَاتَّبَعُوا رِضْوَانَ
اللَّهِ وَاللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَظِيمٍ ﴿١٧٥﴾

**176.** I Satana ihany no mampitahotra ireo sakaizany. Koa aza matahotra azy ireo ary fa Izaho no atahory raha mpino ianareo.

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ الشَّيْطَانُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَاءَهُ
فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِنْ كُنْتُمْ
مُؤْمِنِينَ ﴿١٧٦﴾

**177.** Ary ireo izay mora roboka ao anatin'ny tsy finoana dia tsy mampahory anao, minoa marimarina fa tsy misy fiatraikanany ratsy ho an'i Allāh ny amin'izy ireny na dia kely aza. Tsy te hanolotra sombim-piainana ho azy ireo amin'ny fiainan-ko avy i Allāh, ary hahazo famaizana mangirifiry izy ireo.

وَلَا يَحْزُنْكَ الَّذِينَ يُسَارِعُونَ فِي
الْكُفْرِ إِنَّهُمْ لَنْ يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا
يُرِيدُ اللَّهُ أَلَّا يَجْعَلَ لَهُمْ حَظًّا فِي
الْآخِرَةِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٧﴾

**178.** Minoa marimarina fa ireo izay nahazo ny tsy finoana tamin'ny sandan'ny finoana dia tsy hiteraka olona ho an'i Allāh velively; famaizana faran'izay henjana no miandry azy ireny.

إِنَّ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْكُفْرَ بِالْإِيمَانِ
لَنْ يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا وَلَهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٨﴾

**179.** Ary aoka tsy hihevitra ireo tsy mpino fa ny fialan-tsasatra izay nomenay azy ireo dia tsara ho azy ireo; ny vokany dia ny filentehan'izy ireo lalina ao amin'ny fahotana;

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّمَا
نُمْلِي لَهُمْ خَيْرٌ لِأَنْفُسِهِمْ إِنَّمَا نُمْلِي
لَهُمْ لِيَزْدَادُوا إِثْمًا وَلَهُمْ عَذَابٌ

مُّهِيْنٌ ﴿١٧٩﴾

hahazo famaizana mahafa-baraka izy ireo.

مَا كَانَ اللّٰهُ لِيَذَرَ الْمُؤْمِنِيْنَ عَلٰى مَآ
اَنْتُمْ عَلَيْهِ حَتّٰى يَمِيْزَ الْخَبِيْثَ مِنَ
الطَّيِّبِ ؕ وَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيُطْلِعَكُمْ عَلَى
الْغَيْبِ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ يَجْتَبِيْ مِنْ رُّسُلِهٖ
مَنْ يَّشَآءُ ۪ فَاٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ ۚ وَ
اِنْ تُؤْمِنُوْا وَتَتَّقُوْا فَلَكُمْ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿١٨٠﴾

**180.** Tsy hamela ireo mpino ao amin'ny toetra izay misy anareo i Allāh mialohan'ny nampisarahany tamin'ireo ratsy ireo tsara. Ary tsy te hanambara aminareo koa ny tsy hita maso i Allāh. Fa mifantina amin'ireo Iraka avy Aminy izay ankasitrahany i Allāh. Noho izany minoa an'i Allāh sy ireo Iraka avy Aminy. Raha mino ianareo ary raha olo-marina dia hahazo valisoa lehibe.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ يَبْخَلُوْنَ بِمَآ
اٰتٰىهُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ هُوَ خَيْرًا لَّهُمْ ؕ
بَلْ هُوَ شَرٌّ لَّهُمْ ؕ سَيُطَوَّقُوْنَ مَا
بَخِلُوْا بِهٖ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ وَلِلّٰهِ مِيْرَاثُ
١٨ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ
ع ٩ ٩ خَبِيْرٌ ﴿١٨١﴾

**181.** Ary ireo izay kahihitra amin'ireo soa natolotr'i Allāh ho azy ireo dia aoka tsy hihevitra fa zava-tsoa ho azy ireo izany; ny mifanohitra amin'izany aza, ratsy ho azy ireo izany. Izay zavatra fototry ny hahihirana dia hiambozonany amin'ny andro fitsanganana amin'ny maty. An'i Allāh irery ihany ny lovan'ny lanitra sy ny tany ary mahafantatra tsara izay ataonareo Izy.

R.19

لَقَدْ سَمِعَ اللّٰهُ قَوْلَ الَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّ
اللّٰهَ فَقِيْرٌ وَّنَحْنُ اَغْنِيَآءُ ۘ سَنَكْتُبُ وقف لازم
مَا قَالُوْا وَقَتْلَهُمُ الْاَنْۢبِيَآءَ بِغَيْرِ
حَقٍّ ۙ وَّنَقُوْلُ ذُوْقُوْا عَذَابَ الْحَرِيْقِ ﴿١٨٢﴾

**182.** Ary azo antoka fa mandre ireo tenin'ireo izay milaza hoe i Allāh: "I Allāh dia mahantra fa izahay kosa dia manankarena." Handrakitra an-tsoratra ireo tenin'izy ireo sy ireo *fikasan'izy ireo* hamono ireo Mpaminany izahay ary hilaza amin'izy ireo Izahay hoe: "Andramo ary ny famaizan'ny Helo".

ذٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْكُمْ وَاَنَّ اللّٰهَ
لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيْدِ ﴿١٨٣﴾

**183.** Vokatr'izay nasesiky ny tananareo taloha izany ary *raha ny marina* dia tsy manao ny tsy rariny amin'ireo mpanompony na oviana na oviana i Allāh.

اَلَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّ اللّٰهَ عَهِدَ اِلَيْنَآ اَلَّا

**184.** Ireo izay milaza hoe: "Nandidy anay tsy hino na Iraka iza na Iraka iza

i Allāh raha tsy mitondra fanatitra dorana amin'ny Afo izy." Lazao hoe: "Efa nisy Iraka maro nialoha lalana Ahy nitondra ireo fambara mazava, sy nitondra izay voalazanareo teo. Koa nahoana ary ianareo no nitady hamono azy ireo raha tena olo-marina ianareo?"

نُؤْمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ
تَأْكُلُهُ النَّارُ ۗ قُلْ قَدْ جَاءَكُمْ رُسُلٌ مِّن
قَبْلِي بِالْبَيِّنَاتِ وَبِالَّذِي قُلْتُمْ فَلِمَ
قَتَلْتُمُوهُمْ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ١٨٤

**185.** Ary raha miapanga anao ho mandainga izy ireo dia niapanga ireo Iraka nialoha lalana anao izay nitondra ireo Fambara mazava sy ireo Bokin'ny fahendrena ary ny Boky mpanazava ihany koa izy ireo.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّن
قَبْلِكَ جَاءُوا بِالْبَيِّنَاتِ وَالزُّبُرِ وَ
الْكِتَابِ الْمُنِيرِ ١٨٥

**186.** Hanandrana ny fahafatesana avokoa ny fanahy rehetra, ary tsy omena ny valin-kasasarana feno ianareo raha tsy amin'Andro fitsanganana amin'ny maty. Izay sintonina avy ao amin'ny Afo ka horaisina any amin'ny paradisa dia hanatratra tanteraka ny zava-kinendriny. Ary ny fiainana etý antany dia tsy inona fa sarin-tsarin'pahafinaretana fotsiny ihany.

كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ۗ وَإِنَّمَا
تُوَفَّوْنَ أُجُورَكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۖ
فَمَن زُحْزِحَ عَنِ النَّارِ وَأُدْخِلَ الْجَنَّةَ
فَقَدْ فَازَ ۗ وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا
إِلَّا مَتَاعُ الْغُرُورِ ١٨٦

**187.** Azo antoka fa hosedraina amin'ny fanananareo sy ny tenanareo, ary azo antoka fa handre zavatra maro manafitohina avy amin'ireo izay nampitana ny Boky talohanareo sy avy amin'ireo nandahatra *andriamanin-kafa amin'i Allāh* ianareo. Fa raha mahalefitra ianareo fa miasa an-kitsim-po dia izany no zavatra mitaky fahafoizan-tena lehibe.

لَتُبْلَوُنَّ فِي أَمْوَالِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ وَ
لَتَسْمَعُنَّ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِن
قَبْلِكُمْ وَمِنَ الَّذِينَ أَشْرَكُوا أَذًى
كَثِيرًا ۚ وَإِن تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ ذَٰلِكَ
مِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ١٨٧

**188.** Ary *tsarovy* fony i Allāh nanao fifanaraha tamin'ireo izay notolorana ny Boky ka nanao hoe: "Ampahafataro amin'ny olona ny Boky ary aza kobonina mihitsy."

وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ الَّذِينَ
أُوتُوا الْكِتَابَ لَتُبَيِّنُنَّهُ لِلنَّاسِ وَلَا
تَكْتُمُونَهُ فَنَبَذُوهُ وَرَاءَ ظُهُورِهِمْ

Saingy narian'izy ireo tany aorianany *ilay Boky* ary natakalony tamin'ny vidiny tsy misy dikany akory. Tena ratsy dia ratsy izay azon'izy ireo.

وَاشْتَرَوْا بِهٖ ثَمَنًا قَلِيلًا ۖ فَبِئْسَ مَا
يَشْتَرُوْنَ ﴿١٨٨﴾

**189.** Aza mihevitra fa izay niravoravo noho izay nataony, ary te ho deraina noho izay tsy nataony akory – dia aza mihevitra akory fa ho afa-bela amin'ny famaizana rehetra izy ireny. Hahazo famaizana mangirifiry izy ireny.

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ يَفْرَحُوْنَ بِمَآ اَتَوْا
وَّيُحِبُّوْنَ اَنْ يُّحْمَدُوْا بِمَا لَمْ يَفْعَلُوْا
فَلَا تَحْسَبَنَّهُمْ بِمَفَازَةٍ مِّنَ
الْعَذَابِ ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٨٩﴾

**190.** Ary an'i Allāh irery ihany ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany ary anan'i Allāh fahefana avokoa ny zavadrehetra.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ وَاللّٰهُ
ع ١٩ ٩ ١٠ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٩٠﴾

R.20

**191.** Ao amin'ny fahariana ny lanitra sy ny tany ary ao amin'ny fifandimbiasan'ny alina sy ny andro dia tena misy fambara maro tokoa ho an'ireo olona manam-pahalalana.

اِنَّ فِيْ خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ
وَاخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ لَاٰيٰتٍ لِّاُولِي
الْاَلْبَابِ ﴿١٩١﴾

**192.** Ireo izay mahatsiaro an'i Allāh, na mitsangana izy ireo na mipetraka, na mandry ilika, ary izay mandinika ny amin'ny nahariana ny lanitra sy ny tany *ary nilaza hoe*: "Ry Tomponay tsy nahary ireo tsy amin'ny antony Ianao; Masina Ianao; koa vonjeo amin'ny famaizan'ny Afobe izahay."

الَّذِيْنَ يَذْكُرُوْنَ اللّٰهَ قِيَامًا وَّ قُعُوْدًا وَّ
عَلٰى جُنُوْبِهِمْ وَ يَتَفَكَّرُوْنَ فِيْ خَلْقِ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هٰذَا
بَاطِلًا ۚ سُبْحٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿١٩٢﴾

**193.** "Ry Tomponay, na iza na iza ampidirinao ao amin'ny Afobe dia azo antoka fa nanafy henatra azy ireo Ianao; ary tsy hisy na iza na iza hanampy ireo tsy marina."

رَبَّنَآ اِنَّكَ مَنْ تُدْخِلِ النَّارَ فَقَدْ
اَخْزَيْتَهٗ ۗ وَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ اَنْصَارٍ ﴿١٩٣﴾

**194.** "Ry Tomponay, nandre mpiantso nitaona *anay* ho amin'ny finoana izahay *sady niteny hoe,* minoa ny Tomponareo, dia nino izahay. Ry Tomponay mamelà ary ny helokay, afaho amin'ny ratsy *vitanay* izahay,

رَبَّنَآ اِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُّنَادِيْ
لِلْاِيْمَانِ اَنْ اٰمِنُوْا بِرَبِّكُمْ فَاٰمَنَّا ۖ
رَبَّنَا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوْبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا
سَيِّاٰتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ الْاَبْرَارِ ﴿١٩٤﴾

ary amin'ny fahafatesana, ampiaraho amin'ireo olo-marina izahay."

**195.** "Ry Tomponay, omeo anay izay nampanantenanao tamin'ny alalan'ny fanelanelanan'ireo Iraka avy Aminao; ary aza tafiana henatra izahay amin'ny andro fitsanganana amin'ny maty. Azo antoka fa tsy mandrava fampanantenana nataonao Ianao."

رَبَّنَا وَآتِنَا مَا وَعَدْتَنَا عَلَىٰ رُسُلِكَ وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ الْمِيعَادَ ﴿١٩٥﴾

**196.** Ary namaly *ny vavak'izy ireo* ny Tompon'izy ireo ka nanao hoe: "Tsy avelako ho zava-poana mihitsy ny asa nataonareo tsirairay avy, na lahy na vavy. Ianareo samy ianareo ihany ireo. Ho an'ireo izay nifindra monina ary voaroaka tany amin'izay nisy azy, ary nenjehina noho ny Amiko, izay niady ary novonoina, dia tsy hanadino ny hanala amin'izy ireo ny ratsy *mety ho vitany* Aho ary hampiditra ao amin'ny saha misy rano mikoriana izy ireo, valisoa avy amin'i Allāh ary amin'ny Allāh ireo valisoa mendrika indrindra.

فَاسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ أَنِّي لَا أُضِيعُ عَمَلَ عَامِلٍ مِّنكُم مِّن ذَكَرٍ أَوْ أُنثَىٰ ۖ بَعْضُكُم مِّن بَعْضٍ ۖ فَالَّذِينَ هَاجَرُوا وَأُخْرِجُوا مِن دِيَارِهِمْ وَأُوذُوا فِي سَبِيلِي وَقَاتَلُوا وَقُتِلُوا لَأُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَلَأُدْخِلَنَّهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ثَوَابًا مِّنْ عِندِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ عِندَهُ حُسْنُ الثَّوَابِ ﴿١٩٦﴾

**197.** Aoka tsy hamitaka anao ireo fifindran'ireo tsy mpino ao an-tanàna.

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي الْبِلَادِ ﴿١٩٧﴾

**198.** Tombon-tsoa tsy manao ahoana *sady tsy maharitra* izany; avy eo dia ho any amin'ny afobe izy ireo. Tena toeram-pialan-tsasatra faran'izay ratsy!

مَتَاعٌ قَلِيلٌ ثُمَّ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۚ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٩٨﴾

**199.** Fa ireo izay matahotra ny tompon'izy ireo dia hahazo saha misy rano mikoriana ho fonenany mandrakizay; any no fandraisana avy amin'i Allāh. Ary izay miaraka amin'i Allāh dia mbola mendrika kokoa *ho an'* ireo olo-marina.

لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا نُزُلًا مِّنْ عِندِ اللَّهِ ۗ وَمَا عِندَ اللَّهِ خَيْرٌ لِّلْأَبْرَارِ ﴿١٩٩﴾

**200.** Ary azo antoka fa amin'ireo olon'ny Boky dia misy ireo mino an'i Allāh sy ireo izay nambara ho eo

وَإِنَّ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَمَن يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْكُمْ وَمَا أُنزِلَ

إِلَيْهِمْ خٰشِعِيْنَ لِلّٰهِ لَا يَشْتَرُوْنَ بِاٰيٰتِ
اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۗ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ اَجْرُهُمْ
عِنْدَ رَبِّهِمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠٠﴾

aminareo sy ireo nambara teo amin'izy ireo. Hanetry tena eo anatrehan'i Allāh izy ireo ary tsy hanakalo ireo Fambara avy amin'i Allāh amin'ny sarany tsy misy dikany. Izy ireo no hahazo ny valisoa eo anatrehan'ny Tompon'izy ireo. Minoa marimarina fa kinga amin'ny fanaovana kaonty i Allāh.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اصْبِرُوْا وَ
صَابِرُوْا وَ رَابِطُوْا ۗ وَ اتَّقُوا اللّٰهَ
لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿٢٠١﴾ ع ٢٠ ١١

**201.** O ianareo izay mino! Mahareta ary miezaha ho mendrika amin'ny faharetana, mitandrema hatrany ary matahora an'i Allāh mba hiadananareo.


آياتها ١٧٧ — سُوْرَةُ النِّسَآءِ مَدَنِيَّةٌ ٤ — رکوعاتها ٢٤


## Toko Fahaefatra - 4
## AL-NISĀ’
*(Nambara taorian’ny Hijra)*

**1.** Amin’ny Anaran’i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Ry olombelona! Matahora ny Tomponareo, Ilay nahary anareo ho voahary iray sy nahary ny vadiny avy aminy ihany, dia Ilay nahary lehilahy sy vehivavy maro avy amin’izany voahary roa izany. Matahora an’i Allāh Ilay iantorahanareo rehetra. *Matahora Azy, indrindra* fa ny mikasika ny fitandroana ny rohim–pihavanana. Raha ny marina, i Allāh dia manara-maso anareo.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوْا رَبَّكُمُ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ وَّخَلَقَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالًا كَثِيْرًا وَّنِسَآءً ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ الَّذِيْ تَسَآءَلُوْنَ بِهٖ وَالْاَرْحَامَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلَيْكُمْ رَقِيْبًا ۝٢

**3.** Ary omeo ireo kamboty ny fananany, aza manakalo ny ratsy amin’ny soa, aza mihinana ny fananan’izy ireo amin’ny fampifangaroana izany amin’ny fanananareo. Minoa marimarina fa tena fahotana lehibe izany.

وَاٰتُوا الْيَتٰمٰٓى اَمْوَالَهُمْ وَلَا تَتَبَدَّلُوا الْخَبِيْثَ بِالطَّيِّبِ ۪ وَلَا تَاْكُلُوْٓا اَمْوَالَهُمْ اِلٰٓى اَمْوَالِكُمْ ؕ اِنَّهٗ كَانَ حُوْبًا كَبِيْرًا ۝٣

**4.** Ary ianareo - *(mpiara-monina)* - raha manahy ny tsy hahefa ny fahamarinana amin’ireo kamboty - *(kamboty tsy misy mpiahy noho ny ady)* - ianareo, dia azonareo atao ny manambady vehivavy roa na telo na efatra, araka ny safidinareo. Saingy raha manahy ny hanao fitondra-mitanila ianareo - *(dia aza manambady afa-tsy)* - iray ihany, na - *(manambadia)* - araka izay ananan’ny tananareo ankavanana. Izany no *lalana* tsotra indrindra ahafahanareo miala amin’ny tsy fahamarinana.

وَاِنْ خِفْتُمْ اَلَّا تُقْسِطُوْا فِى الْيَتٰمٰى فَانْكِحُوْا مَا طَابَ لَكُمْ مِّنَ النِّسَآءِ مَثْنٰى وَثُلٰثَ وَرُبٰعَ ۚ فَاِنْ خِفْتُمْ اَلَّا تَعْدِلُوْا فَوَاحِدَةً اَوْ مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ ؕ ذٰلِكَ اَدْنٰٓى اَلَّا تَعُوْلُوْا ۝٤

**5.** Ary atolory an-tsitrapo ny vadinareo izay anjara fananany. Ary raha tahiny ka manome anareo zavatra an-tsitrapo izy, dia ekeo ho toy ny zavatra tsara sy madio izany.

وَءَاتُوا۟ ٱلنِّسَآءَ صَدُقَـٰتِهِنَّ نِحْلَةً ۚ فَإِن طِبْنَ لَكُمْ عَن شَىْءٍ مِّنْهُ نَفْسًا فَكُلُوهُ هَنِيٓـًٔا مَّرِيٓـًٔا ٥

**6.** Aza ankinina amin’ny olona tsy afaka hitantana azy araka ny tokony ho izy ny fanananareo izay natolotry i Allāh ho antoky ny fiainanareo[21]. Fa omeo hanina amin’ny alalan’izany izy ireo tafio araka ny tokony ho izy, mahaiza miresaka aminy am-pitiavana.

وَلَا تُؤْتُوا۟ ٱلسُّفَهَآءَ أَمْوَٰلَكُمُ ٱلَّتِى جَعَلَ ٱللَّهُ لَكُمْ قِيَـٰمًا وَٱرْزُقُوهُمْ فِيهَا وَٱكْسُوهُمْ وَقُولُوا۟ لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ٦

**7.** Ary sedrao hatrany ny fahaiza-mandray hevitra eo amin’ireny kamboty ireny mandra-pahatongany eo amin’ny taona tokony hanambadiany; avy eo rehefa hitanareo fa matotra tsara izy dia avereno amin’izy ireo ny fananany. Ary aza robarobaina izany mandra-pahatongan’ny taona tokony hizakany izany. Izay manambe aoka tsy haka *amin’izany* ary izay mahantra kosa aoka tsy handray afa-tsy izay sahaza azy. Ary rehefa hanolotra azy ireo fananany ianareo dia aoka ho eo anatrehan’ny vavolombelona no anaovana izany. Ary ampy ho mpanamarina *kaonty* i Allāh.

وَٱبْتَلُوا۟ ٱلْيَتَـٰمَىٰ حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغُوا۟ ٱلنِّكَاحَ فَإِنْ ءَانَسْتُم مِّنْهُمْ رُشْدًا فَٱدْفَعُوٓا۟ إِلَيْهِمْ أَمْوَٰلَهُمْ ۖ وَلَا تَأْكُلُوهَآ إِسْرَافًا وَبِدَارًا أَن يَكْبَرُوا۟ ۚ وَمَن كَانَ غَنِيًّا فَلْيَسْتَعْفِفْ ۖ وَمَن كَانَ فَقِيرًا فَلْيَأْكُلْ بِٱلْمَعْرُوفِ ۚ فَإِذَا دَفَعْتُمْ إِلَيْهِمْ أَمْوَٰلَهُمْ فَأَشْهِدُوا۟ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ حَسِيبًا ٧

**8.** Ho an’ny lehilahy dia misy anjara lova amin’izay navelan’ny Ray aman-

لِّلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ ٱلْوَٰلِدَانِ وَ

[21] Ny fiarahamonina manontolo eto no itodihana ; ireo harena izay voalaza eto dia tsy hoe ireo fananam-panjakana, fa ny harenan’ireo kamboty izay nisonga izaitsizy ny hamaroany noho ny ady. Amin’ireo tranga manokana ireo dia misy ampaham-bola betsaka avy amin’ny fanjakana atokana mba hanampiana ireo kamboty. Raha tsy iandraiketan’ny fanjakana intsony ny fitantanana ny harenan’ireo kamboty, izay tsy mahalala na inona na inona no tsy manana traikefa sy tsy mahalala izay hataony dia hisy fiantraikany amin’ny harem-pirenena izany. Noho izany dia entanina ny firenena mba hikarakara ny harenan’izy ireo tahaka ny fananany. Aoka hazava anefa fa izany tsy midika hoe hoesorina tanteraka amin’ireo kamboty ny lovany sy ny fananany mbamin’ny zony. Ny andininy manaraka sy ny andininy faha-11 dia manazava bebe kokoa ny momba izany.

dreniny sy ny havany akaiky; ary ho an’ny vehivavy koa dia misy anjara lova amin’izay navelan’ny Ray amandreniny sy ny havany akaiky, na be na kely izany *lova izany* dia voatsinjara mazava.

الْأَقْرَبُونَ وَلِلنِّسَاءِ نَصِيبٌ مِّمَّا
تَرَكَ الْوَالِدَانِ وَالْأَقْرَبُونَ مِمَّا قَلَّ
مِنْهُ أَوْ كَثُرَ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ٨

**9.** Ary raha toa ka misy havana akaiky *hafa* na kamboty na mahantra manatrika izany fizaran-*dova* izany dia mba tolory ampahany kely izy ary mahaiza miresaka aminy ampitiavana.

وَإِذَا حَضَرَ الْقِسْمَةَ أُولُو الْقُرْبَىٰ وَ
الْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينُ فَارْزُقُوهُم مِّنْهُ وَ
قُولُوا لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ٩

**10.** Ary aoka ireo izay matahotra ny tsy maintsy hamela ireo zanany osa ho any aoriany mba hatahotra *an’i Allāh*. Aoka izy ireo hatahotra an’i Allāh ary hiteny an-kitsim-po.

وَلْيَخْشَ الَّذِينَ لَوْ تَرَكُوا مِنْ
خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةً ضِعَافًا خَافُوا
عَلَيْهِمْ فَلْيَتَّقُوا اللَّهَ وَلْيَقُولُوا قَوْلًا
سَدِيدًا ١٠

**11.** Minoa marimarina tokoa ianareo fa ireo izay mitsetsitra tsy ara-drariny ny haren’ny kamboty dia toy ny mitelina afo ary ho may ao anatin’ny afo mivaivay.

إِنَّ الَّذِينَ يَأْكُلُونَ أَمْوَالَ الْيَتَامَىٰ
ظُلْمًا إِنَّمَا يَأْكُلُونَ فِي بُطُونِهِمْ
ع ١/١٢ نَارًا وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيرًا ١١

R.2

**12.** Indro ny didin’i Allāh mikasika ny zanakareo: Mitovy amin’ny anjarandroa amin’ny vavy ny anjaran’ny zanaka lahy iray, saingy raha tsy misy afa-tsy zanaka vavy ary mihoatra ny roa dia androa tokon’ny lova *navelan’ny maty* no ho anjarany; ary raha tsy misy afa-tsy vavy tokana dia ny antsasaky *ny lova* no ho anjarany. Ary ny Ray sy ny Renin’ny maty kosa dia samy hahazo ampaheniny avy amin’ny lova navelany raha manan-janaka iray ilay maty; fa raha tsy manan-janaka kosa izy ka ny ray aman-dreniny no mpandova azy dia ny reniny no hahazo ny ampahatelony; raha manana rahalahy sy anabavy izy

يُوصِيكُمُ اللَّهُ فِي أَوْلَادِكُمْ لِلذَّكَرِ
مِثْلُ حَظِّ الْأُنثَيَيْنِ فَإِن كُنَّ نِسَاءً
فَوْقَ اثْنَتَيْنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَ وَإِن
كَانَتْ وَاحِدَةً فَلَهَا النِّصْفُ وَلِأَبَوَيْهِ
لِكُلِّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا السُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ
إِن كَانَ لَهُ وَلَدٌ فَإِن لَّمْ يَكُن لَّهُ
وَلَدٌ وَوَرِثَهُ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ الثُّلُثُ
فَإِن كَانَ لَهُ إِخْوَةٌ فَلِأُمِّهِ السُّدُسُ
مِن بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِي بِهَا أَوْ دَيْنٍ
آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ لَا تَدْرُونَ

أَيُّهُمْ أَقْرَبُ لَكُمْ نَفْعًا فَرِيضَةً مِّنَ
اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ١٢

dia ampaheniny ihany no ho andreniny rehefa *voaloha* ireo zavatra nafaran’ny maty fa homena olona sy ny trosa isan-karazany. Tsy ho fantatrareo mihitsy mantsy hoe iza amin’ireo Ray aman-dreny na ny zanakareo no akaiky anareo indrindra *izay mety hitondra* tombotsoa ho anareo. Ny fandidiana amin’io *fizarana ny lova io* dia avy amin’i Allāh. Minoa marimarina tokoa fa i Allāh dia mahafantatra ny zavadrehetra sady feno fahendrena.

وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَاجُكُمْ إِنْ
لَّمْ يَكُن لَّهُنَّ وَلَدٌ فَإِن كَانَ لَهُنَّ وَلَدٌ
فَلَكُمُ الرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْنَ مِن بَعْدِ
وَصِيَّةٍ يُوصِينَ بِهَا أَوْ دَيْنٍ وَلَهُنَّ
الرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْتُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّكُمْ
وَلَدٌ فَإِن كَانَ لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ
الثُّمُنُ مِمَّا تَرَكْتُم مِّن بَعْدِ وَصِيَّةٍ
تُوصُونَ بِهَا أَوْ دَيْنٍ وَإِن كَانَ رَجُلٌ
يُورَثُ كَلَالَةً أَوِ امْرَأَةٌ وَلَهُ أَخٌ أَوْ أُخْتٌ
فَلِكُلِّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا السُّدُسُ فَإِن
كَانُوا أَكْثَرَ مِن ذَٰلِكَ فَهُمْ شُرَكَاءُ
فِي الثُّلُثِ مِن بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصَىٰ
بِهَا أَوْ دَيْنٍ غَيْرَ مُضَارٍّ وَصِيَّةً
مِّنَ اللَّهِ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَلِيمٌ ١٣

**13.** Ary hahazo ny antsasany amin’ireo lova navelan’ny vadinareo (ny vavy) ianareo (ny lahy) raha maty tsy niteraka izy; fa raha niteraka iray kosa izy dia ny ampahefatry ny lova ihany no ho azonareo rehefa voaloa ireo zavatra nafaran’ny maty fa homena olona mbamin’ny trosa isan-karazany. Hahazo ny ampahefany amin’ny lova navelanareo (ny lahy) kosa ny vadinareo (ny vavy) raha toa tsy niteraka ianareo, fa raha niteraka iray ianareo dia ampahavalony ihany amin’izay navelanareo no anjarany rehefa voaloa ireo zavatra nafaranareo fa homena olona mbamin’ny trosa mety ho ataonareo. Fa raha misy lehilahy na vehivavy *maty* izay tsy maintsy zaraina ny lova navelany ka samy tsy manana ray aman-dreny na zanaka izy ireo, nefa samy manana mpiray tampo, na ny lahy na ny vavy, dia samy mahazo ny ampahenin’ny fananana avy izy ireo. Fa raha maro kosa izy ireo dia mahazo anjara mitovy avy amin’ny ampahatelony ny tsirairay avy rehefa voaloa avokoa ireo zavatra nafaran’ny maty fa homena

olona mbamin’ny trosa. Tsy *tokony* hanohitohina *ny zon’ny* hafa *ny fanatanterahana* izany rehetra izany. Izany dia didy hentitra avy amin’i Allāh. Ary i Allāh dia Mahalala ny zava-drehetra sady Tso-po.

**14.** Ireo no fetra *noraiketin*’i Allāh ; ary izay mankatoa an’i Allāh sy ny Iraka avy Aminy dia ampidiriny ao amin’ny Saha ikorianan’ny renirano maro; hitoetra ao mandrakizay izy, ary izany no fandresena goavana indrindra.

تِلْكَ حُدُوْدُ اللّٰهِ ۚ وَمَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَ
رَسُوْلَهٗ يُدْخِلْهُ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۚ وَ ذٰلِكَ
الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٤﴾

**15.** Ary izay mandà an’i Allāh sy ny Iraka avy Aminy ka manosihosy ny fepetrany dia ampidiriny any amin’ny Afobe ; hitoetra any izy, ary handray ny famaizana maha afabaraka.

وَمَنْ يَّعْصِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَ يَتَعَدَّ
حُدُوْدَهٗ يُدْخِلْهُ نَارًا خَالِدًا فِيْهَا ۖ وَلَهٗ
عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿١٥﴾

R.3

**16.** Ary raha misy meloka ireo vehivavy eo aminareo noho ny fitondran-tena tsy mendrika, ka misy efatra aminareo mijoro ho vavolombelona miampanga azy ireo; ary raha mijoro vavolombelona ny amin’izany izy efatra ireo dia hidio ao an-trano mandra-pipaon’ny fahafatesana azy na mandra-panokatr’i Allāh lalana hafa ho azy ireo.

وَالّٰتِيْ يَاْتِيْنَ الْفَاحِشَةَ مِنْ نِّسَآئِكُمْ
فَاسْتَشْهِدُوْا عَلَيْهِنَّ اَرْبَعَةً مِّنْكُمْ ۚ
فَاِنْ شَهِدُوْا فَاَمْسِكُوْهُنَّ فِي الْبُيُوْتِ
حَتّٰى يَتَوَفّٰىهُنَّ الْمَوْتُ اَوْ يَجْعَلَ اللّٰهُ
لَهُنَّ سَبِيْلًا ﴿١٦﴾

**17.** Ary raha misy lehilahy roa avy aminareo meloka noho izany dia sazio. Fa raha mibaboka sy mivalo izy dia avotsory izy ireo. Minoa marina fa i Allāh dia Mpamela heloka sady Mpamindra fo.

وَالَّذٰنِ يَاْتِيٰنِهَا مِنْكُمْ فَاٰذُوْهُمَا ۚ
فَاِنْ تَابَا وَاَصْلَحَا فَاَعْرِضُوْا عَنْهُمَا ۗ
اِنَّ اللّٰهَ كَانَ تَوَّابًا رَّحِيْمًا ﴿١٧﴾

**18.** Raha ny marina, i Allāh dia tsy manaiky ny handray ny fibabohana raha tsy ny an’ireo izay nanao ratsy noho ny tsy fahalalana ary mibaboka avy eo. Ny olona ohatr’izany ihany no

اِنَّمَا التَّوْبَةُ عَلَى اللّٰهِ لِلَّذِيْنَ
يَعْمَلُوْنَ السُّوْٓءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ يَتُوْبُوْنَ
مِنْ قَرِيْبٍ فَاُولٰٓئِكَ يَتُوْبُ اللّٰهُ

mahazo ny fahatsoram-pon’i Allāh. Fa i Allāh dia Mahafantatra ny zavadrehetra sady Feno Fahendrena.

عَلَيْهِمْ ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٨﴾

**19.** Tsy misy fotoana hanekena ny fibabohan’ireo izay minia nanohy nanao ny ratsy hatramin’ny fotoana hahafatesan’ny iray amin’izy ireo ka hilazany hoe : “Mibaboka amin’izay aho,” na koa ho an’ireo maty nefa tao anatin’ny tsy finoana. Efa nanomana famaizana mangirifiry ho an’ireo sokajin’olona ireo Izahay.

وَلَيْسَتِ التَّوْبَةُ لِلَّذِينَ يَعْمَلُونَ السَّيِّئَاتِ ۚ حَتَّىٰ إِذَا حَضَرَ أَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ إِنِّي تُبْتُ الْآنَ وَلَا الَّذِينَ يَمُوتُونَ وَهُمْ كُفَّارٌ ۚ أُولَٰئِكَ أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٩﴾

**20.** E, ianareo izay mino! Tsy azonareo atao ny mandova ny vadinareo[ny vavy] raha tsy amin’ny nahim-pony ; tsy azonareo tanana ankeriny tsy ara-drariny mba hakanareo ampahany amin’izay efa natolotrareo azy izy ireo raha tsy hoe misy hadisoana miharihary vitany; ary miaraha mitoetra aminy ampitiavana; ary raha misy tsy fankasitrahanareo azy dia mety ho nisy zavatra nitondra soa bebe kokoa avy amin’i Allāh izay zavatra tsy nankasitrahanareo.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا يَحِلُّ لَكُمْ أَنْ تَرِثُوا النِّسَاءَ كَرْهًا ۖ وَلَا تَعْضُلُوهُنَّ لِتَذْهَبُوا بِبَعْضِ مَا آتَيْتُمُوهُنَّ إِلَّا أَنْ يَأْتِينَ بِفَاحِشَةٍ مُبَيِّنَةٍ ۚ وَعَاشِرُوهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ ۚ فَإِنْ كَرِهْتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰ أَنْ تَكْرَهُوا شَيْئًا وَيَجْعَلَ اللَّهُ فِيهِ خَيْرًا كَثِيرًا ﴿٢٠﴾

**21.** Ary raha mikasa haka vady hafa ho eo amin’ny toeran’ny vadinareo ianareo ka nanolotra harena tamin’ny iray amin’izy ireo - *(ireo vadinao ireo)* - dia aza mitaky na inona na inona amin’izany. Te haka izany indray amin’ny alalan’ny lainga sy ny ota miharihary va ianareo?

وَإِنْ أَرَدْتُمُ اسْتِبْدَالَ زَوْجٍ مَكَانَ زَوْجٍ وَآتَيْتُمْ إِحْدَاهُنَّ قِنْطَارًا فَلَا تَأْخُذُوا مِنْهُ شَيْئًا ۚ أَتَأْخُذُونَهُ بُهْتَانًا وَإِثْمًا مُبِينًا ﴿٢١﴾

**22.** Ary ahoana no hakanareo izany indray raha toa ka efa niaraka manokana taminy ianareo; ary koa efa nahazo fampanantenana lehibe avy taminareo izy ireo ?

وَكَيْفَ تَأْخُذُونَهُ وَقَدْ أَفْضَىٰ بَعْضُكُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ وَأَخَذْنَ مِنْكُمْ مِيثَاقًا غَلِيظًا ﴿٢٢﴾

**23.** Aza maka ho vady izay vehivavy efa novadian-drainareo; raha tsy hoe

وَلَا تَنْكِحُوا مَا نَكَحَ آبَاؤُكُمْ مِنَ

النِّسَاءِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۚ إِنَّهُ كَانَ فَاحِشَةً وَّمَقْتًا ۚ وَسَاءَ سَبِيلًا ﴿٢٣﴾ ع ٣/٨/١٤

efa nitranga talohan’izao izany. Izany dia tsy fahavanonan-toetra, fahavetavetana ary fitondran-tena tsy mendrika.

R.4

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمْ أُمَّهٰتُكُمْ وَبَنٰتُكُمْ وَأَخَوٰتُكُمْ وَعَمّٰتُكُمْ وَخٰلٰتُكُمْ وَبَنٰتُ الْأَخِ وَبَنٰتُ الْأُخْتِ وَأُمَّهٰتُكُمُ الّٰتِيْٓ أَرْضَعْنَكُمْ وَأَخَوٰتُكُمْ مِّنَ الرَّضَاعَةِ وَأُمَّهٰتُ نِسَآئِكُمْ وَرَبَآئِبُكُمُ الّٰتِيْ فِيْ حُجُوْرِكُمْ مِّنْ نِّسَآئِكُمُ الّٰتِيْ دَخَلْتُمْ بِهِنَّ ۡ فَإِنْ لَّمْ تَكُوْنُوْا دَخَلْتُمْ بِهِنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ ۡ وَحَلَآئِلُ أَبْنَآئِكُمُ الَّذِيْنَ مِنْ أَصْلَابِكُمْ ۙ وَأَنْ تَجْمَعُوْا بَيْنَ الْأُخْتَيْنِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۗ إِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٢٤﴾

**24.** Olom-padinareo ny reninareo sy ny zanaka vavinareo sy ny anabavinareo, ny anabavin-drainareo sy ny rahavavin-dreninareo sy ny zanaka vavin’ny rahalahinareo, ny zanaka zavin’ny anabavinareo, ireo solon-dreny izay nampinono anareo ary ny anabavy niray nono taminareo, ny rafozam-bavinareo sy ny zanabadinareo izay ahianareo avy amin’ireo vehivavy napakarinareo ho vady mariazy — saingy raha mbola tsy nisy firaisana ara-nofo tao anatin’izany fanambadiana izany dia tsy heloka ho anareo izany — ary ny vadin’ny zanaka lahy naterakareo; *tsy azonareo* atao koa ny manambady mpirahavavy iray tampo, raha tsy hoe efa nitranga izany. Azo antoka fa i Allāh dia tena Mpamela heloka sy Mpamindra fo.

FIZARANA FAHADIMY

الجزء ٥ وَّالْمُحْصَنٰتُ مِنَ النِّسَآءِ إِلَّا مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ ۚ كِتٰبَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ ۚ وَأُحِلَّ لَكُمْ مَّا وَرَآءَ ذٰلِكُمْ أَنْ تَبْتَغُوْا بِأَمْوَالِكُمْ مُّحْصِنِيْنَ غَيْرَ مُسٰفِحِيْنَ ۚ فَمَا اسْتَمْتَعْتُمْ بِهٖ مِنْهُنَّ فَآتُوْهُنَّ أُجُوْرَهُنَّ فَرِيْضَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْمَا تَرٰضَيْتُمْ بِهٖ مِنْۢ بَعْدِ الْفَرِيْضَةِ ۚ إِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿٢٥﴾

**25.** Ary tsy azonareo atao ny manambady vehivavy efa manambady hafa, afa-tsy ireo izay ananan’ny tananareo an-kavanana. Izany no andidian’i Allāh anareo. Fa azonareo atao kosa ny maka ireo vehivavy hafa izay tadiavinareo avy amin’ny harenanareo, azonareo atao ny manambady azy ireny ara-dalana saingy tsy hijangajanganareo. Ary ho takalon’ireo tobon-tsoa avy aminy dia avereno aminy ny anjara fananany araka izay nifanarahana (dote) ary tsy

hisy heloka raha vao vita lamina ny olanareo amin’ny fananana entina rehefa hanambady, mikasika ireo fifanarahanareo tsirairay avy. Minoa marimarina fa i Allāh dia Mahafantatra ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

وَمَنْ لَّمْ يَسْتَطِعْ مِنْكُمْ طَوْلًا اَنْ
يَّنْكِحَ الْمُحْصَنٰتِ الْمُؤْمِنٰتِ فَمِنْ مَّا
مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ مِّنْ فَتَيٰتِكُمُ
الْمُؤْمِنٰتِ ؕ وَاللّٰهُ اَعْلَمُ بِاِيْمَانِكُمْ ؕ
بَعْضُكُمْ مِّنْۢ بَعْضٍ ۚ فَانْكِحُوْهُنَّ
بِاِذْنِ اَهْلِهِنَّ وَ اٰتُوْهُنَّ اُجُوْرَهُنَّ
بِالْمَعْرُوْفِ مُحْصَنٰتٍ غَيْرَ مُسٰفِحٰتٍ
وَّلَا مُتَّخِذٰتِ اَخْدَانٍ ۚ فَاِذَاۤ اُحْصِنَّ
فَاِنْ اَتَيْنَ بِفَاحِشَةٍ فَعَلَيْهِنَّ نِصْفُ
مَا عَلَى الْمُحْصَنٰتِ مِنَ الْعَذَابِ ؕ
ذٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ الْعَنَتَ مِنْكُمْ ؕ وَاَنْ
تَصْبِرُوْا خَيْرٌ لَّكُمْ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ
ع رَّحِيْمٌ ﴿٢٦﴾

**26.** Ary na iza na iza aminareo tsy afaka hanambady vehivavy mpino tsy voafatotra na amin’inona na amin’inona, aoka izy hanambady araka izay velony amin’ny tanany ankavanana, isan’izany ireo mpanompo vavy mpino izay anananareo. Ary i Allāh dia mahafantatra ny finoanareo mihoatra noho ny hafa. Ianareo samy ianareo ihany ireo; vadio izy ireo araka ny fanomezan-dalana avy amin’ny Tompony. Ary tolory azy ara-drariny ny fananany mba ho olo-mendrika izy, mba tsy hijangajangany, ary mba tsy hitiavany olon-kafa antsokosoko any ivelan’ny tokatranony. Ary ao amin’ny fanambadiana raha manao fitodran-tena tsy mendrika izy dia hihatra aminy ny antsasaky ny famaizana ny vehivavy izay tsy mpanompo nalaina ho vady. Izany dia natao ho anareo izay matahotra ny hanota. Ary raha manana faharetana ianareo dia tsara kokoa ho anareo izany; ary i Allāh dia Mpamela heloka sady Mpamindra fo.

R.5

يُرِيْدُ اللّٰهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمْ وَيَهْدِيَكُمْ
سُنَنَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَيَتُوْبَ
عَلَيْكُمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٧﴾

**27.** Te hanilo sy hitarika anareo amin’ny lalan’ireo izay nialoha lalana anareo i Allāh, ary koa te hitodika aminareo amin-ny famindram-po. Ary Allāh dia Mahafantatra ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

**28.** Ary te hitodika aminareo amin'ny famindram-po i Allāh fa izay manaraka ny filan-dratsi*ny* dia maniry ny hanary anareo lavitra dia lavitra.

وَاللَّهُ يُرِيدُ أَنْ يَتُوبَ عَلَيْكُمْ وَ
يُرِيدُ الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الشَّهَوَاتِ أَنْ
تَمِيلُوا مَيْلًا عَظِيمًا ﴿٢٨﴾

**29.** Sitrak'i Allāh ny hanamaivana ny entanareo satria nohariana ho osa ny olombelona.

يُرِيدُ اللَّهُ أَنْ يُخَفِّفَ عَنْكُمْ وَ
خُلِقَ الْإِنْسَانُ ضَعِيفًا ﴿٢٩﴾

**30.** E! Ianareo izay mino, aza mifandroba fananana tsy araka ny lalàna ianareo fa ny atao hoe *ara-dalàna dia izay azonareo* tamin'ny alalan'ny fifampivarotana sy ny fifanarahana mazava. Ary aza manao izay hahafaty anareo. Minoa marina tokoa fa Mpamindra fo aminareo i Allāh.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَأْكُلُوا
أَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِالْبَاطِلِ إِلَّا أَنْ
تَكُونَ تِجَارَةً عَنْ تَرَاضٍ مِنْكُمْ
وَلَا تَقْتُلُوا أَنْفُسَكُمْ إِنَّ اللَّهَ كَانَ
بِكُمْ رَحِيمًا ﴿٣٠﴾

**31.** Ary izay rehetra manao izany amin'ny alalan'ny fandikana lalàna sy fanaovana ny tsy marina dia hatsipinay any amin'ny Afobe, tsotra amin'i Allāh *ny manantanteraka* izany.

وَمَنْ يَفْعَلْ ذَٰلِكَ عُدْوَانًا وَظُلْمًا
فَسَوْفَ نُصْلِيهِ نَارًا وَكَانَ ذَٰلِكَ
عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣١﴾

**32.** Fa raha mahafehy tena manoloana ny zava-pady lehibe indrindra ianareo dia hofafanay ny fadisoanareo ary dia horaisinay any amin'ny toeram-boninahitra lehibe ianareo.

إِنْ تَجْتَنِبُوا كَبَائِرَ مَا تُنْهَوْنَ
عَنْهُ نُكَفِّرْ عَنْكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَ
نُدْخِلْكُمْ مُدْخَلًا كَرِيمًا ﴿٣٢﴾

**33.** Ary aza mitsiriritra ny zavatra omen'i Allāh ny hafa mba hahatonga azy ireny hihoatra ny asany. Ny lahy handray ampahany amin'izay ho azony, ary ny vehivavy dia handray ampahany amin'izay ho azony. Ary angataho amin'i Allāh ny hamorampony. Minoa tokoa fa mahalala ny zavatra rehetra i Allāh.

وَلَا تَتَمَنَّوْا مَا فَضَّلَ اللَّهُ بِهِ بَعْضَكُمْ
عَلَىٰ بَعْضٍ لِلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِمَّا
اكْتَسَبُوا وَلِلنِّسَاءِ نَصِيبٌ مِمَّا
اكْتَسَبْنَ وَاسْأَلُوا اللَّهَ مِنْ فَضْلِهِ
إِنَّ اللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٣٣﴾

**34.** Ary ho an'ny tsirairay dia efa misy mpandova notendrenay ny amin'izay ray aman-dreny sy ireo havana akaiky sy ireo izay nianiananao fa

وَلِكُلٍّ جَعَلْنَا مَوَالِيَ مِمَّا تَرَكَ
الْوَالِدَانِ وَالْأَقْرَبُونَ وَالَّذِينَ
عَقَدَتْ أَيْمَانُكُمْ فَآتُوهُمْ

نَصِيبَهُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ
شَيْءٍ شَهِيدًا ٣٤ ع ٨ ٢

iandreketanao. Noho izany dia omeo azy ireo ny anjarany. Vavolombelona amin'ny zavatra rehetra i Allāh raha ny marina.

R.6

الرِّجَالُ قَوَّامُونَ عَلَى النِّسَاءِ بِمَا فَضَّلَ
اللَّهُ بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ وَبِمَا أَنفَقُوا مِنْ
أَمْوَالِهِمْ ۚ فَالصَّالِحَاتُ قَانِتَاتٌ حَافِظَاتٌ
لِّلْغَيْبِ بِمَا حَفِظَ اللَّهُ ۚ وَاللَّاتِي تَخَافُونَ
نُشُوزَهُنَّ فَعِظُوهُنَّ وَاهْجُرُوهُنَّ
فِي الْمَضَاجِعِ وَاضْرِبُوهُنَّ ۖ فَإِنْ
أَطَعْنَكُمْ فَلَا تَبْغُوا عَلَيْهِنَّ سَبِيلًا ۗ إِنَّ
اللَّهَ كَانَ عَلِيًّا كَبِيرًا ٣٥

**35.** Mpiambina ny vavy ny lahy satria efa nataon'i Allāh ny mampisy ireo sokajin'olona misongona ny hafa, ary satria koa nandany ny harenany izy ireo. Noho izany, ny vehivavy mendrika dia izay mpankatoa sy tsy mamoaka ny tsiabaratelon'*ny vadiny* miaraka amin'ny fiarovan'i Allāh. Ary ny *amin'ireo* vehivavy izay ahianareo ny tsy fankatoavany ny fifampitondrana, anaro ary avelao irery ao am-pandriana izy ireny sady faizo. Ary rehefa mankatoa anareo amin'izay izy ireo dia aza mitady hevitra ny hanohitra azy ireo. Minoa marina tokoa fa sady Avo no Lehibe i Allāh.

وَإِنْ خِفْتُمْ شِقَاقَ بَيْنِهِمَا فَابْعَثُوا
حَكَمًا مِّنْ أَهْلِهِ وَحَكَمًا مِّنْ أَهْلِهَا إِن
يُرِيدَا إِصْلَاحًا يُوَفِّقِ اللَّهُ بَيْنَهُمَا ۗ
إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا خَبِيرًا ٣٦

**36.** Ary raha manahy ny tsy hisian'ny fisarahana eo amin'izy ireo ianareo dia manondroa mpitsara iray avy amin'ny fianankavian'ny lahy ary mpitsara iray avy amin'ny fianakavian'ny vavy. Ary raha te hifampody izy ireo dia i Allāh no hanatanteraka izany fifampodiana izany. Minoa marina tokoa fa mahalala ny zavatra rehetra i Allāh no mahalala sy mahafantatra tsara ny zavatra rehetra ihany koa.

وَاعْبُدُوا اللَّهَ وَلَا تُشْرِكُوا بِهِ شَيْئًا ۖ وَ
بِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا وَبِذِي الْقُرْبَىٰ وَ
الْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَالْجَارِ ذِي الْقُرْبَىٰ وَ
الْجَارِ الْجُنُبِ وَالصَّاحِبِ بِالْجَنبِ وَابْنِ
السَّبِيلِ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ

**37.** Tompoy i Allāh ary aza manana tompo hafa afa-tsy Izy, ary *manana* halemem-panahy manoloana ny Ray aman-dreny, amin'ny havana akaiky amin'ireo kamboty ary ireo fadiranovana ary ireo mpiara-monina izay fianakavianareo, ary amin'ny

mpifanolo-bodirindrina izay tsy havanareo, ary amin’ny namanareo eo akaikinareo, sy ny mpivahiny ary amin’ireo izay efa iadidianareo. Minoa marina tokoa fa tsy sitrak’i Allāh ny olona mpiavonavona *sy* mpieboebo,

لَا يُحِبُّ مَنْ كَانَ مُخْتَالًا فَخُورًا ۝٣٧

**38.** Dia ireo izay kahihitra sy mamporisika ny hafa hanao izany ary manafina izay nataon’i Allāh taminy noho ny famindram-pony. Ary manomana famaizana maha afa baraka ho an’ireo tsy mpino Izahay,

الَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ النَّاسَ
بِالْبُخْلِ وَيَكْتُمُونَ مَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِنْ
فَضْلِهِ ۗ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ عَذَابًا
مُهِينًا ۝٣٨

**39.** Sy ho an’ireo mandanilany foana ny fananany mba ho fisehosehoana fotsiny no sady tsy nino na an’i Allāh na ny fisian’ny andro farany. Ary izay rehetra miaraka amin’ny Satana *aoka ho fantany* ny maha naman-dratsy azy io.

وَالَّذِينَ يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ رِئَاءَ
النَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَلَا بِالْيَوْمِ
الْآخِرِ ۗ وَمَنْ يَكُنِ الشَّيْطَانُ لَهُ قَرِينًا
فَسَاءَ قَرِينًا ۝٣٩

**40.** Ary toa inona moa no *loza* mety hitranga amin’izy ireo raha mino an’i Allāh izy ireo sy mino ny andro farany sy raha nampiasa izay efa nomen’i Allāh azy izy ireo? Fantatr’i Allāh tsara izy ireo.

وَمَاذَا عَلَيْهِمْ لَوْ آمَنُوا بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ
الْآخِرِ وَأَنْفَقُوا مِمَّا رَزَقَهُمُ اللَّهُ ۚ وَكَانَ
اللَّهُ بِهِمْ عَلِيمًا ۝٤٠

**41.** Minoa marimarina tokoa fa tsy manome tsiny na iza na iza i Allāh na dia toy ny lanjan’ny ataoma aza. Fa raha soa kosa dia hampitomboan’i Allāh izany no manome valisoa lehibe avy Aminy ihany koa Izy.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَظْلِمُ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ ۖ وَإِنْ تَكُ
حَسَنَةً يُضَاعِفْهَا وَيُؤْتِ مِنْ لَدُنْهُ
أَجْرًا عَظِيمًا ۝٤١

**42.** Ary *toy inona no hanjo azy ireo* raha tonga ny fotoana hanoloranay vavolombelona ho an’ny tarika tsirairay avy ary hiantsoanay anao mba hijoro ho vavolombelona hanohitra azy ireo.

فَكَيْفَ إِذَا جِئْنَا مِنْ كُلِّ أُمَّةٍ بِشَهِيدٍ وَ
جِئْنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰؤُلَاءِ شَهِيدًا ۝٤٢

**43.** Amin’izay andro izay dia te hisitri-belona any ambanin’ny tany ireo izay tsy mino sy tsy mankatoa ny Iraka, fa

يَوْمَئِذٍ يَوَدُّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَعَصَوُا
الرَّسُولَ لَوْ تُسَوَّىٰ بِهِمُ الْأَرْضُ وَلَا

tsy *afaka* hanafina na inona na inona amin'i Allāh izy ireo.

ع ٦ ٩ يَكْتُمُوْنَ اللّٰهَ حَدِيْثًا ﴿٤٣﴾

R.7

**44.** E! ianareo mpino, aza manantona ny fanompoam-pivavahana ianareo raha tsy efa vonona tsara ny sainareo, mandra-pahatakatrareo tsara ny teny aloaky ny vavanareo, na koa rehefa tsy madio ianareo[22] - raha tsy hoe any ampivahinianana angaha - mialohan'ny handroanareo. Ary raha marary ianareo na any am-pivahinianana lavitra angaha *ka tsy madio ianareo*, raha misy iray aminareo avy niala poritra na avy nikasika vehivavy ka tsy mahita rano dia mandraisa vovoka tsy mifangaro, tsy maloto dia hosory amin'iny ny tavanareo sy ny tananareo. Minoa marina tokoa fa tena Malemy fanahy sady tena Mpamela heloka i Allāh.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَقْرَبُوا
الصَّلٰوةَ وَ اَنْتُمْ سُكٰرٰى حَتّٰى
تَعْلَمُوْا مَا تَقُوْلُوْنَ وَلَا جُنُبًا اِلَّا
عَابِرِيْ سَبِيْلٍ حَتّٰى تَغْتَسِلُوْا ؕ وَاِنْ
كُنْتُمْ مَّرْضٰۤى اَوْ عَلٰى سَفَرٍ اَوْ جَآءَ
اَحَدٌ مِّنْكُمْ مِّنَ الْغَآئِطِ اَوْ لٰمَسْتُمُ
النِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُوْا مَآءً فَتَيَمَّمُوْا
صَعِيْدًا طَيِّبًا فَامْسَحُوْا بِوُجُوْهِكُمْ وَ
اَيْدِيْكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُوْرًا ﴿٤٤﴾

**45.** Tsy mbola nandre ny fitenenana momba ireo olona izay nampitana ny ampahan'ny Boky ve ianao? Mividy ny fahadisoana izy ireo ary hirian'izy ireo ho diso lalana *ihany koa* ianareo.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ اُوْتُوْا نَصِيْبًا مِّنَ
الْكِتٰبِ يَشْتَرُوْنَ الضَّلٰلَةَ وَيُرِيْدُوْنَ
اَنْ تَضِلُّوا السَّبِيْلَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary i Allāh dia mahafantatra tsara ireo fahavalonareo. Ary i Allāh dia ampy ho sakaiza ary i Allāh dia ampy ho fanampiana.

وَاللّٰهُ اَعْلَمُ بِاَعْدَآئِكُمْ ؕ وَكَفٰى
بِاللّٰهِ وَلِيًّا ۙ وَّكَفٰى بِاللّٰهِ نَصِيْرًا ﴿٤٦﴾

**47.** Nisy ampahany tamin'ireo Jiosy nandiso ny tian'ny teny hotenenina: "Mandre izahay ary tsy mankatoa" ary "Mandrenesa mba tsy handrenesana anao" ary "Rā'inā", amim-panafenana amin'ny alalan'ny lelany *izay ao an-*

مِنَ الَّذِيْنَ هَادُوْا يُحَرِّفُوْنَ الْكَلِمَ
عَنْ مَّوَاضِعِهٖ وَ يَقُوْلُوْنَ سَمِعْنَا وَ
عَصَيْنَا وَاسْمَعْ غَيْرَ مُسْمَعٍ وَّرَاعِنَا لَيًّا
بِاَلْسِنَتِهِمْ وَطَعْنًا فِى الدِّيْنِ ؕ وَلَوْ

[22] Ny mpamaritoetra جُنُبًا (jonoban) dia entina milaza ny toe-batan'ireo olona avy nanao firaisana ara-nofo na nivoaka tsirinaina tsy tao anatin'ny fanaovana firaisana. Ao amin'ireo toe-javatra roa ireo dia zary zava-dehibe ny fandroana mialohan'ny fotoam-pivavahana.

*tsainy, eo am-pikatsahana* izay hanimbana ny finoana. Ary raha niteny ry zareo hoe: "Mandre izahay ary mankatoa" ary "mandre" sy "Onzornā", nahasoa azy ireo kokoa izany ary mendrika kokoa[23]. Fa i Allāh dia nanozona azy ireo noho ny tsy finoany; izay no mahatonga azy ireo tsy dia mino loatra.

أَنَّهُمْ قَالُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا وَ
اسْمَعْ وَانْظُرْنَا لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَ
أَقْوَمَ وَلَٰكِن لَّعَنَهُمُ اللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَلَا
يُؤْمِنُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٤٧﴾

**48.** Eh ianareo Olon'ny Boky! Minoa ireo izay nalefanay atý aminareo, manantanteraka izay rehetra efa eo aminareo, alohan'ny hampaorianay amim-pahafaham-baraka ny sasany amin'ireo mpitarika *anareo*, nampiamboho sy hampilefa azy ireo na koa alohan'ny hanozonanay azy ireo tahaky ny nanozonanay ireo olon'ny Sabata. Ary ny didin'i Allāh dia tsy maintsy tanteraka.

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَٰبَ ءَامِنُوا بِمَا
نَزَّلْنَا مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُم مِّن قَبْلِ أَن
نَّطْمِسَ وُجُوهًا فَنَرُدَّهَا عَلَىٰٓ أَدْبَارِهَآ أَوْ
نَلْعَنَهُمْ كَمَا لَعَنَّآ أَصْحَٰبَ السَّبْتِ ۚ
وَكَانَ أَمْرُ اللَّهِ مَفْعُولًا ﴿٤٨﴾

**49.** Minoa fa i Allāh dia tsy hanaiky mihitsy ny hampifangaroana Azy amin'ny hafa na iza na iza ; fa ankoatran'izany Izy dia hamela ny heloka ho an'ireo izay sitrany. Fa ireo rehetra mampifangaro andriamanitra tsy izy amin'i Allāh dia manao fahotana goavana.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَن يُشْرَكَ بِهِۦ وَ
يَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَن يَشَآءُ ۚ وَمَن
يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَقَدِ افْتَرَىٰٓ إِثْمًا
عَظِيمًا ﴿٤٩﴾

---

[23] Tsy mahadika tanteraka ny tena fototra ara-tantara amin'ity andininy ity raha dikan-teny tsotra no raisina. Tamin'ny vanimpotoana niainan'ny Mpaminany masina dia nisy ireo mpiatsaravetsihy sasany izay nanana fahazarana ny manodinkodina ny fomba fiteny mba entina miteny ratsy na nanompa ny Iraka avy amin'Andriamanitra. Ireo mpino kosa dia nampiasa ny teny hoe سَمِعْنَا وَ أَطَعْنَا (sami ' nā wa aṭa'nā) izay midika hoe "Nahare izahay, ary nankatoa". Ary ireo mpiatsaravelatsy indray dia niteny hoe عَصَيْنَا ('aṣainā - izay midika hoe "tsy mankatoa izahay") fa tsy hoe أَطَعْنَا (aṭa'nā). Nefa notenenina io teny io mba hamitahany ireo izay varimbariana ka mety hino fa izao tokoa no nolazainy أَطَعْنَا (aṭa'nā). Saingy ireo izay mihaino izany ka mandre tsara ny zava-boalaza dia tsy ho voafitaka amin'ny haratsiantoetran'izy ireo mbamin'ny ompa ankolaka fanaony. Toy izany koa amin'ny fanodinkodinana ny fomba fitenenana dia hita fa ny teny hoe رَاعِنَا (rā'inā) midika hoe "Mba manàna tse-po aminay" ka notononina hoe رَاعِيْنَا (rā'īnā) "O, ry mpiandriondrinay". Averina indray fa fikasana hanompa ny Mpaminany masina ao ambadiky ny fomba fitenenana izany.

**50.** Tsy mbola nandre ny fitenenana momba ireo olona mihevi-tena ho madio ve ianao? Saingy i Allāh no manadio izay sitrany ary izy ireo dia tsy hiaran’ny tsy rariny mihitsy na ny kely aza.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُزَكُّونَ أَنفُسَهُم ۚ
بَلِ اللَّهُ يُزَكِّي مَن يَشَاءُ وَلَا يُظْلَمُونَ
فَتِيلًا ﴿٥٠﴾

**51.** Jereo hoe ahoana ny fomba ataony hamoronany lainga hanoherana an’i Allāh! Ary ireo dia ampy ho fahotana miharihary.

انظُرْ كَيْفَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ ۖ
وَكَفَىٰ بِهِ إِثْمًا مُّبِينًا ﴿٥١﴾ ع

R.8

**52.** Tsy mbola nandre fitenenana momba ireo olona notolorana ny ampahan’ny Boky masina ve ianao? Izy ireo dia manompo ny ratsy ary *manaraka* ireo mpandika lalàna. Ary hoy izy ireo ny raha milaza ny amin’ireo tsy mpino hoe: “Izy ireo no voatari-dalana tsara kokoa eo amin’ny fiva-vahana miohatra amin’ireo mpino.”

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِّنَ
الْكِتَابِ يُؤْمِنُونَ بِالْجِبْتِ وَالطَّاغُوتِ
وَيَقُولُونَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا هَٰؤُلَاءِ أَهْدَىٰ
مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا سَبِيلًا ﴿٥٢﴾

**53.** Toy izany ireo izay nozonin’i Allāh, ary izay nozonin’i Allāh dia tsy hahitanao olona mba hanavotra azy mihitsy.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَعَنَهُمُ اللَّهُ ۖ وَمَن
يَلْعَنِ اللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُ نَصِيرًا ﴿٥٣﴾

**54.** Hanana toerana any amin’ny fanjakana ve izy ireo? *Izy ireo dia tsy hahazo fa na dia hahazo aza izy ireo* dia tsy hanome ho an’ny olona anjara na dia mitovy habe amin’ny lavaka kely amin’ny voan’ny antrendry aza.

أَمْ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّنَ الْمُلْكِ فَإِذًا لَّا
يُؤْتُونَ النَّاسَ نَقِيرًا ﴿٥٤﴾

**55.** Fa hitsiriritra an’ireo olona izay nanehoan’i Allāh ny hamoram-pony izy ireo? *Raha izany no izy,* Izahay koa dia nanolotra marina tokoa ny Boky Masina sy ny fahendrena ho an’ireo taranak’i Abrahama, ary nanolotra fanjakana lehibe ho azy ireo.

أَمْ يَحْسُدُونَ النَّاسَ عَلَىٰ مَا آتَاهُمُ اللَّهُ
مِن فَضْلِهِ ۖ فَقَدْ آتَيْنَا آلَ إِبْرَاهِيمَ
الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَآتَيْنَاهُم مُّلْكًا
عَظِيمًا ﴿٥٥﴾

**56.** Ary tamin’izy ireo, ireo izay nino azy, ary nisy koa ireo izay niamboho azy, ary ny Afoben’ny helo dia ampy *ho famaizana* ho azy ireo.

فَمِنْهُم مَّنْ آمَنَ بِهِ وَمِنْهُم مَّن صَدَّ
عَنْهُ ۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ٥٦

**57.** Ireo izay tsy nino ireo Famantarana avy Aminay dia tsy miandry ela Izahay amin’ny fampidirana azy ao amin’ny Afobe. Isak’izay levon’*ny afo* ny hoditr’izy ireo dia soloinay hatrany mba haharetan’ny figohany ny famaizana atao azy. Minoa marimarina fa i Allāh dia Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِنَا سَوْفَ
نُصْلِيهِمْ نَارًا ۖ كُلَّمَا نَضِجَتْ
جُلُودُهُم بَدَّلْنَاهُمْ جُلُودًا غَيْرَهَا
لِيَذُوقُوا الْعَذَابَ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ
عَزِيزًا حَكِيمًا ٥٧

**58.** Ary ireo izay mino sy manao asa soa, dia izy no hampidirinay ao amin’ny Saha izay ahitana renirano mikoriana, mba honina mandrakizay, izy ireo dia hahazo vady voahasinay; ary izy ireo dia hapetraka amin’ny toerana voaaloka tsara.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَّهُمْ
فِيهَا أَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَنُدْخِلُهُمْ ظِلًّا
ظَلِيلًا ٥٨

**59.** I Allāh dia tena mandidy anareo tokoa ny hanome andraikitra ho an’izay olona mahefa izany *eo aminareo*; ary rehefa eo amin’ireo olombelona ianareo, didiany ianareo ny hitsara am-pahamarinana. Ary minoa marimarina fa ireo zavatra rehetra takian’i Allāh aminareo dia tena mendrika avokoa ; Allāh dia Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahita ny zava-drehetra.

إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تُؤَدُّوا الْأَمَانَاتِ
إِلَىٰ أَهْلِهَا وَإِذَا حَكَمْتُم بَيْنَ النَّاسِ
أَن تَحْكُمُوا بِالْعَدْلِ ۚ إِنَّ اللَّهَ نِعِمَّا
يَعِظُكُم بِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ سَمِيعًا بَصِيرًا ٥٩

**60.** Ianareo Izay mino ! Mankatoava an’i Allāh ary ankatoavy ny Iraka, ary ireo rehetra izay manana fahefana aminareo[24]; ary raha sendra

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا
الرَّسُولَ وَأُولِي الْأَمْرِ مِنكُمْ ۖ فَإِن
تَنَازَعْتُمْ فِي شَيْءٍ فَرُدُّوهُ إِلَى اللَّهِ وَ

[24] Ny firafitr’ilay fomba fiteny arabo hoe أُولِي الْأَمْرِ مِنكُمْ (olil amri minkom) izay midika hoe “ireo izay manana fahefana aminareo” dia tsy nazava tamin’ireo mpandika teny sasantsasany. Ny teny mahasarika antsika eto dia ny hoe مِنكُمْ (minkom) izay ahitana mpampiankina teny مِنْ (min) “amina” sy ny mpisolo tena كُمْ (kom) “ianareo”. Izany dia adikan’ny mpandika teny

fifanolanana ianareo, na avy amin'ny inona izany na avy amin'ny inona, ianareo ankino amin'i Allāh sy ny Iraka *avy Aminy* izany, raha mino an'i Allāh sy ny Andro farany ianareo. Izany no tsara sy mendri-piderana indrindra.

الرَّسُوْلِ اِنْ كُنْتُمْ تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَ
الْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ ذٰلِكَ خَيْرٌ وَّ اَحْسَنُ
ع تَاْوِيْلًا ﴿٦٠﴾

R.9

**61.** Tsy renao ve ny momba ireo izay mody mino izay efa nambara taminao sy ireo talohanao? Te hiangavy ny fitsaran'ilay satana izy ireo na dia efa voadidy tsy hankatoa azy aza. Ary i Satana dia maniry ny hitarika azy ireo lavitra any amin'ny fahaverezana.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ يَزْعُمُوْنَ اَنَّهُمْ
اٰمَنُوْا بِمَاۤ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَمَاۤ اُنْزِلَ مِنْ
قَبْلِكَ يُرِيْدُوْنَ اَنْ يَّتَحَاكَمُوْۤا اِلَى
الطَّاغُوْتِ وَ قَدْ اُمِرُوْۤا اَنْ يَّكْفُرُوْا
بِهٖ ؕ وَ يُرِيْدُ الشَّيْطٰنُ اَنْ يُّضِلَّهُمْ
ضَلٰلًا بَعِيْدًا ﴿٦١﴾

**62.** Ary rehefa ambara aminy hoe: "Avia atỳ amin'izay nasain'i Allāh naidina sy atỳ amin'ny Iraka *avy Aminy*" ho hitanao fa hiala amin-pankahalana ireo mpiatsaravelatsihy.

وَ اِذَا قِيْلَ لَهُمْ تَعَالَوْا اِلٰى مَاۤ اَنْزَلَ اللّٰهُ
وَ اِلَى الرَّسُوْلِ رَاَيْتَ الْمُنٰفِقِيْنَ
يَصُدُّوْنَ عَنْكَ صُدُوْدًا ﴿٦٢﴾

**63.** Hanao ahoana tokoa moa raha hianjadian-pahoriana vokatr'izay nasesiky ny tanany izy ireny, hanatona anao izy sady hiozona amin'i Allāh, *hanao hoe*: Tsy mikasa ny hanao zavatra hafa afa-tsy ny asa soa sy fampihavanana izahay."

فَكَيْفَ اِذَاۤ اَصَابَتْهُمْ مُّصِيْبَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ
اَيْدِيْهِمْ ثُمَّ جَآءُوْكَ يَحْلِفُوْنَ ۖ بِاللّٰهِ
اِنْ اَرَدْنَاۤ اِلَّاۤ اِحْسَانًا وَّ تَوْفِيْقًا ﴿٦٣﴾

**64.** Izy ireny no efa fantatr'i Allāh ny any am-pony. Noho izany, mialà amin'izy ireo, anaro izy ireo ary anambarao teny manan-danja mahakasika azy ireo izy ireo.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ يَعْلَمُ اللّٰهُ مَا فِيْ
قُلُوْبِهِمْ ۗ فَاَعْرِضْ عَنْهُمْ وَ عِظْهُمْ وَ
قُلْ لَّهُمْ فِيْۤ اَنْفُسِهِمْ قَوْلًۢا بَلِيْغًا ﴿٦٤﴾

**65.** Tsy nandefa Iraka Izahay raha tsy hajaina noho ny baikon'i Allāh izy ireny. Ary raha nanatona anao izy ireo

وَمَاۤ اَرْسَلْنَا مِنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا لِيُطَاعَ
بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَلَوْ اَنَّهُمْ اِذْ ظَّلَمُوْۤا

sasany hoe "eo aminareo ihany". Izany dia mitarika antsika hino fa hoe ny Miozilmanina izany dia tsy tokony hankatoa afa-tsy ny manam-pahefana miozilmanina ihany. Tsy lavina fa eto dia manana ny firafiny manokana ny mpampiankina مِنْ (min) "amina" izay tsy manao afa-tsy ny mampifandray ny mpisolo tena كُمْ (kom) sy ny اُولِي الْاَمْرِ (olil amri), ka mahatonga ny dikan-teny hoe "ireo rehetra izay manana fahefana aminareo".

أَنفُسَهُمْ جَآءُوكَ فَاسْتَغْفَرُوا اللَّهَ وَاسْتَغْفَرَ لَهُمُ الرَّسُولُ لَوَجَدُوا اللَّهَ تَوَّابًا رَّحِيمًا ٦٥

tao aorian’ny fahameloam-panahiny, ka nangataka famelana tamin’i Allāh, ka nifona ho azy ihany koa ny Iraka, dia hahita an’i Allāh Mpangoraka sy Mpamindra fo tokoa Izy.

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ حَتَّىٰ يُحَكِّمُوكَ فِيمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا يَجِدُوا فِي أَنفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوا تَسْلِيمًا ٦٦

**66.** Tsia fa amin’ny alalan’ny Tomponao, tsy ho mpino mihitsy izy ireo raha tsy hoe mandray anao ho toy ny mpitsara ny tsy fifanarahan-keviny, ary manaraka izany, tsy hahita hevitra hitsipahana ny hevitrao izy ireo ka hankatoa tanteraka.

وَلَوْ أَنَّا كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ أَنِ اقْتُلُوا أَنفُسَكُمْ أَوِ اخْرُجُوا مِن دِيَارِكُم مَّا فَعَلُوهُ إِلَّا قَلِيلٌ مِّنْهُمْ ۖ وَلَوْ أَنَّهُمْ فَعَلُوا مَا يُوعَظُونَ بِهِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَأَشَدَّ تَثْبِيتًا ٦٧

**67.** Ary raha manome azy izao didy izao Izahay : “Ataovy sorona ny fiainanareo[25] na ilaozy ny tokantranonareo.” afa-tsy ny sasantsasany tamin’izy ireo dia tsy ho nataony izany. Ary raha nanao izay nasaina nataony izy ireo dia ho tsaratsara kokoa ho azy ireo izany sady ho nampitombo hery azy ireo ihany koa.

وَإِذًا لَّآتَيْنَاهُم مِّن لَّدُنَّا أَجْرًا عَظِيمًا ٦٨

**68.** Ary dia ho nanome valisoa lehibe avy Aminay ho azy tokoa Izahay.

وَلَهَدَيْنَاهُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ٦٩

**69.** Ka dia ho voatarikay ho amin’ny lala-mahitsy tokoa izy ireo.

وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَالرَّسُولَ فَأُولَٰئِكَ مَعَ الَّذِينَ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ النَّبِيِّينَ وَالصِّدِّيقِينَ وَالشُّهَدَاءِ وَالصَّالِحِينَ ۚ وَحَسُنَ أُولَٰئِكَ رَفِيقًا ٧٠

**70.** Ary izay rehetra mankatoa an’i Allāh sy ny Iraka avy aminay dia ho isan’ireo izay nandrotsahan’i Allāh ny fahasoavany, ao anatin’izany ireo Mpaminany sy ireo Mpandala ny marina ary ireo Maritiora sy ireo Olo-marina ; namana mahafatra-po izy rehetra ireo.

ذَٰلِكَ الْفَضْلُ مِنَ اللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ عَلِيمًا ٧١

**71.** Avy amin’i Allāh izany fahasoavana izany ary ampy i Allāh

[25] Ny teny hoe “ataovy sorona ny fiainanareo” dia mety hisy handika vilana. Tsy midika hoe famonoan-tena izany eto fa didy izay manery ny tenantsika kosa mba hankatoa tanteraka ny sitra-pon’Andriamanitra.

noho Izy mahafantatra ny zavadrehetra.

R.10

**72.** E Ianareo izay mino! Miambena, manaova andiany maro ka samy handeha amin’ny tokony halehany na koa miara-mandeha avokoa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ خُذُوا۟ حِذْرَكُمْ
فَٱنفِرُوا۟ ثُبَاتٍ أَوِ ٱنفِرُوا۟ جَمِيعًا ﴿٧٢﴾

**73.** Ary aminareo dia hisy tsy ho tonga ara-potoana ka raha misy loza manjo anareo dia hiteny hoe: “Efa nanome fahasoavana ahy marina tokoa i Allāh. Satria tsy tafaraka tamin’ireo namako aho.”

وَإِنَّ مِنكُمْ لَمَن لَّيُبَطِّئَنَّ فَإِنْ أَصَٰبَتْكُم
مُّصِيبَةٌ قَالَ قَدْ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَىَّ إِذْ لَمْ
أَكُن مَّعَهُمْ شَهِيدًا ﴿٧٣﴾

**74.** Fa raha nandefa fahasoavana ho anareo i Allāh, dia hiteny izy ka ohatry ny tsy misy fifandraisana amin’ny maha mpinamana mihitsy aminareo *sady nilaza hoe*: “Raha mba niaraka tamin’izy ireo mantsy aho! Tokony ho nahazo fahombiazana goavana aho.”

وَلَئِنْ أَصَٰبَكُمْ فَضْلٌ مِّنَ ٱللَّهِ لَيَقُولَنَّ
كَأَن لَّمْ تَكُنۢ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُۥ مَوَدَّةٌ
يَٰلَيْتَنِى كُنتُ مَعَهُمْ فَأَفُوزَ فَوْزًا
عَظِيمًا ﴿٧٤﴾

**75.** Koa aoka izy ireo hiady mafy momba an’i Allāh, dia ireo izay hivarotra ny ainy mba hahazoana ny fiainana any Ankoatra, ary na iza na iza miady momba an’i Allāh, na ho faty na ho mpandresy dia ho valisoa lehibe no homenay azy.

فَلْيُقَٰتِلْ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ يَشْرُونَ
ٱلْحَيَوٰةَ ٱلدُّنْيَا بِٱلْءَاخِرَةِ وَمَن يُقَٰتِلْ فِى
سَبِيلِ ٱللَّهِ فَيُقْتَلْ أَوْ يَغْلِبْ فَسَوْفَ
نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٧٥﴾

**76.** Inona no tsy hiadianareo ho amin’izay momba an’i Allāh sy ho an’ireo Osa – *izay misy* ireo lehilahy, vehivavy, ankizy - izay manambara hoe : “Ry Tomponay, afaho amin’ity tanàna honenan’ny olona izay mangeja anay ity izahay, ary andefaso namana sy famonjena avy Aminao izahay.”

وَمَا لَكُمْ لَا تُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَ
ٱلْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ ٱلرِّجَالِ وَٱلنِّسَآءِ
وَٱلْوِلْدَٰنِ ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ
أَخْرِجْنَا مِنْ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ ٱلظَّالِمِ
أَهْلُهَا وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا
وَٱجْعَل لَّنَا مِن لَّدُنكَ نَصِيرًا ﴿٧٦﴾

**77.** Izay mpino dia mitolona ho amin’ny fanjakan’i Allāh, ny tsy mpino kosa miady ho an’ny fanjakan’i

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ

Satana. Mitoloma ary ho fanoherana ny mpiara-dia amin'i Satana. Minoa marimarina tokoa fa marefo ny paik'adin'i Satana.

الطَّاغُوتِ فَقَاتِلُوا أَوْلِيَاءَ الشَّيْطَانِ ۚ إِنَّ كَيْدَ الشَّيْطَانِ كَانَ ضَعِيفًا ﴿٧٧﴾ ع ٦ ٧

R.11

**78.** Dia tsy renao ve ny amin'ireo izay nilazana hoe : "Fehezo ny tananareo, mahereza mivavaka ary aloavy ny Zakāt?" Ary rehefa nodidina hiady izy ireo dia indro ny ampahany tamin'izy ireo fa natahotra ny olona tahaka ny tokony hataoran'izy ireo an'i Allāh, mihoatra noho izany aza ary hoy izy ireo : "Ry Tomponay ô! Nahoana no dia nodidinao hiady izahay ? Tsy te hanome fitsaharana ho anay mandritran'ny fotoana vitsivitsy monja indray ve Ianao. Lazao hoe: "Kely dia kely ny tombotsoa ety an-tany ary tsara lavitra ho an'izay matahotra *an'i Allāh* ny any an-koatra, ary tsy ho matiantoka ianareo na dia kely aza."

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوا أَيْدِيَكُمْ وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ إِذَا فَرِيقٌ مِنْهُمْ يَخْشَوْنَ النَّاسَ كَخَشْيَةِ اللَّهِ أَوْ أَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُوا رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ عَلَيْنَا الْقِتَالَ لَوْلَا أَخَّرْتَنَا إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ ۗ قُلْ مَتَاعُ الدُّنْيَا قَلِيلٌ وَالْآخِرَةُ خَيْرٌ لِمَنِ اتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٨﴾

**79.** Na aiza na aiza misy anareo dia hanjohy anareo ny fahafatesana, eny fa na dia mihidy ao anaty tilikambo mafy orina aza ianareo. Ary raha sendra zava-tsoa izy ireo dia lazainy fa "Avy amin'i Allāh izany." Fa raha sendra loza kosa dia ambaran'izy ireo fa "Avy aminao izany." Lazao hoe : "Avy amin'i Allāh ny zavatra rehetra". Inona ary noho izany no manjo ireo olona izay tsy mahatakatra na izay zavatra bitika indrindra aza?

أَيْنَمَا تَكُونُوا يُدْرِكْكُمُ الْمَوْتُ وَلَوْ كُنْتُمْ فِي بُرُوجٍ مُشَيَّدَةٍ ۗ وَإِنْ تُصِبْهُمْ حَسَنَةٌ يَقُولُوا هَٰذِهِ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۖ وَإِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَقُولُوا هَٰذِهِ مِنْ عِنْدِكَ ۚ قُلْ كُلٌّ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۖ فَمَالِ هَٰؤُلَاءِ الْقَوْمِ لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ حَدِيثًا ﴿٧٩﴾

**80.** Na inona na inona soa noraisinao dia avy amin'i Allāh izany ary na inona na inona ratsy mihatra aminao dia avy aminao ihany izany. Koa nandefa anao ho etý amin'izao tontolo

مَا أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ اللَّهِ ۖ وَمَا أَصَابَكَ مِنْ سَيِّئَةٍ فَمِنْ نَفْسِكَ ۚ وَأَرْسَلْنَاكَ لِلنَّاسِ رَسُولًا ۚ وَكَفَىٰ

izao mba ho Iraka avy Aminay Izahay. Ary dia ampy ho vavolombelona ny amin’izany i Allāh.

بِاللَّهِ شَهِيدًا ﴿٨٠﴾

**81.** Na iza na iza mankatoa ny Iraka dia mankatoa marina tokoa an’i Allāh. Ary na iza na iza kosa tsy manaraka an’izany, dia tsy ny hanara-maso azy ireny akory no nandefasanay anao ho eo aminy.

مَنْ يُطِعِ الرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ اللَّهَ ۖ وَمَنْ
تَوَلَّىٰ فَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ﴿٨١﴾

**82.** Ary izao no nolazain’izy ireo: “Ny fankatoavana *no fitsipika fototra aminay*”, nefa vao tsy eo anatrehanao, dia misy amin’izy ireo no mandany ny alina hikononkononana fihokoana hanoherana ny teninao. Henoin’i Allāh sy voatahiriny tsara ao an-tsaina izany teti-dratsin’izy ireo mandritra ny alina izany. Noho izany aza mifandray aminy ianao fa aoka hatoky an’i Allāh. Ampy ho mpiaro i Allāh.

وَيَقُولُونَ طَاعَةٌ فَإِذَا بَرَزُوا مِنْ
عِنْدِكَ بَيَّتَ طَائِفَةٌ مِنْهُمْ غَيْرَ الَّذِي
تَقُولُ ۖ وَاللَّهُ يَكْتُبُ مَا يُبَيِّتُونَ ۖ
فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ وَ
كَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ﴿٨٢﴾

**83.** Fa dia tsy mba te handinika ny Kor’any ve izy ireo? Raha hery hafa Ankoatra an’i Allāh no niandohan’ny Kor’any dia minoa marimarina tokoa fa tsy maintsy ho feno fifanoherankevitra *tao anatiny.*[26]

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ ۚ وَلَوْ كَانَ
مِنْ عِنْدِ غَيْرِ اللَّهِ لَوَجَدُوا فِيهِ
اخْتِلَافًا كَثِيرًا ﴿٨٣﴾

**84.** Ary rehefa mandray vaovao izy ireo, na *momba* ny filaminana izay na *momba* ny tebiteby dia tonga dia aelin’izy ireo izany. Kanefa raha mba nanatona ny Iraka sy ireo mpiaradia aminy hafa izay manana fahefana, dia azo antoka fa izay afaka manao tsoa-

وَإِذَا جَاءَهُمْ أَمْرٌ مِنَ الْأَمْنِ أَوِ الْخَوْفِ
أَذَاعُوا بِهِ ۖ وَلَوْ رَدُّوهُ إِلَى الرَّسُولِ وَإِلَىٰ
أُولِي الْأَمْرِ مِنْهُمْ لَعَلِمَهُ الَّذِينَ
يَسْتَنْبِطُونَهُ مِنْهُمْ ۗ وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ
عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَاتَّبَعْتُمُ الشَّيْطَانَ

[26] Ny fomba filazan’ny Kor’any hoe اخْتِلَافًا كَثِيرًا (ikhtilāfan kathīran) izay midika ara-bakiteny hoe “fifanipahan-kevitra maro”, eto izany dia maneho fifanoherana. Izany hoe raha toa ka olon-kafa fa tsy i Allāh no namorona ny Kor’any masina dia tsy maintsy nahitana fifanipahankevitra maro tao. Misy fomba fiteny mifandraika amin’izany, izay miresaka ny fahariana an’izao tontolo izao, ao amin’ny andininy faha-4 toko 67 (Al Molk), ao amin’izany no nanamarihana fa tsy mitombina ny fisian’ny ahiahy na fifanipahana eo amin’ireo asan’Andriamanitra.

إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٤﴾

kevitra *ny amin'ny marina* avy amin'izany tamin'izy ireo dia ho nahatakatra tsara izany rehetra izany[27]. Koa raha tsy teo ny fahasoavan'i Allāh sy ny famindram-pony teo aminareo dia efa ho nanaraka an'i Satana ianareo afa-tsy vitsivitsy foana.

فَقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا
نَفْسَكَ وَحَرِّضِ الْمُؤْمِنِينَ عَسَى
اللَّهُ أَنْ يَكُفَّ بَأْسَ الَّذِينَ كَفَرُوا
وَاللَّهُ أَشَدُّ بَأْسًا وَأَشَدُّ تَنْكِيلًا ﴿٨٥﴾

**85.** Miadia ary ho amin'izay momban'i Allāh. Tsy tompon'antoka afa-tsy amin'ny tenanao ihany ianao ary ampirisiho ireo mpino. Mety hataon'i Allāh mandamoka ihany ny herin'ny tsy mpino, satria matanjaka noho izy ireo i Allāh sady afaka ny hampahory amin'ny alalan'ny famaizana ho azy ireo ihany koa.

مَنْ يَشْفَعْ شَفَاعَةً حَسَنَةً يَكُنْ لَهُ
نَصِيبٌ مِنْهَا وَمَنْ يَشْفَعْ شَفَاعَةً
سَيِّئَةً يَكُنْ لَهُ كِفْلٌ مِنْهَا وَكَانَ
اللَّهُ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ مُقِيتًا ﴿٨٦﴾

**86.** Na iza na iza manao fanelanelanana tsara *ho an'ny namany* dia hovaliana araka izany ary na iza na iza manao fanelanelanana ratsy *ho an'ny namany* dia handray ny sahaza izany *tody ratsy* izany. Fa tompom-pahefana amin'ny zava-drehetra i Allāh.

وَإِذَا حُيِّيتُمْ بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّوا بِأَحْسَنَ
مِنْهَا أَوْ رُدُّوهَا إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلَى كُلِّ
شَيْءٍ حَسِيبًا ﴿٨٧﴾ النصف

**87.** Ary raha arahabaina amin'ny alalan'ny vavaka ianareo dia miaharabà amin'ny alalan'ny vavaka mahomby kokoa na *fara faharatsiny* manaova toy izay miarahaba anareo[28].

---

27 Ao amin'ireo edisiona samihafa amin'ny Kor'any masina, ny fandikana io andininy io mazàna dia toa maneho fa tsy dia havanana loatra tamin'ny fanatsoahan-kevitra avy amin'ny Hafatra ireo olona izay nanankinana andraikitra. Ambonin'izany, manome soson-kevitra ihany koa izy hoe ireo izay afa-manavaka ihany no mety hahita ny tena zava-misy. Ny dikan-teny izay aroso eto dia tsy maneho io lesoka tsy azo ialana io ; ny mifanohitra amin'izany aza, asongadiny ny hoe ny tsirairay amin'izy ireo dia manana fahafahana ny hahalala ny fahamarinana mikasika io raharaha, io raha nandinika sy namakafaka ny fifandraisany izy: "Ary rehefa nandray ny vavao izy ireo, na fiadanana izay na tahotra, dia nangorera, nefa raha naka tahaka ny Iraka sy ireo izay nomem-pahefana taminy izy ireo dia azo antoka fa ireo izay afa-mandinika sy mitsikera amin'izy ireo dia hahazo an'izany tsara mihitsy."

28 Mamintina ny hevitra malalaka amin'ity andininy ity ho lasa fiarahabana fotsiny ny dikan-teny. Nefa ireo fanomezana atolotra ny hafa ihany koa dia voalaza ao anatin'ny teny hoe تَحِيَّة

Mahatsinjo ny zavatra rehetra i Allāh raha ny marina.

**88.** I Allāh no Ilay Masina indrindra ka tsy misy mendrika ivavahana ankoatra Azy. Minoa marimarina tokoa *fa hanohy* ny fampitambarana anareo Izy mandra-pahatongavan'ny fitsanganana amin'ny maty izay azo antoka fa hisy tokoa. Ary iza moa, ankoatra an'i Allāh, no mba hanaja ny teny nomeny?

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ؕ لَيَجْمَعَنَّكُمْ اِلٰى يَوْمِ
الْقِيٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيْهِ ؕ وَمَنْ اَصْدَقُ
مِنَ اللّٰهِ حَدِيْثًا ﴿٨٨﴾

R.12

**89.** Inona no mahazo anareo, ka mahatonga anareo hizara ho antoko roa noho ny adi-hevitra momba ireo mpiatsaravelatsihy? Ary i Allāh raha nanongana azy ireo, dia noho ny zava-bitany. Maniry ny hita-ridalana ireo izay nampaorian'i Allāh ve ianareo? Fa ho an'ireo nampaorian'i Allāh, tsy hahita fanavotana ho azy ireny intsony ianao.

فَمَا لَكُمْ فِي الْمُنٰفِقِيْنَ فِئَتَيْنِ وَاللّٰهُ
اَرْكَسَهُمْ بِمَا كَسَبُوْا ؕ اَتُرِيْدُوْنَ اَنْ
تَهْدُوْا مَنْ اَضَلَّ اللّٰهُ ؕ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ
فَلَنْ تَجِدَ لَهٗ سَبِيْلًا ﴿٨٩﴾

**90.** Tian'izy ireo ny hahatonga anareo ho tsy mpino tahaka azy ireo mba hitovizanareo tanteraka. Noho izany aza mba maka sakaiza aminy raha tsy efa momba amin'ny lalan'i Allāh izy ireo. Ary raha mandà izy ireo, dia sambory ary vonoy ho faty na aiza misy azy ireo na aiza, ary aza maka sakaiza na fanampiana avy amin'izy ireo;

وَدُّوْا لَوْ تَكْفُرُوْنَ كَمَا كَفَرُوْا
فَتَكُوْنُوْنَ سَوَآءً فَلَا تَتَّخِذُوْا
مِنْهُمْ اَوْلِيَآءَ حَتّٰى يُهَاجِرُوْا فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ فَاِنْ تَوَلَّوْا فَخُذُوْهُمْ
وَاقْتُلُوْهُمْ حَيْثُ وَجَدْتُّمُوْهُمْ ۪ وَلَا
تَتَّخِذُوْا مِنْهُمْ وَلِيًّا وَّلَا نَصِيْرًا ﴿٩٠﴾

**91.** Ankoatra ireo izay manampifandraisana amin'ny vahoaka izay nifampiraharaha amin'ny vahoaka izay mifampiraharaha taminareo, na koa ireo izay manatona anareo, sady

اِلَّا الَّذِيْنَ يَصِلُوْنَ اِلٰى قَوْمٍۭ
بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ مِّيْثَاقٌ اَوْ
جَآءُوْكُمْ حَصِرَتْ صُدُوْرُهُمْ اَنْ
يُّقَاتِلُوْكُمْ اَوْ يُقَاتِلُوْا قَوْمَهُمْ ؕ وَلَوْ

(taḥiyyah). Izy ity dia mikasika ny fifanakalozana fanomezana izay natolotra tamin-kitsimpo, na fara faharatsiny fanolorana fanomezana mitovy lenta.

شَآءَ اللّٰهُ لَسَلَّطَهُمْ عَلَيْكُمْ فَلَقٰتَلُوْكُمْ
فَاِنِ اعْتَزَلُوْكُمْ فَلَمْ يُقَاتِلُوْكُمْ وَ
اَلْقَوْا اِلَيْكُمُ السَّلَمَ فَمَا جَعَلَ اللّٰهُ
لَكُمْ عَلَيْهِمْ سَبِيْلًا ﴿٩١﴾

mandà ny hiady aminareo na koa hifandona amin'ny vahoakany izy ireo. Ary raha tian'i Allāh dia azony natao ny nanjaka taminareo; ary azony natao tsara ny nampilavo lefona anareo. Koa raha mihataka aminareo izy na koa tsy mila ady sady mampandry fahalemana anareo *dia tsarovy* fa i Allāh dia tsy mamela anareo velively hampiasa herisetra amin'izy ireo.

سَتَجِدُوْنَ اٰخَرِيْنَ يُرِيْدُوْنَ اَنْ
يَّاْمَنُوْكُمْ وَيَاْمَنُوْا قَوْمَهُمْ كُلَّمَا رُدُّوْٓا
اِلَى الْفِتْنَةِ اُرْكِسُوْا فِيْهَا فَاِنْ لَّمْ
يَعْتَزِلُوْكُمْ وَ يُلْقُوْٓا اِلَيْكُمُ السَّلَمَ وَ
يَكُفُّوْٓا اَيْدِيَهُمْ فَخُذُوْهُمْ وَاقْتُلُوْهُمْ
حَيْثُ ثَقِفْتُمُوْهُمْ وَاُولٰٓئِكُمْ جَعَلْنَا
لَكُمْ عَلَيْهِمْ سُلْطٰنًا مُّبِيْنًا ﴿٩٢﴾ ع ١٢ ٩

**92.** Hahita olon-kafa ianareo izay haniry hiasa amim-pandriampahalemana miaraka aminareo sy ireo vahoakany. Isak'izay averina amin'ny ady izy ireo dia mbola hiroboka tanteraka amin'izany tokoa. Koa na tsy manalavitra anareo aza izy ireo ka tsy mampisy fandriampahalemana eo aminareo ka tsy mahafehy ny tanany izy ireo dia sambory izy ireo ary vonoy na aiza misy azy ireo na aiza. Nomenay fahefana feno ianareo hanohitra azy ireo.

R.13

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ اَنْ يَّقْتُلَ مُؤْمِنًا اِلَّا
خَطَـًٔا وَمَنْ قَتَلَ مُؤْمِنًا خَطَـًٔا فَتَحْرِيْرُ
رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ وَّدِيَةٌ مُّسَلَّمَةٌ اِلٰٓى
اَهْلِهٖٓ اِلَّآ اَنْ يَّصَّدَّقُوْا فَاِنْ كَانَ مِنْ
قَوْمٍ عَدُوٍّ لَّكُمْ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَتَحْرِيْرُ
رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ وَاِنْ كَانَ مِنْ قَوْمٍ
بَيْنَكُمْ وَ بَيْنَهُمْ مِّيْثَاقٌ فَدِيَةٌ
مُّسَلَّمَةٌ اِلٰٓى اَهْلِهٖ وَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ
مُّؤْمِنَةٍ فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ
شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ تَوْبَةً مِّنَ اللّٰهِ

**93.** Tsy mety amin'ny mpino ny mamono ho faty mpino hafa raha tsy hoe tsy nahy izany. Ary izay namono tsy nahy ny mpino iray dia tsy maintsy mamotsotra mpanompo mpino iray ary tsy maintsy *mandoa* ny sandan'ny rà latsaka ho an'ny mpandova ilay maty, raha tsy hoe lavin'ireo mpandova *noho ny* fihantrana izany *sandan'ny rà izany*. Saingy raha toa ka avy amin'ny vahoaka miady aminareo ilay maty nefa mpino izy dia tsy maintsy mamotsotra mpanompo mpino iray *ilay olo-meloka*. Ary raha toa ka avy amin'ny vahoaka izay

nifanaraka taminao izy dia tsy maintsy mandoa ny sandan'ny rà mba hatolotra ny mpandova ny maty ilay olo-meloka sady mamotsotra mpanompo iray mpino. Fa ireo izay tsy mahita mpanompo havotsotra dia hifady hanina mandritra ny roa volana mifanesy - *izany dia* fanonerana takian'i Allah. Ary i Allāh dia Mahalala ny zava-drehetra, sady Feno Fahendrena.

وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ۝٩٣

**94.** Ary izay rehetra mamono mpino amin'ny nahim-pony dia ny helo no ho setrin'izany ho azy, any izy no honina mandritra ny fotoana maharitra. I Allāh dia ho tezitra aminy, hanozona azy ary hanomana ho azy sazy faran'izay mafy.

وَمَنْ يَّقْتُلْ مُؤْمِنًا مُّتَعَمِّدًا
فَجَزَآؤُهٗ جَهَنَّمُ خَالِدًا فِيْهَا وَ
غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيْهِ وَلَعَنَهٗ وَاَعَدَّ لَهٗ
عَذَابًا عَظِيْمًا ۝٩٤

**95.** Eh ianareo mpino! Rehefa mivoaka noho izay momba an'i Allāh ianareo, mitandrema tsara, ary aza milaza an'izay olona miarahaba anareo amin'ny alalan'ny fiadanana hoe : "Tsy mpino ianao." Mitady izay mahasoa eto an-tany ianareo nefa eo anilan'i Allāh dia feno fahasoavana tsy lany laniana. Tahaka izany ihany koa ianareo tany aloha tany fa i Allāh no nanolotra ny famelan-kelony taminareo. Noho izany, mitandrema tsara. I Allāh dia mahalala tsara ny ataonareo rehetra.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا ضَرَبْتُمْ
فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ فَتَبَيَّنُوْا وَلَا تَقُوْلُوْا
لِمَنْ اَلْقٰٓى اِلَيْكُمُ السَّلٰمَ لَسْتَ
مُؤْمِنًا ۚ تَبْتَغُوْنَ عَرَضَ الْحَيٰوةِ
الدُّنْيَا ۚ فَعِنْدَ اللّٰهِ مَغَانِمُ كَثِيْرَةٌ ۚ
كَذٰلِكَ كُنْتُمْ مِّنْ قَبْلُ فَمَنَّ اللّٰهُ
عَلَيْكُمْ فَتَبَيَّنُوْا ۚ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ
بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ۝٩٥

**96.** Ireo mpino sasany izay variana *tsy miraika*, ankoatra ireo kilemaina, dia tsy mitovy amin'ireo izay mitolona ho fampanjakana ny tenin'i Allāh amin'ny alalan'ny hareny sy ny tenany. I Allāh dia nametraka ireo mitolona ka manolotra ny hareny sy ny vatany amin'izany amin'ny toerana avo miohatra amin'ireo izay tsy miraika. Misy zava-tsoa nampanantenain'i Allāh ho an'ny

لَا يَسْتَوِى الْقٰعِدُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ
غَيْرُ اُولِى الضَّرَرِ وَالْمُجٰهِدُوْنَ فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ ۚ فَضَّلَ
اللّٰهُ الْمُجٰهِدِيْنَ بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ
عَلَى الْقٰعِدِيْنَ دَرَجَةً ۚ وَكُلًّا وَّعَدَ اللّٰهُ
الْحُسْنٰى ۚ وَفَضَّلَ اللّٰهُ الْمُجٰهِدِيْنَ عَلَى
الْقٰعِدِيْنَ اَجْرًا عَظِيْمًا ۝٩٦

tsirairay. Ary i Allāh dia hanandratra ireo izay mitolona ho avo noho ireo izay tsy miraika, izany dia amin’ny alalan’ny valisoa lehibe.

**97.** Izany hoe amin’ny laharam-pahamendrehana avy Aminy sy avy amin’ny famelan-kelony ary ny famindra-pony. I Allāh dia tena Mpamela heloka sady Mpamindra-fo.

دَرَجٰتٍ مِّنْهُ وَمَغْفِرَةً وَّرَحْمَةً ۭ وَكَانَ ١٣
ع ١٠ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٩٧﴾

R.14

**98.** Raha ny marina, ireo izay vonoin’ny anjely noho izy ireo nanimba ny fanahiny ihany, ireo anjely dia hiteny amin’izy ireo hoe : “Inona no tianareo atao?” Ary hamaly izy ireo hoe: “Noheverina ho toy ny osa izahay teny an-tany.” Hoy ireo anjely tamin’izy ireo: “Angaha ny tanin’i Allāh tsy midadasika ahazoanareo mifindra monina?” Izany ny momba an’ireo, izay ny Afobe no ho fonenany, fiafarana ratsy raha izany no azo ilazana azy!

إِنَّ الَّذِيْنَ تَوَفّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ ظَالِمِيْٓ
أَنْفُسِهِمْ قَالُوْا فِيْمَ كُنْتُمْ ۭ قَالُوْا كُنَّا
مُسْتَضْعَفِيْنَ فِي الْأَرْضِ ۭ قَالُوْٓا أَلَمْ
تَكُنْ أَرْضُ اللّٰهِ وَاسِعَةً فَتُهَاجِرُوْا
فِيْهَا ۭ فَأُولٰٓئِكَ مَأْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ۭ وَ
سَآءَتْ مَصِيْرًا ﴿٩٨﴾

**99.** Afa tsy ny osa eo amin’ny lehilahy sy ny zaza amam-behivavy izay sady tsy afaka hamolavola paika no tsy hahita lalan-kivoahana.

إِلَّا الْمُسْتَضْعَفِيْنَ مِنَ الرِّجَالِ وَ
النِّسَآءِ وَالْوِلْدَانِ لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ
حِيْلَةً وَّلَا يَهْتَدُوْنَ سَبِيْلًا ﴿٩٩﴾

**100.** Ho azy ireo dia mety hamafa ny fahotany i Allāh, satria i Allāh no ilay mpamafa heloka, Ilay tena Mpamela heloka.

فَأُولٰٓئِكَ عَسَى اللّٰهُ أَنْ يَّعْفُوَ عَنْهُمْ ۭ وَ
كَانَ اللّٰهُ عَفُوًّا غَفُوْرًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Ary na iza handao ny tananany na iza, noho ny amin’i Allāh[29] dia hahita toerana maro hialokalofany sy harem-be etý ambony tany. Ary na zovy na zovy handao ny fonenany ka hifindra monina noho ny amin’i Allāh

وَمَنْ يُّهَاجِرْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ يَجِدْ
فِي الْأَرْضِ مُرٰغَمًا كَثِيْرًا وَّسَعَةً ۭ
وَمَنْ يَّخْرُجْ مِنْ بَيْتِهٖ مُهَاجِرًا إِلَى
اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ثُمَّ يُدْرِكْهُ الْمَوْتُ

[29] Ny teny arabo hoe فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ (fī sabīlillāh) dia midika hoe “ho an’i Allāh” na hoe “momba an’i Allāh”.

sy ny Iraka avy Aminy ka ho sendra ny fahafatesana dia andraikitr'i Allāh ny mankasitraka azy, fa i Allāh dia Tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo.

فَقَدْ وَقَعَ اَجْرُهٗ عَلَى اللّٰهِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ
غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١٠١﴾ ع ١٤ ١١

R.15

**102.** Ary raha mivahiny lavitra amin'ny firenena ianareo dia tsy ho fahotanareo ny mampihena ny fotoana *anaovanareo* ny Fivavahana raha manahy ny hanome fahasahiranana ireo tsy mpino ianareo. Ireo tsy mpino ireo no tena fahavalonareo indrindra.

وَاِذَا ضَرَبْتُمْ فِي الْاَرْضِ فَلَيْسَ
عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَنْ تَقْصُرُوْا مِنَ
الصَّلٰوةِ ۖۗ اِنْ خِفْتُمْ اَنْ يَّفْتِنَكُمُ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ؕ اِنَّ الْكٰفِرِيْنَ كَانُوْا لَكُمْ
عَدُوًّا مُّبِيْنًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Ary rehefa tafaraka amin'izy ireo ianao, ka mitaribavaka ho azy ireo, aoka hisy maromaro aminy hitsangana miaraka aminao sady handray ny fitaovam-piadiany. Ary rehefa avy miakohoka izy ary hihemotra kely, dia aoka hisy andiany iray hafa izay mbola tsy nivavaka handroso hiaraka hivavaka aminao; ary handray ny fiarovan-tenany sy ny fitaovam-piadiany izy ireo. Ny tadiavin'ireo tsy mpino dia ny hanaovanareo an-tsirambina ny fitaovam-piadianareo sy ny entanareo mba hanafihany anareo tampoka. Ary raha voahelingelin'ny orana na marary ianareo dia tsy ho heloka ho anareo ny mametraka ny fitaovam-piadiana, saingy tsy maintsy vonona *mandrakariva* amin'ny fiarovan-tena ianareo. Azo antoka fa efa nanomana famaizana mahafabaraka ho an'ireo tsy mpino tokoa i Allāh.

وَاِذَا كُنْتَ فِيْهِمْ فَاَقَمْتَ لَهُمُ
الصَّلٰوةَ فَلْتَقُمْ طَآئِفَةٌ مِّنْهُمْ مَّعَكَ
وَلْيَاْخُذُوْٓا اَسْلِحَتَهُمْ ۫ فَاِذَا سَجَدُوْا
فَلْيَكُوْنُوْا مِنْ وَّرَآئِكُمْ ۪ وَلْتَاْتِ
طَآئِفَةٌ اُخْرٰى لَمْ يُصَلُّوْا فَلْيُصَلُّوْا
مَعَكَ وَلْيَاْخُذُوْا حِذْرَهُمْ وَ
اَسْلِحَتَهُمْ ۚ وَدَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا
لَوْ تَغْفُلُوْنَ عَنْ اَسْلِحَتِكُمْ وَ
اَمْتِعَتِكُمْ فَيَمِيْلُوْنَ عَلَيْكُمْ مَّيْلَةً
وَّاحِدَةً ؕ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ اِنْ كَانَ
بِكُمْ اَذًى مِّنْ مَّطَرٍ اَوْ كُنْتُمْ مَّرْضٰٓى
اَنْ تَضَعُوْٓا اَسْلِحَتَكُمْ ۚ وَخُذُوْا
حِذْرَكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ اَعَدَّ لِلْكٰفِرِيْنَ
عَذَابًا مُّهِيْنًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Ary rehefa vita ny fivavahanareo dia tsarovy i Allāh, na mitsangana ianareo na mipetraka na mandry ilika. Ary rehefa voaaro *amin'ny loza*

فَاِذَا قَضَيْتُمُ الصَّلٰوةَ فَاذْكُرُوا اللّٰهَ
قِيٰمًا وَّقُعُوْدًا وَّعَلٰى جُنُوْبِكُمْ ۚ
فَاِذَا اطْمَاْنَنْتُمْ فَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ ۚ اِنَّ

الصَّلٰوةَ كَانَتْ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ كِتٰبًا مَّوْقُوْتًا ﴿١٠٤﴾

ianareo dia araho ny Fivavahana araka *ny endriny voasoratra*; ny Fivavahana dia andidiana ny mpino *mba hatao* amin’ny fotoana voatondro.

وَلَا تَهِنُوْا فِي ابْتِغَآءِ الْقَوْمِ ؕ اِنْ تَكُوْنُوْا تَاْلَمُوْنَ فَاِنَّهُمْ يَاْلَمُوْنَ كَمَا تَاْلَمُوْنَ ۚ وَتَرْجُوْنَ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا يَرْجُوْنَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿١٠٥﴾ ع ١٥ ٤ ١٢

**105.** Ary aza mandrera-tena mitady ireny olona ireny. Raha mijaly ianareo, izy ireo koa hijaly toa anareo. Fa ianareo dia hanantena avy amin’i Allāh izay tsy antenain’izy ireo. Ary i Allāh dia Mahafantatra ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

R.16

اِنَّآ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ لِتَحْكُمَ بَيْنَ النَّاسِ بِمَآ اَرٰىكَ اللّٰهُ ؕ وَلَا تَكُنْ لِّلْخَآئِنِيْنَ خَصِيْمًا ﴿١٠٦﴾

**106.** Efa nampidirinay ho anao marina tokoa ny Boky mirakitra ny fahamarinana, mba hahazoanao mitsara eo amin’ny samy olombelona izay nampianarin’i Allāh anao. Koa aza misolo vava ireo izay mpivadi-pitokisana.

وَّاسْتَغْفِرِ اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١٠٧﴾

**107.** Ary mangataha famelana amin’i Allāh. Tena mpamela heloka tokoa i Allāh sady mpamindra fo.

وَلَا تُجَادِلْ عَنِ الَّذِيْنَ يَخْتَانُوْنَ اَنْفُسَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ مَنْ كَانَ خَوَّانًا اَثِيْمًا ﴿١٠٨﴾

**108.** Ary aza miaro ireo ratsy fanahy amin’ny tenany ihany. Tena tsy tian’i Allāh tokoa ny mpivadi-pitokisana ny mpanao heloka be vava.

يَّسْتَخْفُوْنَ مِنَ النَّاسِ وَلَا يَسْتَخْفُوْنَ مِنَ اللّٰهِ وَهُوَ مَعَهُمْ اِذْ يُبَيِّتُوْنَ مَا لَا يَرْضٰى مِنَ الْقَوْلِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ بِمَا يَعْمَلُوْنَ مُحِيْطًا ﴿١٠٩﴾

**109.** Manao izay hiafenana ny olona hatrany izy ireo saingy tsy afaka hiafina an’i Allāh; ary Izy dia ho eo an’ilan’izy ireny rehefa mandany alina hikononkononana hevitra tsy ankasitrahan’i Allāh izy ireny. Ary i Allāh dia mahafantatra tsara izay ataon’izy ireo.

هٰٓاَنْتُمْ هٰٓؤُلَآءِ جٰدَلْتُمْ عَنْهُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۫ فَمَنْ يُّجَادِلُ اللّٰهَ عَنْهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ اَمْ مَّنْ يَّكُوْنُ عَلَيْهِمْ وَكِيْلًا ﴿١١٠﴾

**110.** Jereo! Ianareo no mpisolovava azy ireo teto an-tany. Fa iza no ho mpisolovava azy ireo eo anoloan’i Allāh amin’ny andro Fitsanganana amin’ny maty ary iza no ho mpiaro azy ireo?

**111.** Ary na zovy na zovy manao ratsy na manimba ny fanahiny, ary mangataka famelana amin'i Allāh rehefa avy eo dia hahita an'i Allāh Mpamela heloka sy Mpamindra fo.

وَمَنْ يَعْمَلْ سُوْٓءًا أَوْ يَظْلِمْ نَفْسَهٗ
ثُمَّ يَسْتَغْفِرِ اللّٰهَ يَجِدِ اللّٰهَ غَفُوْرًا
رَّحِيْمًا ﴿١١١﴾

**112.** Ary na iza manao heloka na iza dia hanao izany mba hanimbany ny fanahiny. I Allāh dia Mahafantatra ny zava-drehetra sady feno fahendrena.

وَمَنْ يَّكْسِبْ إِثْمًا فَإِنَّمَا يَكْسِبُهٗ
عَلٰى نَفْسِهٖ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا
حَكِيْمًا ﴿١١٢﴾

**113.** Ary na iza manao hadisoana na heloka na iza, ka manilika izany amin'ny tsy manan-tsiny, dia hizaka *ny lanjan*'ny endrikendrika nataony sy heloka goavana izy.

وَمَنْ يَّكْسِبْ خَطِيْٓئَةً أَوْ إِثْمًا ثُمَّ
يَرْمِ بِهٖ بَرِيْٓئًا فَقَدِ احْتَمَلَ
بُهْتَانًا وَّإِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿١١٣﴾

R.17

**114.** Ary raha tsy nisy ny fahasoavana sy famindram-pon'i Allāh taminao, nisy sasany tamin'izy ireo nanapakevitra ny handiso lalana anao *saingy nofoanan'i Allāh ny Fikasan'izy ireo*. Izy ireo ihany anefa no maniasia ary tsy afaka hanisy ratsy anao izy ireo. Ary i Allāh dia hampidina ny Boky sy ny Fahendrena ho anao ary hampianatra anao izay tsy fantatrao, ary lehibe tokoa ny fahasoavana azonao amin'i Allāh.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ وَرَحْمَتُهٗ
لَهَمَّتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ أَنْ يُّضِلُّوْكَ ۖ
وَمَا يُضِلُّوْنَ إِلَّآ أَنْفُسَهُمْ وَمَا
يَضُرُّوْنَكَ مِنْ شَيْءٍ ۚ وَأَنْزَلَ اللّٰهُ
عَلَيْكَ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا
لَمْ تَكُنْ تَعْلَمُ ۚ وَكَانَ فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ
عَظِيْمًا ﴿١١٤﴾

**115.** Tsy hisy soa hivoaka avy amin'izay fiaraha-midinika miafin'izy ireo izany, raha tsy hoe manapakevitra ny hanao fandaniana ho an'ny malahelo izy ireo na amin'ny asa fanasoavam-bahoaka na ho fampihavanana sy fanitsiana ny olona. Izay manao izany, ho fikatsahana ny sitrapon'i Allāh, dia hahazo valisoa lehibe avy Aminay izy.

لَا خَيْرَ فِيْ كَثِيْرٍ مِّنْ نَّجْوٰىهُمْ إِلَّا مَنْ أَمَرَ
بِصَدَقَةٍ أَوْ مَعْرُوْفٍ أَوْ إِصْلَاحٍۭ بَيْنَ
النَّاسِ ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ ابْتِغَآءَ
مَرْضَاتِ اللّٰهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيْهِ أَجْرًا
عَظِيْمًا ﴿١١٥﴾

**116.** Ary ho an'izay mandà ny Iraka rehefa avy notarihin-dalana mazava tsara, ka manaraka lalan-kafa tsy toy

وَمَنْ يُّشَاقِقِ الرَّسُوْلَ مِنْۢ بَعْدِ مَا
تَبَيَّنَ لَهُ الْهُدٰى وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيْلِ

ny an’ireo mpino, avelanay hanaraka ny lalana izay nofinidiny izy ary Izahay hanipy azy any amin’ny Helo; *izany no* toeran-kitodiana ratsy indrindra.

الْمُؤْمِنِينَ نُوَلِّهِ مَا تَوَلَّىٰ وَنُصْلِهِ جَهَنَّمَ ۖ وَسَاءَتْ مَصِيرًا ﴿١١٦﴾ ع ١٧ ٣ ١٤

R. 18

**117.** Tsy hamela heloka ireo izay mampifangaro Azy amin’ny hafa i Allāh na iza na iza ampifangaroana Aminy, saingy ankoatra izay dia mamela heloka izay tiany havela Izy. Ary na iza na iza manana Andriamanitra hafa ankoatra an’i Allāh dia very lavitra dia lavitra tanteraka.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَغْفِرُ أَنْ يُشْرَكَ بِهِ وَيَغْفِرُ مَا دُونَ ذَٰلِكَ لِمَنْ يَشَاءُ ۚ وَمَنْ يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلَالًا بَعِيدًا ﴿١١٧﴾

**118.** Andriamanitra tsy izy no ivavahan’izy ireo ankoatra an’i Allāh, nefa *raha ny marina*, tsy misy afa-tsy i Satana, ilay mpikomy, no ivavahany,

إِنْ يَدْعُونَ مِنْ دُونِهِ إِلَّا إِنَاثًا وَإِنْ يَدْعُونَ إِلَّا شَيْطَانًا مَرِيدًا ﴿١١٨﴾

**119.** Izay nozonin’i Allāh. Ary izy(Satana) nilaza izany taminy hoe: “Angalako ampahany voafaritra amin’ireo Mpanomponao.”

وقف لازم لَعَنَهُ اللَّهُ ۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنْ عِبَادِكَ نَصِيبًا مَفْرُوضًا ﴿١١٩﴾

**120.** “Ary dia hovereziko tokoa izy ireo, ary ataoko hiredareda ao amin'izy ireo ny filan-dratsy, ary dia tena amporisika azy ireo aho ary hadidy ny sofin-drameva izy ireo *sy biby hafa,* ary izaho no hibaiko azy ka hanova endrika izay noharian'i Allāh izy ireo.” Ary izay nandray an'i Satana ho sakaizany ivelan'i Allāh dia tsy hisalasalana fa ho matiantoka tanteraka.

وَلَأُضِلَّنَّهُمْ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمْ وَلَآمُرَنَّهُمْ فَلَيُبَتِّكُنَّ آذَانَ الْأَنْعَامِ وَلَآمُرَنَّهُمْ فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ اللَّهِ ۚ وَمَنْ يَتَّخِذِ الشَّيْطَانَ وَلِيًّا مِنْ دُونِ اللَّهِ فَقَدْ خَسِرَ خُسْرَانًا مُبِينًا ﴿١٢٠﴾

**121.** Hampanantena zavatra azy izy ary handrisika azy ho amin’ny faniriam-poana; ary i Satana dia tsy hampanantena azy afa-tsy zavatra tsy misy ilana azy.

يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيهِمْ ۖ وَمَا يَعِدُهُمُ الشَّيْطَانُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢١﴾

**122.** Izany no hanjo izay hitoetra any amin’ny Afobe, ary tsy ho afaka hiala amin’izany izy *na inona ataony na inona*.

أُولَٰئِكَ مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ عَنْهَا مَحِيصًا ﴿١٢٢﴾

**123.** Fa ho an’izay mino sy manao asa soa, Izahay dia hampiditra azy ao amin’ny Saha izay misy renirano mikoriana, ary hitoetra ao mandrakizay izy. Izany no fampanantenana avy amin’i Allāh izay tsy mamitaka na oviana na oviana. Ary iza no afaka hitana ny teniny ankoatran’i Allāh?

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
سَنُدْخِلُهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا
الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ۚ وَعْدَ اللّٰهِ
حَقًّا ۚ وَمَنْ اَصْدَقُ مِنَ اللّٰهِ قِيْلًا ﴿١٢٣﴾

**124.** Izany dia tsy miankina velively na amin’ny fanirianareo na amin’ny fanirian’ireo olon’ny Boky. Izay rehetra manao ratsy dia handray ny valin’asany; ary tsy hahita na namana, na fanampiana ankoatra an’i Allāh izy.

لَيْسَ بِاَمَانِيِّكُمْ وَلَآ اَمَانِيِّ اَهْلِ
الْكِتٰبِ ۚ مَنْ يَّعْمَلْ سُوْٓءًا يُّجْزَ بِهٖ ۙ وَ
لَا يَجِدْ لَهٗ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيًّا وَّلَا
نَصِيْرًا ﴿١٢٤﴾

**125.** Fa izay manao asa soa, na lahy na vavy ka mino, dia hiditra any amin’ny Paradisa ary tsy ho matiantoka, na dia toy ny lavaka kely indrindra amin’ny voan’antrendry aza.

وَمَنْ يَّعْمَلْ مِنَ الصّٰلِحٰتِ مِنْ ذَكَرٍ اَوْ
اُنْثٰى وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَاُولٰٓئِكَ يَدْخُلُوْنَ
الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُوْنَ نَقِيْرًا ﴿١٢٥﴾

**126.** Ary raha ny amin’ny fivavahana, iza no mendrika indrindra noho izay mankatoa an’i Allāh, izay manao ny tsara sy manaraka ny fivavahan’i Abrahama ilay marina? Ary i Allāh dia nandray an’i Abrahama ho namana manokana.

وَمَنْ اَحْسَنُ دِيْنًا مِّمَّنْ اَسْلَمَ
وَجْهَهٗ لِلّٰهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَّاتَّبَعَ مِلَّةَ
اِبْرٰهِيْمَ حَنِيْفًا ۚ وَاتَّخَذَ اللّٰهُ اِبْرٰهِيْمَ
خَلِيْلًا ﴿١٢٦﴾

**127.** An’i Allāh avokoa izay rehetra any an-dranitra sy etý ambonin’ny tany, ary i Alllah dia mamihina ny zava-drehetra.

وَلِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ وَ ١٨
كَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ مُّحِيْطًا ﴿١٢٧﴾ ع ١١ ١٥

R.19

**128.** Ary manontany anao ny fanapahana *mikasika ny lalàna* momba ny vehivavy izy ireo. Ambarao fa: “Omen’i Allāh anareo ny fanampahan-keviny momba izany. Ary izay efa novelabelariny taminareo tao anaty Boky mikasika ny vehivavy kamboty izay tsy notoloranareo ny

وَيَسْتَفْتُوْنَكَ فِي النِّسَآءِ ۚ قُلِ اللّٰهُ
يُفْتِيْكُمْ فِيْهِنَّ ۙ وَمَا يُتْلٰى عَلَيْكُمْ فِي
الْكِتٰبِ فِيْ يَتٰمَى النِّسَآءِ الّٰتِيْ لَا
تُؤْتُوْنَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرْغَبُوْنَ
اَنْ تَنْكِحُوْهُنَّ وَالْمُسْتَضْعَفِيْنَ
مِنَ الْوِلْدَانِ ۙ وَاَنْ تَقُوْمُوْا لِلْيَتٰمٰى

fananana voasoratra ho azy nefa tianareo halaina ho vady izy, toy izany koa ny an’ireo osa amin’ireo ankizy; ary *mandidy* anareo ny hitsinjo ny fahamarinana ho an’ireo kamboty ary izay soa rehetra ataonareo, minoa marimarina fa fantatr’i Allāh tsara izany.

بِالْقِسْطِ ۚ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ
اللَّهَ كَانَ بِهِ عَلِيمًا ١٢٨

**129.** Raha misy vehivavy matahotra ny ho ratsy fitondra na tsy ahoan’ny vadiny, tsy mba heloka avy aminy ny hiombonan’izy ireo; ary ny fiombonana no zavatra tsara indrindra. Ary ny olombelona dia voatariky ny fitiavan-tena. Raha manao ny tsara sy mijoro amin’ny fahamarinana ianareo, dia azo antoka fa i Allāh dia mahalala ny ataonareo.

وَإِنِ امْرَأَةٌ خَافَتْ مِنْ بَعْلِهَا نُشُوزًا أَوْ
إِعْرَاضًا فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا أَنْ يُصْلِحَا
بَيْنَهُمَا صُلْحًا ۚ وَالصُّلْحُ خَيْرٌ ۗ وَ
أُحْضِرَتِ الْأَنْفُسُ الشُّحَّ ۚ وَإِنْ
تُحْسِنُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِمَا
تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ١٢٩

**130.** Ary ianareo dia tsy hahavita hitazona ny fampitovian-danja *tanteraka* ireo vadinareo, na dia eo aza ny finiavana lehibe ho amin’izany. Noho izany aza mitongilana tanteraka amin’ny iray mba tsy hanadinoina sy tsy handraharahana ary tsy hanaovana ambin-javatra ny hafa. Ary raha miova toetra ianareo ka mahitsy fo dia minoa marimarina fa i Allāh dia tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo.

وَلَنْ تَسْتَطِيعُوا أَنْ تَعْدِلُوا بَيْنَ النِّسَاءِ
وَلَوْ حَرَصْتُمْ ۖ فَلَا تَمِيلُوا كُلَّ الْمَيْلِ
فَتَذَرُوهَا كَالْمُعَلَّقَةِ ۚ وَإِنْ تُصْلِحُوا
وَتَتَّقُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَحِيمًا ١٣٠

**131.** Ary raha misaraka izy roa, i Allāh, amin’ny alàlan’ny fahamendrehany, dia hanao izay hampahaleotena azy ireo avy. Ary i Allāh dia Mahafoy be sady, Feno Fahendrena.

وَإِنْ يَتَفَرَّقَا يُغْنِ اللَّهُ كُلًّا مِنْ
سَعَتِهِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ وَاسِعًا حَكِيمًا ١٣١

**132.** Ary an’i Allāh avokoa izay rehetra any an-danitra sy izay rehetra eto an-tany. Nandidy mafy mihitsy tamin’ireo nomena ny Boky Masina talohanareo Izy, ary ianareo koa dia

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ وَ
لَقَدْ وَصَّيْنَا الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِنْ
قَبْلِكُمْ وَإِيَّاكُمْ أَنِ اتَّقُوا اللَّهَ ۚ وَإِنْ
تَكْفُرُوا فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا

nodidianay mafy tamin’izany, dia ny atahoranareo an’i Allāh izany. Fa raha tsy mino ianareo, *tadidionareo* ary fa izay rehetra eny an-danitra sy izay rehetra eto an-tany dia an’i Allāh avokoa, ary i Allāh no Ilay mahavita tena samirery ary Izy no Ilay Mendrika ny fiderana.

فِي الْأَرْضِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدًا ﴿١٣٢﴾

**133.** Ary an’i Allāh avokoa izay rehetra any an-danitra sy izay rehetra eto an-tany, ary i Allāh dia ampy ho Mpiambina.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَ
كَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٣٣﴾

**134.** Raha tiany, Izy dia afaka maka anareo, O ry olombelona ary manolo anareo amin’ny *olon*-kafa ho eo *amin’ny toeranareo*; ary i Allāh dia manana fahefana ampy anaovana an’izany.

إِنْ يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ أَيُّهَا النَّاسُ وَيَأْتِ
بِآخَرِينَ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ قَدِيرًا ﴿١٣٤﴾

**135.** Ho an’izay rehetra mitady fankasitrahana eto an-tany, *aoka hotadidiany fa* any amin’i Allāh ny fankasitrahana eto an-tany tahaky ny Any Ankoatra ; ary i Allāh dia Ilay Mandre ny zava-drehetra ary Ilay Mahita ny zava-drehetra.

مَنْ كَانَ يُرِيدُ ثَوَابَ الدُّنْيَا فَعِنْدَ اللَّهِ
ثَوَابُ الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ
ع ١٩ ٨ ١٦ سَمِيعًا بَصِيرًا ﴿١٣٥﴾

R.20

**136.** Eh! ianareo izay mino! Aoka ianareo ho entitra eo amin’ny fampanjakana ny rariny ary *aoka ianareo* ho vavolombelon’i Allāh, na dia hoe mifanohitra aminareo na *mifanohitra* amin’ny Ray amandreninareo ary ireo havanareo akaiky. Na manankarena na mahantra, i Allāh dia tsy manavaka an’izy roa *mihoatra anareo*. Ary aza manaraka ny faniriandratsy ao aminareo mba hahafahanareo manao zavatra andrariny. Ary raha manafina *ny marina* ianareo na koa raha niataka

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا
قَوَّامِينَ بِالْقِسْطِ شُهَدَاءَ لِلَّهِ وَلَوْ عَلَىٰ
أَنْفُسِكُمْ أَوِ الْوَالِدَيْنِ وَالْأَقْرَبِينَ ۚ إِنْ
يَكُنْ غَنِيًّا أَوْ فَقِيرًا فَاللَّهُ أَوْلَىٰ بِهِمَا ۖ
فَلَا تَتَّبِعُوا الْهَوَىٰ أَنْ تَعْدِلُوا ۚ وَإِنْ
تَلْوُوا أَوْ تُعْرِضُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِمَا
تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٣٦﴾

amin’izany, dia *tadidio fa* i Allāh dia mahalala tsara ny ataonareo.

**137.** Eh ianareo izay mino! Minoa an’i Allāh sy ny Iraka avy Aminy, ary Boky izay nambaran’ny Iraka avy aminy, ary ireo Boky izay nambaran’ny tany aloha. Ary ireo izay tsy mino an’i Allāh sy ireo anjeliny ary ireo Bokiny sy ireo Iraka avy Aminy, ary ny andro farany, dia ho very tanteraka.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ ءَامِنُواْ بِٱللَّهِ وَ
رَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِى نَزَّلَ عَلَىٰ
رَسُولِهِۦ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ مِن
قَبْلُ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِٱللَّهِ وَمَلَٰٓئِكَتِهِۦ وَ
كُتُبِهِۦ وَرُسُلِهِۦ وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ فَقَدْ
ضَلَّ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ﴿١٣٧﴾

**138.** Ireo izay mino nefa manary ny finoana avy eo, dia miverina mino indray ary avy eo manary indray ny finoana ka niha nitombo tao aminy ny tsy finoana, i Allāh dia tsy hanana famelan-keloka mihitsy ho azy ireny, na hitarika azy ireny amin’ny lalamahitsy.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ ثُمَّ
ءَامَنُواْ ثُمَّ كَفَرُواْ ثُمَّ ٱزْدَادُواْ كُفْرًا لَّمْ
يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ
سَبِيلًۢا ﴿١٣٨﴾

**139.** Lazao ireo mpiatsaravelatsihy fa famaizana mamaivay no miandry azy ireo;

بَشِّرِ ٱلْمُنَٰفِقِينَ بِأَنَّ لَهُمْ عَذَابًا
أَلِيمًا ﴿١٣٩﴾

**140.** Ireo izay nisafidy sakaiza tsy mpino fa tsy mba sakaiza mpino. Voninahitra ve no tadiavin’izy ireo? *Aoka ho tadidin’izy ireo* ary fa an’i Allāh ny voninahitra rehetra.

ٱلَّذِينَ يَتَّخِذُونَ ٱلْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ
مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۚ أَيَبْتَغُونَ
عِندَهُمُ ٱلْعِزَّةَ فَإِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ
جَمِيعًا ﴿١٤٠﴾

**141.** Ary ao anaty Boky, nasehony anareo fa, rehefa mahare ireo tsy mpino mandà sy maniratsira ireo Fambara avy amin’i Allāh ianareo, aza miara-mipetraka amin’izy ireo ianareo mandra-piovany resaka, raha tsy izay dia hitovy amin’izy ireo ianareo. Minoa marimarina fa i Allāh dia hanambatra ireo mpiatsaravelatsihy sy ireo tsy mpino hiaraka avokoa ao amin’ny Helo.

وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِى ٱلْكِتَٰبِ أَنْ إِذَا
سَمِعْتُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ يُكْفَرُ بِهَا وَ
يُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُواْ مَعَهُمْ حَتَّىٰ
يَخُوضُواْ فِى حَدِيثٍ غَيْرِهِۦٓ ۚ إِنَّكُمْ إِذًا
مِّثْلُهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ جَامِعُ ٱلْمُنَٰفِقِينَ وَ
ٱلْكَٰفِرِينَ فِى جَهَنَّمَ جَمِيعًا ﴿١٤١﴾

**142.** Ireo izay manantena handre amin’ireo *vaovao* avy aminareo. Raha mamela anareo hahazo fahombiazana i

ٱلَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمْ فَإِن كَانَ لَكُمْ
فَتْحٌ مِّنَ ٱللَّهِ قَالُوٓاْ أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ وَ

Allāh, dia hoy izy ireo : "Moa ve tsy niaraka taminareo izahay?" ary raha mba mandray anjara amin'izany koa ireo tsy mpino, dia hoy izy ireo aminy : "Moa va nahazo tombony taminareo izahay, ary moa va tsy narovanay tamin'ireo mpino ianareo?" I Allāh dia hitsara anareo amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty, ary i Allāh dia tsy hamela ireo tsy mpino hahazo *tombony mihoatra* noho ireo mpino.

إِنْ كَانَ لِلْكٰفِرِيْنَ نَصِيْبٌ قَالُوْٓا أَلَمْ نَسْتَحْوِذْ عَلَيْكُمْ وَ نَمْنَعْكُمْ مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ فَاللّٰهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَ لَنْ يَّجْعَلَ اللّٰهُ لِلْكٰفِرِيْنَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ سَبِيْلًا ﴿١٤٢﴾

٢٠ ع ٧ ١٧

R.21

**143.** Mitady hevitra hamitahana an'i Allāh ireo Mpiatsaravelatsihy, fa Izy hampamita-tena azy ireo. Ary rehefa mitsangana hivavaka izy ireny dia hanao izany am-pahalainana sy mba ho hitan'ny olona fotsiny, ary zara raha mahatsiaro an'i Allāh izy amin'izany.

إِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ يُخٰدِعُوْنَ اللّٰهَ وَهُوَ خَادِعُهُمْ وَإِذَا قَامُوْٓا إِلَى الصَّلٰوةِ قَامُوْا كُسَالٰى يُرَآءُوْنَ النَّاسَ وَلَا يَذْكُرُوْنَ اللّٰهَ إِلَّا قَلِيْلًا ﴿١٤٣﴾

**144.** Mihazohazo ka sady *tsy an'ny* atsy no *tsy an'ny* aroa. Ary izay ataon'i Allāh levona dia tsy hahita lalana ho azy na dia kely aza ianao.

مُّذَبْذَبِيْنَ بَيْنَ ذٰلِكَ لَآ إِلٰى هٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلٰى هٰٓؤُلَآءِ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَلَنْ تَجِدَ لَهٗ سَبِيْلًا ﴿١٤٤﴾

**145.** Ianareo izay mino! Aza mifidy ireo tsy mpino ho namana manoloana ireo mpino. Moa manam-pikasana ny hanolotra an'i Allāh porofo miharihary manameloka anareo ve ianareo.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوا الْكٰفِرِيْنَ أَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ أَتُرِيْدُوْنَ أَنْ تَجْعَلُوْا لِلّٰهِ عَلَيْكُمْ سُلْطٰنًا مُّبِيْنًا ﴿١٤٥﴾

**146.** Any amin'ny faran'ny Afobe no hisy ireo mpiatsaravelatsihy; ary tsy hahita olona hanavotra azy ireo ianao.

إِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ فِي الدَّرْكِ الْأَسْفَلِ مِنَ النَّارِ وَلَنْ تَجِدَ لَهُمْ نَصِيْرًا ﴿١٤٦﴾

**147.** Afa-tsy ireo izay mibaboka, sy manitsy tena ka mifikitra amin'i Allāh ary ireo izay mahitsy fo amin'ny fanoavany an'i Allāh. Izy ireo dia isan'ny mpino. Ary hanolotra

إِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا وَأَصْلَحُوْا وَاعْتَصَمُوْا بِاللّٰهِ وَأَخْلَصُوْا دِيْنَهُمْ لِلّٰهِ فَأُولٰٓئِكَ مَعَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَسَوْفَ يُؤْتِ اللّٰهُ الْمُؤْمِنِيْنَ أَجْرًا عَظِيْمًا ﴿١٤٧﴾

fankasitrahana tsy ho ela ho an’ireo mpino i Allāh.

**148.** Nahoana no hosazian’i Allāh ianareo raha mahalala mankasitraka sy mpino? Fa Mpankasitraka sady Mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

مَا يَفْعَلُ اللّٰهُ بِعَذَابِكُمْ إِنْ شَكَرْتُمْ وَ
اٰمَنْتُمْ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ شَاكِرًا عَلِيْمًا ﴿١٤٨﴾

FIZARANA FAHAENINA

**149.** Manafitohina an’i Allāh ireo teny tsy mendrika atao am-pahibemaso, ankoatra ny ataon’ireo izay hiaran’ny tsy rariny. I Allāh no ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

لَا يُحِبُّ اللّٰهُ الْجَهْرَ بِالسُّوْٓءِ مِنَ
الْقَوْلِ إِلَّا مَنْ ظُلِمَ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ
سَمِيْعًا عَلِيْمًا ﴿١٤٩﴾

**150.** Na asehonareo am-pahibemaso ny asa soa ataonareo, na hanafina izany, na koa ianareo namela izay nanao ratsy, dia i Allāh no Ilay Mpamela heloka marina sady Mahefa ny zava-drehetra,

إِنْ تُبْدُوْا خَيْرًا أَوْ تُخْفُوْهُ أَوْ تَعْفُوْا
عَنْ سُوْٓءٍ فَإِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيْرًا ﴿١٥٠﴾

**151.** Minoa marimarina tokoa fa ireo izay tsy mino an’i Allāh sy ireo Iraka avy Aminy ary izay manam-pikasana ny hanavaka an’i Allāh sy ireo Iraka avy Aminy ka hiteny hoe: “Mino ny sasany amin’ireo izahay fa tsy mino ny hafa”, ary mikasa ny hibolila eo anelanelan’izy roa ireo,

إِنَّ الَّذِيْنَ يَكْفُرُوْنَ بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ وَ
يُرِيْدُوْنَ أَنْ يُّفَرِّقُوْا بَيْنَ اللّٰهِ
وَرُسُلِهٖ وَيَقُوْلُوْنَ نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَّ
نَكْفُرُ بِبَعْضٍ ۙ وَّيُرِيْدُوْنَ أَنْ يَّتَّخِذُوْا
بَيْنَ ذٰلِكَ سَبِيْلًا ﴿١٥١﴾

**152.** Ireny indrindra no tena tsy mpino ary nanomana famaizana mahafabaraka an’ireo tsy mpino ireo Izahay.

أُولٰٓئِكَ هُمُ الْكٰفِرُوْنَ حَقًّا ۚ وَأَعْتَدْنَا
لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابًا مُّهِيْنًا ﴿١٥٢﴾

**153.** Fa ho an’ireo izay mino an’i Allāh sy ireo Iraka avy Aminy ary tsy manavaka azy ireo dia indro hamaly soa azy ireo *tsy ho ela* Izy. Fa i Allāh dia tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ وَلَمْ
يُفَرِّقُوْا بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ أُولٰٓئِكَ
سَوْفَ يُؤْتِيْهِمْ أُجُوْرَهُمْ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ
غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١٥٣﴾

R.22

**154.** Miangavy anao mba hampidina Boky masina iray ho azy avy any andanitra ireo Olon’ny Boky. Mbola nangataka mihoatra izany tamin’i Mosesy ihany koa izy ireo. Hoy izy ireo taminy: “Asehoy anay mazava tsara i Allāh.” Noho izany, misy famaizana mpandravarava nikapoka azy ireo noho ny fandikany ny lalàna. Avy eo dia nataony sampy hivavahana ny omby vavy rehefa nisy Fambara miharihary tonga tamin’izy ireo, saingy namela azy ireo ihany Izahay noho izany. Ary nanome hevitra mazava sy maharesy lahatra an’i Mosesy Izahay.

يَسْـَٔلُكَ اَهْلُ الْكِتٰبِ اَنْ تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ
كِتٰبًا مِّنَ السَّمَآءِ فَقَدْ سَاَلُوْا مُوْسٰٓى
اَكْبَرَ مِنْ ذٰلِكَ فَقَالُوْٓا اَرِنَا اللّٰهَ جَهْرَةً
فَاَخَذَتْهُمُ الصّٰعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ ثُمَّ
اتَّخَذُوا الْعِجْلَ مِنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ
الْبَيِّنٰتُ فَعَفَوْنَا عَنْ ذٰلِكَ ۚ وَاٰتَيْنَا
مُوْسٰى سُلْطٰنًا مُّبِيْنًا ﴿١٥٤﴾

**155.** Ary nasandratray ho eo ambonin’izy ireo ny vohitra nandritra ny nanaovanay fifanarahana tamin’izy ireo, ary izao no nambaranay azy ireo: “Midira amim-panetre-tena amin’ny varavarana”. Ary nanambara tamin’izy ireo ihany koa izahay hoe: “Aza mandika ny Sabata.” Ary nahazo fampanantenana lehibe avy tamin’izy ireo Izahay.

وَرَفَعْنَا فَوْقَهُمُ الطُّوْرَ بِمِيْثَاقِهِمْ
وَ قُلْنَا لَهُمُ ادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا
وَّ قُلْنَا لَهُمْ لَا تَعْدُوْا فِي السَّبْتِ وَ
اَخَذْنَا مِنْهُمْ مِّيْثَاقًا غَلِيْظًا ﴿١٥٥﴾

**156.** Izay fandikan-dalàna nataony izay sy ny tsy ninoany ny Fambara avy amin’i Allāh mbamin’ny fikatsahan’izy ireo ny hamono tsy aradrariny ny Mpaminany no nipoiran’ny zavatra rehetra. Ary hoy izy ireo : “Voasarona voaly ny fonay”. Raha ny marina dia i Allāh no nanidy ny fon’izy ireo noho ny tsy finoany – dia zara raha mino izy ireo amin’izay -

فَبِمَا نَقْضِهِمْ مِّيْثَاقَهُمْ وَكُفْرِهِمْ
بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَقَتْلِهِمُ الْاَنْۢبِيَآءَ بِغَيْرِ
حَقٍّ وَّقَوْلِهِمْ قُلُوْبُنَا غُلْفٌ ؕ بَلْ طَبَعَ
اللّٰهُ عَلَيْهَا بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوْنَ اِلَّا
قَلِيْلًا ﴿١٥٦﴾

**157.** Noho ny tsy finoany sy noho ny fanalam-baraka lehibe nataony an’i Maria,

وَّ بِكُفْرِهِمْ وَ قَوْلِهِمْ عَلٰى مَرْيَمَ
بُهْتَانًا عَظِيْمًا ﴿١٥٧﴾

**158.** Ary noho ny filazan'izy ireo *ihany koa* hoe: "Tena novonoinay tokoa ny Mesia Jesosy, zanak'i Maria, Irak'i Allāh"; nefa sady tsy namono azy no tsy nahafaty azy tamin'ny hazo fijaliana izy ireo, fa nasehony tamin'izy ireo ho toy ny *maty tamin'ny hazo fijaliana fotsiny* izy ireo ary izay tsy miombin-kevitra amin'izany dia ho ao anatin'ny fisalasalana tokoa momba izany ; tsy manana fahalalana marim-pototra izy ireo, fa dia hevi-dravina fotsiny ny azy ireo; ary azo antoka fa tsy namono azy akory izy ireo.[30]

وَّ قَوۡلِهِمۡ اِنَّا قَتَلۡنَا الۡمَسِيۡحَ عِيۡسَى
ابۡنَ مَرۡيَمَ رَسُوۡلَ اللّٰهِ‌ۚ وَمَا قَتَلُوۡهُ وَ
مَا صَلَبُوۡهُ وَلٰـكِنۡ شُبِّهَ لَهُمۡ‌ؕ وَاِنَّ
الَّذِيۡنَ اخۡتَلَفُوۡا فِيۡهِ لَفِىۡ شَكٍّ مِّنۡهُ‌ؕ
مَا لَهُمۡ بِهٖ مِنۡ عِلۡمٍ اِلَّا اتِّبَاعَ الظَّنِّ‌ۚ وَ
مَا قَتَلُوۡهُ يَقِيۡنًاۢ ﴿۱۵۸﴾

[30] Ny marihina eto dia ny tsy fahombiazan'ny fikasan'ireo hamono an'i Jesosy tamin'ny fomba maro samihafa. Aoka isika (mpamaky) hahatsiaro fa ity andininy ity dia nanomboka tamin'ny fireharehan'ireo Jiosy hoe nahafaty an'i Jesosy izy ireo. Io filazan'ny Jiosy io dia nolavin'ny Kor'any masina tanteraka. Izany no nahatonga ilay andininy miafara amin'ny fanambarana farany hoe na inona na inona toe-java-mitranga mifandraika amin'izany dia tsy hahatanteraka ny famonoana azy ho faty izy ireo. Izany dia manambara akolaka fa tsy ny fanombohana amin'ny hazofijaliana no notsipahana fa ny fahafatesana teo amin'ny hazofijaliana. Ny teny hoe شُبِّهَ (shobbiha) amin'ny وَلٰكِنۡ شُبِّهَ لَهُمۡ (wa lākin shobbiha lahom) "..........fa nasehony tamin'izy ireo......." dia mitaky famakafakana lalina. Izany hoe raha ampiharina amina olona io teny io amin'izay fotoana izay dia hita fa tsy misy olona hafa resahina amin'izany afa-tsy i Jesosy. Io teny io koa dia mety hihatra amin'ny zava-mitranga rehetra amin'ny ankapobeny. Amin'iry tranga voalohany, ny fitsipi-pitenenana arabo dia te hametraka fa ny teny شُبِّهَ(shobbiha) dia tsy mihatra afa-tsy amin'i Jesosy irery ihany. Izany dia midika fa i Jesosy no natao izay tsy hampahazava ny momba azy ary izy no nataon'Andriamanitra hitovy amina olona hafa. Raha lazaina amin'ny fomba hafa dia i Jesosy no natao teo amin'ny hazofijaliana. Andriamanitra dia nanao azy mitovy amin'olona hafa. Ny tsipahina dia tsy ny fanombohana amin'ny hazofijaliana amin'ny maha fanombohana fa ny fahafatesana teo amin'ny hazofijaliana. Misy fisavoritahan-kevitra maro mikasika izay zava-nitranga ary ny fisehoan'izany fisavoritahan-kevitra izany no asehon'ity andininy ity. Ny sisa rehetra dia hevi-dravina fotsiny, hoy ity andininy ity. Toy izany ny fanapahan-kevitra farany. Amin'ny tranga faharoa kosa, izay ny teny hoe شُبِّهَ (shobbiha) ihany no ampifandraisina amin'ny toe-javatra mitranga fa tsy amin'ny tenan'i Jesosy, io teny no hamaritra ny fitakiana samy hafa ataon'ireo sokajy roa tsy miara-dia ireo. Tsy misy na iray aza amin'izy roa ireo mahazo antoka tsara ny amin'ny maha mari-pototra ny fitakiany. Marina fa ny finoana kristianina mikasika ny fahafatesan'i Jesosy teo amin'ny hazofijaliana arahan'ny fitsanganany amin'ny maty dia tsy miorina amina porofo azo antoka fa miankina amina toe-java-misy fotsiny ihany. Ny fanambaran'ny Jiosy ihany koa, izay milaza fa tena maty teo ambony hazofijaliana i Jesosy, dia tsy dia mari-pototra loatra. Izany no nahatonga azy ireo hitaky ny fatin'i Jesosy tamin'i Pontsy Pilato. Izany hoe raha ny marina dia tena nambarany mazava teo anatrehan'i Pontsy Pilato ny ahiahin'izy ireo mikasika ny fahafatesan'i Jesosy. Ary efa nampilaza an'i Pilato koa aza izy ireo ny amin'ny mety hisehoan'i Jesosy amin'ny vahoaka ka hitenenany fa nitsangana tamin'ny maty izy (jer. Matio 27: 63 –64). Izany no ilazan'ny

**159.** Tsy izany mihitsy anefa fa nasandratr’i Allāh ho any Aminy izy. Ary i Allāh dia Mahefa ny zavadrehetra sady Feno Fahendrena.[31]

بَلۡ رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيۡهِۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمٗا ١٥٩

**160.** Ary amin’ireo Olon’ny Boky, tsy misy *na iray aza* tsy nino izany

وَإِن مِّنۡ أَهۡلِ ٱلۡكِتَٰبِ إِلَّا لَيُؤۡمِنَنَّ بِهِۦ قَبۡلَ مَوۡتِهِۦۖ وَيَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ يَكُونُ

---

andininy ao amin’ity Kor’any dinihana ity hoe “Ary izay rehetra tsy mifanara-kevitra amin’izany dia azo antoka fa ho ao amin’ny fiahiahiana”.

[31] Ny hevitra andraisan’ny Miozilmanina mpanaraka ny ara-bakiteniny ny hoe بَلۡ رَّفَعَهُ ٱللَّهُ إِلَيۡهِ (bal rafa’ahollāho ilaih) “Ny mifanohotra amin’izany, nasandratr’i Allāh ho eo Aminy izy” dia ny hoe, io teny io بَلۡ (bal) dia mifandray amin’ny fanombohana amin’ny hazofijaliana. Amin’izy ireo dia novonjen’Andriamanitra izy tamin’ny alalan’ny fampiakarana azy velona any andanitra toy izay hamela azy ho faty teo ambony hazofijaliana. Noho izany, mety ho velona miriaria amin’ny vatany teo aloha eny ho eny i Jesosy mialoha ny fisian’ilay fanombohana eo amin’ny hazofijaliana. Izany fanazavan-kevitra izany dia niteraka fanontaniana maro toy ny hoe: –a) Raha tsy nohombohana teo amin’ny hazofijaliana ary i Jesosy, ny toe-javatra momba izany ary ve dia tsy inona akory fa zavatra noforonin’ny Jiosy, ny Kristianina ary ny Romanina fotsiny? –b) Aiza ny andininy izay milaza fa niakatra velona any an-danitra i Jesosy? Ny hita ao dia tsy misy afa-tsy ny fanamarihana ny nampakaran’Andriamanitra azy ho any Aminy. Amin’ny fomba fahitan’ny Miozilmanina ortodoksa azy, ny fanombohana amin’ny hazofijaliana dia tsy notsipahany fa ny hoe tsy i Jesosy intsony no nohombohana tamin’ny hazofijaliana fa olona hafa izay nomen’ny anjelin’Andriamanitra ny endrik’i Jesosy. Ny tohin’izany dia misy tsy mazava ny amin’ny manodidina ny amin’izay olona nohombohana tamin’ny hazofijaliana. Nefa izany fanazavana izany dia tsy mazava amin’io toe-javatra io fa vao mainka aza manasavoritaka azy bebe kokoa indray, indrindra ka izany fomba fahitana azy izay tsy misy fototra azo antoka iorenany akory na boky voambara izany na filazana nataon’ny Mpaminany masina. Dia fanizingizinan-kevitra hafahafa fotsiny izany izay manampy trotraka ny efa fisavorovoroan-kevitra noho ny zava-misy. Izany rehetra izany dia manosika hino fa izay fanazavana tsy hita porofo izany dia tsy nipoitra raha tsy avy tao an’eritreritr’ireo Silamo mpandray ara-bakiteny ny zava-misy tamin’ny andron’ny Silamo tany aloha be tany. Satria ny Iraka avy amin’Andriamanitra (ho aminy anie ny fiadanana) dia tsy niteny na inona na inona. Ny amin’ilay fanontaniana faharoa indray, mikasika ny fampakarana velona an’i Jesosy any an-danitra, ampy ve ny filazana fa ny lesoka amin’io fanazavan-kevitra io dia asehon’ny fampiasana ny teny hoe رَفَعَ (rafa’a) ao amin’ny Kor’any masina. Ny heviny dia hoe “akarina”. Isaky ny mampakatra olona Andriamanitra dia ny laharana ara-panahin’izany olona izany no akariny ; tsy ny vatany velively no akariny. Tsy mety ny fandikana an’io andininy io raha tsy atao hoe “fanandratana ara-panahy” Io andininy io dia manambara hoe “nasandratr’i Allāh ho eo aminy i Jesosy”. Tsy misy anefa toerana voafaritra mazava any an-danitra voalaza fa niakaran’i Jesosy. Ekena fa nakarin’Andriamanitra ho any aminy izy tamin’ny fotoana naha teo akaikin’i Jesosy Azy. Tsy misy toerana tsy misy an’Andriamanitra na any an-danitra na ety an-tany. Misy Azy izao rehetra izao. Noho izany, raha misy milaza hoe: misy olona nakarina ho eo Aminy, dia tsy azo eritreretina ho fihetsika hita maso sy ara-batana izany. Ny fomba fiheveran’ny Ahmadiyya ny voarakitr’io andininy io dia hoe: ny teny hoe بَلۡ (bal) izay midika hoe “ny mifanohitra amin’izany” dia mifandraika amin’ny fanambaran’ny Jiosy mikasika toetra voaozona amin’ny nahafatesan’i Jesosy. Mandeha ho azy ny hoe mifanohitra amin’ny hoe ozona dia ny maha akaiky an’Andriamanitra, izay marihina mihitsy eo amin’ny andininy 159.

عَلَيْهِمْ شَهِيدًا ﴿١٦٠﴾

talohan’ny nahafatesany; ary amin’ny Andro Fitsanganana amin’ny maty dia hijoro ho vavolombelona hiapanga azy ireo izy(Jesosy).[32]

فَبِظُلْمٍ مِّنَ الَّذِينَ هَادُوا حَرَّمْنَا
عَلَيْهِمْ طَيِّبَاتٍ أُحِلَّتْ لَهُمْ وَبِصَدِّهِمْ
عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ كَثِيرًا ﴿١٦١﴾

**161.** Noho izany, avy amin’ny tsy fanajana lalàna nataon’ireo Jiosy dia noraranay tsy ho azony atao ireo zavatra azony natao teo aloha, izany no nataonay dia satria izy ireo nisakana ireo olona maro tsy homba ny lalan’i Allāh.

وَأَخْذِهِمُ الرِّبَوٰا وَقَدْ نُهُوا عَنْهُ وَ
أَكْلِهِمْ أَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ وَ
أَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ مِنْهُمْ عَذَابًا

**162.** Ary satria *koa* nandray tombotsoa avy tamin’izay efa nandrarana azy izy ireo, ary noho izy ireo nikepoka tsy ara-drariny ny harenan’ny hafa. Koa dia nanomana

---

[32] Noraisina amin’ny heviny ambadika io andininy io. Marina fa tsy misy mihevitra fa manondro ny amin’ny ho avy, tena lavitra ny fanombohana amin’ny hazofijaliana izy io, fotoana izay hinoan’ny Jiosy maneran-tany an’i Jesosy raha zohiana, sy haneken’izy ireo ny maha tena mpaminanin’Andriamanitra azy. Miteny ihany koa ireo be fahalalana ireo fa izany toe-javatra izany dia hitranga mandritra ny fiainan’i Jesosy. Izany hevitra izany dia notsoahina tamin’ilay filazana hoe قَبْلَ مَوْتِهِ (kabla maotih) “mialoha ny fahafatesany”. Koa satria tsy mbola nanaiky izany ireo Jiosy dia hoy ireo Miozilmanina nambara ho be fahalalana ireo hoe: “mety mbola ho velona any i Jesosy”. Misy fomba fanazavana hafa mikasika io filazana voalaza teo io hoe: “Mialoha ny fahafatesany” dia mahakasika ny zavatra rehetra araka ny fivavahana jiosy tamin’ny fotoan’andron’i Jesosy. Amin’ity indray mitoraka ity dia ny Jiosy tsirairay no hino an’i Jesosy mialoha kelin’ny fahafatesany. Fitakiana tsy mety ho voamarina raha tsy amin’ny alalan’i Allāh izany. Tokony hotenenina fa misy olana lehibe izay mbola tsy voavaha ao amin’ireo fanakaran-kevitra ara-bakiteny ireo. Noho izany dia manome soson-kevitra mifototra amin’ny fomba fijery hafa mihitsy an’io andininy io izahay. Hoy ilay andininy hoe “Ary amin’ireo olon’ny Boky ireo dia tsy misy na iray aza tsy hino azy mialohan’ny fahafatesany”. Mialoha izany aloha dia averina fa ny teny hoe “iray ihany” dia natao soramandry satria tsy ao amin’ny lahatsoratra arabo izy io fa natao hevitra an-kolaka. Fa raha hita ao amin’ny lahatsoratra ny teny hoe: “irery ihany” na أَحَدٌ (aḥad) dia ho toy izao no hamakina ity وَإِنْ (أَحَدٌ) مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ na tsy ny hoe أَحَدٌ (aḥad) no ampiasaina fa ny hoe “iray ihany”, ho azo atao hevitra an-kolaka ihany koa ny teny hoe فَرِيقٌ (farīk) “sokajy” na “sekta”. Amin’izay fotoana izay dia toy izao ny ho dikany: “Ary amin’ireo Olon’ny Boky ireo dia tsy misy na dia sokajy iray aza tsy hino azy mialohan’ny fahafatesany”, na koa “Ary amin’ireo Olon’ny Boky ireo dia tsy misy na sekta iray aza tsy hino azy mialoh’ny fahafatesany”. Izany dia midika fa mety ho nifindra monina nankany amin’ireo firenena ipetrahan’ireo taranaka nipetraka avy ao Israely i Jesosy mba hahatonga ireo taranaka roambinifolo haheno ny hafatra omeny ka ny olona sasany amin’ireo sokajy tsirairay avy na sekta dia mety ho nino azy mialohan’ny fahafatesany. Izany fanazavan-kevitra izany dia mifanaraka amin’ny faminaniana nataon’i Jesosy mikasika ny hoe: hitady ny zanak’ondry tsy ao anatin’ny Tranon’ny zanak’i Israely izy (Matio 15: 24).

famaizana mamaivay ho an'ny sasany izay tsy nanam-pinoana tamin'izy ireo Izahay.

اَلِيْمًا ﴿١٦٢﴾

**163.** Fa ny sasany tamin'izy ireo, izay hanana fahalalana lalina, ary koa ireo mpino mino izay nambara taminao sy izay nambara talohanao, ary *indrindra indrindra* ireo izay nitandrina ny fivavahana, ireo izay nanefa ny Zakāt, ary ireo izay mino an'i Allāh sy ny Andro farany. Hanolotra valisoa lehibe ho azy ireo Izahay.

لٰكِنِ الرّٰسِخُوْنَ فِي الْعِلْمِ مِنْهُمْ وَ الْمُؤْمِنُوْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَ مَآ اُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ وَ الْمُقِيْمِيْنَ الصَّلٰوةَ وَ الْمُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَ الْمُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَ الْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ اُولٰٓئِكَ سَنُؤْتِيْهِمْ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿١٦٣﴾

R.23

**164.** Minoa marimarina tokoa fa nandefa ho anao ny faminaniana avy Aminay Izahay, toy ny nandefasanay izany tamin'i Noa, ary ireo Mpaminany tao aoriany. Ary nandefa ny faminaniana avy Aminay tamin'i Abrahama sy Ismaela, sy Isaka, sy tamin'i Jakoba sy ireo taranany izahay, sy tamin'i Jesoa sy tamin'i Jôba, ary tamin'i Jonasa, ary tamin'i Aarôna, ary tamin'i Solomona, ary nanome ny Salamo ho an'i Davida Izahay.

اِنَّآ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ كَمَآ اَوْحَيْنَآ اِلٰى نُوْحٍ وَّ النَّبِيّٖنَ مِنْ بَعْدِهٖ ۚ وَ اَوْحَيْنَآ اِلٰٓى اِبْرٰهِيْمَ وَ اِسْمٰعِيْلَ وَ اِسْحٰقَ وَ يَعْقُوْبَ وَ الْاَسْبَاطِ وَ عِيْسٰى وَ اَيُّوْبَ وَ يُوْنُسَ وَ هٰرُوْنَ وَ سُلَيْمٰنَ ۚ وَ اٰتَيْنَا دَاوٗدَ زَبُوْرًا ﴿١٦٤﴾

**165.** Ary efa nandefa Iraka maro izay efa nolazainay anao Izahay, toy izany koa ireo Iraka sasany izay tsy nolazainay anao. Ary niresaka matetika sy maharitra tamin'i Mosesy i Allāh.[33]

وَ رُسُلًا قَدْ قَصَصْنٰهُمْ عَلَيْكَ مِنْ قَبْلُ وَ رُسُلًا لَّمْ نَقْصُصْهُمْ عَلَيْكَ ؕ وَ كَلَّمَ اللّٰهُ مُوْسٰى تَكْلِيْمًا ﴿١٦٥﴾

**166.** *Izy ireo dia* Iraka izay mpitondra vaovao mahafaly sy fampitandremana

رُسُلًا مُّبَشِّرِيْنَ وَ مُنْذِرِيْنَ لِئَلَّا يَكُوْنَ لِلنَّاسِ عَلَى اللّٰهِ حُجَّةٌۢ بَعْدَ

[33] Araka ny fitsipiteny arabo, rehefa miverimberina tahaka ny endrika hoe تَكْلِيْمًا (taklīmā) ny fototeny amin'ny teny arabo, ny tiana havoitra amin'izay fotoana izay dia ny maha mavesa-danja sy ny fiverimberenan'ny asa, na maha avo lenta ny hatsarana, na koa fanazavana izay mety ho fifangaroan-kevitra. Azo ampiharina miaraka ireo fanazavan-kevitra ireo, tahaka izay hita eto.

الرُّسُلِ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ عَزِيْزًا حَكِيْمًا ﴿١٦٦﴾

mba tsy hisian’ny famoronan-kevitra mba hanoherana an’i Allāh avy amin’ny olombelona aorian’izay fahatongavan’ireo Iraka ireo. Ary i Allāh dia Mahefa ny zava-drehetra sady feno Fahendrena.

لٰكِنِ اللّٰهُ يَشْهَدُ بِمَآ اَنْزَلَ اِلَيْكَ
اَنْزَلَهٗ بِعِلْمِهٖ ۚ وَ الْمَلٰٓئِكَةُ
يَشْهَدُوْنَ ۚ وَ كَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًا ﴿١٦٧﴾

**167.** Nefa nanamarina avy amin’ny *fanambarana* nalefany taminao i Allāh fa narotsany taminao tamin’ny alalan’ny Fahalalany Feno tanteraka izany ; mijoro ho vavolombelona ny amin’izany koa ny anjeliny. Ary ampy ho vavolombelona I Allāh.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ قَدْ ضَلُّوْا ضَلٰلًا ۢ بَعِيْدًا ﴿١٦٨﴾

**168.** Izay rehetra tsy mino ka misakana *ny hafa* tsy hanaraka ny lalan’i Allāh dia ho very faran’izay lavitra tokoa.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَظَلَمُوْا لَمْ يَكُنِ
اللّٰهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ
طَرِيْقًا ﴿١٦٩﴾

**169.** Minoa marimarina tokoa fa ireo izay mandà ny hino sy ireo izay manao ny tsy fahamarinana dia tsy hamela heloka azy ireo mihitsy i Allāh, ary tsy hitari-dalana azy ireo na *oviana na oviana* Izy,

اِلَّا طَرِيْقَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ
اَبَدًا ۚ وَكَانَ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرًا ﴿١٧٠﴾

**170.** Afa tsy ny lalana mankany amin’ny Helo, izay hitoeran’izy ireo maharitra; zavatra mora ho an’i Allāh izany.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ الرَّسُوْلُ
بِالْحَقِّ مِنْ رَّبِّكُمْ فَاٰمِنُوْا خَيْرًا لَّكُمْ ۚ
وَ اِنْ تَكْفُرُوْا فَاِنَّ لِلّٰهِ مَا فِي
السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ۚ وَ كَانَ اللّٰهُ
عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿١٧١﴾

**171.** Ry olombelona, tonga eo aminareo miaraka amin’ny fahamarinan’ny Tomponareo tokoa ny Iraka. Koa minoa ary, hahasoa anareo izany. Fa raha tsy mino ianareo, raha ny marina dia an’i Allāh avokoa izay rehetra any an-danitra sy ety an-tany ; ary i Allāh dia Mahay ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ لَا تَغْلُوْا فِيْ دِيْنِكُمْ وَلَا
تَقُوْلُوْا عَلَى اللّٰهِ اِلَّا الْحَقَّ ۚ اِنَّمَا
الْمَسِيْحُ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ رَسُوْلُ

**172.** Ry Olon’ny Boky, aza manao zavatra mihoatra ny fivavahanareo, ary aza milaza ankoatra izay marina momba an’i Allāh. Raha ny marina,

Ilay Mesia, i Jesosy, zanak'i Maria dia tsy inona akory fa Iraka avy amin'i Allāh ihany, sady fahatanterahan'ny teniny izay narotsany tamin'i Maria, no sady famindram-po masina koa. Koa minoa an'i Allāh sy ireo Iraka avy Aminy, ary aza milaza hoe : "Telo izy ireo". Atsaharo ny filazana izany, tsara kokoa ho anareo izany. Raha ny marina, i Allāh dia Tokana, ary Andriamanitra tokana. Masina indrindra Izy ambony lavitra noho ny filana hanan-janaka. Azy avokoa izay rehetra any an-danitra sy ety an-tany ; ary ampy ho Mpiambina i Allāh.

اللّٰهِ وَكَلِمَتُهٗ ۚ اَلْقٰهَآ اِلٰى مَرْيَمَ وَرُوْحٌ
مِّنْهُ ۫ فَاٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ ۚ وَلَا
تَقُوْلُوْا ثَلٰثَةٌ ؕ اِنْتَهُوْا خَيْرًا لَّكُمْ ؕ
اِنَّمَا اللّٰهُ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ؕ سُبْحٰنَهٗٓ اَنْ
يَّكُوْنَ لَهٗ وَلَدٌ ۘ لَهٗ مَا فِى السَّمٰوٰتِ
ع وَمَا فِى الْاَرْضِ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ﴿۱۷۲﴾

R.24

**173.** Azo antoka fa ny Mesia dia tsy hiavonavona mihitsy amin'ny maha mpanompon'i Allāh azy, tahaka izany koa ireo anjely izay akaiky azy; ary izay rehetra miavonavona tsy hanaja Azy, ary feno hambo, izy rehetra ireo dia hovorian'i Allāh ho any Aminy avokoa.

لَنْ يَّسْتَنْكِفَ الْمَسِيْحُ اَنْ يَّكُوْنَ
عَبْدًا لِّلّٰهِ وَلَا الْمَلٰٓئِكَةُ الْمُقَرَّبُوْنَ ؕ
وَمَنْ يَّسْتَنْكِفْ عَنْ عِبَادَتِهٖ وَ
يَسْتَكْبِرْ فَسَيَحْشُرُهُمْ اِلَيْهِ
جَمِيْعًا ﴿۱۷۳﴾

**174.** Ho an'ireo izay nino, ka nanao asa soa, Izy dia hanome valisoa feno ho azy ireo, ary Izy koa dia hanampy an'izany amin'ny hahamoram-pony, fa ho an'ireo nampiseho avonavona ary be fireharehana, Allāh dia hampihatra ny famaizana mafy indrindra amin'izy ireny. Ary izy ireo dia tsy hahita mihitsy, ho azy ireo, sakaiza na fanampiana ankoatra an'i Allāh.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
فَيُوَفِّيْهِمْ اُجُوْرَهُمْ وَيَزِيْدُهُمْ مِّنْ
فَضْلِهٖ ۚ وَاَمَّا الَّذِيْنَ اسْتَنْكَفُوْا وَ
اسْتَكْبَرُوْا فَيُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ۙ
وَّلَا يَجِدُوْنَ لَهُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيًّا
وَّلَا نَصِيْرًا ﴿۱۷۴﴾

**175.** Eh ! ry Olombelona, porofo mibaribary no efa tonga ho anareo avy amin'ny Tomponareo ary Izahay dia nandefa atý aminareo fahazavana mamiratra.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَكُمْ بُرْهَانٌ
مِّنْ رَّبِّكُمْ وَاَنْزَلْنَآ اِلَيْكُمْ نُوْرًا مُّبِيْنًا ﴿۱۷۵﴾

فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَاعْتَصَمُوا بِهِ
فَسَيُدْخِلُهُمْ فِي رَحْمَةٍ مِنْهُ وَفَضْلٍ
وَيَهْدِيهِمْ إِلَيْهِ صِرَاطًا
مُسْتَقِيمًا ﴿١٧٦﴾

**176.** Koa, ho an'ireo izay mino an'i Allāh ka mifikitra mafy Aminy, Izy dia azo antoka fa hanome azy ireo ny famindram-pony sy ny fahasoavany, ary ho tarihiny hanaraka ny lalana marina *mizotra* mankany Aminy izy ireo.

يَسْتَفْتُونَكَ قُلِ اللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِي
الْكَلَالَةِ ۚ إِنِ امْرُؤٌ هَلَكَ لَيْسَ لَهُ
وَلَدٌ وَلَهُ أُخْتٌ فَلَهَا نِصْفُ مَا تَرَكَ ۚ
وَهُوَ يَرِثُهَا إِنْ لَمْ يَكُنْ لَهَا وَلَدٌ ۚ
فَإِنْ كَانَتَا اثْنَتَيْنِ فَلَهُمَا الثُّلُثَانِ
مِمَّا تَرَكَ ۚ وَإِنْ كَانُوا إِخْوَةً
رِجَالًا وَنِسَاءً فَلِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ
الْأُنْثَيَيْنِ ۗ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ أَنْ
تَضِلُّوا ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٧٧﴾ ع ٢٤

**177.** Izy ireo dia hangataka fanampahan-kevitra aminao. Lazao hoe : "I Allāh dia hanome fanampahan-keviny mikasika ny Kalala." Raha misy lehilahy maty ka tsy namela taranaka, ary manana anabavy tokana, io anabaviny io no mandova ny antsasaky ny fananany, ary mandova ny anabaviny izy raha *raha maty* tsy manan-janaka koa io anabaviny io. Ary raha ohatra ka misy mpirahavavy roa dia ho azy ireo ny androa tokon'ny fananan'*ilay lehilahy*. Ary raha mpirahalahy sy mpirahavavy *maromaro ireo mpandova dia*, mahazo anjara lova mitovy amin'ny anjaran'ny vehivavy roa ny lehilahy iray. Manazava an'izany aminareo i Allāh mba tsy hahadiso anareo; ary i Allāh dia Mahafantatra ny zava-drehetra.







## Toko Fahadimy - 5
## AL-MĀ'IDAH
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

**2.** Eh! Ianareo izay mino! Tanteraho ny fanekenareo. Azo ekena ireo biby manana tongotra efatra amin'ireo biby fiompy, akoatra ireo biby voalaza *fa voarara ho anareo ary* tsy ho azonareo atao ny mihaza rehefa any amin'ny fivahinianana masina ianareo. I Allāh dia mandidy marina tokoa izay tiany.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَوْفُوا بِالْعُقُودِ ۚ
أُحِلَّتْ لَكُم بَهِيمَةُ الْأَنْعَامِ إِلَّا مَا يُتْلَىٰ
عَلَيْكُمْ غَيْرَ مُحِلِّي الصَّيْدِ وَأَنتُمْ حُرُمٌ ۗ
إِنَّ اللَّهَ يَحْكُمُ مَا يُرِيدُ ٢

**3.** Eh! Ianareo izay mino! Aza otaina fady ireo zavatra nohamasinin'i Allāh[34], na ny volana masina na ireo biby natokana ho fanatitra, na ireo biby fanao sorona misy fehin-tenda, na ireo olona ho any amin'ny trano masina mba hitady fahasoavana avy amin'ny Tompony sy fankasitrahana avy Aminy. Fa rehefa manala ny fitafy fentina manao fivahinianana masina ianareo ka eny ivelan'ny faritra masina no misy anareo, dia azonareo atao ny mihaza. Ary aza avela hitarika anareo hihoa-pefy ny fandraran'ny vahoaka iray anareo tsy hiditra ny Moske masina. Ary mifanohana ianareo amin'ny zavatsoa sy ny fitiavam-bavaka, fa aza mifanohana amin'ny heloka sy amin'ny fihoaram-pefy. Ary matahora an'i Allāh. Ny famaizan'i Allāh dia tena mafy tokoa.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُحِلُّوا شَعَائِرَ
اللَّهِ وَلَا الشَّهْرَ الْحَرَامَ وَلَا الْهَدْيَ وَ
لَا الْقَلَائِدَ وَلَا آمِّينَ الْبَيْتَ
الْحَرَامَ يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّن رَّبِّهِمْ وَ
رِضْوَانًا ۚ وَإِذَا حَلَلْتُمْ فَاصْطَادُوا ۚ وَلَا
يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَآنُ قَوْمٍ أَن صَدُّوكُمْ
عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ أَن تَعْتَدُوا ۘ وَ
تَعَاوَنُوا عَلَى الْبِرِّ وَالتَّقْوَىٰ ۖ وَلَا
تَعَاوَنُوا عَلَى الْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ ۚ وَاتَّقُوا
اللَّهَ ۖ إِنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ ٣

**4.** Tsy azonareo hanina *ny nofon'*ireo biby maty noho ny fahafatesana

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةُ وَالدَّمُ وَلَحْمُ
الْخِنزِيرِ وَمَا أُهِلَّ لِغَيْرِ اللَّهِ بِهِ وَ

[34] Ny zavatra rehetra voahasina dia afaka hampiditra fotoana manokana, toerana ary zava-mananaina.

voajanahary ary ny rà sy ny nofon'ny kisoa; ary ny nofon'ny biby izay nanononana anarana hafa ankoatra an'i Allāh; ary ny an'ny biby nokendaina; ary ny an'ny biby nokapohina *ho faty;* na ny an'ny biby maty noho ny fianjerany; ary ny an'ny biby maty noho ny ratra azo tamin'ny tandroka; ary ny an'ny biby *efa nandrombinan'*ny biby dia; afa-tsy ireo nofona biby novonoinareo ara-pomba; ary ny an'ny biby *novonoina* teo amin'ny ôtely *mba ho fanatitra ho an'ireo sampy. Tsy azonareo atao* koa ny mijery ny ho avinareo amin'ny alalan'ny tsipika fanaovan-tsikidy. Izany dia *fihetsika* feno faniratsirana. Ankehitrio, ireo tsy mpino dia leo amin'ny *faminganana* ny fivavahanareo. Aza matahotra azy ireo, fa Izaho ho atahory. Ankehitrio, voavolavolako tanteraka ho anareo ny fivavahanareo, ary nampitomboiko ny fahasoavako aminareo, ary nofidiako ho anareo ny Islam mba ho fivavahana. Fa ho an'ireo izay noana nefa tsy nihevitra ny hanota dia minoa marimarina fa i Allāh dia Tena Mpamela heloka, sady Mpamindra fo.

الْمُنْخَنِقَةُ وَالْمَوْقُوذَةُ وَالْمُتَرَدِّيَةُ
وَالنَّطِيحَةُ وَمَا أَكَلَ السَّبُعُ إِلَّا مَا
ذَكَّيْتُمْ وَمَا ذُبِحَ عَلَى النُّصُبِ وَأَنْ
تَسْتَقْسِمُوا بِالْأَزْلَامِ ذَٰلِكُمْ فِسْقٌ
الْيَوْمَ يَئِسَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ دِينِكُمْ
فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِ الْيَوْمَ أَكْمَلْتُ
لَكُمْ دِينَكُمْ وَأَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ
نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ الْإِسْلَامَ دِينًا
فَمَنِ اضْطُرَّ فِي مَخْمَصَةٍ غَيْرَ مُتَجَانِفٍ
لِإِثْمٍ فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ٤

**5.** Hanontany anao izay tsy fady azy araka ny lalàna izy ireo. Lazao hoe: "Ny *sakafo* mahasalama rehetra dia efa nataon'ny lalàna ho anareo. Torak'izany koa ny haza azon'ireo biby *sy vorona* voafolakareo amin'ny haza sy nampitanareo izay efa nampianarin'i Allāh anareo. Hano avokoa ary izay haza azony ho anareo ary angataho tso-drano amin'ny anaran'i Allāh izany. Ary matahora an'i Allāh, minoa marina tokoa fa faingana amin'ny fandaminanjavatra i Allāh.

يَسْأَلُونَكَ مَاذَا أُحِلَّ لَهُمْ قُلْ أُحِلَّ
لَكُمُ الطَّيِّبَاتُ وَمَا عَلَّمْتُمْ مِنَ
الْجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا
عَلَّمَكُمُ اللَّهُ فَكُلُوا مِمَّا أَمْسَكْنَ
عَلَيْكُمْ وَاذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهِ وَاتَّقُوا
اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ٥

اَلْيَوْمَ اُحِلَّ لَكُمُ الطَّيِّبٰتُ ؕ وَطَعَامُ
الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ حِلٌّ لَّكُمْ ۪ وَ
طَعَامُكُمْ حِلٌّ لَّهُمْ ۫ وَالْمُحْصَنٰتُ مِنَ
الْمُؤْمِنٰتِ وَالْمُحْصَنٰتُ مِنَ الَّذِيْنَ
اُوْتُوا الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلِكُمْ اِذَاۤ
اٰتَيْتُمُوْهُنَّ اُجُوْرَهُنَّ مُحْصِنِيْنَ غَيْرَ
مُسٰفِحِيْنَ وَلَا مُتَّخِذِيْۤ اَخْدَانٍ ؕ وَمَنْ
يَّكْفُرْ بِالْاِيْمَانِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهٗ ۫ وَ
ع هُوَ فِى الْاٰخِرَةِ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٦﴾

**6.** Ankehitriny, azonareo hohanina ny sakafo mahasalama rehetra. Ary ny sakafon'ireo olon'ny Boky dia azonareo hanina tahaka izay hinanany ny sakafo fihinanareo. *Tsy fady anareo ihany koa ireo* vehivavy tsara fitondran-tena sady mpino sy ireo vehivavy tsara fitondran-tena avy amin'ireo izay nahazo ny Boky masina taloha anareo, rehefa avy notoloranareo ny anjara fananany tamin'ny alalan'ny fanambadiana ara-dalana tsy misy fijangajangana na fakana vady kely. Koa na zovy na zovy mandà ny finoana tsy isalasalana fa ho zava-poana ny ezaka rehetra nataony ary ho isan'ireo matiantoka izy amin'ny fiainana any an-koatra.

R.2

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِذَا قُمْتُمْ اِلَى
الصَّلٰوةِ فَاغْسِلُوْا وُجُوْهَكُمْ وَاَيْدِيَكُمْ
اِلَى الْمَرَافِقِ وَامْسَحُوْا بِرُءُوْسِكُمْ وَ
اَرْجُلَكُمْ اِلَى الْكَعْبَيْنِ ؕ وَاِنْ كُنْتُمْ
جُنُبًا فَاطَّهَّرُوْا ؕ وَاِنْ كُنْتُمْ مَّرْضٰۤى اَوْ
عَلٰى سَفَرٍ اَوْ جَآءَ اَحَدٌ مِّنْكُمْ مِّنَ
الْغَآئِطِ اَوْ لٰمَسْتُمُ النِّسَآءَ فَلَمْ
تَجِدُوْا مَآءً فَتَيَمَّمُوْا صَعِيْدًا طَيِّبًا
فَامْسَحُوْا بِوُجُوْهِكُمْ وَاَيْدِيْكُمْ
مِّنْهُ ؕ مَا يُرِيْدُ اللّٰهُ لِيَجْعَلَ عَلَيْكُمْ
مِّنْ حَرَجٍ وَّلٰكِنْ يُّرِيْدُ لِيُطَهِّرَكُمْ
وَلِيُتِمَّ نِعْمَتَهٗ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُوْنَ ﴿٧﴾

**7.** E! Ianareo izay mino, rehefa mitsangana hivavaka ianareo dia sasao ny tavanareo sy ny tananareo hatrany amin'ny kihonareo, safoy amin'ny tananareo *lena* ny lohanareo ary sasao hatreo amin'ny kitrokely ny tongotrareo. Ary raha tsy madio ianareo dia midiova *amin'ny fandrona*. Fa raha marary ianareo, na am-pandehanana mandritra io fotoana tsy mampadio anareo io na ny iray taminareo avy niala poritra na koa nanao firaisana tamina vehivavy, ka tsy mahita rano ianareo, dia vovoka tsy misy fangarony ampiasaina, hosory amin'iny ny tarehinareo sy ny tananareo. Tsy sitrak'i Allāh ny hanome fahasahiranana ny fiainanareo, ny hampadio anareo no faniriany mba hahatanteraka ny famindram-pony aminareo ka mba hahatonga anareo hankasitraka *Azy*.

**8.** Ary tsarovy *mandrakariva* ny fahasoavan'i Allāh aminareo sy ny fifanekena nataony taminareo tamin'ny nitenenanareo hoe: "Mandre tokoa ary mankatoa izahay." Ary matahora an'i Allāh. Minoa marina tokoa fa tsy misy miafina amin'i Allāh ny ao am-po tsy miloaka.

وَاذْكُرُوْا نِعْمَةَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَمِيْثَاقَهُ
الَّذِيْ وَاثَقَكُمْ بِهٖٓ ۙ اِذْ قُلْتُمْ سَمِعْنَا وَ
اَطَعْنَا ۡ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ
بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٨﴾

**9.** E! Ianareo izay mino! Aoka ianareo ho hentitra amin'ny fanarahana an'i Allāh ary izany dia aoka hasehonareo amin'ny alalan'ny fahaizanareo mijoro amin'ny fahamarinana! Ary aoka ny haratsiam-panahin'ny vahoaka tsy avelanareo hisarika anareo hiala amin'izany fahamarinana izany. Aoka ho mpandala ny rariny *hatrany* ianareo satria *ny fahamarinana no* akaiky indrindra amin'ny fitiavam-bavaka. Ary matahora an'i Allāh minoa marina tokoa fa tsy misy miafina amin'i Allāh izay ataonareo rehetra.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُوْنُوْا قَوّٰمِيْنَ
لِلّٰهِ شُهَدَآءَ بِالْقِسْطِ ۡ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ
شَنَاٰنُ قَوْمٍ عَلٰٓى اَلَّا تَعْدِلُوْا ؕ اِعْدِلُوْا ۟
هُوَ اَقْرَبُ لِلتَّقْوٰى ۡ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿٩﴾

**10.** Manome toky an'izay mino sy manao asa soa i Allāh fa hahazo ny famelan-kelony izy ireny no sady hahazo valisoa lehibe ihany koa.

وَعَدَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ ۙ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّاَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿١٠﴾

**11.** Fa *ho an'ireo* izay tsy mino kosa sy ireo izay tsy matoky ny maha marina ny Fambara avy atý aminay, izy ireny dia olon'ny Helo.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ
اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿١١﴾

**12.** E! Ianareo izay mino, aza hadinonareo ny famindram-pon'i Allāh fony nisy vahoaka nikasa haninjitra ny tanany hamely anareo saingy i Allāh no nihazona izany tsy hahavoa anareo. Koa matahora an'i Allāh ary ao amin'i Allāh no tokony hametrahan'ny mpino ny fitokisany.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اذْكُرُوْا نِعْمَتَ
اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ هَمَّ قَوْمٌ اَنْ يَّبْسُطُوْٓا
اِلَيْكُمْ اَيْدِيَهُمْ فَكَفَّ اَيْدِيَهُمْ
عَنْكُمْ ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ وَعَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
ع الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿١٢﴾

R.3

**13.** Nanao fifanarahana tamin'ny zanak'Israely i Allāh raha ny marina; ary tao amin'izy ireo no nakanay ireo mpitondrateny[35] roa-ambinifolo. Ary hoy i Allāh: "Minoa marina tokoa fa ao aminareo aho. Raha mahatojo mivavaka ianareo ary mandoa ny Zakāt sy mino an'ireo Iraka avy aty amiko, manampý azy ireo ary mampisambora araka izay azo atao ho fampiroboroboana ny fanjakan'i Allāh, ho afahako amin'ny ratsy mitambesatra aminareo ianareo ary horaisiko ho ao amin'ny Saha misy renirano maro mikoriana kanefa na zovy na zovy aminareo mandà dia ho very tanteraka eo amin'ny lala-mahitsy izy."

وَ لَقَدْ اَخَذَ اللّٰهُ مِيْثَاقَ بَنِيْۤ
اِسْرَآءِيْلَ ۚ وَبَعَثْنَا مِنْهُمُ اثْنَيْ عَشَرَ
نَقِيْبًا ؕ وَ قَالَ اللّٰهُ اِنِّيْ مَعَكُمْ ؕ لَئِنْ
اَقَمْتُمُ الصَّلٰوةَ وَ اٰتَيْتُمُ الزَّكٰوةَ وَ
اٰمَنْتُمْ بِرُسُلِيْ وَ عَزَّرْتُمُوْهُمْ وَ
اَقْرَضْتُمُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا
لَّاُكَفِّرَنَّ عَنْكُمْ سَيِّاٰتِكُمْ وَلَاُدْخِلَنَّكُمْ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۚ فَمَنْ
كَفَرَ بَعْدَ ذٰلِكَ مِنْكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ
السَّبِيْلِ ﴿۱۳﴾

**14.** Koa satria nivadika amin'ny efa nekeny izy ireo dia nozoninay sady nohamafisinay ny fony, nandika vilana ny hevitry ny teny izy ireo sady nanadino ampahany *maro* tamin'ny toriteny, famporisihana nataonay. Ary tsy hitsahatra ny hahita ny famitahana ataon'izy rehetra ireo ianao afa-tsy olona vitsivitsy amin'izy rehetra ireo ihany. Koa mamelà azy ireo ary aoka ianao hahalefitra amin'izay ataony. Minoa marina tokoa fa tia izay manao soa i Allāh.

فَبِمَا نَقْضِهِمْ مِّيْثَاقَهُمْ لَعَنّٰهُمْ وَ
جَعَلْنَا قُلُوْبَهُمْ قٰسِيَةً ۚ يُحَرِّفُوْنَ
الْكَلِمَ عَنْ مَّوَاضِعِهٖ ۙ وَنَسُوْا حَظًّا مِّمَّا
ذُكِّرُوْا بِهٖ ۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلٰى خَآئِنَةٍ
مِّنْهُمْ اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْهُمْ فَاعْفُ عَنْهُمْ
وَاصْفَحْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿۱۴﴾

**15.** Nohavaozinay indray ny fivavahana amin'ireo izay milaza hoe: "Kristiana izahay." Fa izy ireo koa dia nanadino ny ampahany betsaka tamin'izay nasainay nataony. Izany indrindra no nahatonga

وَمِنَ الَّذِيْنَ قَالُوْۤا اِنَّا نَصٰرٰۤى اَخَذْنَا
مِيْثَاقَهُمْ فَنَسُوْا حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوْا
بِهٖ ۠ فَاَغْرَيْنَا بَيْنَهُمُ الْعَدَاوَةَ وَ
الْبَغْضَآءَ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ ؕ وَ سَوْفَ

[35] Sarotra ny mitady teny tokana afaka maneho ny hevitra rehetra mety hoentin'ny voambolana hoe نَقِيْبًا (nakība). Tsy ny lehibe fotsiny ihany no tian-kambara amin'io teny fa mety ho ny mpanambara ihany koa, izay manana fahefana hamaky ny fanambarana na hanonona ny didim-pitsarana avy amin'ny mpanjaka na manampahefana ao amin'ny fanjakana.

يُنَبِّئُهُمُ اللّٰهُ بِمَا كَانُوْا يَصْنَعُوْنَ ﴿١٥﴾

Anay hamelona[36] fifandrafesana sy fankahalana tamin'ny sasany tamin'izy ireo mandrapahatongan'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty. Ary i Allāh dia hampahalala tsy ho ela azy ireo izay nataony.

يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُوْلُنَا
يُبَيِّنُ لَكُمْ كَثِيْرًا مِّمَّا كُنْتُمْ تُخْفُوْنَ
مِنَ الْكِتٰبِ وَيَعْفُوْا عَنْ كَثِيْرٍ ۬ۥ قَدْ
جَآءَكُمْ مِّنَ اللّٰهِ نُوْرٌ وَّكِتٰبٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٦﴾

**16.** Ry olon'ny Boky! Tonga eo aminareo ny Iraka avy aminay, ary hanazava tsara aminareo izay mifanaraka amin'ny Boky izay nogoboninareo ary hamela betsaka *amin'ireo hadisoanareo* izy. Tena nandefa hazavana sy Boky mazava ho anareo tokoa i Allāh.

يَّهْدِيْ بِهِ اللّٰهُ مَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَهٗ
سُبُلَ السَّلٰمِ وَيُخْرِجُهُمْ مِّنَ
الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ بِاِذْنِهٖ وَيَهْدِيْهِمْ
اِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿١٧﴾

**17.** Toy izany no itarihan'i Allāh ho amin'ny lalan'ny fiadanana ireo izay mikatsaka ny hanao ny sitrapony, ary izy no mitari-dalana azy ireo hivoaka ny haizina ho amin'ny fahazavana amin'ny alalan'ny fitahiany, ary mitondra azy ireo amin'ny lalana tsara izy.

لَقَدْ كَفَرَ الَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّ اللّٰهَ هُوَ
الْمَسِيْحُ ابْنُ مَرْيَمَ ؕ قُلْ فَمَنْ
يَّمْلِكُ مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا اِنْ اَرَادَ اَنْ يُّهْلِكَ
الْمَسِيْحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَاُمَّهٗ وَمَنْ فِى
الْاَرْضِ جَمِيْعًا ؕ وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ؕ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ؕ
وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٨﴾

**18.** Mazava fa *nitsahatra ny* tsy hino ireo izay milaza toy izao izy ireo: "Azo antoka fa i Allāh dia tsy iza fa tena ny Mesia, zanak'i Maria." Lazao hoe: "Iza ary no hanana fahefana hanohitra an'i Allāh raha tiany ny hamotika ny Mesia zanak'i Maria, sy i Maria reniny ary koa izay rehetra eto an-tany? Fa an'i Allāh ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany ary ny eo anelanelan'ireo roa koa. Izy no namorona izay rehetra tiany ary manana fahefana hanao ny zavatra rehetra i Allāh.

[36]Ny matoanteny arabo hoe فَاَغْرَيْنَا (faghrainā) dia midika ho fifikiraka amin-javatra ka zary mifamatotra aina aminy ary tsy afa-misaraka. Noho izany, ny fanavahan-tena sy ny fankahalana no zary anjaran'izy ireo.

**19.** Hoy ny Jiosy sy ny Kristiana: "Zanak'i Allāh izahay ary lalainy." Lazao hoe: "Nahoana ary ianareo no asainy manonitra ny helokareo? Tsia tsy inona ianareo fa olombelona ihany raha miohatra amin'izay nohariany." Mamela heloka izay tiany hanaovana izany, ary manasazy izay tiany hosaziana. Ary an'i Allāh ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany ary izay rehetra eo anelanelan'izy roa ireo, ary Aminy no fiverenan*'ny zavatra rehetra.*

وَقَالَتِ الْيَهُوْدُ وَالنَّصٰرٰى نَحْنُ اَبْنٰٓؤُا
اللّٰهِ وَاَحِبَّآؤُهٗ ؕ قُلْ فَلِمَ يُعَذِّبُكُمْ
بِذُنُوْبِكُمْ ؕ بَلْ اَنْتُمْ بَشَرٌ مِّمَّنْ
خَلَقَ ؕ يَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيُعَذِّبُ
مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ز وَاِلَيْهِ
الْمَصِيْرُ ﴿۱۹﴾

**20.** Ry olon'ny Boky! Tonga eto aminareo ny Iraka avy Aminay *fotoana ela* tao aorian'ny *nandefasanay* Mpaminany maro *taty aminareo*; manazava *zavatra maro* izy mba tsy hitenenanareo hoe: "Tsy misy mpitondra vaovao mahafaly sy fampitandremana tonga teto aminay." Tonga eto aminareo noho izany ary ny mpitondra vaovao mahafaly iray sady mpampitandrina, ary manana fahefana hanao ny zava-drehetra i Allāh.

يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُوْلُنَا
يُبَيِّنُ لَكُمْ عَلٰى فَتْرَةٍ مِّنَ الرُّسُلِ
اَنْ تَقُوْلُوْا مَا جَآءَنَا مِنْۢ بَشِيْرٍ
وَّلَا نَذِيْرٍ ز فَقَدْ جَآءَكُمْ بَشِيْرٌ وَّ
نَذِيْرٌ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿۲۰﴾ ع ۳ ۸

R.4

**21.** Ary *tadidio* fony nilaza tamin'ny vahoakany i Mosesy hoe: "Ry vahoakako tsarovy ny fahasoavan'i Allāh taminareo raha nanendry Mpaminany taminareo Izy ary nanao anareo ho mpanjaka, ka nanomezany anareo izay tsy mbola nomeny na iza na iza manerana izao tontolo izao." [37]

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهٖ يٰقَوْمِ اذْكُرُوْا
نِعْمَةَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ جَعَلَ فِيْكُمْ
اَنْۢبِيَآءَ وَجَعَلَكُمْ مُّلُوْكًا ۖۗ وَّاٰتٰكُمْ مَّا
لَمْ يُؤْتِ اَحَدًا مِّنَ الْعٰلَمِيْنَ ﴿۲۱﴾

**22.** "Ry vahoakako, mandrosoa ao amin'ny tany masina izay voasoratr'i Allāh ho anareo, ary aza mihemotra raha tsy izany dia ho matiantoka indray ianareo."

يٰقَوْمِ ادْخُلُوا الْاَرْضَ الْمُقَدَّسَةَ
الَّتِيْ كَتَبَ اللّٰهُ لَكُمْ وَلَا تَرْتَدُّوْا عَلٰٓى
اَدْبَارِكُمْ فَتَنْقَلِبُوْا خٰسِرِيْنَ ﴿۲۲﴾

[37] Ny fiteny hoe "izao tontolo izao" dia mihatra amin'ireo olona tamin'ny fotoan'andro niainan'izy ireo.

**23.** Dia nilaza hoe izy ireo: "Ry Mosesy, misy ireo vahoaka mpisetrasetra sy matanjaka ao *amin'izany firenena izany* ka tsy te hiditra any izahay raha tsy lasa izy ireo; fa rehefa lasa izy ireo vao hiditra any izahay."

قَالُوْا يٰمُوْسٰٓى اِنَّ فِيْهَا قَوْمًا
جَبَّارِيْنَ ۖ وَاِنَّا لَنْ نَّدْخُلَهَا حَتّٰى
يَخْرُجُوْا مِنْهَا ۚ فَاِنْ يَّخْرُجُوْا مِنْهَا فَاِنَّا
دٰخِلُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Tamin'izany dia nisy lehilahy roa tamin'ireo izay natahotra *ny Tompony* sady notoloran'i Allāh ny indrafony, nilaza hoe: "Dingano ny vavahady *makao* aminy, ary raha vao tafiditra ao ianareo dia hahazo ny fandresena. Ary ankino amin'i Allāh ny fatokisanareo, raha mpino ianareo."

قَالَ رَجُلٰنِ مِنَ الَّذِيْنَ يَخَافُوْنَ اَنْعَمَ
اللّٰهُ عَلَيْهِمَا ادْخُلُوْا عَلَيْهِمُ الْبَابَ ۚ
فَاِذَا دَخَلْتُمُوْهُ فَاِنَّكُمْ غٰلِبُوْنَ ۚ وَعَلَى
اللّٰهِ فَتَوَكَّلُوْٓا اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ary nilaza hoe izy ireo: "Ry Mosesy, tsy hiditra any mihitsy izahay raha mbola mijanona ao izy ireo, koa midira ao ianao sy ny tomponao, ka miadia aloha ianareo fa izahay mitoetra eto."

قَالُوْا يٰمُوْسٰٓى اِنَّا لَنْ نَّدْخُلَهَآ اَبَدًا مَّا
دَامُوْا فِيْهَا فَاذْهَبْ اَنْتَ وَرَبُّكَ
فَقَاتِلَآ اِنَّا هٰهُنَا قٰعِدُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Hoy izy hoe: "Tompoko, tsy manana fahefana na amin'iza na amin'iza afa-tsy amin'ny tenako sy ny rahalahiko aho; koa asio fanavahana ny aminay sy ny vahoaka mpikomy."

قَالَ رَبِّ اِنِّيْ لَآ اَمْلِكُ اِلَّا نَفْسِيْ وَاَخِيْ
فَافْرُقْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ الْقَوْمِ الْفٰسِقِيْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Dia namaly *Andriamanitra*: "Tena ho voarara ho azy ireo io firenena io mandritra ny efa-polo taona; koa hirenireny foana ao amin'io firenena io toy ny olona tsy mahita izay halehany izy ireo. Aza malahelo foana ny amin'ireo mpikomy ireo ianao."

قَالَ فَاِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيْهِمْ اَرْبَعِيْنَ
سَنَةً ۚ يَتِيْهُوْنَ فِى الْاَرْضِ ۗ فَلَا تَاْسَ
عَلَى الْقَوْمِ الْفٰسِقِيْنَ ﴿٢٧﴾

R.5

**28.** Ary tantarao aminy am-pahatsorana ny tantaran'izy roalahy zanak'i Adama, fony izy ireo *samy* nanao fanatitra ka ny an'iray noraisina ary ny an'ny iray tsy noraisina. Ary hoy *ilay tsy noraisina ny fanatiny* hoe: "Ho vonoiko tokoa

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَاَ ابْنَيْ اٰدَمَ بِالْحَقِّ ۘ اِذْ
قَرَّبَا قُرْبَانًا فَتُقُبِّلَ مِنْ اَحَدِهِمَا
وَلَمْ يُتَقَبَّلْ مِنَ الْاٰخَرِ ۗ قَالَ
لَاَقْتُلَنَّكَ ۗ قَالَ اِنَّمَا يَتَقَبَّلُ اللّٰهُ
مِنَ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٢٨﴾

ialahy." Ary namaly ny voalohany hoe: "Tsy mandray afa-tsy *ny fanatitra* avy amin'ny olo-marina i Allāh."

**29.** "Raha maninjitra ny tanana amiko mba hamono ahy ianao dia tsy mba haninjitra ny tanako hamono anao aho. Matahotra an'i Allāh, Tompon'ny zavadrehetra aho."

لَئِنۢ بَسَطتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقۡتُلَنِي مَآ
أَنَا۠ بِبَاسِطٖ يَدِيَ إِلَيۡكَ لِأَقۡتُلَكَۖ
إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ رَبَّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ٢٩

**30.** "Hiriko ny hizakanao ny fahotako miaraka amin'ny anao, ary ny mba ho isian'ny naman'ny Afobe ianao, satria izay no mendrika ireo mpanao ratsy."

إِنِّيٓ أُرِيدُ أَن تَبُوٓأَ بِإِثۡمِي وَإِثۡمِكَ
فَتَكُونَ مِنۡ أَصۡحَٰبِ ٱلنَّارِۚ وَذَٰلِكَ
جَزَٰٓؤُاْ ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٠

**31.** Fa ny sainy no manosika azy hamono ny rahalahiny. Tena novonoiny tokoa, tonga isan'ireo matiantoka izy.

فَطَوَّعَتۡ لَهُۥ نَفۡسُهُۥ قَتۡلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُۥ
فَأَصۡبَحَ مِنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ٣١

**32.** Nandefa goaika izay nandavaka ny tany mba hampisehoana ny fomba hanafenana ny rahalahiny i Allāh. Hoy izy: "Ontsa anie aho! Nahoana aho no tsy mba tahaka an'io goaika io dia mba afaka nanao lavaka nanitrihako ny rahalahiko?" Dia nitambesaran'ny nenina izy.

فَبَعَثَ ٱللَّهُ غُرَابٗا يَبۡحَثُ فِي ٱلۡأَرۡضِ
لِيُرِيَهُۥ كَيۡفَ يُوَٰرِي سَوۡءَةَ أَخِيهِۚ
قَالَ يَٰوَيۡلَتَىٰٓ أَعَجَزۡتُ أَنۡ أَكُونَ مِثۡلَ
هَٰذَا ٱلۡغُرَابِ فَأُوَٰرِيَ سَوۡءَةَ أَخِيۖ فَأَصۡبَحَ
معانقة مِنَ ٱلنَّٰدِمِينَ ٣٢

**33.** Izay no mahatonga anay handidy, ho an'ireo zanak'Israely, fa na iza na iza mamono olona - raha tsy hoe efa namono olona iny olona novonoiny iny na koa efa nanakorontana teto antany izany olona izany - dia heverina tahaky ny namono ny zanak'olombelona eran-tany. Ary na iza na iza manome aina ho an'ny olona iray dia toan'ny manome aina ho an'ny zanak'olombelona eran-tany izy. Ary ireo Iraka avy aminay dia tonga teo anivon'izy ireo nitondra famantarana azo porofoina. Nefa, na dia teo aza izany, maro amin'izy ireo no mbola mihoa-pefy eto an-tany.

وقف النبي ﷺ مِنۡ أَجۡلِ ذَٰلِكَ كَتَبۡنَا عَلَىٰ بَنِيٓ
إِسۡرَٰٓءِيلَ أَنَّهُۥ مَن قَتَلَ نَفۡسَۢا بِغَيۡرِ
نَفۡسٍ أَوۡ فَسَادٖ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ
ٱلنَّاسَ جَمِيعٗا وَمَنۡ أَحۡيَاهَا فَكَأَنَّمَآ
أَحۡيَا ٱلنَّاسَ جَمِيعٗاۚ وَلَقَدۡ جَآءَتۡهُمۡ
رُسُلُنَا بِٱلۡبَيِّنَٰتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيرٗا مِّنۡهُم
بَعۡدَ ذَٰلِكَ فِي ٱلۡأَرۡضِ لَمُسۡرِفُونَ ٣٣

**34.** Ny famaizana ho an'ireo manangana ady amin'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy ka manao izay isian'ny savorovoro eto an-tany dia ity: izy ireo dia hovonoina na ho fantsihana na ho tapahana ny tanany sy ny tongony amin'ny ilany sy ilany mifanohitra avy na raha tsy izany, horoahana tsy hahazo monina ao an-tanàna. Izany dia ho henatra lehibe ho azy ireo eto an-tany, ary famaizana mafy no miandry azy ireo any amin'ny tontolo any ankoatra.

إِنَّمَا جَزَٰٓؤُاْ ٱلَّذِينَ يُحَارِبُونَ ٱللَّهَ وَ
رَسُولَهُۥ وَيَسۡعَوۡنَ فِي ٱلۡأَرۡضِ فَسَادًا أَن
يُقَتَّلُوٓاْ أَوۡ يُصَلَّبُوٓاْ أَوۡ تُقَطَّعَ أَيۡدِيهِمۡ
وَأَرۡجُلُهُم مِّنۡ خِلَٰفٍ أَوۡ يُنفَوۡاْ مِنَ
ٱلۡأَرۡضِۚ ذَٰلِكَ لَهُمۡ خِزۡيٞ فِي ٱلدُّنۡيَاۖ وَ
لَهُمۡ فِي ٱلۡأٓخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ٣٤

**35.** Afa-tsy ireo izay mifona mialohan'ny hanananareo fahefana amin'izy ireo. Fantaro ary fa i Allāh dia Tena Mpamela heloka, sady Mpamindra fo.

إِلَّا ٱلَّذِينَ تَابُواْ مِن قَبۡلِ أَن تَقۡدِرُواْ
عَلَيۡهِمۡۖ فَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ غَفُورٞ
ع ٨ رَّحِيمٞ ٣٥

R.6

**36.** Eh ianareo izay mino! Matahora an'i Allāh ary ataovy izay hanakaikezanareo Azy. Ary miezaha manaraka ny sori-dàlana mba hahazoana fahombiazana.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَ
ٱبۡتَغُوٓاْ إِلَيۡهِ ٱلۡوَسِيلَةَ وَجَٰهِدُواْ فِي
سَبِيلِهِۦ لَعَلَّكُمۡ تُفۡلِحُونَ ٣٦

**37.** Azo antoka fa na dia ananan'ireo tsy mino avokoa aza ny zava-misy rehetra eto an-tany, na dia roa avo heny amin'izany aza, ka hataony takalon'ny famaizana avy amin'ny Andro farany, dia tsy ho ekena izany, ary izy ireo dia hahazo famaizana mamaivay.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ أَنَّ لَهُم مَّا فِي
ٱلۡأَرۡضِ جَمِيعٗا وَمِثۡلَهُۥ مَعَهُۥ
لِيَفۡتَدُواْ بِهِۦ مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ
مَا تُقُبِّلَ مِنۡهُمۡۖ وَلَهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٞ ٣٧

**38.** Izy ireo dia te-hivoaka ny Afobe, fa tsy ho afaka mivoaka, ary ny famaizana azon'izy ireo dia haharitra ela tokoa.

يُرِيدُونَ أَن يَخۡرُجُواْ مِنَ ٱلنَّارِ وَمَا
هُم بِخَٰرِجِينَ مِنۡهَاۖ وَلَهُمۡ عَذَابٞ
مُّقِيمٞ ٣٨

**39.** Ary momba ireo mpangalatra lahy sy mpangalatra vavy, tapaho ny tanan'izy ireo ho valin'ny fahotany sy famaizana avy amin'i Allāh ho toy ny ohatra, satria Allāh dia mahefa ny zava-drehetra sy Feno fahendrena.

وَٱلسَّارِقُ وَٱلسَّارِقَةُ فَٱقۡطَعُوٓاْ
أَيۡدِيَهُمَا جَزَآءَۢ بِمَا كَسَبَا نَكَٰلٗا مِّنَ
ٱللَّهِۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٞ ٣٩

**40.** Fa momba ilay mifona sy manitsy ny tenany taorian'ny fahotana vitany, i Allāh dia azo antoka fa hitodika any aminy amim-pahatsorana, satria i Allāh dia tena Mpamela heloka sy Mpamindra fo marina tokoa.

فَمَنْ تَابَ مِنْ بَعْدِ ظُلْمِهِ وَأَصْلَحَ فَإِنَّ
اللَّهَ يَتُوبُ عَلَيْهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ
رَحِيمٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Moa va tsy fantatrao fa an'i Allāh ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany? Faiziny izay tiany faizina ary avelany heloka izay tiany havela heloka, ary i Allāh dia mahefa ny zava-drehetra.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ يُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ وَيَغْفِرُ لِمَنْ
يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤١﴾

**42.** Eh ry Iraka! Aza malahelo an'ireo izay mora mirona any amin'ny tsy finoana ianao, ireo izay miteny eo imolony fotsiny hoe: "Mino izahay", nefa ny fo tsy mino. Ary amin'ireo jiosy koa ahitana ireo izay miseho maika hiaino mba hamafy lainga, ary tsy mihaino raha tsy hanaparitaka tsaho ho an'izay tsy afaka nanatona anao. Ovan'izy ireo ny dikan'ny teny marina, ka hoy izy ireo hoe: "Raha omena an'izao ianareo, dia ekeo izany, fa raha tsy omena an'ity ianareo mitandrema ihany." Ary ho an'ireo izay tian'i Allāh ho tsapaina, ireo ezaka ataonao ho fanampiana azy ireo dia tsy hahaleo an'i Allāh. Izy ireo dia isan'izay tsy tian'i Allāh hodiovina ny fony, izy ireo dia hiriaria amin'ny henatra eto an-tany ary famaizana mamaivay no miandry azy ireo any An-koatra.

يَا أَيُّهَا الرَّسُولُ لَا يَحْزُنْكَ الَّذِينَ
يُسَارِعُونَ فِي الْكُفْرِ مِنَ الَّذِينَ
قَالُوا آمَنَّا بِأَفْوَاهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِنْ
قُلُوبُهُمْ ۛ وَمِنَ الَّذِينَ هَادُوا ۛ
سَمَّاعُونَ لِلْكَذِبِ سَمَّاعُونَ لِقَوْمٍ
آخَرِينَ لَمْ يَأْتُوكَ ۖ يُحَرِّفُونَ
الْكَلِمَ مِنْ بَعْدِ مَوَاضِعِهِ ۖ يَقُولُونَ
إِنْ أُوتِيتُمْ هَٰذَا فَخُذُوهُ وَإِنْ لَمْ
تُؤْتَوْهُ فَاحْذَرُوا ۚ وَمَنْ يُرِدِ اللَّهُ
فِتْنَتَهُ فَلَنْ تَمْلِكَ لَهُ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۚ
أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَمْ يُرِدِ اللَّهُ أَنْ يُطَهِّرَ
قُلُوبَهُمْ ۚ لَهُمْ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ ۖ وَ
لَهُمْ فِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Izy ireo dia ireo zatra manogilan-tsofina amin'ny lainga ary miliba amin'izay zava-boarara. Raha toa ka manatona anao izy ireo tsaraina, tsarao amin'izy samy izy na mialà ianao amin'izy ireo. Fa raha miala amin'izy ireo ianao dia tsy afaka ny hanao ratsy aminao izy ireo. Ary raha

سَمَّاعُونَ لِلْكَذِبِ أَكَّالُونَ لِلسُّحْتِ ۚ
فَإِنْ جَاءُوكَ فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ أَوْ
أَعْرِضْ عَنْهُمْ ۖ وَإِنْ تُعْرِضْ عَنْهُمْ
فَلَنْ يَضُرُّوكَ شَيْئًا ۖ وَإِنْ حَكَمْتَ
فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ
الْمُقْسِطِينَ ﴿٤٣﴾

mitsara tsy fifankazoana eo aminy ianao dia ataovy ara-drariny izany. Minoa marimarina fa tia izay marina i Allāh.

**44.** Fa ahoana no ahafahan'izy ireo mandray anao ho toy ny mpitsara kanefa manana ny Torah izay ahitana didin'i Allāh izy ireo? Fa na dia eo aza izany dia nanamafy hatoka hatrany izy ireo sady azo antoka fa tsy te hino akory aza.

وَكَيْفَ يُحَكِّمُوْنَكَ وَعِنْدَهُمُ التَّوْرٰىةُ
فِيْهَا حُكْمُ اللّٰهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوْنَ مِنْۢ بَعْدِ
ذٰلِكَ ؕ وَمَاۤ اُولٰٓئِكَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٤﴾

R.7

**45.** Minoa marina tokoa fa efa nasainay nampidinina ny Torah izay mitahiry ny lalàna marina sy ny fahazavana. Tamin'ny alalan'izany no nahafahanay nampanaiky ireo Mpaminany ny fahefanay sy nitsaranay ny Jiosy toy ny nataon'ireo olona manankasina sy ny manam-pahaizana *amin'ny Lalàna* satria nampiandraiketina azy ireo ny Boky masin'i Allāh, izy ireo no vavolombelona amin'izany. Noho izany dia aza matahotra ny olombelona fa Izaho no atahory ary aza atakalo zava-kafa tsy misy fotony ny Fambara avy aty amiko Ary izay rehetra mitsara tsy araka izay efa nampidinin'i Allāh tety, dia izy ireny no tsy mpino.

اِنَّاۤ اَنْزَلْنَا التَّوْرٰىةَ فِيْهَا هُدًى وَّ
نُوْرٌ ۚ يَحْكُمُ بِهَا النَّبِيُّوْنَ الَّذِيْنَ
اَسْلَمُوْا لِلَّذِيْنَ هَادُوْا وَالرَّبّٰنِيُّوْنَ وَ
الْاَحْبَارُ بِمَا اسْتُحْفِظُوْا مِنْ كِتٰبِ اللّٰهِ
وَكَانُوْا عَلَيْهِ شُهَدَآءَ ۚ فَلَا تَخْشَوُا
النَّاسَ وَاخْشَوْنِ وَلَا تَشْتَرُوْا بِاٰيٰتِيْ
ثَمَنًا قَلِيْلًا ؕ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَاۤ اَنْزَلَ اللّٰهُ
فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary izao no voasoratray ho azy ireo: "Aina solon'ny aina, maso solon'ny maso orona solon'ny orona, sofina solon'ny sofina, nify solon'ny nify, *ary* famaizana mitovy lenta amin'izany ihany koa no ampiharina amin'ny ratra *hafa*. Ary ho an'izay mandà *ny zony amin'ny fanaovana valifaty*, izay dia famotsoran-*keloka ho azy*, ary izay tsy mitsara araka ny toromarika efa nampidinin'i Allāh tetý, izy ireny no mpanao ratsy.

وَكَتَبْنَا عَلَيْهِمْ فِيْهَاۤ اَنَّ النَّفْسَ
بِالنَّفْسِ ۙ وَالْعَيْنَ بِالْعَيْنِ وَالْاَنْفَ
بِالْاَنْفِ وَالْاُذُنَ بِالْاُذُنِ وَالسِّنَّ
بِالسِّنِّ ۙ وَالْجُرُوْحَ قِصَاصٌ ؕ فَمَنْ
تَصَدَّقَ بِهٖ فَهُوَ كَفَّارَةٌ لَّهٗ ؕ وَمَنْ لَّمْ
يَحْكُمْ بِمَاۤ اَنْزَلَ اللّٰهُ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الظّٰلِمُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ary nasainay nanara-dia azy ireo i Jesoa zanak'i Maria mba hanantanteraka izay efa nambaranay talohany ao amin'ny Torah. Nomenay azy koa ny Evanjely izay mitahiry ny lalana sy ny fahazavana izay efa nambara tany aloa tao anaty Torah ho toro-lalana sy fankaherezana ireo izay matahotra *an'i Allāh.*

وَ قَفَّيْنَا عَلٰٓى اٰثَارِهِمْ بِعِيْسَى ابْنِ
مَرْيَمَ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ
مِنَ التَّوْرٰىةِ ۖ وَاٰتَيْنٰهُ الْاِنْجِيْلَ فِيْهِ
هُدًى وَّ نُوْرٌ ۙ وَّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَ هُدًى وَّ
مَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary aoka ny vahoakan'ny Evanjely mba hitsara araka izay nambaran'i Allāh ao amin'izany ary izay mitsara tsy araka izay efa nampidinin'i Allāh, izy ireo no atao hoe mpikomy.

وَلْيَحْكُمْ اَهْلُ الْاِنْجِيْلِ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
فِيْهِ ۗ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary efa nabaranay anao ny amin'ny Boky mitahiry ny fahamarinana fahatateraha n'izay efa *voalaza* tao amin'ny Boky taloha, mba ho mpiambina azy. Dia mahaiza mitsara ary araka izay efa nasain'i Allāh nampidinina tetý ary aza manaraka ny toetra ratsin'izy ireo *amin'ny alalan'ny fiatahanao* ny fahamarinana izay tonga ao aminao. Nanoratra lalàna ho an'ny tsirairay avy aminareo izahay mba hoenti-manatratra herim-panahy ambony. Ary raha nampiharin'i Allāh taminareo ny sitrapony dia ho nataony vahoaka iray ihany ianareo rehetra saingy te hitsapa toetra anareo izy araka izay efa nomeny ho anareo. Manaova ary fifaninanana masina amin'ny fanaovan-tsoa. Eo anilan'i Allāh irery ihany no hodianareo rehetra noho izany dia manazava aminareo ny lafin-javatra tsy hekenareo Izy.

وَ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ
مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ
الْكِتٰبِ وَ مُهَيْمِنًا عَلَيْهِ فَاحْكُمْ
بَيْنَهُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ وَلَا تَتَّبِعْ
اَهْوَآءَهُمْ عَمَّا جَآءَكَ مِنَ الْحَقِّ ۗ
لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنْكُمْ شِرْعَةً وَّ
مِنْهَاجًا ۗ وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَجَعَلَكُمْ
اُمَّةً وَّاحِدَةً وَّلٰكِنْ لِّيَبْلُوَكُمْ فِيْ
مَآ اٰتٰىكُمْ فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرٰتِ ۗ اِلَى اللّٰهِ
مَرْجِعُكُمْ جَمِيْعًا فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ
فِيْهِ تَخْتَلِفُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ary *nomenay anao ilay Boky no sady mandidy anao* ny hitsara azy ireo

وَاَنِ احْكُمْ بَيْنَهُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ وَ

izay nampidinin'i Allāh etý sy tsy hanaraka ny toetra ratsiny sy ny hitandremanao amin'izy ireo mba tsy haminganany anao noho ny ampahany kely amin'ny izay nampidinin'i Allāh taminao. Fa raha mihataka aminao izy ireo dia tsarovy fa manana fahefana ny hanafay azy ireo noho ny *sasatsasany amin'ny* faotany. Maro amin'ny olona no mpandika lalàna raha ny marina.

لَا تَتَّبِعْ اَهْوَآءَهُمْ وَ احْذَرْهُمْ
اَنْ يَّفْتِنُوْكَ عَنْۢ بَعْضِ مَآ اَنْزَلَ
اللّٰهُ اِلَيْكَ ؕ فَاِنْ تَوَلَّوْا فَاعْلَمْ اَنَّمَا
يُرِيْدُ اللّٰهُ اَنْ يُّصِيْبَهُمْ بِبَعْضِ
ذُنُوْبِهِمْ ؕ وَ اِنَّ كَثِيْرًا مِّنَ النَّاسِ
لَفٰسِقُوْنَ ﴿۵۰﴾

**51.** Fa mitady ny fitsaran'ny *adron'ny* Tsy Fahalalana va izy ireo? Ary iza moa miohatra an'ny Allāh no afaka mitsara vahoaka iray izay efa miorim-paka ny finoany?

اَفَحُكْمَ الْجَاهِلِيَّةِ يَبْغُوْنَ ؕ وَمَنْ اَحْسَنُ
ع مِنَ اللّٰهِ حُكْمًا لِّقَوْمٍ يُّوْقِنُوْنَ ﴿۵۱﴾

R.8

**52.** E ianareo izay mino! Aza maka namana ny Kristiana sy ny Jiosy, izy roa ireo dia mpinamana akaiky ary na iza na iza aminareo miaraka amin'izy ireo dia mpomba azy ireo ihany koa raha ny marina. Tsy mba mitarika ny vahoaka tsy marina i Allāh raha ny marina.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوا
الْيَهُوْدَ وَ النَّصٰرٰۤى اَوْلِيَآءَ ؕ بَعْضُهُمْ
اَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ؕ وَ مَنْ يَّتَوَلَّهُمْ مِّنْكُمْ
فَاِنَّهٗ مِنْهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الظّٰلِمِيْنَ ﴿۵۲﴾

**53.** Ary dia ho hitanao hamonjy azy ireo faingana ireo izay azon'ny aretina ny fony ka hiteny hoe: "Matahotra izahay sao dia misy loza mianjady aminay" mety hitondra fandresena i Allāh na zava-misy hafa avy any Aminy. Ary amin'izany dia hanenina ny amin'izay nafeniny ao am-pony izy ireo.

فَتَرَى الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ
يُّسَارِعُوْنَ فِيْهِمْ يَقُوْلُوْنَ نَخْشٰۤى اَنْ
تُصِيْبَنَا دَآئِرَةٌ ؕ فَعَسَى اللّٰهُ اَنْ يَّاْتِيَ
بِالْفَتْحِ اَوْ اَمْرٍ مِّنْ عِنْدِهٖ فَيُصْبِحُوْا
عَلٰى مَاۤ اَسَرُّوْا فِيْۤ اَنْفُسِهِمْ نٰدِمِيْنَ ﴿۵۳﴾

**54.** Ary ireo izay mino dia hilaza hoe: "Moa ve tsy izy ireo ihany nianiana marina tokoa tamin'ny anaran'i Allāh fa tena niaraka taminareo tokoa izy ireo ?" Tsy dia hanan-danja ny asa nataon'izy ireo, ary dia ho matiantoka izy ireo.

وَ يَقُوْلُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَهٰۤؤُلَآءِ
الَّذِيْنَ اَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ ۙ
اِنَّهُمْ لَمَعَكُمْ ؕ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ
فَاَصْبَحُوْا خٰسِرِيْنَ ﴿۵۴﴾

**55.** E ianareo izay mino! Ny sasany aminareo izay mandà ny finoana, fantaro fa i Allāh dia hampiantso vahoaka hafa izay ho tiany sy ho tia Azy, ary (hahay) maneo fitiavana sy manetry tena manoloana ireo mpino, ho henjana sy matotra manoloana ireo tsy mpino. Hiady noho ny amin'i Allāh izy ireo, ary tsy ho hatahotra ny fanenjehan'ireo mpanaratsy. Eo indrindra ny famindram-pon'i Allāh; manolotra izany ho an'izay sitrany Izy, ary i Allāh dia Mazava fo sy Mahalala ny zavadrehetra.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَنْ يَّرْتَدَّ
مِنْكُمْ عَنْ دِيْنِهٖ فَسَوْفَ يَاْتِي اللّٰهُ
بِقَوْمٍ يُّحِبُّهُمْ وَ يُحِبُّوْنَهٗٓ ۙ اَذِلَّةٍ
عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ اَعِزَّةٍ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ۫
يُجَاهِدُوْنَ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَلَا يَخَافُوْنَ
لَوْمَةَ لَآئِمٍ ؕ ذٰلِكَ فَضْلُ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ
مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿٥٥﴾

**56.** I Allāh irery ihany no sakaizanareo miaraka amin'ny Iraka avy Aminy sy ireo mpino izay nitandrina ny fivavahana ary mandoa ny Zakāt, miondrika an-kitsim-po *eo anatrehany.*

اِنَّمَا وَلِيُّكُمُ اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ وَالَّذِيْنَ
اٰمَنُوا الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَ
يُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ رٰكِعُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ary izay rehetra nandray an'i Allāh sy ny Iraka avy aminy ho sakaiza dia *mahazo matoky* fa izay miaraka amin'ny Allāh ihany no tsy maintsy mandresy.

وَمَنْ يَّتَوَلَّ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا
فَاِنَّ حِزْبَ اللّٰهِ هُمُ الْغٰلِبُوْنَ ﴿٥٧﴾

R.9

**58.** E, ianareo izay mino! Aza minamana amin' ireo izay mamadika ny fivavahanareo ho kivazivazy ary manao izany ho fihomehezana miaraka amin'ireo izay nahazo ny Boky talohanareo, na amin'ireo tsy mpino. Fa raha mpino ianareo dia matahora an'i Allāh,

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوا الَّذِيْنَ
اتَّخَذُوْا دِيْنَكُمْ هُزُوًا وَّلَعِبًا مِّنَ الَّذِيْنَ
اُوْتُوا الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَالْكُفَّارَ
اَوْلِيَآءَ ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ary ireo izay mandray izay ho fanarabiana sy kilalao, rehefa miantso *ny olona* hivavaka ianareo. Satria olona tsy mahatakatra na inona na inona ireny.

وَاِذَا نَادَيْتُمْ اِلَى الصَّلٰوةِ اتَّخَذُوْهَا
هُزُوًا وَّلَعِبًا ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا
يَعْقِلُوْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Lazao hoe: "Ry olon'ny Boky, mahita hanakianana anay ve ianareo satria izahay mino an'i Allāh sy izay nambara taminay sy efa nambara taloha? Na satria ny ankamaroanareo dia tsy mankatoa *an'Andriamanitra?*"

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ هَلْ تَنقِمُونَ مِنَّآ
إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَ
مَآ أُنزِلَ مِن قَبْلُ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ
فَٰسِقُونَ ٦٠

**61.** Lazao hoe: "Te hahalala ve ianareo hoe iza ireo mahazo zavatra ratsy noho izany ho toy ny fankasitrahana avy amin'i Allāh? *Izy ireo no* olona nozonin'i Allāh ary nianjeran'ny hatezerany, ary ireo nataony rajako sy kisoa, ary manompo ny satana. Ireo no tena eo aminy toetra ratsy indrindra, ary tena very lavitra ny lala-mahitsy.

قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ
مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِ ۚ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ وَ
غَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ ٱلْقِرَدَةَ
وَٱلْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ
ٱلسَّبِيلِ ٦١

**62.** Ary rehefa hiseho eo anoloanareo izy ireo dia hilaza hoe: "Mino izahay." Nefa amin'izay izy ireo dia hiditra ao aminareo miaraka amin'ny tsy finoana ary mivoaka amin'izany ihany; ary fantatr'i Allāh, mihoatra lavitra noho ny fahafantaran'ny olona rehetra izay hafenin'izy ireo.

وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُوا۟
بِٱلْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُوا۟ بِهِۦ ۚ وَٱللَّهُ
أَعْلَمُ بِمَا كَانُوا۟ يَكْتُمُونَ ٦٢

**63.** Ary hahita ny maro amin'izy ireo hihazakazakazaka ho any amin'ny fahotana sy fandikana ny didin'Andriamanitra ianao, ary amin'ny fihinanana izay efa nandrarana azy. Zava-dratsy tokoa no ataony.

وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَٰرِعُونَ فِى
ٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ
لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٦٣

**64.** Nahoana ireo pretra sy ireo mpahay Lalàna no tsy misakana azy ireo hanonona lainga sy hihinana zavatra voarara? Zava-dratsy tokoa no ataony.

لَوْلَا يَنْهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ
عَن قَوْلِهِمُ ٱلْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ
لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ٦٤

**65.** Ary dia hiteny hoe ireo Jiosy: "Mifatotra ny tanan'i Allāh." Ny tanan'izy ireo anefa no voafatotra, ary hozonina amin'izay nolazainy izy ireo.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغْلُولَةٌ ۚ
غُلَّتْ أَيْدِيهِمْ وَلُعِنُوا۟ بِمَا قَالُوا۟ ۘ بَلْ وقف لازم
يَدَاهُ مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ ۚ

Tsia, mifanohitra amin'izany, mivelatra soa amantsara ny tanany roa; afaka manao fandaniana araka izay tiany izy. Ary izay natolotra anao avy amin'ny Tomponao dia hampitombo betsaka ny fikomiana sy ny tsy finoan'ny maro amin'izy ireo. Ary natsipinay ho amin'izy ireo ny fifankahalana sy ny fifandrafesana mandrapahatongan'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty. Isaka izay mandrehitra afon'ady eto ambonin'ny tany izy ireo dia vonoin'i Allāh izany. Mitady ny hitarika korontana eto an-tany izy ireo ary Allāh dia tsy tia ireo mpamorona korontana.

وَلَيَزِيْدَنَّ كَثِيْرًا مِّنْهُمْ مَّآ اُنْزِلَ
اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ طُغْيَانًا وَّكُفْرًا ؕ وَ
اَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَآءَ
اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ ؕ كُلَّمَآ اَوْقَدُوْا نَارًا
لِّلْحَرْبِ اَطْفَاَهَا اللّٰهُ ۙ وَيَسْعَوْنَ فِى
الْاَرْضِ فَسَادًا ؕ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ
الْمُفْسِدِيْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** Ary raha nino sy nanao ny marina ireo olon'ny Boky dia ho nafahanay tamin'ny ratsy tokoa izy ireo, sy ho nampidirinay marina tokoa tao amin'ny Sahan'ny Fahasambarana.

وَلَوْ اَنَّ اَهْلَ الْكِتٰبِ اٰمَنُوْا وَاتَّقَوْا
لَكَفَّرْنَا عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَلَاَدْخَلْنٰهُمْ
جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿٦٦﴾

**67.** Ary raha nitandrina ny Torah sy ny Evanjely izy ireo, sy izay nampitaina avy tany amin'ny Tompony ankehitriny dia ho nanandrana *zava-tsoa maro* izay hita eo amboniny tokoa izy ireo, na ireo izay eo ambany tongony. Misy olona mahalala onina amin'izy ireo; fa azo antoka fa ratsy kokoa ny ataon'ny maro an'isa amin'izy ireo.

وَلَوْ اَنَّهُمْ اَقَامُوا التَّوْرٰىةَ وَالْاِنْجِيْلَ
وَمَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِمْ مِّنْ رَّبِّهِمْ لَاَكَلُوْا مِنْ
فَوْقِهِمْ وَمِنْ تَحْتِ اَرْجُلِهِمْ ؕ مِنْهُمْ
اُمَّةٌ مُّقْتَصِدَةٌ ؕ وَكَثِيْرٌ مِّنْهُمْ سَآءَ
مَا يَعْمَلُوْنَ ﴿٦٧﴾

R.10

**68.** E, Ry Iraka ! Ampitao amin'ny olon-drehetra izao nambaran'ny Tomponao anao; ary raha tsy manao izany ianao dia tsy mampita ny Hafany mihitsy ianao. Ary i Allāh hiaro anao amin'ny olona rehetra. Azo

يٰٓاَيُّهَا الرَّسُوْلُ بَلِّغْ مَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ
مِنْ رَّبِّكَ ؕ وَاِنْ لَّمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ
رِسٰلَتَهٗ ؕ وَاللّٰهُ يَعْصِمُكَ مِنَ النَّاسِ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٦٨﴾

antoka fa tsy mitari-dalana ireo izay tsy mino i Allāh.

**69.** Lazao hoe: "Ry olon'ny Boky! Aza miantehatra amin'ny zavatra hafa ianareo raha tsy efa mahita ny Torah sy ny Evanjely, ary itý alefan'ny Tomponareo ho anareo ankehitrio itý". Ary mino marimarina fa izay nalefan'ny Tomponao ho anao dia hampitombo ny fikoniana sy ny tsy finoana ho an'ny maro amin'izy ireo. Aza malahelo ny amin'ireo vahoaka tsy mino ianao.

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَسْتُمْ عَلَىٰ شَىْءٍ حَتَّىٰ
تُقِيمُوا۟ ٱلتَّوْرَىٰةَ وَٱلْإِنجِيلَ وَمَآ أُنزِلَ
إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ ۗ وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا
مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ
طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ۖ فَلَا تَأْسَ عَلَى
ٱلْقَوْمِ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٦٩﴾

**70.** Marina fa, ireo izay nino, sy ireo Jiosy, ireo Sabeana, ary ireo Kristiana - ireo izay mino an'i Allāh sy ny andro farany, ka manao asa soa - tsy misy tokony hatahoran'izy ireo ary izy ireo dia tsy hanana alahelo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱلَّذِينَ هَادُوا۟
وَٱلصَّٰبِـُٔونَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ مَنْ ءَامَنَ بِٱللَّهِ
وَٱلْيَوْمِ ٱلْءَاخِرِ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Marina, fa Izahay dia nanao fifanarahana tamin'ireo Zanak'Israely, ary nandefasanay Iraka avy Aminay izy ireo. Fa isaky ny mahatonga Iraka izy ireo ka manely hevitra tsy mifanaraka aminy dia lazainy fa mpandainga ny sasany, ary misy ireo tadiaviny hovonoina mihitsy.

لَقَدْ أَخَذْنَا مِيثَٰقَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَ
أَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ رُسُلًا ۖ كُلَّمَا جَآءَهُمْ
رَسُولٌۢ بِمَا لَا تَهْوَىٰٓ أَنفُسُهُمْ ۙ فَرِيقًا
كَذَّبُوا۟ وَفَرِيقًا يَقْتُلُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Ary nihevitra izy ireo fa tsy hisy ny famaizana, izay no mahatonga azy ireo ho jamba sy marenina. Na dia izany aza, i Allāh dia mitsinjo azy ireo amim-pahatsorana. Fa aleon'ny sasany nijanona ho jamba sy marenina; ary i Allah dia manara-maso akaiky ny ataon'izy ireo.

وَحَسِبُوٓا۟ أَلَّا تَكُونَ فِتْنَةٌ فَعَمُوا۟ وَ
صَمُّوا۟ ثُمَّ تَابَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ ثُمَّ عَمُوا۟
وَصَمُّوا۟ كَثِيرٌ مِّنْهُمْ ۚ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ
بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Raha ny tena marina, ireo izay atao hoe tsy mpino dia ireo izay milaza hoe: "I Allāh dia tsy iza akory fa ilay Mesia, zanak'i Maria", nefa

لَقَدْ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلْمَسِيحُ ٱبْنُ مَرْيَمَ ۖ وَقَالَ ٱلْمَسِيحُ
يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ رَبِّى

وَرَبَّكُمْ ۖ إِنَّهُ مَن يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَقَدْ
حَرَّمَ اللَّهُ عَلَيْهِ الْجَنَّةَ وَمَأْوَاهُ
النَّارُ ۖ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٧٣﴾

ilay Mesia *mihitsy* no nilaza hoe: "Eh ry zanak'Israely! Tompoy i Allāh izay Tompoko sy Tomponareo". Azo antoka fa ireo izay nampafangaro *andriamani-kafa* amin'i Allāh dia tsy ho raisin'i Allah ho eny amin'ny Paradisa, ary ny fonenany dia ny Helo. Ary tsy hisy olona hamonjy ireo mpanao ratsy.

لَّقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ ثَالِثُ
ثَلَاثَةٍ ۘ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۚ وَ
إِن لَّمْ يَنتَهُوا عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ
الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٤﴾

**74.** Tena ireo tsy mino no milaza hoe: "Allāh dia iray amin'izay telo". Tsy misy Andriamanitra hafa afa-tsy ilay Andriamanitra tokana. Ary raha tsy manova izany teniny izay izy ireo, dia famaizana mamaivay no miandry izay tsy mino an'i Allāh.

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى اللَّهِ وَيَسْتَغْفِرُونَهُ ۚ
وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٥﴾

**75.** Tsy hitodika an'i Allāh ve izy ireo mba hangataka famelana, nefa i Allāh dia Mpamela heloka, Mpamindra fo?

مَّا الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ
خَلَتْ مِن قَبْلِهِ الرُّسُلُ وَأُمُّهُ
صِدِّيقَةٌ ۖ كَانَا يَأْكُلَانِ الطَّعَامَ ۗ انظُرْ
كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ الْآيَاتِ ثُمَّ انظُرْ أَنَّىٰ
يُؤْفَكُونَ ﴿٧٦﴾

**76.** Ilay Mesia, zanak'i Maria, dia tsy iza fa Iraka *avy amin'i Allāh* ihany. Ireo Iraka rehetra teo alohany dia efa maty avokoa. Ary ny reniny dia olomarina. Izy roa dia nivelona tamin'ny sakafo. Jereo ahoana ny fomba nanazavanay ireo famantarana ho fanasoavana azy ireo, ary jereo ahoana ny fomba naniliana azy ireo.

قُلْ أَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ
لَكُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ۚ وَاللَّهُ هُوَ السَّمِيعُ
الْعَلِيمُ ﴿٧٧﴾

**77.** Lazao hoe: "Tianareo ve ny hanompo izay tsy mahafaly na ratsy na ny tsara akoatran'i Allāh? Ary i Allāh no ilay mandre ny rehetra, mahalala zava-drehetra."

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لَا تَغْلُوا فِي دِينِكُمْ
غَيْرَ الْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوا أَهْوَاءَ قَوْمٍ
قَدْ ضَلُّوا مِن قَبْلُ وَأَضَلُّوا كَثِيرًا وَ
ضَلُّوا عَن سَوَاءِ السَّبِيلِ ﴿٧٨﴾

**78.** Lazao hoe: "E ianareo olon'ny Boky, aza mihoa-pefy amin'ny tsy rariny raha mikasika ny fivavahanareo, ary aza manaraka ny fironana ratsin'ny vahoaka izay diso lalana teo aloha, ary mbola nandiso ny lalan'ny olona maro

*hafa ihany koa*, ary miataka ny lalana marina.

R.11

**79.** Ireo tamin'ny Zanak'Israely izay tsy mino dia voahozona tamin'ny vavan'i Davida, sy Jesoa, zanak'i Maria. Izany dia noho ny tsy fankatoavany sy ny fahazarany mandika lalàna.

لُعِنَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْۢ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ عَلٰى لِسَانِ دَاوٗدَ وَعِيْسَى ابْنِ مَرْيَمَ ؕ ذٰلِكَ بِمَا عَصَوْا وَّكَانُوْا يَعْتَدُوْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Izy ireo dia tsy nifananatra tamin'izay haratsiana vitany, ka tsy mifanome tsiny. Tena tsy mety tokoa ny ataon'izy ireo.

كَانُوْا لَا يَتَنَاهَوْنَ عَنْ مُّنْكَرٍ فَعَلُوْهُ ؕ لَبِئْسَ مَا كَانُوْا يَفْعَلُوْنَ ﴿٨٠﴾

**81.** Ho hitanareo fa ny maro amin'izy ireo dia haka namana eo anivon'ireo tsy mpino. Raha ny marina, ireo zavatra naroson'izy ireo ho azy dia tena ratsy ary dia tsy faly amin'izy ireo i Allāh *noho izany*, ary dia ao amin'izany famaizana izany izy ireo no hitoetra.

تَرٰى كَثِيْرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ؕ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ اَنْفُسُهُمْ اَنْ سَخِطَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ وَفِي الْعَذَابِ هُمْ خٰلِدُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Fa raha mino an'i Allāh sy ny mpaminany ary izay nambara taminy izy ireo dia tsy noraisin'izy ireo ho sakaiza, fa maro tamin'izy ireo no tsy nankatoa.

وَلَوْ كَانُوْا يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالنَّبِيِّ وَمَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِ مَا اتَّخَذُوْهُمْ اَوْلِيَآءَ وَلٰكِنَّ كَثِيْرًا مِّنْهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Hohitanao tokoa fa hy tena fahavalon'ny mpino amin'ny olombelona rehetra dia ireo Jiosy sy ireo izay manafangaro an'i Allāh *amin-javatra hafa*. Ary ho hitanao koa fa ireo izay miteny hoe: "Izahay dia Kristiana" no akaiky tokoa amin'izy ireo mba ho sakaiza miaraka amin'ireo Mpino. Satria eo anivon'izy ireo dia ahita manam-pahalalana sy pretra mpitokamonina izay tsy mba miavonavona.

لَتَجِدَنَّ اَشَدَّ النَّاسِ عَدَاوَةً لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوا الْيَهُوْدَ وَالَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا ۚ وَلَتَجِدَنَّ اَقْرَبَهُمْ مَّوَدَّةً لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوا الَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّا نَصٰرٰى ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّ مِنْهُمْ قِسِّيْسِيْنَ وَرُهْبَانًا وَّاَنَّهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٨٣﴾

FIZARANA FAHAFITO

٧
وَإِذَا سَمِعُوا مَا أُنْزِلَ إِلَى
الرَّسُولِ تَرَىٰ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ
الدَّمْعِ مِمَّا عَرَفُوا مِنَ الْحَقِّ ۚ يَقُولُونَ
رَبَّنَا آمَنَّا فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ ﴿٨٤﴾

**84.** Ary rehefa mahare izay nambara tamin'io Iraka io izy ireo dia hitanao ny masony vonton-dranomaso noho ny fahamarinana *izay neken'* izy ireo. Hoy izy ireo hoe: "Ry Tomponay, mino izahay; soraty ho isan'ny vavolombelona izahay."

وَمَا لَنَا لَا نُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَمَا جَاءَنَا
مِنَ الْحَقِّ ۙ وَنَطْمَعُ أَنْ يُدْخِلَنَا رَبُّنَا
مَعَ الْقَوْمِ الصَّالِحِينَ ﴿٨٥﴾

**85.** "Nahoana izahay no tsy nino an'i Allāh sy izay nambara anay tamin'ny fahamarinana, nefa naniry mafy ny handraisan'ny Tomponay anay ho isan'ny olo-marina izahay?"

فَأَثَابَهُمُ اللَّهُ بِمَا قَالُوا جَنَّاتٍ تَجْرِي
مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ وَ
ذَٰلِكَ جَزَاءُ الْمُحْسِنِينَ ﴿٨٦﴾

**86.** Saha maro ikorianan'ny renirano maro no namalian'i Allāh soa azy noho izay notenenin'izy ireo. Hitoetra ao mandrakizay izy ireo ary izany no valisoa ho an'ireo izay manao ny soa.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ
ع أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿٨٧﴾

**87.** Ary izay tsy nino sy manao antsirambina ny fambara avy aminay dia izy ireny no mponin'ny Helo.

R.12

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُحَرِّمُوا طَيِّبَاتِ
مَا أَحَلَّ اللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ
لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿٨٨﴾

**88.** Ianareo izay mino! Aza ovaina ho fady izay efa nataon'i Allāh tsy fady ho anareo, ary aza mandika lalàna. Minoa marimarina tokoa fa tsy tia ny mpadika lalàna i Allāh.

وَكُلُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ حَلَالًا طَيِّبًا ۚ وَ
اتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي أَنْتُمْ بِهِ مُؤْمِنُونَ ﴿٨٩﴾

**89.** Mivelona amin'izay hanina azo hanina sy mahasalama amin'izay hanina natolotr'i Allāh hivelomanareo ianareo. Ary matahora an'i Allāh ilay hinoanareo.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللَّهُ بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ
وَلَٰكِنْ يُؤَاخِذُكُمْ بِمَا عَقَّدْتُمُ الْأَيْمَانَ ۖ
فَكَفَّارَتُهُ إِطْعَامُ عَشَرَةِ مَسَاكِينَ مِنْ
أَوْسَطِ مَا تُطْعِمُونَ أَهْلِيكُمْ أَوْ كِسْوَتُهُمْ
أَوْ تَحْرِيرُ رَقَبَةٍ ۖ فَمَنْ لَمْ يَجِدْ فَصِيَامُ

**90.** Tsy hanadina anareo an'izay voady tsy misy fotony nataonareo i Allāh, fa hanadina anareo izay nataonareo tamim-pahamatorana kosa Izy. Ary ny onitr'izany dia ny famahanana mahantra folo amin'ny sakafo mitovy lenta amin'izay omenareo ny ankohonanareo, na mampitafy azy ireo, na koa manafaka mpanompo iray. Fa na

zovy na zovy tsy mahita vahaolana dia tsy maintsy mifady hanina hateloana. Izany dia ho onitry ny voady nataonareo. Ary hajao mandrakariva ny voadinareo. Toy izany no hanazavan'i Allāh aminareo ny fambara avy Aminy mba hankasitrahanareo Azy.

ثَلٰثَةِ اَيَّامٍ ؕ ذٰلِكَ كَفَّارَةُ اَيْمَانِكُمْ اِذَا
حَلَفْتُمْ ؕ وَاحْفَظُوْٓا اَيْمَانَكُمْ ؕ كَذٰلِكَ
يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اٰيٰتِهٖ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٩٠﴾

**91.** E, ianareo izay mino! Ny zava-mahadomelina, sy ny filokana sy ny sampy ary ny sikidy dia zava-maharikoriko asan'i Satana. Alaviro, noho izany, ireo zavatra ireo mba hiadananareo.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنَّمَا الْخَمْرُ وَ
الْمَيْسِرُ وَالْاَنْصَابُ وَالْاَزْلَامُ رِجْسٌ مِّنْ
عَمَلِ الشَّيْطٰنِ فَاجْتَنِبُوْهُ لَعَلَّكُمْ
تُفْلِحُوْنَ ﴿٩١﴾

**92.** I Satana dia tsy mikatsaka afa-tsy ny fifadrafesana sy fankahalana ho aminareo amin'ny alalan'ny zava-mahadomelina sy ny loka ka mahatonga anareo tsy hahatsiaro an'i Allāh sy ny vavaka. Fa efa mifady izany va ianareo?

اِنَّمَا يُرِيْدُ الشَّيْطٰنُ اَنْ يُّوْقِعَ بَيْنَكُمُ
الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَآءَ فِي الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ وَ
يَصُدَّكُمْ عَنْ ذِكْرِ اللّٰهِ وَعَنِ الصَّلٰوةِ ۚ
فَهَلْ اَنْتُمْ مُّنْتَهُوْنَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ary mankatoava an'i Allāh sy ny Iraka avy aminy ary mitandrema tsara ianareo. Fa raha mandà ianareo dia tsarovy fa ny Iraka avy aminay dia tsy manao afa-tsy ny fampitana mazava tsara ny hafatra avy Aminay.

وَ اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَ اَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ
وَاحْذَرُوْا ۚ فَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوْٓا اَنَّمَا عَلٰى
رَسُوْلِنَا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ﴿٩٣﴾

**94.** Ho an'ireo izay mino an'i Allāh ary manao asa soa dia tsy hisy heloka amin'izay haniny, saingy aoka izy hatahotra *an'Andriamanitra*, hino sy hanao asa soa, aoka izy hatahotra *an'i Allāh* sy hino Azy, ary hatahotra ihany koa *an'i Allāh* sady hanao asa soa. Fa i Allāh dia tia izay manao ny tsara.

لَيْسَ عَلَى الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ جُنَاحٌ فِيْمَا طَعِمُوْٓا اِذَا مَا
اتَّقَوْا وَّ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ثُمَّ
اتَّقَوْا وَّ اٰمَنُوْا ثُمَّ اتَّقَوْا وَّ اَحْسَنُوْا ؕ وَ
اللّٰهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٩٤﴾ ع ١٢ ٧ ٢

R.13

**95.** E, ianareo izay mino! Hitsapa anareo marimarina amin'ny raharaha *madinidinika* i Allāh; ny haza izay azon'ny tananareo sy tratry ny

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَيَبْلُوَنَّكُمُ اللّٰهُ
بِشَيْءٍ مِّنَ الصَّيْدِ تَنَالُهٗٓ اَيْدِيْكُمْ وَ
رِمَاحُكُمْ لِيَعْلَمَ اللّٰهُ مَنْ يَّخَافُهٗ

بِالْغَيْبِ ۚ فَمَنِ اعْتَدَىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ
فَلَهُ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٥﴾

fadrikareo, mba horavahany izay matahotra azy any am-pony; noho izany izay mandika lalàna amin'izany dia hahazo famaizana henjana.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقْتُلُوا۟ ٱلصَّيْدَ
وَأَنتُمْ حُرُمٌ ۚ وَمَن قَتَلَهُۥ مِنكُم مُّتَعَمِّدًا
فَجَزَآءٌ مِّثْلُ مَا قَتَلَ مِنَ ٱلنَّعَمِ يَحْكُمُ
بِهِۦ ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ هَدْيًۢا بَٰلِغَ
ٱلْكَعْبَةِ أَوْ كَفَّٰرَةٌ طَعَامُ مَسَٰكِينَ أَوْ
عَدْلُ ذَٰلِكَ صِيَامًا لِّيَذُوقَ وَبَالَ أَمْرِهِۦ ۗ
عَفَا ٱللَّهُ عَمَّا سَلَفَ ۚ وَمَنْ عَادَ فَيَنتَقِمُ
ٱللَّهُ مِنْهُ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ ذُو ٱنتِقَامٍ ﴿٩٦﴾

**96.** E, ianareo izay mino! Aza mamono biby fihaza ianareo rehefa manao fivahiniana masina. Fa raha misy manao izany amin'ny nahim-pony aminareo dia tsy maintsy hanonitra izany amina biby fiompy mandeha an-togotra efatra mitovitovy lenta amin'ilay novonoiny, araka ny fanapahan'ny olo-marina roa avy aminareo, ary tsy maintsy hitondra izany hatao fanatitra any amin'ny Ka'ba izy; na ho honitr'izany, tsy maintsy mamahana mahantra *maromaro* izy, na mifady hanina mandritra ny andro mifanaraka amin'izany *fivahinianana masina izany*, mba hahatsapany ny vokatry ny asany. Hamela ny lasa i Allāh. Fa ho an'izay mamerina manao heloka dia hanafay azy noho ny faniratsirana nataony i Allāh. Ary Mahefa ny zavadrehetra i Allāh sady Tompon'ny fanasaziana.

أُحِلَّ لَكُمْ صَيْدُ ٱلْبَحْرِ وَطَعَامُهُۥ مَتَٰعًا
لَّكُمْ وَلِلسَّيَّارَةِ ۖ وَحُرِّمَ عَلَيْكُمْ صَيْدُ
ٱلْبَرِّ مَا دُمْتُمْ حُرُمًا ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ
إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩٧﴾

**97.** Ireo hazan-dranomasina sy ny fihinanana azy ireny dia azonareo atao ara-dalàna. Izany dia vatsy ho anareo sy ho an'ireo izay mpivahiny. Saingy rehefa mbola manao fivahinianana masina ianareo dia tsy azonareo hanina ny haza an-tanety. Ary matahora an'i Allāh izay ao anilany no ivorianareo.

جَعَلَ ٱللَّهُ ٱلْكَعْبَةَ ٱلْبَيْتَ ٱلْحَرَامَ
قِيَٰمًا لِّلنَّاسِ وَٱلشَّهْرَ ٱلْحَرَامَ وَٱلْهَدْىَ وَ
ٱلْقَلَٰٓئِدَ ۚ ذَٰلِكَ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ

**98.** I Allāh no nanangana ny Ka'ba, ilay Trano Masina mba ho fitaovana enti-manohana sy fanabeazana ny olona sy ny Volana Masina ary ny fanatitra mbamin'ireo *biby* misy

fehivozona. Izany moa dia mba hahalalanareo fa i Allāh dia mahafantatra izay any an-danitra sy etý an-tany, ary dia Mahafantatra ny zava-drehetra Izy.

مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ وَاَنَّ
اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٩٨﴾

**99.** Aoka ho fantatrareo tsara fa hentitra amin'ny famaizana i Allāh, ary Mpamela heloka no sady Mpamindra fo ihany koa i Allāh.

اِعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ وَاَنَّ
اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٩٩﴾

**100.** Tsy manana andraikitra afa-tsy ny fampitana hafatra ny Iraka; ary mahafantatra izay ambaranareo sy izay koboninareo koa i Allāh.

مَا عَلَى الرَّسُوْلِ اِلَّا الْبَلٰغُ ؕ وَاللّٰهُ
يَعْلَمُ مَا تُبْدُوْنَ وَمَا تَكْتُمُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Lazao hoe: "Tsy mitovy ny tsara sy ny ratsy", na dia mety hanintona anao aza ny fitobaky ny ratsy. Koa matahora an'i Allāh o ry olombelona manan-tsaina, mba hahazoanareo fiadanana.

قُلْ لَّا يَسْتَوِي الْخَبِيْثُ وَالطَّيِّبُ وَلَوْ
اَعْجَبَكَ كَثْرَةُ الْخَبِيْثِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ
يٰٓاُولِي الْاَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿١٠١﴾ ع ١٣/٧

R.4

**102.** E, ianareo izay mino! Aza mametra-panontaniana amin'ireo zavatra mahatonga adin-tsaina eo aminareo raha nambara anareo izany; na dia hanontany izany aza ianareo mandritra ny nampidinana ny Kor'any ka azo ambara anareo izany. Tsy sitrak'i Allāh ho fantatrareo mantsy izany *noho ny fitsimbinana anareo ihany.*[38] Ary tena Mpamela heloka sady Malemy fanahy i Allāh.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَسْـَٔلُوْا عَنْ
اَشْيَآءَ اِنْ تُبْدَ لَكُمْ تَسُؤْكُمْ ۚ وَاِنْ
تَسْـَٔلُوْا عَنْهَا حِيْنَ يُنَزَّلُ الْقُرْاٰنُ
تُبْدَ لَكُمْ ؕ عَفَا اللّٰهُ عَنْهَا ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ
حَلِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

**103.** Nisy vahoaka talohanareo nametraka izany fanontaniana izany ka zary nandà ny hino avy eo.

قَدْ سَاَلَهَا قَوْمٌ مِّنْ قَبْلِكُمْ ثُمَّ
اَصْبَحُوْا بِهَا كٰفِرِيْنَ ﴿١٠٣﴾

---

[38] Tsy misy didy masina nambara tamin'ny olombelona mba hanimbana azy ireo. Fa ny marina, ao amin'ny famindram-pony, Andriamanitra dia tsy nikasa ny hanome torolalana amin'ny antsipiriany loatra satria mety ho sarotra arahana izany ho an'ny olona sasany, mety hiteraka alahelo eo amin'izy ireo.

**104.** Tsy misy nodidian'i Allāh na ny mikasika an'i Baḥīrah, na i Sā'ibah, na i Oaṣīlah, na i Ḥām;[39] fa mamoron-dainga anoherana an'i Allāh ireo tsy mpino, ary tsy mampiasa ny sainy ny ankamaroan'izy ireo.

مَا جَعَلَ اللَّهُ مِن بَحِيرَةٍ وَلَا سَائِبَةٍ
وَلَا وَصِيلَةٍ وَلَا حَامٍ ۙ وَلَٰكِنَّ الَّذِينَ
كَفَرُوا يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ ۖ وَ
أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ary rehefa lazaina hoe izy ireo: "Mankanesa eo amin'izay nampididin'i Allāh, sy eo amin'ny Iraka", dia namaly izy ireo hoe: "Ny fivavahana izay hitanay teo amin'ireo rainay dia ampy anay." Hanky! Na dia tsy nanampahalalana sy notarihin-dalana aza ireo rain'izy ireo?

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلَىٰ مَا أَنزَلَ اللَّهُ
وَإِلَى الرَّسُولِ قَالُوا حَسْبُنَا مَا وَجَدْنَا
عَلَيْهِ آبَاءَنَا ۚ أَوَلَوْ كَانَ آبَاؤُهُمْ لَا
يَعْلَمُونَ شَيْئًا وَلَا يَهْتَدُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** E, ianareo izay mino! Miambena ianareo. Tsy afaka ny hanimba anareo ireo mania rehefa ianareo no voatarika *amin'ny lala-mahitsy.* Eo an'ilan'i Allāh no hitodianareo rehetra, koa dia hamboraka aminareo izay rehetra hataonareo Izy.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا عَلَيْكُمْ أَنفُسَكُمْ ۖ
لَا يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ إِذَا اهْتَدَيْتُمْ ۚ إِلَى
اللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٦﴾

---

[39] بَحِيرَةٌ (Baḥīrah) ny anarana nomen'ireo Arabo mpanompo sampy an'ilay rameva vavy izay navotsots'izy ireo rehefa niteraka impito sy rehefa avy nodidian'izy ireo ny sofiny. Koa satria efa natokana ho sorona ho an'andriamanitra hafa ilay rameva vavy dia tsy nampiasain'izy ireo tamin-javatra hafa ny rononony, ary tsy natao ho biby mpilanja ihany koa io rameva vavy io. سَآئِبَةٌ (Sā'ibah) ilay rameva vavy izay niteraka dimy, afaka niditra malalaka teo amin'ny fampisotroam-biby sy teny an-kijana. وَصِيلَةٌ (Oaṣīlah) ilay rameva vavy (na indraindray ondrivavy, na osivavy) izay navotsotra rehefa avy nitera-bavy impito nisesy. Raha lahy sy vavy ny zanany fahafito dia avotsotra ihany koa ireo zanany ireo. حَامٍ (Ḥām) dia rameva lahy izay nahazoana zanany fito. Navotsotra io rameva lahy io, ary navela hisotro malalaka teo amin'ny fampisotroam-biby sy navela hikarenjy malalaka teny an-kijana. Rehefa avy nampahafantarina mazava fa rehefa misy raharaha heverina ho tsy manan-danja loatra, ny antsipiriany amin'ny hoe ahoana no tsy maintsy hanaovana lalàna dia ankinina amin'ny fahefan'ny olombelona, ny andininy eto dia misarika ny saina hahatsapa fa izany fahafahana hanao zavatra izany dia tsy mihatra amina olana fototra. Ny antony dia ao amin'io farany io dia hoe tsy maintsy misy ny fifankahazoan-kevitra tanteraka. Tsy lavina fa, ny fizarazaran-kevitra ny amin'izany dia mety ho tena ratsy mihitsy. Ity andininy ity dia maneho fa ny faharanitan-tsain'ny olombelona dia tsy natao hanaovan-dalàna mifandraika amin'ny olana mihatra aman'aina. Ireo Arabo dia nanam-pahazarana namotsotra ireo rameva lahy tamin'ny anaran'ny sampin'izy ireo. Tsy hoe feno finonoam-poana fotsiny izany fomba izany fa tena hadalana tsotra izao satria raha vao votsorana ireo biby ireo dia tsy maintsy hitondraka ka hiteraka fahasimbana goavana eny amin'izay rehetra lalovany. Ny Kor'any dia manamarika manokana io fomba mamoehatra io, maneho izany ho toy ny sarin'ny lalàna noforonin'ny olombelona. Tahaka izany ihany koa, ny Kor'any dia mampitandrina ireo Kristianina izay misalasala ny amin'ny fahendrena raketin'ireo lalàna nambaran'Andriamanitra, ary mitaona azy ireo hisintona lesona amin'ireo fomba mbola ao anatin'ny fahamaizina izay nataon'ireo Arabo talohan'ny nahatongavan'ny fivavahana Silamo, fony mbola tsy nisy ny Lalàna avy amin'Andriamanitra mba hitari-dalana azy ireo.

**107.** E, ianareo izay mino! Rehefa ho tonga amin'ny iray aminareo ny fahafatesana, ny fihoroana ho vavolombelona amin'ny fotoana anaovana ny farahafatra dia tsy maintsy ataon'ny lehilahy roa mpandala ny rariny izay voafidin'ny taminareo; na lehilahy roa hafa tsy avy aminareo, raha toa ka mivahiny any an-tany hafa ianareo no sendra ny fahafatesana tampoka. Asainareo mijanona izy roa aorian'ny fivavahana *mba hijoroany ho vavolombelona*; ary raha manana ahiahy ianareo dia tsy maintsy mianiana amin'ny anaran'ny Allāh izy roa ireo ary *miteny hoe:* "Tsy handray tamby na inona na inona ho takalon'izao izahay, na dia mahakasika Havana akaiky aza izany, ary tsy anafina ny fijoroana ho vavolombelona araka *ny voatendrin'ny* Allāh izahay, raha tsy izany dia azo antoka fa dia tena ho isan'ireo mpanota tokoa izahay amin'izay fotoana izay."

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ شَهَٰدَةُ بَيْنِكُمْ
إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ حِينَ
ٱلْوَصِيَّةِ ٱثْنَانِ ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ أَوْ
ءَاخَرَانِ مِنْ غَيْرِكُمْ إِنْ أَنتُمْ
ضَرَبْتُمْ فِى ٱلْأَرْضِ فَأَصَٰبَتْكُم
مُّصِيبَةُ ٱلْمَوْتِ ۚ تَحْبِسُونَهُمَا مِنۢ بَعْدِ
ٱلصَّلَوٰةِ فَيُقْسِمَانِ بِٱللَّهِ إِنِ ٱرْتَبْتُمْ لَا
نَشْتَرِى بِهِۦ ثَمَنًا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۙ وَ
لَا نَكْتُمُ شَهَٰدَةَ ٱللَّهِ إِنَّآ إِذًا لَّمِنَ
ٱلْءَاثِمِينَ ١٠٧

**108.** Fa raha voazava fa nanota *nanao vavolombelona tsy marina* izy ireo, dia tsy maintsy mandray ny toeran'izy ireo roa hafa izay avy amin'ny andaniny ampangain'ireo voalohany, ary rehefa avy nianiana tamin'ny anaran'i Allāh izy ireo dia tsy maintsy mijoro ho vavolombelona manohitra ireo voalohany ary manamafy hoe: "Ny fijoroanay ho vavolombelona no marina kokoa noho ny an'ireo roa voalohany, ary tsy nandika lalàna izahay, ary raha toa ka mpamitaka izahay dia aoka ho isan'ireo mpandika lalana *eo imason'i Allāh.*"[40]

فَإِنْ عُثِرَ عَلَىٰٓ أَنَّهُمَا ٱسْتَحَقَّآ إِثْمًا
فَـَٔاخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ ٱلَّذِينَ
ٱسْتَحَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْأَوْلَيَٰنِ فَيُقْسِمَانِ
بِٱللَّهِ لَشَهَٰدَتُنَآ أَحَقُّ مِن
شَهَٰدَتِهِمَا وَمَا ٱعْتَدَيْنَآ إِنَّآ إِذًا
لَّمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٨

**109.** Noho izany, toa azo antoka kokoa *fa hahatsiaro tena ho voatery* ihany izy ireo ka tsy hanambara afa-tsy ny

ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَن يَأْتُوا۟ بِٱلشَّهَٰدَةِ عَلَىٰ
وَجْهِهَآ أَوْ يَخَافُوٓا۟ أَن تُرَدَّ أَيْمَٰنٌۢ بَعْدَ

[40]Ity andininy ity dia maneho ny tranga izay naha teo ireo vavolombelona. Natolotra an'ireo vavolombelona roa, izay nanana rohim-pihavanana akaiky, ny fahamboniana. Ity dia avy amin'ny andininy faha-107 voalaza etsy aloha.

fitrangan-javatra marina avy amin'ny fijoroana ho vavolombelona ataony noho ny tahotra sy fisiana amin'ny fijoroana vavolombelona hafa mety ho ekena aorian'izay ataon'izy ireo. Koa matahora an'i Allāh sady mihainoa *izay voalaza.* Fa tsy mba mitari-dalana vahoaka tsy mpankatoa i Allāh.

أَيْمَانِهِمْ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاسْمَعُوا ۗ وَاللَّهُ
ع ١٤/٨/٤ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿١٠٩﴾

R.15

**110.** Eritrereto ny andro izay hamoriank'i Allāh ireo Iraka ka hilazany hoe: "Inona no valin-teny azonao?" Hamaly hoe izy ireo: "Tsy mahalala na inona na inona izahay; tsy misy afa-tsy Ianao no ilay Mahalala kokoa ireo zava-miafina rehetra."

يَوْمَ يَجْمَعُ اللَّهُ الرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَا
أُجِبْتُمْ ۖ قَالُوا لَا عِلْمَ لَنَا ۖ إِنَّكَ أَنْتَ
عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿١١٠﴾

**111.** Rehefa hilaza i Allāh hoe: "O ry Jesosy zanak'i Maria, tsarovinao ireo fahasoavana izay nomeko anao sy ny reninao; rehefa nanome hery anao tamin'ny alalan'ny Fanahimasina aho *ary tamin'ny alalan'izany no niresahanao* tamin'ny olombelona hatramin'ny fahazazana sy tamin'ny taonan'ny fahamatorana;[41] ary rehefa nampianatra anao ny Boky sy ny fahendrena sy ny Torah ary ny Evanjely Aho ary rehefa namolavola *voary iray* tanimanga izay toy ny fanaon'ny vorona ianao araka ny didy avy Amiko, ary tamin'ny alalan'ny didy avy Amiko dia nampidiranao *fanahy iray vaovao* tao anatin'izany ka tonga zava-manan'aina *nanidina teny an-danitra;* ary tamin'ny alalan'ny didy avy amiko no nanasitrananao ireo jamba avy tany ambohoka sy ireo boka;

إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ اذْكُرْ
نِعْمَتِي عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَالِدَتِكَ ۘ إِذْ
أَيَّدْتُكَ بِرُوحِ الْقُدُسِ تُكَلِّمُ النَّاسَ
فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا ۖ وَإِذْ عَلَّمْتُكَ الْكِتَابَ
وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَاةَ وَالْإِنْجِيلَ ۖ وَإِذْ
تَخْلُقُ مِنَ الطِّينِ كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ بِإِذْنِي
فَتَنْفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ طَيْرًا بِإِذْنِي
وَتُبْرِئُ الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ بِإِذْنِي ۖ وَ
إِذْ تُخْرِجُ الْمَوْتَىٰ بِإِذْنِي ۖ وَإِذْ كَفَفْتُ
بَنِي إِسْرَائِيلَ عَنْكَ إِذْ جِئْتَهُمْ
بِالْبَيِّنَاتِ فَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ
إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿١١١﴾

[41] Ity andininy ity dia manoritra fa i Jesosy dia niteny ireo teny miraki-pahendrena sy momba ny fivavahana efa hatramin'ny fahazazany ka hatramin'ny fahalehibeazany. Ny teny hoe كَهْلًا (kahlan) dia mifandray amin'izany fotoam-pahavelomana izay iatombohan'ny taom-bolofotsy ka hatramin'ny taom-pahalehibezana. Ity andininy ity izany dia mifono hevitra an'ohatra anehoana ny fiovana tanteraka teo amin'ny fivavahana izay nentin'ireo Mpaminany avy amin'Andriamanitra. Manome voninahitra ny fahamasinan'i Jesosy, amin'ireo Mpaminany avy amin'Andriamanitra izay nofidiana ho mpitondra fiovana mahagaga maro (ity andininy ity).

ary rehefa nampitsangana ny maty tamin'ny alalan'ny didiko ianao; tahak'izany koa rehefa nosakanako ireo Zanak'Israely *tsy hamono anao ho faty* tamin'ianao tonga teo amin'izy ireo niaraka tamin'ny fambara mazava; koa ny sasany tamin'izy ireo izay tsy mino dia nilaza hoe: "Izany rehetra izany dia fitaka miarihary avokoa."

**112.** Ary rehefa notaomiko hino Ahy sy ireo Iraka avy Amiko ireo Mpianatr'*i Jesosy* dia hoy izy ireo : "Mino izahay ary meteza ianao ho vavolombelon'ny fankatoavanay"

وَإِذْ أَوْحَيْتُ إِلَى الْحَوَارِيِّنَ أَنْ آمِنُوا بِي
وَبِرَسُولِي ۚ قَالُوا آمَنَّا وَاشْهَدْ بِأَنَّنَا
مُسْلِمُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Rehefa nilaza hoe ireo Mpianatra "Ry Jesosy zanak'i Maria oh! moa ny Tomponao afaka mampidina latabatra feno sakafo avy any an-danitra?" Hoy izy: "Matahora an'i Allāh, raha tena mpino ianareo".

إِذْ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ
هَلْ يَسْتَطِيعُ رَبُّكَ أَنْ يُنَزِّلَ عَلَيْنَا
مَائِدَةً مِّنَ السَّمَاءِ ۖ قَالَ اتَّقُوا اللَّهَ
إِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِينَ ﴿١١٣﴾

**114.** Hoy izy ireo: "Te hihinana an'izany izahay ahafahan'ny fonay matoky tanteraka, ary mba hahafahana mahafantatra koa fa milaza ny marina aminay ianao ka ahafahanay mijoro ho vavolombelona."

قَالُوا نُرِيدُ أَنْ نَأْكُلَ مِنْهَا وَتَطْمَئِنَّ
قُلُوبُنَا وَنَعْلَمَ أَنْ قَدْ صَدَقْتَنَا وَ
نَكُونَ عَلَيْهَا مِنَ الشَّاهِدِينَ ﴿١١٤﴾

**115.** Hoy Jesosy Zanak'i Maria: "Oh ry Allāh Tomponay, mba hampidino latabatra feno sakafo avy any an-danitra ho anay izahay, mba hahafahanay manao lanonana ho an'ny voalohany sy farany eo aminay, sy ho mariky ny fisianao; ary tolory foto-pivelomana izahay, satria tsy misy Mpanolotra malala-tanana mihoatra Anao."

قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا أَنْزِلْ
عَلَيْنَا مَائِدَةً مِّنَ السَّمَاءِ تَكُونُ لَنَا
عِيدًا لِّأَوَّلِنَا وَآخِرِنَا وَآيَةً مِّنْكَ ۖ وَ
ارْزُقْنَا وَأَنْتَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿١١٥﴾

**116.** Hoy i Allāh: "Raha ny marina, hampidiniko ho atỳ aminareo marina tokoa izany, fa ireo izay mbola mandà ny hino aminareo aorian'izany dia homeko famaizana tena mamaivay tsy mbola nampihariko tamin'ny vahoaka hafa."

قَالَ اللَّهُ إِنِّي مُنَزِّلُهَا عَلَيْكُمْ ۖ فَمَنْ
يَكْفُرْ بَعْدُ مِنْكُمْ فَإِنِّي أُعَذِّبُهُ عَذَابًا
لَّا أُعَذِّبُهُ أَحَدًا مِّنَ الْعَالَمِينَ ﴿١١٦﴾ ع ١٥ ٧

R.16

**117.** Ary rehefa hiteny i Allāh hoe: Eh, Jesosy Zanak'i Maria niteny tamin'ny olona ve ianao hoe: "Raiso ho Andriamanitra roa fanampin'i Allāh izaho sy ny reniko?" Hoy izy: "Masina Ianao! Tsy mbola niteny izay zavatra tsy ananako zo mihitsy aho. Raha niteny an'izany aho, tsy maintsy ho fantatrao tsy ampisalasalana. Fantatrao tsara ny ao an-tsaiko, ary tsy fantatro ny ao an-tsainao. Ianao irery no Mpahalala ny zava-miafina."

وَإِذْ قَالَ اللّٰهُ يٰعِيْسَى ابْنَ مَرْيَمَ ءَاَنْتَ
قُلْتَ لِلنَّاسِ اتَّخِذُوْنِيْ وَاُمِّيَ اِلٰهَيْنِ
مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ قَالَ سُبْحٰنَكَ مَا يَكُوْنُ
لِيْۤ اَنْ اَقُوْلَ مَا لَيْسَ لِيْ ۗ بِحَقٍّ ؕ اِنْ
كُنْتُ قُلْتُهٗ فَقَدْ عَلِمْتَهٗ ؕ تَعْلَمُ مَا فِيْ
نَفْسِيْ وَلَاۤ اَعْلَمُ مَا فِيْ نَفْسِكَ ؕ اِنَّكَ
اَنْتَ عَلَّامُ الْغُيُوْبِ ﴿١١٧﴾

**118.** Tsy niteny tamin'izy ireo afa-tsy ny zavatra nandidianao ahy aho, izany hoe: "Mankatoava an'i Allāh, Tompoko ary Tomponareo". Ary izaho dia afaka mijoro ho vavolombelona ny amin'izy ireo raha mbola mitoetra miaraka amin'izy ireo aho saingy hatramin'ny nanomezanao ahy ny fahafatesana dia Ianao no Mpanara-maso azy ireo ary Ianao no Vavolombelon'ny zava-drehetra.

مَا قُلْتُ لَهُمْ اِلَّا مَاۤ اَمَرْتَنِيْ بِهٖۤ اَنِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ رَبِّيْ وَرَبَّكُمْ ۚ وَكُنْتُ
عَلَيْهِمْ شَهِيْدًا مَّا دُمْتُ فِيْهِمْ ۚ فَلَمَّا
تَوَفَّيْتَنِيْ كُنْتَ اَنْتَ الرَّقِيْبَ
عَلَيْهِمْ ؕ وَاَنْتَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿١١٨﴾

**119.** Raha manafay azy ireo Ianao dia satria Mpanomponao izy ireo; ary raha mamela azy ireo Ianao dia satria Ianao koa ilay Mahefa ny zava-drehetra ary feno Fahendrena.

اِنْ تُعَذِّبْهُمْ فَاِنَّهُمْ عِبَادُكَ ۚ وَاِنْ
تَغْفِرْ لَهُمْ فَاِنَّكَ اَنْتَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿١١٩﴾

**120.** Izao no lazain'i Allāh: "Izao no andro izay ny olo-marina ihany no hahazo tombotsoa noho ny fahamarinany. Hisy Saha misy renirano maro mikoriana ho azy ireo, dia honina ao mandrakizay izy ireo. I Allāh dia hafa-po tamin'izy ireo, ary izy ireo dia hafa-po Taminy; izany no fandresena tsy misy toa azy.

قَالَ اللّٰهُ هٰذَا يَوْمُ يَنْفَعُ الصّٰدِقِيْنَ
صِدْقُهُمْ ؕ لَهُمْ جَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا
الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَاۤ اَبَدًا ؕ رَضِيَ اللّٰهُ
عَنْهُمْ وَرَضُوْا عَنْهُ ؕ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٢٠﴾

**121.** An'i Allāh ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany, ary ny zava-drehetra ao amin'izany; ary i Allāh dia manam-pahefana amin'ny zava-drehetra.

لِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا
فِيْهِنَّ ؕ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٢١﴾





Toko Fahenina - 6

## AL-AN‘ĀM

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** An'i Allāh irery ihany ny dera, Izy no namorona ny lanitra sy ny tany, nampisy ny haizina sy ny hazavana. Kanefa dia naka zavatra hafa nampitoviziny amin'ny Tompony ireo tsy mpino.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضَ وَ جَعَلَ الظُّلُمٰتِ وَ النُّوْرَ ۬ؕ
ثُمَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُوْنَ ﴿٢﴾

**3.** Izy no namorona anareo avy tamin'ny tanimanga, ka avy eo Izy dia nametraka fetr'andro. Ary mbola misy fetr'andro iray *hafa* niaraha-nametraka taminy; kanefa misalasala ianareo.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ طِيْنٍ ثُمَّ قَضٰۤى
اَجَلًا ؕ وَ اَجَلٌ مُّسَمًّى عِنْدَهٗ ثُمَّ اَنْتُمْ
تَمْتَرُوْنَ ﴿٣﴾

**4.** I Allāh no *Andriamanitra tokana na* any an-danitra na etý an-tany. Fantany izay afeninareo sy izay ambaranareo, fantany ihany koa izay azonareo.

وَ هُوَ اللّٰهُ فِي السَّمٰوٰتِ وَ فِي الْاَرْضِ ؕ
يَعْلَمُ سِرَّكُمْ وَ جَهْرَكُمْ وَ يَعْلَمُ مَا
تَكْسِبُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Ary tsy misy fambara na iray aza avy amin'ny Tompon'izy ireo tonga amin'izy ireo ka tsy mihodina izy ireo.

وَ مَا تَاْتِيْهِمْ مِّنْ اٰيَةٍ مِّنْ اٰيٰتِ رَبِّهِمْ اِلَّا
كَانُوْا عَنْهَا مُعْرِضِيْنَ ﴿٥﴾

**6.** Noho izany dia nitsipaka ny marina izy ireo nony naseho azy ireo izany; saingy tsy ho ela dia haharay vaovao avy amin'ireo izay nohesohiny izy ireo.

فَقَدْ كَذَّبُوْا بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ ؕ فَسَوْفَ
يَاْتِيْهِمْ اَنْۢبٰٓؤُا مَا كَانُوْا بِهٖ
يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Fa tsy hitan'izy ireo angaha hoe vahoka firifiry no efa noravanay talohany? Dia nametraka azy ireo tetý an-tany Izahay, tsara lavitra noho ny nametrahanay anareo tao amin'izany; ary nandefa rahona nitondra oram-be ho azy ireo Izahay; ary nampikorina sakeli-drano teo amin'ny tany nodiaviny Izahay; ary taorian'izany

اَلَمْ يَرَوْا كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ
قَرْنٍ مَّكَّنّٰهُمْ فِي الْاَرْضِ مَا لَمْ نُمَكِّنْ لَّكُمْ
وَ اَرْسَلْنَا السَّمَآءَ عَلَيْهِمْ مِّدْرَارًا ۪ وَّ جَعَلْنَا
الْاَنْهٰرَ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهِمْ
فَاَهْلَكْنٰهُمْ بِذُنُوْبِهِمْ وَ اَنْشَاْنَا مِنْۢ
بَعْدِهِمْ قَرْنًا اٰخَرِيْنَ ﴿٧﴾

vao naripakay vokatry ny fahotany izy ireo, dia nametraka vahoka hafa ho solon'izy ireo Izahay.

**8.** Ary raha nampidina ny soratra tamin'ny alalan'ny fafana tetý aminao Izahay dia notsapain'izy ireo tamin'ny tanany izany, *koa* na dia tsy mpino aza dia hiteny hoe: "Tsy inona ity fa tena filalaovana ody hita miharihary."

وَلَوْ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ كِتٰبًا فِيْ قِرْطَاسٍ
فَلَمَسُوْهُ بِاَيْدِيْهِمْ لَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا
اِنْ هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٨﴾

**9.** Ary hoy izy ireo: "Nahoana no tsy nisy anjely nalefa teo anilany? Fa raha nandefa anjely Izahay dia ho nilamina ny raharaha *ka* tsy nisy fitsaharana nekena ho azy ireo."

وَقَالُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ مَلَكٌ ؕ وَلَوْ
اَنْزَلْنَا مَلَكًا لَّقُضِيَ الْاَمْرُ ثُمَّ لَا
يُنْظَرُوْنَ ﴿٩﴾

**10.** Ary raha nanendry ny anjely ho Iraka Izahay dia nomenay endrik'olombelona izany; *koa* nataonay nifangaro tamin'izy ireo izay zavatra nafangarony.

وَلَوْ جَعَلْنٰهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنٰهُ رَجُلًا وَّ
لَلَبَسْنَا عَلَيْهِمْ مَّا يَلْبِسُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Marina tokoa fa Iraka maro talohanao no efa novingavingaina, saingy izay nesoiny ihany no nifototra tamin'ireo mpaneso.

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّنْ قَبْلِكَ فَحَاقَ
بِالَّذِيْنَ سَخِرُوْا مِنْهُمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ
يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿١١﴾

R.2

**12.** Lazao hoe: "Tetezo ny vazan-tany ary jereo hoe ahoana ny fihafaran'ireo izay nandray ireo mpaminany ho mpadainga."

قُلْ سِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ ثُمَّ انْظُرُوْا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ﴿١٢﴾

**13.** Lazao hoe: "An'iza moa izay rehetra any an-danitra sy ny eto antany?" Lazao hoe: "An'i Allāh." Efa nahafoy tena hanao famindram-po Izy; mbola manohy marimarina tokoa ny famoriana anareo Izy mandrampahatongan'ny andro fitsanganana amin'ny maty, tsy misy isalasalana ny amin'izany. Ireo izay nanimba ny fanahiny dia tsy hino.

قُلْ لِّمَنْ مَّا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
قُلْ لِّلّٰهِ ؕ كَتَبَ عَلٰى نَفْسِهِ الرَّحْمَةَ
لَيَجْمَعَنَّكُمْ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ لَا رَيْبَ
فِيْهِ ؕ اَلَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فَهُمْ لَا
يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Azy avokoa izay rehetra misy ao amin'ny alina sy ny andro. Izy no Ilay

وَلَهٗ مَا سَكَنَ فِي الَّيْلِ وَالنَّهَارِ ؕ وَهُوَ

السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١٤﴾

Mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

قُلْ أَغَيْرَ اللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيًّا فَاطِرِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ وَلَا يُطْعَمُ ۗ قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَسْلَمَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٥﴾

**15.** Lazao hoe: “Tokony hitady mpiaro hafa ankotra an’i Allāh ve aho, dia i Allāh ilay nahary ny lanitra sy ny tany, ilay manome sakafo nefa tsy mba mila homena sakafo. Lazao hoe: “Nahazo ny didy mba ho voalohany amin’ireo izay mankatoa aho”. Ary aza mba isan’ireo mampifangaro andriamanitra hafa *amin’i Allāh.*

قُلْ إِنِّي أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٦﴾

**16.** Lazao hoe: “Matahotra marina tokoa ny sazy amin’ny andro mahatsiravina[42] aho raha tsy mankatoa ny Tompoko.”

مَنْ يُصْرَفْ عَنْهُ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمَهُ ۚ وَذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْمُبِينُ ﴿١٧﴾

**17.** Izay nanalavirana izany sazy izany dia ho mora fo aminy tokoa i Allāh amin’io Andro io, ary izany no fandresena miharihary indrindra.

وَإِنْ يَمْسَسْكَ اللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِنْ يَمْسَسْكَ بِخَيْرٍ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨﴾

**18.** Ary raha mahatonga fahoriana ao aminao i Allāh dia tsy misy afaka hanala anao amin’izany raha tsy Izy irery ihany; ary raha ekeny ho anao ny fahasambarana; noho izany, afaka manao izay tiany araka ny fahefany Izy.

وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ ﴿١٩﴾

**19.** Ary dia tena be fahefana tokoa Izy ka ambonin’ireo voariny; Izy no Ilay Feno fahendrena izy ary Mahalala ny zava-drehetra.

قُلْ أَيُّ شَيْءٍ أَكْبَرُ شَهَادَةً ۖ قُلِ اللَّهُ ۖ شَهِيدٌ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۚ وَأُوحِيَ إِلَيَّ هَٰذَا الْقُرْآنُ لِأُنْذِرَكُمْ بِهِ وَمَنْ بَلَغَ ۚ أَئِنَّكُمْ لَتَشْهَدُونَ أَنَّ مَعَ اللَّهِ آلِهَةً أُخْرَىٰ ۚ قُلْ لَا أَشْهَدُ ۚ قُلْ إِنَّمَا

**20.** Lazao hoe: “Inona no manan-kery kokoa ho vavolombelona?” Lazao hoe: “I Allāh no vavolombelona eo amiko sy ianareo. Ary itý Kor’any itý no nambara tamiko dia mba hahazoako mampiomana anareo sy izay rehetra tratran’izany. Koa

[42] Ny teny hoe عَظِيمٍ (‘aẕīm) ao amin’io andininy io dia midika hoe “Midadasika” (amin’ny heviny hoe “halehibe tafahoatra”, na koa hoe “lozantany” na “mahatsiravina”)

ahoana! Marina tokoa ve fa mitsangana ho vavolombelona ianareo fa misy andriamanitra hafa miaraka amin’i Allāh?” Lazao hoe: “Tsy mijoro vavolombelona ny amin’izany aho.” Lazao hoe: “Izy ilay Andriamanitra tokana ary manasa tanana ny amin’izany andriamani-kafa ampifangaroanareo Aminy aho.”

هُوَ إِلَٰهٌ وَّاحِدٌ وَّإِنَّنِي بَرِيءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ireo izay notoloranay ny Boky dia hahafantatra izany tahaka ny fahafantarany ny zanak’izy ireo lahy. Fa ireo izay manimba ny fanahiny dia tsy hino.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَعْرِفُوْنَهٗ كَمَا يَعْرِفُوْنَ اَبْنَآءَهُمْ ۘ اَلَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٢١﴾

R.3

**22.** Ary iza moa no ratsy kokoa mihoatra an’izay mamorondainga hiampangana an’ny Allāh na koa milaza hoe lainga ny fanambarana avy any Aminy? Minoa marimarina fa tsy hanam-piadanana ireo tsy marina.

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا اَوْ كَذَّبَ بِاٰيٰتِهٖ ۗ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary tsarovy ny Andro izay hamorianay azy rehetra; amin'izay no hilazanay amin'ireo mampifangaro an'i Allāh amin'ny andriamanitra diso hoe: “Aiza kosa ary ireo andriamanitra hafa, izay nolazainareo?”

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيْعًا ثُمَّ نَقُوْلُ لِلَّذِيْنَ اَشْرَكُوْٓا اَيْنَ شُرَكَآؤُكُمُ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Tsy hanana fialan-tsiny izy ireo, afa-tsy raha milaza hoe: “Amin’ny anaran’i Allāh, Tomponay, dia tsy mpanompo sampy izahay.”

ثُمَّ لَمْ تَكُنْ فِتْنَتُهُمْ اِلَّآ اَنْ قَالُوْا وَاللّٰهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشْرِكِيْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Jereo hoe ahoana ny fomba hoentin’izy ireo mandainga amin’ny tenany, ary izay nahoriny dia tsy ahazoany famonjena akory.

اُنْظُرْ كَيْفَ كَذَبُوْا عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ary ny sasany amin’izy ireo dia hihaino tsara izay ambaranao; saingy efa nosaronanay ny fony mba tsy hahafantarany izany, ary efa nataonay izay hamparenina ny sofiny. Ary *na*

وَمِنْهُمْ مَّنْ يَّسْتَمِعُ اِلَيْكَ ۚ وَجَعَلْنَا عَلٰى قُلُوْبِهِمْ اَكِنَّةً اَنْ يَّفْقَهُوْهُ وَفِيْٓ اٰذَانِهِمْ وَقْرًا ۗ وَاِنْ يَّرَوْا كُلَّ اٰيَةٍ لَّا

*dia* hahita ireo fambara rehetra aza izy ireo dia tsy hino izany mihitsy ka rehefa ho tonga eo aminao izy mba hiady hevitra dia hilaza hoe ny tsy mpino: "Anganon'ny ntaolo fotsiny ihany izany."

يُؤْمِنُوا بِهَا ۚ حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوكَ
يُجَادِلُونَكَ يَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ
هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ary misakana *ny hafa tsy hino* izany izy ireo no sady mihataka amin'izany ihany. Ary ny fanahiny ihany no sibainy saingy tsy tsapany izany.

وَهُمْ يَنْهَوْنَ عَنْهُ وَيَنْأَوْنَ عَنْهُ ۖ وَ
إِنْ يُهْلِكُونَ إِلَّا أَنْفُسَهُمْ وَمَا
يَشْعُرُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ary raha afaka ny hahita azy ireo rehefa voatery tsy maintsy hipetraka eo anoloan'ny Afo ianao. Hilaza hoe izy ireo: "Raha mba azo atao moa ny mandroaka anay. Dia tsy hamingavinga ho lainga ireo Fambara avy amin'ny Tomponay, ka ho isan'ireo mpino izahay."

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَى النَّارِ فَقَالُوا
يَا لَيْتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِآيَاتِ رَبِّنَا وَ
نَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Tsia, izay nokoboniny hatramin'izay dia voazava aminy *ankehitriny*. Ary raha voaroaka etý antany izy ireo dia minoa marimarina fa hiverina amin'izay efa nandrarana azy izy ireo. Ary izy ireo no tena mpandainga.

بَلْ بَدَا لَهُمْ مَا كَانُوا يُخْفُونَ مِنْ
قَبْلُ ۖ وَلَوْ رُدُّوا لَعَادُوا لِمَا نُهُوا عَنْهُ
وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ary hoy izy ireo: "Tsy misy na inona na inona ivelan'izao fianana iainana izao; ary dia tsy hatsangana amin'ny maty izany izahay."

وَقَالُوا إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا وَمَا
نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Fa raha afaka mahita azy angamba ianareo rehefa tsy maintsy hiseho eo anatrehan'ny Tompony izy ireo! Dia hiteny amin'izy ireo Izy hoe: "Tsy izao *fiainana faharoa izao* va no fahamarinana?" Ary hamaly izy ireo hoe: "Eny tokoa amin'ny anaran'ny Tomponay" Ary hamaly hoe Izy: "Andramo ary ny famaizana vokatry ny tsy finoanareo."

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ قَالَ
أَلَيْسَ هَٰذَا بِالْحَقِّ ۚ قَالُوا بَلَىٰ وَرَبِّنَا ۚ
قَالَ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ
تَكْفُرُونَ ﴿٣١﴾ ع ٣ ١٠ ٩

R.4

**32.** Tena ho matiantoka tokoa ireo izay mandà ny fihaonana amin'Allāh, ka dia ho tonga amin'izy ireo amin'ny tsy ampoizina aza ny fotoana, izy ireo dia hilaza hoe: "Eh! Manenina tokoa izahay tsy nitsinjo izao *fotoana izao!"* Ary hibaby enta-mavesatra izy ireo. Minoa marimarina fa ratsy tokoa ny enta-mavesatra entin'izy ireo.

قَدْ خَسِرَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِلِقَآءِ اللّٰهِ ؕ حَتّٰۤى اِذَا جَآءَتْهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً قَالُوْا يٰحَسْرَتَنَا عَلٰى مَا فَرَّطْنَا فِيْهَا ۙ وَهُمْ يَحْمِلُوْنَ اَوْزَارَهُمْ عَلٰى ظُهُوْرِهِمْ ؕ اَلَا سَآءَ مَا يَزِرُوْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ary ny fiainana etý an-tany dia lalao sy fialamboly fotsiny ihany. Ary minoa marimarina fa ny fonenana any Ankoatra dia mendrika ho an'ny olo-marina. Tsy te hahafantatra izany va ianareo?

وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَاۤ اِلَّا لَعِبٌ وَّلَهْوٌ ؕ وَلَلدَّارُ الْاٰخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِيْنَ يَتَّقُوْنَ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Fantatray tsara tokoa fa izay ambarany dia hampalahelo anao raha ny marina, satria minoa marimarina fa tsy ianao no ataony hoe mpandainga, fa ireo fambara avy amin'i Allāh no lavin'ireo ratsy fanahy.

قَدْ نَعْلَمُ اِنَّهٗ لَيَحْزُنُكَ الَّذِيْ يَقُوْلُوْنَ فَاِنَّهُمْ لَا يُكَذِّبُوْنَكَ وَلٰكِنَّ الظّٰلِمِيْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ يَجْحَدُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary marina fa, efa nisy Iraka maro talohanao nolavina; fa na dia nolavina dia sy nenjehina aza izy ireo dia nahay niharitra mandrapahatongan'ny famonjena avy Aminay. Tsy misy afaka hanova ny tenin'i Allāh. Ary ny vaovao avy amin'ireo Iraka *teo aloha* dia efa nampahafantarina anao.

وَلَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّنْ قَبْلِكَ فَصَبَرُوْا عَلٰى مَا كُذِّبُوْا وَاُوْذُوْا حَتّٰۤى اَتٰىهُمْ نَصْرُنَا ۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمٰتِ اللّٰهِ ۚ وَلَقَدْ جَآءَكَ مِنْ نَّبَاِى الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ary raha mampalahelo anao ny tsy firaharahiany na koa raha mitady ka mahita lalana ambany tany na tohatra hiakarana eny an-danitra ianao mba hitondra fambara ho azy ireo, *dia tsy omena alàlana hanao izany ianao.* Ary raha ny sitrapon'i Allāh no nataony dia ho azony natao marimarina tokoa ny nanangona azy ireo tamin'ny alàlan'ny fitarihana azy

وَاِنْ كَانَ كَبُرَ عَلَيْكَ اِعْرَاضُهُمْ فَاِنِ اسْتَطَعْتَ اَنْ تَبْتَغِيَ نَفَقًا فِى الْاَرْضِ اَوْ سُلَّمًا فِى السَّمَآءِ فَتَاْتِيَهُمْ بِاٰيَةٍ ؕ وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَجَمَعَهُمْ عَلَى الْهُدٰى فَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الْجٰهِلِيْنَ ﴿٣٦﴾

ireo. Koa aoka ianao tsy ho isan'ny tsy mahalala na inona na inona.

**37.** Fa ny hany afa-manaiky dia izay mihaino ihany. Ary ny amin'ireo maty dia hatsangan'i Allāh amin'ny maty izy ireo ka ho tafaverina eo anatrehany.

إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ الَّذِينَ يَسْمَعُونَ ۘ وَ
الْمَوْتَىٰ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ ثُمَّ إِلَيْهِ
يُرْجَعُونَ ٣٧

**38.** Ary hilaza hoe izy ireo: "Nahoana no tsy nisy Fambara avy amin'ny Tompony nalefa ho azy." Lazao hoe: "Tena nanome fahefana handefa fambara tokoa i Allāh fa ny ankamaroan'izy ireo no tsy mahalala."

وَقَالُوا لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ آيَةٌ مِّن رَّبِّهِ ۚ
قُلْ إِنَّ اللَّهَ قَادِرٌ عَلَىٰ أَن يُنَزِّلَ آيَةً وَ
لَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٣٨

**39.** Tsy misy biby *mandady* mihitsy eto ambonin'ny tany, na vorona manidina amin'ny elatra roa ny nanangana fiarahamonina tahaka anareo. Tsy misy nohadinoanay na iray aza ao amin'ny Boky. Hangonina eo anatrahan'ny Tompony izy ireo avy eo.

وَمَا مِن دَابَّةٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا طَائِرٍ
يَطِيرُ بِجَنَاحَيْهِ إِلَّا أُمَمٌ أَمْثَالُكُم ۚ
مَّا فَرَّطْنَا فِي الْكِتَابِ مِن شَيْءٍ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ
رَبِّهِمْ يُحْشَرُونَ ٣٩

**40.** Ireo izay mandà ny Fambara avy aminay dia moana sy marenina, ary ao anaty haizi-mikitroka. Izay nandraisan'i Allāh fanapahan-kevitra *mendrika ny ho very* dia nataony very. Ary izay nadraisany fanapahan-kevitra ny hotarihany amin'ny lala-mahitsy dia tarihiny amin'ny lala-mahitsy.

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا صُمٌّ وَبُكْمٌ فِي
الظُّلُمَاتِ ۗ مَن يَشَإِ اللَّهُ يُضْلِلْهُ وَمَن
يَشَأْ يَجْعَلْهُ عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٤٠

**41.** Lazao hoe: "*Inona no hataonareo* raha mianjera aminareo ny famaizana'i Allāh? na raha migadona aminareo ny Ora *voatondro*, moa hila vonjy amin'ny hafa ankoatra an'i Allāh ve ianareo raha mpilaza ny marina?"

قُلْ أَرَأَيْتَكُمْ إِنْ أَتَاكُمْ عَذَابُ اللَّهِ أَوْ
أَتَتْكُمُ السَّاعَةُ أَغَيْرَ اللَّهِ تَدْعُونَ إِن
كُنتُمْ صَادِقِينَ ٤١

**42.** Tsia, fa Izy irery ihany no hiantsoanareo vonjy; noho izany, Izy no hanala izay angatahanareo ny esoriny eo aminareo raha Ilainy izany,

بَلْ إِيَّاهُ تَدْعُونَ فَيَكْشِفُ مَا تَدْعُونَ
إِلَيْهِ إِن شَاءَ وَتَنسَوْنَ مَا تُشْرِكُونَ ٤٢

ary hohadinonareo izay nampifangaroinareo Taminy.

R.5

**43.** Marina tokoa fa nandefa Iraka ho an'ny vahoaka efa talohanao Izahay; ary Izahay efa nampahory azy ireo tamin'ny loza sy antambo mba hahatonga azy ireo hanetry tena.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَآ اِلٰٓى اُمَمٍ مِّنْ قَبْلِكَ
فَاَخَذْنٰهُمْ بِالْبَاْسَآءِ وَالضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمْ
يَتَضَرَّعُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Nahoana ary no tsy nahay nanetry tena izy ireo nony nozeranay tamin'izy ireo ny famaizana? Saingy efa miha mafy fo anefa izy ireo ary nataon'i Satana izay nahatsara teo imason'izy ireo ny asa nataon'izy ireo.

فَلَوْلَآ اِذْ جَآءَهُمْ بَاْسُنَا تَضَرَّعُوْا وَلٰكِنْ
قَسَتْ قُلُوْبُهُمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ مَا
كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ary rehefa nanadino ny anatra nataonay taminy izy ireo dia novohanay ho azy ireo varavaran'ny zava-drehetra ka rehefa nahatsapa ho nahazo fahafinaretana feno tamin'izay natolotray azy izy ireo dia nosamborinay tampoka ka voatosika tany amin'ny famoizam-po izy ireo.

فَلَمَّا نَسُوْا مَا ذُكِّرُوْا بِهٖ فَتَحْنَا
عَلَيْهِمْ اَبْوَابَ كُلِّ شَيْءٍ ۭ حَتّٰٓى اِذَا
فَرِحُوْا بِمَآ اُوْتُوْٓا اَخَذْنٰهُمْ بَغْتَةً فَاِذَا
هُمْ مُّبْلِسُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Amin'izay dia ho fongotra hatramin'ny fakany ireo mpanao ratsy; ary ho an'i Allāh irery ihany ny Dera rehetra, Ilay Tompon'izao rehetra izao.

فَقُطِعَ دَابِرُ الْقَوْمِ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ۭ وَ
الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Lazao hoe: "Ahoana ny hevitrareo raha nalain'i Allāh taminareo ny fandrenesana sy ny fahitana ary hidiny ny fonareo, andriamanitra iza ankoatra an'i Allāh no afaka hamerina izany aminareo?" Jereo ny fomba efa nanaovany ny fambara kanefa mihodiana ihany izy ireo.

قُلْ اَرَءَيْتُمْ اِنْ اَخَذَ اللّٰهُ سَمْعَكُمْ وَ
اَبْصَارَكُمْ وَخَتَمَ عَلٰى قُلُوْبِكُمْ مَّنْ اِلٰهٌ
غَيْرُ اللّٰهِ يَاْتِيْكُمْ بِهٖ ۭ اُنْظُرْ كَيْفَ
نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ ثُمَّ هُمْ يَصْدِفُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Lazao hoe: "Ahoana ny hevitrareo raha mianjera tampoka na an-karihary aminareo ny famaizan'i Allāh, iza moa no ho montsana afa-tsy ireo vahoaka ratsy fitondran-tena?"

قُلْ اَرَءَيْتَكُمْ اِنْ اَتٰىكُمْ عَذَابُ اللّٰهِ
بَغْتَةً اَوْ جَهْرَةً هَلْ يُهْلَكُ اِلَّا الْقَوْمُ
الظّٰلِمُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary tsy handefa Iraka afa-tsy ireo mpitondra vaovao mahafaly sy fampitandremana Izahay. Noho izany, ireo izay mino sy manintsy tena dia sady tsy hanan-tahotra no tsy hanenina.

وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِيْنَ اِلَّا مُبَشِّرِيْنَ وَ
مُنْذِرِيْنَ ۚ فَمَنْ اٰمَنَ وَاَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Fa ireo izay mandà ny fambara dia ho avy amin'izy ireo ny famaizana noho izy ireo tsy mankatoa.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا يَمَسُّهُمُ الْعَذَابُ
بِمَا كَانُوْا يَفْسُقُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** *Ry Mpaminany* lazao hoe: "Tsy milaza aminareo aho hoe izaho no mitahiry ny harenan'i Allāh, ary tsy misy miafina amiko ny tsy hita maso. Tsy milaza aminareo koa aho hoe: "Anjely aho, fa tsy manaraka afa-tsy izay nambara tamiko aho." Lazao hoe: "Mitovy va ny jamba sy ny mahiratra?" Tsy afaka ny hieritreritra ve ianareo?

قُلْ لَّآ اَقُوْلُ لَكُمْ عِنْدِيْ خَزَآئِنُ اللّٰهِ وَلَآ
اَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَآ اَقُوْلُ لَكُمْ اِنِّيْ مَلَكٌ ۚ
اِنْ اَتَّبِعُ اِلَّا مَا يُوْحٰٓى اِلَيَّ ۗ قُلْ هَلْ
يَسْتَوِى الْاَعْمٰى وَ الْبَصِيْرُ ۗ اَفَلَا
تَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٥١﴾ ع ٩ ١١

R.6

**52.** Ary avy amin'izany, ampitandremo ireo izay manahy ny hovoriana eo anatrehan'ny Tompony tsy hanana namana na mpanelanelana akoatrany(I Allāh) izy ireo, mba hahatonga azy ireo ho olo-marina.

وَاَنْذِرْ بِهِ الَّذِيْنَ يَخَافُوْنَ اَنْ يُّحْشَرُوْٓا
اِلٰى رَبِّهِمْ لَيْسَ لَهُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ وَلِيٌّ وَّلَا
شَفِيْعٌ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُوْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ary aza ahilikilika ireo izay mitalaho amin'ny Tompony marain-tsy hariva mba hikatsahana izay sitrapony(I Allāh). Tsy manana andraikitra amin'izy ireny ianao na dia kely aza, ary izy ireo tsy hanana andraikitra aminao mihitsy noho izany, raha manikilika azy ireo ianao dia ho isan'ny tsy marina.

وَ لَا تَطْرُدِ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ رَبَّهُمْ
بِالْغَدٰوةِ وَ الْعَشِيِّ يُرِيْدُوْنَ وَجْهَهٗ ۗ مَا
عَلَيْكَ مِنْ حِسَابِهِمْ مِّنْ شَيْءٍ وَّ مَا مِنْ
حِسَابِكَ عَلَيْهِمْ مِّنْ شَيْءٍ فَتَطْرُدَهُمْ
فَتَكُوْنَ مِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ary tsy misy afa amin'izany, nizaha toetra ny sasany tamin'izy ireo tamin'ny alalan'ny hafa Izahay mba hilazany hoe: "Izy ireo ve no hany sitrak'i Allāh taminay?" Moa ve tsy i

وَكَذٰلِكَ فَتَنَّا بَعْضَهُمْ بِبَعْضٍ لِّيَقُوْلُوْٓا
اَهٰٓؤُلَآءِ مَنَّ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ مِّنْ بَيْنِنَا ۗ اَلَيْسَ
اللّٰهُ بِاَعْلَمَ بِالشّٰكِرِيْنَ ﴿٥٤﴾

Allāh no mahafantatra bebe kokoa hoe iza *amin'izy ireo* no mahay mankasitraka?

**55.** Ary rehefa tonga eo aminao ireo izay mino ny fambara avy any aminay dia lazao hoe: "Ho aminareo anie ny fiadanana! Ny Tomponareo no efa nandidy ny tenany hanao famindrampo mba hahatonga izay nanao ratsy tsy nahy aminareo hanenina sy hifona, Mpamela heloka sy Mpamindra fo i Allāh.

وَاِذَا جَآءَكَ الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِاٰيٰتِنَا فَقُلْ
سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ كَتَبَ رَبُّكُمْ عَلٰى نَفْسِهِ
الرَّحْمَةَ ۙ اَنَّهٗ مَنْ عَمِلَ مِنْكُمْ سُوْٓءًۢا
بِجَهَالَةٍ ثُمَّ تَابَ مِنْۢ بَعْدِهٖ وَاَصْلَحَ فَاَنَّهٗ
غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٥٥﴾

**56.** Ary toy izany no hanazavanay ireo fambara mba *mba hangatahanareo famelana* ary hampazava ny lalan'ireo mpanota.

وَكَذٰلِكَ نُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ وَلِتَسْتَبِيْنَ سَبِيْلُ
ع ٦ ١٢ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٥٦﴾

R.7

**57.** Lazao hoe: "Tsy azoko atao ny manompo ireo hery hafa tompoinareo ankoatran'i Allāh." Lazao hoe: "Tsy hanaraka ny faniriana poakatinareo aho; raha tsy izany, ho very aho ary tsy ho isan'ireo voatari-dalana ho amin'ny tsara aho."

قُلْ اِنِّيْ نُهِيْتُ اَنْ اَعْبُدَ الَّذِيْنَ تَدْعُوْنَ
مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ قُلْ لَّآ اَتَّبِعُ اَهْوَآءَكُمْ ۙ
قَدْ ضَلَلْتُ اِذًا وَّمَآ اَنَا مِنَ الْمُهْتَدِيْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Lazao hoe: "Miorina amin'ny porofo mazava avy amin'ny Tompoko aho nefa nolavinareo izany. Tsy manana izay tadiavinareo maika dia maika aho. An'i Allāh irery ihany ny fanapahana. Izy no manazava ny fahamarinana ary Mpitsara mendrika indrindra Izy."

قُلْ اِنِّيْ عَلٰى بَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّيْ وَكَذَّبْتُمْ بِهٖ ؕ
مَا عِنْدِيْ مَا تَسْتَعْجِلُوْنَ بِهٖ ؕ اِنِ الْحُكْمُ اِلَّا
لِلّٰهِ ؕ يَقُصُّ الْحَقَّ وَهُوَ خَيْرُ الْفٰصِلِيْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Lazao hoe: "Raha tao anatin'ny fahefako izay irianareo hafainganina dia efa notapahana teo amiko sy ianareo ny raharaha. Ary mahafantatra ireo izay tsy marina mihoatra ny rehetra i Allāh."

قُلْ لَّوْ اَنَّ عِنْدِيْ مَا تَسْتَعْجِلُوْنَ بِهٖ لَقُضِيَ
الْاَمْرُ بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ ؕ وَاللّٰهُ اَعْلَمُ
بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ary any Aminy ireo fanalahidin'ny tsy hita maso; Izy irery

وَعِنْدَهٗ مَفَاتِحُ الْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَآ اِلَّا هُوَ ؕ

no mahalala izany. Ary mahalala izay rehetra misy etý ambonin'ny tany sy any anaty ranomasina Izy. Ary tsy misy ravina latsaka amin'ny tany izay tsy fantany; ary tsy misy voa ao amin'ny haizin'ny tany na *koa* zavamando na maina tsy *voasoratra* ao amin'ny Boky mazava.

وَيَعْلَمُ مَا فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۚ وَمَا تَسْقُطُ
مِنْ وَّرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِي
ظُلُمٰتِ الْأَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَّلَا يَابِسٍ
إِلَّا فِي كِتٰبٍ مُّبِينٍ ٦٠

**61.** Ary izy no mandray ny fanahinareo mandritry ny alina, ary mahafantatra izay ataonareo mandritry ny andro; ary izy koa no hanangana anareo amin'ny maty mandritry ny andro mba hahatanteraka ny fetr'andro voasoaratra. Aminy ihany koa no hitodihanareo. Noho izany no ampahafatariny anareo izay nataonareo.

وَهُوَ الَّذِي يَتَوَفّٰىكُمْ بِالَّيْلِ وَيَعْلَمُ مَا
جَرَحْتُمْ بِالنَّهَارِ ثُمَّ يَبْعَثُكُمْ فِيهِ
لِيُقْضٰى أَجَلٌ مُّسَمًّى ۚ ثُمَّ إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ
ثُمَّ يُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ٦١ ع ٧ ١٣

R.8

**62.** Ary dia manjaka amim-boninahitra amin'ireo mpanompony Izy, sy mandefa mpiaro maro *hiambina* anareo, mandra-piavian'ny fahafatesana hipoaka ny iray aminareo, handray ny fanahiny ireo Iraka avy aminay ary tsy hanadino izany izy ireo.

وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِ وَيُرْسِلُ
عَلَيْكُمْ حَفَظَةً ۭ حَتّٰى إِذَا جَاءَ أَحَدَكُمُ
الْمَوْتُ تَوَفَّتْهُ رُسُلُنَا وَهُمْ لَا
يُفَرِّطُونَ ٦٢

**63.** Noho izany, hoentinay eo amin'ny Allāh izy ireo, Ilay Tompony marina. Azy marina tokoa ny Fitsarana ary Izy no faingana indrindra amin'ireo Mpanome ny sahaza amin'ny natao.

ثُمَّ رُدُّوْا إِلَى اللّٰهِ مَوْلٰىهُمُ الْحَقِّ ۭ أَلَا لَهُ
الْحُكْمُ ۣ وَهُوَ أَسْرَعُ الْحٰسِبِينَ ٦٣

**64.** Lazao hoe: "Izy no manafaka anao amin'ny lozan'ny tany sy ny ranomasina, *rehefa* miantso Azy amim-panetren-tena sy am-po tsy miloaka ianareo *sady manambara hoe*: "Raha manavotra anay amin'itý zavatra itý *i Allāh* dia ho isan'ireo mankasitraka marina tokoa izahay."

قُلْ مَنْ يُّنَجِّيْكُمْ مِّنْ ظُلُمٰتِ الْبَرِّ وَ
الْبَحْرِ تَدْعُوْنَهُ تَضَرُّعًا وَّخُفْيَةً ۚ لَئِنْ
أَنْجٰنَا مِنْ هٰذِهِ لَنَكُوْنَنَّ مِنَ
الشّٰكِرِيْنَ ٦٤

**65.** Lazao hoe: "Hanavotra anao amin'izany i Allāh, sy amin'ny fahoriana rehetra, kanefa ianareo dia mampitovy Azy amin'ny *andriamanitsy izy*."

قُلِ اللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنْهَا وَمِن كُلِّ كَرْبٍ
ثُمَّ أَنتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Lazao hoe: "Manana fahefana hanjera famaizana aminareo avy any ambony na avy any ambanin'ny faladianareo Izy; na koa hampizarazara[43] anareo ho sekta *izay mifandrafy* sady hampigoka anareo tsirairay avy ny herisetra." Jereo amin'izany ny fomba hanazavanay amin'ny endrika samihafa ireo Fambara mba hahazoan'izy ireo azy!

قُلْ هُوَ الْقَادِرُ عَلَىٰ أَن يَبْعَثَ عَلَيْكُمْ
عَذَابًا مِّن فَوْقِكُمْ أَوْ مِن تَحْتِ
أَرْجُلِكُمْ أَوْ يَلْبِسَكُمْ شِيَعًا وَيُذِيقَ
بَعْضَكُم بَأْسَ بَعْضٍ ۗ انظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ
الْآيَاتِ لَعَلَّهُمْ يَفْقَهُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Ary nitsipaka azy ny vahoakanao, na dia izany aza ny marina. Lazao hoe: "Tsy mpiambiana anareo aho."

وَكَذَّبَ بِهِ قَوْمُكَ وَهُوَ الْحَقُّ ۚ قُل لَّسْتُ
عَلَيْكُم بِوَكِيلٍ ﴿٦٧﴾

**68.** Isaky ny faminaniana dia misy fotoana voatondro ary hahafantatra izany tsy ho ela ianareo.

لِّكُلِّ نَبَإٍ مُّسْتَقَرٌّ ۚ وَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Ary rehefa sendra ireo izay miankany ireo Fambara avy aminay ianao dia aza miatrika azy mandrapanovany ny resany. Ary raha manao izay hanadinoinao izany didy izany i Satana dia rehefa mahatsiaro saina ianao aza mijanona miaraka mipetraka amin'ireo olon-dratsy.

وَإِذَا رَأَيْتَ الَّذِينَ يَخُوضُونَ فِي آيَاتِنَا
فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ حَتَّىٰ يَخُوضُوا فِي
حَدِيثٍ غَيْرِهِ ۚ وَإِمَّا يُنسِيَنَّكَ الشَّيْطَانُ
فَلَا تَقْعُدْ بَعْدَ الذِّكْرَىٰ مَعَ الْقَوْمِ
الظَّالِمِينَ ﴿٦٩﴾

**70.** Ary ireo olo-marina dia tsy tompon-andraikitra amin'izy ireo, fa *ny adidin'izy ireo* dia ny mampitandrina mba hatahotra *an'i Allāh*.

وَمَا عَلَى الَّذِينَ يَتَّقُونَ مِنْ حِسَابِهِم
مِّن شَيْءٍ وَلَٰكِن ذِكْرَىٰ لَعَلَّهُمْ
يَتَّقُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ary ilaozy ireo manao ny fivavahany ho kilalao sy fanalàna andro, sy ireo izay babon'izao fiainana

وَذَرِ الَّذِينَ اتَّخَذُوا دِينَهُمْ لَعِبًا
وَلَهْوًا وَغَرَّتْهُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا ۚ وَذَكِّرْ

[43] Ny fiteny hoe يَلْبِسَكُمْ (yalbisakom) dia manambara ny endriky ny loza izay mipetaka amin'ny vatana, toy ny akanjo saingy raikitra eo.

بِهٖٓ اَنْ تُبْسَلَ نَفْسٌۢ بِمَا كَسَبَتْ ۖ لَيْسَ
لَهَا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيٌّ وَّلَا شَفِيْعٌ ۚ وَاِنْ
تَعْدِلْ كُلَّ عَدْلٍ لَّا يُؤْخَذْ مِنْهَا ۗ اُولٰٓئِكَ
الَّذِيْنَ اُبْسِلُوْا بِمَا كَسَبُوْا ۚ لَهُمْ شَرَابٌ
مِّنْ حَمِيْمٍ وَّعَذَابٌ اَلِيْمٌۢ بِمَا كَانُوْا
يَكْفُرُوْنَ ﴿٧١﴾

izao. Ary ampitandremo amin'ny alalan'izay voalaza izay izy ireo mba tsy hisy fanahy ho very noho ny nataony. Akoatr'i Allāh dia tsy hahazo mpamonjy na mpanelanelana izy; ary na dia hanolotra izay rehetra azo asanda izany aza izy dia holavina. Izany ireo izay nalefa any amin'ny fahaverezana noho ny zava-bitany. Rano mangotraka no hosotroin'izy ireo ary hahazo famaizana faran'izay henjana vokatry ny tsy finoany izy ireo.

R.9

قُلْ اَنَدْعُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُنَا
وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلٰٓى اَعْقَابِنَا بَعْدَ اِذْ
هَدٰىنَا اللّٰهُ كَالَّذِي اسْتَهْوَتْهُ
الشَّيٰطِيْنُ فِي الْاَرْضِ حَيْرَانَ ۖ لَهٗٓ
اَصْحٰبٌ يَّدْعُوْنَهٗٓ اِلَى الْهُدَى ائْتِنَا ۗ
قُلْ اِنَّ هُدَى اللّٰهِ هُوَ الْهُدٰى ۗ وَاُمِرْنَا
لِنُسْلِمَ لِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧٢﴾

**72.** Lazao hoe: "Ankoatra an'i Allāh, moa isika hiantso ireo izay tsy afaka na ny hanome tombon-tsoa antsika na ny hamotika antsika? Ary hiverin-dalana ve isika aorian'ny hitarian'ny Allāh antsika, toy ny lehilahy entin'ireo Satana, izay mamela azy hirenireny eto an-tany na dia misy miantso azy ho any amin'ny lalamahitsy aza ka manao hoe: "Andao hiaraka aminay." Lazao hoe: "Ny lalan'i Allāh no hany lalana, ary efa voadidy hankatoa ny Tompon'ny izao tontolo izao izahay."

وَاَنْ اَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاتَّقُوْهُ ۗ وَهُوَ
الَّذِيْٓ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٧٣﴾

**73.** Ary *nahazo izao didy izao izahay*: "Manaova fanompoam-pivavahana ary matahora *an'i Allāh*", eo aminy no hamoriana anay.

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ
بِالْحَقِّ ۗ وَيَوْمَ يَقُوْلُ كُنْ فَيَكُوْنُ ۚ
قَوْلُهُ الْحَقُّ ۗ وَلَهُ الْمُلْكُ يَوْمَ يُنْفَخُ فِي

**74.** Ary Izy no nahary ny lanitra sy ny tany tamin'ny fomba mendrika; ary ny andro izay hilazany hoe "Misia" dia manomboka hary ny zavatra.[44] Ny

[44] Ny fiteny hoe كُنْ فَيَكُوْن (kon fayakōn) "Misia! Dia manomboka misy izany" dia tsy maneho famoronana eo noho eo miainga amin'ny tsy misy. Ny sitrapon'Andrimanitra fotsiny ihany no tiana hasongadina amin'izany izay manomboka maka endrika raha vantany vao tononina, mba hanjary fahariana mifanaraka amin'ny fotoana finaritr'Andriamanitra.

teniny no fahamarinana, ary Azy ny fanjakana amin'ny andro hanenoan'ny trompetra. Izy no Mpahalala ny hita maso sy ny tsy hita maso. Feno fahendrena izy ary Mahalala ny zavadrehetra.

الصُّورِ ۚ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ ۚ وَهُوَ
الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ ﴿٧٤﴾

**75.** Ary *tsarovy ny fotoana* nanambaran'i Abrahama tamin'ny Azara, rainy hoe: "Mihevitra ny sampy ho andriamanitra ve ianao? Hitako marina tokoa ianareo, ianao sy ny vahoakanao, ao anaty fahadisoankevitra goavana."

وَإِذْ قَالَ إِبْرٰهِيمُ لِأَبِيهِ آزَرَ أَتَتَّخِذُ
أَصْنَامًا آلِهَةً ۖ إِنِّي أَرٰىكَ وَقَوْمَكَ فِي
ضَلٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٧٥﴾

**76.** Ary izany no nanehoana tamin'i Abrahama ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany ary mba hahatonga azy ho isan'ireo izay tena mino marina.

وَكَذٰلِكَ نُرِيٓ إِبْرٰهِيمَ مَلَكُوتَ السَّمٰوٰتِ
وَالْأَرْضِ وَلِيَكُونَ مِنَ الْمُوقِنِينَ ﴿٧٦﴾

**77.** Ary rehefa tonga ny alina dia mahita kintana izy ka nanao hoe: "Indro ny Tompoko." Saingy rehefa nihamatroka ilay kintana dia hoy izy: "Tsy tiako ireo izay mihamatroka."

فَلَمَّا جَنَّ عَلَيْهِ الَّيْلُ رَأٰ كَوْكَبًا ۖ قَالَ
هٰذَا رَبِّي ۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَآ أُحِبُّ
الْأٰفِلِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Ary nony nahita volana nitranga sy nanapariaka ny tarany izy dia niteny hoe: "Indro ny Tompoko." Saingy rehefa nilentika izany volana izany dia hoy izy: "Raha tsy mitari-dalana ahy ny tompoko dia ho isan'ireo izay ho very tokoa aho."

فَلَمَّا رَأَا الْقَمَرَ بَازِغًا قَالَ هٰذَا رَبِّي ۖ
فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمْ يَهْدِنِي رَبِّي
لَأَكُونَنَّ مِنَ الْقَوْمِ الضَّآلِّينَ ﴿٧٨﴾

**79.** Ary nony hitany niposaka sy nanapakariaka ny hazavany ny masoandro dia hoy izy: "Indro ny Tompoko, izy io no lehibe indrindra amin'ny rehetra". Saingy nony nody koa ilay farany dia hoy izy: "Ry vahoaka, indro aho afaka amin'ireo izay afangaronareo *amin'Andriamanitra."*

فَلَمَّا رَأَا الشَّمْسَ بَازِغَةً قَالَ هٰذَا رَبِّي
هٰذَآ أَكْبَرُ ۖ فَلَمَّآ أَفَلَتْ قَالَ يٰقَوْمِ إِنِّي
بَرِيٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Mitodika any amin'Ilay Nahary ny lanitra sy ny tany aho sady manankim-po mandrakariva *amin'i Allāh* ary tsy mba naman'ireo izay mampifangaro *an'i Allāh amin'ny andriamani-kafa* aho."

إِنِّي وَجَّهْتُ وَجْهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ حَنِيفًا وَّمَا أَنَا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٨٠﴾

**81.** Ary niady hevitra taminy ny vahoakany ka hoy izy: "Hiady hevitra amiko ny momba an'i Allāh, Ilay nitarika ahy ho amin'ny lala-mahitsy va ianareo? Ary tsy matahotra izay afangaronareo Aminy aho, ankoatra izay sitraky ny Tompoko. Avy amin'ny fahalalany dia mahay ny zava-drehetra ny Tompoko. Tsy te hahazo fampitandremana va ianareo ?"

وَحَاجَّهُ قَوْمُهُ ۚ قَالَ أَتُحَاجُّوٓنِّي فِي اللّٰهِ وَقَدْ هَدٰىنِ ۚ وَلَآ أَخَافُ مَا تُشْرِكُونَ بِهٖٓ إِلَّآ أَنْ يَّشَآءَ رَبِّي شَيْئًا ۗ وَسِعَ رَبِّي كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ۗ أَفَلَا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Ary ahoana moa no hatarotako izay afangaronareo *amin'Andriamanitra* satria na ianareo aza tsy matahotra ny manompo andriamani-kafa ankoatra an'i Allāh ka izay tsy nanomezany fahefana anareo na kely aza ny amin'izany. Iza amin'ireo lafiny roa ireo ary no mendrika hahazoana antoka kokoa raha araka ny fahalalanareo?

وَكَيْفَ أَخَافُ مَآ أَشْرَكْتُمْ وَلَا تَخَافُونَ أَنَّكُمْ أَشْرَكْتُمْ بِاللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهٖ عَلَيْكُمْ سُلْطٰنًا ۚ فَأَيُّ الْفَرِيقَيْنِ أَحَقُّ بِالْأَمْنِ ۚ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٢﴾ وقف لازم

**83.** Handry fehizay ary voatarika amin'ny lalan-tsara ireo izay mino sady tsy mampifangaro ny finoany amin'ny tsy fahamarinana.

الَّذِينَ اٰمَنُوا وَلَمْ يَلْبِسُوٓا إِيمَانَهُمْ بِظُلْمٍ أُولٰٓئِكَ لَهُمُ الْأَمْنُ وَهُمْ مُّهْتَدُونَ ﴿٨٣﴾ ع ١٢ ٩ ١٥

R.10

**84.** Ary izany no hevitra nomenay an'i Abrahama ho an'ny vahoakany. Asandratray an-tanatohatra araka ny laharany izay sitrakay. Tena feno fahendrena sy Tampi-pahaizana ny Tomponao.

وَتِلْكَ حُجَّتُنَآ اٰتَيْنٰهَآ إِبْرٰهِيمَ عَلٰى قَوْمِهٖ ۚ نَرْفَعُ دَرَجٰتٍ مَّنْ نَّشَآءُ ۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٨٤﴾

**85.** Ary natolotray azy i Isaka sy i Jakoba; nitarika azy ireo tsirairay avy ho amin'ny lala-mahitsy Izahay. Ary

وَوَهَبْنَا لَهٗٓ إِسْحٰقَ وَيَعْقُوبَ ۚ كُلًّا هَدَيْنَا ۚ وَنُوحًا هَدَيْنَا مِنْ قَبْلُ وَ

talohan’izany dia nitari-dalana an’i Noa sy ny sasany tamin’ny taranany, dia i Davida sy i Solomona ary i Jôba sy i Josefa ary Mosesy sy i Aarôna Izahay. Toy izany no ankasitrahanay ireo izay manao ny tsara.

مِنْ ذُرِّيَّتِهٖ دَاوٗدَ وَسُلَيْمٰنَ وَاَيُّوْبَ
وَيُوْسُفَ وَمُوْسٰى وَهٰرُوْنَ ؕ وَكَذٰلِكَ
نَجْزِى الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Ary *efa nitari-dalana an’*i Zakary sy Jaona ary i Jesosy sy i Elia *Izahay*; efa isan’ireo mpanao ny marina avy izy ireo.

وَزَكَرِيَّا وَيَحْيٰى وَعِيْسٰى وَاِلْيَاسَ ؕ كُلٌّ
مِّنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ary *efa nitari-dalana* an’i Ismaela sy Elize ary Jonasy sy Lota *ihany koa Izahay*; Ary nanandratra azy ireo ho ambonin’ny olona izy tsirairay avy *ireo.*

وَاِسْمٰعِيْلَ وَالْيَسَعَ وَيُوْنُسَ وَلُوْطًا ؕ وَ
كُلًّا فَضَّلْنَا عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ary *efa nanandratra* ny sasany tamin’ireo rainy, zanany sy rahalahiny *Izahay*; Ary nifantina azy ireo Izahay ka nitarika azy ireo ho amin’ny lalamahitsy.

وَمِنْ اٰبَآئِهِمْ وَذُرِّيّٰتِهِمْ وَاِخْوَانِهِمْ ۚ
وَاجْتَبَيْنٰهُمْ وَهَدَيْنٰهُمْ اِلٰى صِرَاطٍ
مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٨٨﴾

**89.** Izany no lalan’i Allāh izay itarihany izay tiany amin’ny mpanompony. Ary raha mpanompo zavatra na hery hafa akoatra an’i Allāh izy ireo dia azo antoka fa zava-poana izay rehetra nataon’izy ireo.

ذٰلِكَ هُدَى اللّٰهِ يَهْدِيْ بِهٖ مَنْ
يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ؕ وَلَوْ اَشْرَكُوْا لَحَبِطَ
عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Ho azy ireo no nanoloranay ny Boky, sy ny fahendrena sy ny fahaizamaminany voajanahary. Saingy raha tsy haneho fankasitrahana avy amin’izany *tombotsoa* izany izy ireo dia *tsy mapaninona* izany satria *efa* manaiky azy ireo amin’ny vahoaka mahay mankasitraka Izahay.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ وَ
الْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ۚ فَاِنْ يَّكْفُرْ بِهَا
هٰٓؤُلَآءِ فَقَدْ وَكَّلْنَا بِهَا قَوْمًا لَّيْسُوْا
بِهَا بِكٰفِرِيْنَ ﴿٩٠﴾

**91.** Toy izany ireo izay notarihan’i Allāh ho amin’ny lala-marina. Koa araho ary ny lalan’izy ireo. Lazao hoe: “Tsy mangataka valisoa avy aminareo aho. Anatra ho an’ny olon-drehetra ihany izany.”

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ هَدَى اللّٰهُ فَبِهُدٰىهُمُ
اقْتَدِهْ ؕ قُلْ لَّآ اَسْئَلُكُمْ عَلَيْهِ اَجْرًا ؕ اِنْ
هُوَ اِلَّا ذِكْرٰى لِلْعٰلَمِيْنَ ﴿٩١﴾ ع ١٠ ٨ ١٦

R.11

**92.** Ary tsy nahay nanaja an’i Allāh araka izay tokony hanajana Azy izy ireo, raha nilaza hoe: “Tsy nanambara na inona na inona tamin’ny olona i Allāh.” Lazao hoe: “Iza no nanambara ny Boky nentin’i Mosesy, izay toy ny hazavana sy lalana ho an’ny olombelona rehetra na dia noraisinareo ho toy ny bozaka aman’ahitra aza no fiheveran’izy ireo azy ka ny sasatsasany ihany no naseho fa ny ankabeazany dia nafenina, ary nampianatra anareo izay tsy fantatrareo sy ny rainareo Izy?” Lazao hoe: “Allāh” Rehefa avy eo, avelao izy ireo handany andro amin’ny lahateny tsy mahomby.

وَمَا قَدَرُوا اللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِ إِذْ قَالُوا مَا أَنزَلَ اللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٍ مِّن شَيْءٍ ۗ قُلْ مَنْ أَنزَلَ الْكِتَابَ الَّذِي جَاءَ بِهِ مُوسَىٰ نُورًا وَهُدًى لِّلنَّاسِ ۖ تَجْعَلُونَهُ قَرَاطِيسَ تُبْدُونَهَا وَتُخْفُونَ كَثِيرًا ۖ وَعُلِّمْتُم مَّا لَمْ تَعْلَمُوا أَنتُمْ وَلَا آبَاؤُكُمْ ۖ قُلِ اللَّهُ ۖ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِي خَوْضِهِمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ary itý Boky itý ilay Boky izay nambaranay feno fitahiana mba hanatanterahana izay nialoha azy, ary mba hahafahanao mampitandrina ny renin’ireo tanàna, sy ny vahoaka manodidina. Ary izay mino ny any Ankoatra dia hino itỳ ary dia hitandrina ny fivavahany amim-pahamalinana izy ireo.

وَهَٰذَا كِتَابٌ أَنزَلْنَاهُ مُبَارَكٌ مُّصَدِّقُ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنذِرَ أُمَّ الْقُرَىٰ وَمَنْ حَوْلَهَا ۚ وَالَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ يُؤْمِنُونَ بِهِ ۖ وَهُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Ary iza moa no olon-dratsy kokoa mihoatra amin’izay miapanga lainga amin’i Allāh, na milaza hoe: “Efa nambara tamiko ity.” Kanefa tsy nisy na inona na inona nambara taminy; ary izay nilaza hoe: “Hampidina fanambarana mitovy amin’izay nampidinin’i Allāh aho?” Ary raha hitanao, nony eo am-bavahoanan’ny fahafatesana ireo mpankahala fivavahana, ary nony manolotra ny tanany ireo anjely *sady milaza hoe*: “Avereno *atỳ* ny fanahinareo; anio no hosaziana alam-baraka ianareo

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ قَالَ أُوحِيَ إِلَيَّ وَلَمْ يُوحَ إِلَيْهِ شَيْءٌ وَمَن قَالَ سَأُنزِلُ مِثْلَ مَا أَنزَلَ اللَّهُ ۗ وَلَوْ تَرَىٰ إِذِ الظَّالِمُونَ فِي غَمَرَاتِ الْمَوْتِ وَالْمَلَائِكَةُ بَاسِطُو أَيْدِيهِمْ أَخْرِجُوا أَنفُسَكُمُ ۖ الْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ الْهُونِ بِمَا كُنتُمْ تَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ غَيْرَ الْحَقِّ وَكُنتُمْ عَنْ آيَاتِهِ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٩٤﴾

vokatry ny fiampangana lainga nataonareo tamin'i Allāh sy *noho* ny nadavanareo amin-kavona ireo Fambara avy Aminy.

**95.** Ary ankehitriny, hiseho tsirairay eo anatrehanay ianareo, tahaka ny tamin'ny fotoana namoronanay anareo aloha, ka namelanareo tany aminareo izay nekenay ho anareo ary tsy tazanay miaraka aminareo ireo mpangataka ho anareo izay nampilaharinareo tamin'i Allāh amin'ny raharahanareo, araka ny filazanareo. Ankehitriny efa voasaratsaraka ianareo ary izay noforoninareo ihany no namitaka anareo.

وَلَقَدْ جِئْتُمُوْنَا فُرَادٰى كَمَا خَلَقْنٰكُمْ
اَوَّلَ مَرَّةٍ وَّ تَرَكْتُمْ مَّا خَوَّلْنٰكُمْ وَرَآءَ
ظُهُوْرِكُمْ وَ مَا نَرٰى مَعَكُمْ شُفَعَآءَكُمُ
الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ اَنَّهُمْ فِيْكُمْ شُرَكٰٓؤُا ؕ
لَقَدْ تَّقَطَّعَ بَيْنَكُمْ وَ ضَلَّ عَنْكُمْ مَّا
كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿۹۵﴾ ع ١١ ٤ ١٧

R.12

**96.** Raha ny marina dia i Allāh no mampitsimoka ny voa *rehetra* sy ny voan'ny antrendry. Izy no mampisy ny velona avy amin'ny maty ary maty avy amin'ny velona. Izany no Allāh aminy ka ahoana no mihodina ianareo?

اِنَّ اللّٰهَ فٰلِقُ الْحَبِّ وَ النَّوٰى ؕ يُخْرِجُ
الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَ مُخْرِجُ الْمَيِّتِ مِنَ
الْحَيِّ ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ﴿۹۶﴾

**97.** Izy no mampiposaka ny maraina; ary nataony ho fialantsasatra ny alina. Ary ny masoandro sy ny volana ho fanisana *fotoana*. Izany no fandaharan'Ilay Mahefa ny zava-drehetra, Ilay feno Fahendrena.

فَالِقُ الْاِصْبَاحِ ۚ وَ جَعَلَ الَّيْلَ سَكَنًا وَّ
الشَّمْسَ وَ الْقَمَرَ حُسْبَانًا ؕ ذٰلِكَ تَقْدِيْرُ
الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ﴿۹۷﴾

**98.** Ary Izy no nanao ho anareo ny kintana mba hitari-dalana anareo ao anatin'ny haizin'ny tany sy ny ranomasina. Nanazava tamin'ny antsipiriany ireo fambara ho an'ny vahoaka manana fahalalana Izahay.

وَ هُوَ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ النُّجُوْمَ
لِتَهْتَدُوْا بِهَا فِيْ ظُلُمٰتِ الْبَرِّ وَ
الْبَحْرِ ؕ قَدْ فَصَّلْنَا الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ
يَّعْلَمُوْنَ ﴿۹۸﴾

**99.** Ary Izy no nahary anareo avy amin'ny fanahy irery ihany, ary misy fonenana vonjimaika sy fitoerana

وَ هُوَ الَّذِيْۤ اَنْشَاَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ
وَّاحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَّ مُسْتَوْدَعٌ ؕ قَدْ

maharitra *ho anareo*. Nohazavainay tamin'ny vahoaka *afaka* ny mahatakatra izany ireo fambara.

فَصَّلْنَا الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّفْقَهُوْنَ ﴿٩٩﴾

**100.** Ary Izy no nampirotsaka ny orana avy amin'ny rahona; ary avy amin'izany no nampisiany ny karazan-javamaniry; avy eo nampitsirianay avy amin'izany ny ravimaintso izay namokaranay ny voa an-tsalohy. Ary ireo fototratrendry izay namoaka salohy niraviravy tamin'ny tany. Ary mbola nampisy ny voaloboka, sy oliva sy ny ampongaben-danitra ary voankazo iray karazana sy hafa karazana Izahay. Ary rehefa mamoa ny hazo dia jereo ny voany ary zahao fa tena masaka aoka izany. Marina tokoa fa misy fambara ho an'ny vahoaka izay mino.

وَ هُوَ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً ۚ
فَاَخْرَجْنَا بِهٖ نَبَاتَ كُلِّ شَيْءٍ فَاَخْرَجْنَا
مِنْهُ خَضِرًا نُّخْرِجُ مِنْهُ حَبًّا مُّتَرَاكِبًا ۚ
وَمِنَ النَّخْلِ مِنْ طَلْعِهَا قِنْوَانٌ دَانِيَةٌ
وَّ جَنّٰتٍ مِّنْ اَعْنَابٍ وَّ الزَّيْتُوْنَ وَ
الرُّمَّانَ مُشْتَبِهًا وَّ غَيْرَ مُتَشَابِهٍ ؕ
اُنْظُرُوْٓا اِلٰى ثَمَرِهٖٓ اِذَآ اَثْمَرَ وَيَنْعِهٖ ؕ
اِنَّ فِيْ ذٰلِكُمْ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ary mbola afangaron'izy ireo amin'i Allāh ihany koa ny Jiny, nefa dia i Allāh ihany no nahary izany; ary noho ny tsy fahalalana na inona na inona dia ataon'izy ireo hoe mananjanaka lahy sy vavy Izy *nefa hevi-diso izany*. Masina Izy ary ambony mihoatra noho izay rehetra atao mitovy laharana Aminy.

وَجَعَلُوْا لِلّٰهِ شُرَكَآءَ الْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ
وَ خَرَقُوْا لَهٗ بَنِيْنَ وَ بَنٰتٍۭ بِغَيْرِ
عِلْمٍ ؕ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿١٠١﴾ ع ١٢ ٦ ١٨

R.13

**102.** Ilay Mpahary ny lanitra sy ny tany! Ahoana moa no mety hananany zanaka lahy raha vady aza tsy ananany, ary Izy no nahary ny zava-drehetra ary mahalala ny zava-drehetra koa Izy.

بَدِيْعُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ اَنّٰى يَكُوْنُ لَهٗ
وَلَدٌ وَّلَمْ تَكُنْ لَّهٗ صَاحِبَةٌ ؕ وَخَلَقَ كُلَّ
شَيْءٍ ۚ وَ هُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

**103.** Izany no Allāh. Ny Tomponareo. Tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy, Ilay Mpahary ny zava-drehetra. Tompoy izy noho izany. Ary Izy no Mpiambina ny zava-drehetra.

ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ خَالِقُ كُلِّ
شَيْءٍ فَاعْبُدُوْهُ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ وَّكِيْلٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Tsy misy fijery mahatakatra azy fa mahatakatra ny fijery rehetra kosa Izy. Izy no Ilay sarompantarina, mahalala ny zavatra rehetra.

لَا تُدْرِكُهُ الْأَبْصَارُ وَهُوَ يُدْرِكُ الْأَبْصَارَ ۖ
وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ ﴿١٠٤﴾

**105.** Raha ny marina dia efa nisy fambara mazava avy tany amin’ny Tomponareo noho izany, izay nahita, dia ny hahasoa azy manokana izany, ary izay mampikipy ny masony dia ny hanao izany hanoerana ny tenany ihany. Ary dia tsy mpiambina anareo aho.

قَدْ جَاءَكُمْ بَصَائِرُ مِنْ رَبِّكُمْ ۖ فَمَنْ
أَبْصَرَ فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ عَمِيَ فَعَلَيْهَا ۚ وَ
مَا أَنَا عَلَيْكُمْ بِحَفِيظٍ ﴿١٠٥﴾

**106.** Toy izany no antony nanovaovanay ny fambara *mba hampiorina ny marina* saingy hoy izy ireo hoe: “Efa novakianao *izay nianaranao*”. Ary mba hahafahantsika manazava izany amin’ny vahoaka manampahalalana.

وَكَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ وَلِيَقُولُوا
دَرَسْتَ وَلِنُبَيِّنَهُ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Dia araho ary izay efa nambaran’ny Tomponao anao. Tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy; ary mialà amin’ireo mpanomposampy.

اتَّبِعْ مَا أُوحِيَ إِلَيْكَ مِنْ رَبِّكَ ۖ لَا إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ ۖ وَأَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Fa raha *nampandidy* ny sitrapony i Allāh dia tsy nanangana andramanitra diso eo anilan’i Allāh izy ireo. Ary tsy nanendry anao mba hanara-maso azy ireo na hiaro azy ireo Izahay.

وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا أَشْرَكُوا ۗ وَمَا جَعَلْنَاكَ
عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ وَمَا أَنْتَ عَلَيْهِمْ
بِوَكِيلٍ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ary aza maniratsira ireo izay nalahany tamin’i Allāh mba tsy haniratsira an-katezerana noho ny tsy fahahalalany an’i Allāh ihany koa izy ireo. Vokatr’izany no nahatonga anay hiasa mba hahasarika azy ireo izay rehetra ataon’ny vahoaka tsirairay avy, dia hitodika any amin’ny tompony izy ireo avy eo ary dia hampahafantariny azy ireo izay nataony.

وَلَا تَسُبُّوا الَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ دُونِ
اللَّهِ فَيَسُبُّوا اللَّهَ عَدْوًا بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ
كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ عَمَلَهُمْ ثُمَّ إِلَىٰ
رَبِّهِمْ مَرْجِعُهُمْ فَيُنَبِّئُهُمْ بِمَا كَانُوا
يَعْمَلُونَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Ary nianiana tamin'i Allāh izy ireo, tamin'ny fianianana faran'izay lehibe indrindra, fa raha misy fambara miseho amin'izy ireo dia hinoany marina tokoa. Lazao hoe : "Marina tokoa fa an'i Allāh irery ihany ireny fambara ireny. Fa inona no mahatonga anareo hieritreritra fa hoe rehefa tonga *ireo fambara ireo* dia tsy hino izy ireo?

وَ اَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ
لَئِنْ جَآءَتْهُمْ اٰيَةٌ لَّيُؤْمِنُنَّ بِهَا ؕ قُلْ
اِنَّمَا الْاٰيٰتُ عِنْدَ اللّٰهِ وَمَا يُشْعِرُكُمْ ۙ
اَنَّهَاۤ اِذَا جَآءَتْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿۱۱۰﴾

**111.** Raha izany dia haverinay amin'ny toetrany tany am-piandohana tamin'ny fotoana nanaovany ny fambara avy Aminay ny fon'izy ireo sy ny fahefa-mijery ary dia avelanay hirenireny ao amin'ny fandikan-dalàna toa kaondrana izy ireo.

وَ نُقَلِّبُ اَفْـِٕدَتَهُمْ وَاَبْصَارَهُمْ كَمَا
لَمْ يُؤْمِنُوْا بِهٖۤ اَوَّلَ مَرَّةٍ وَّ نَذَرُهُمْ
۱۳ ع ۱۰ ۱۹ فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿۱۱۱﴾

FIZARANA FAHAVALO

R.14

**112.** Ary na dia nampidina anjely eo amin'izy ireo aza Izahay. Ary na hiteny aminy aza ny maty ka nangoninay ho eo anatrehany aza ny zava-drehetra dia tsy hino mihitsy izy ireo raha tsy hoe izay sitrapon'i Allāh no asainy tanterahany. Saingy tsy ampy fahalalana ny ankamaroan'izy ireo.

وَلَوْ اَنَّنَا نَزَّلْنَاۤ اِلَيْهِمُ الْمَلٰٓئِكَةَ وَ
كَلَّمَهُمُ الْمَوْتٰى وَحَشَرْنَا عَلَيْهِمْ كُلَّ
شَيْءٍ قُبُلًا مَّا كَانُوْا لِيُؤْمِنُوْۤا اِلَّاۤ اَنْ
يَّشَآءَ اللّٰهُ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ
يَجْهَلُوْنَ ﴿۱۱۲﴾

**113.** Ary torak'izany koa dia nomenay fahavalo ny mpaminany tsirairay; Satana avy amin'ny olom-belona sy ny Jinny ireo sasany. Mody hanao teny mamy izy ireo mba hahatonga ny olona ho solafaka. Fa raha ny sitrapon'ny Tomponao no nampetrany hotanterahany dia tsy ho nanao izany izy ireo. Koa avelao any izy ireo hitoetra amin'izay noforoniny.

وَ كَذٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا
شَيٰطِيْنَ الْاِنْسِ وَ الْجِنِّ يُوْحِيْ
بَعْضُهُمْ اِلٰى بَعْضٍ زُخْرُفَ الْقَوْلِ
غُرُوْرًا ؕ وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوْهُ
فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُوْنَ ﴿۱۱۳﴾

**114.** Ary mba hahafahan'ny fon'ireo izay tsy mino ny any Ankoatra mirona

وَ لِتَصْغٰۤى اِلَيْهِ اَفْـِٕدَةُ الَّذِيْنَ لَا

amin’izany ka ho afa-po noho izany izy ireo, ary mba *hitohizan’ny* fahazoany izay efa azony ankehitriny.

يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ وَلِيَرْضَوْهُ وَلِيَقْتَرِفُوا مَا هُمْ مُقْتَرِفُونَ ﴿١١٤﴾

**115.** Hitady mpitsara hafa ankoatra an’i Allāh va aho, nefa dia Izy no nampidina hoa anareo ny Boky izay manazava tsara? Ary ireo izay notoloranay ny Boky dia mahalala tsara fa ny Tomponao no nanambara izany tamim-pahamarinana; noho izany, aza manaiky ho isan’ireo ireo izay misalasala.

أَفَغَيْرَ اللَّهِ أَبْتَغِي حَكَمًا وَهُوَ الَّذِي أَنْزَلَ إِلَيْكُمُ الْكِتَابَ مُفَصَّلًا ۚ وَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَعْلَمُونَ أَنَّهُ مُنَزَّلٌ مِنْ رَبِّكَ بِالْحَقِّ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿١١٥﴾

**116.** Ary efa tanteraka tamim-pahamarinana sy an-drariny ny tenin’ny Tomponao. Tsy misy afaka manova ny Teniny; ary Izy no Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahafantatra ny zava-drehetra.

وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدْقًا وَعَدْلًا ۚ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَاتِهِ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١١٦﴾

**117.** Ary raha mankatoa ny ankamaroan’izany etý ambony tany ianao dia hoverezin’izy ireny tsy homba ny lalan’i Allāh. Tsy manao tsy hevi-dravina ny toa azy ireny ary mpamafy lainga.[45]

وَإِنْ تُطِعْ أَكْثَرَ مَنْ فِي الْأَرْضِ يُضِلُّوكَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ ۚ إِنْ يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿١١٧﴾

**118.** Minoa marimarina fa i Tomponao dia mahalala tanteraka mihoatra noho ny hafa izay mania ka tsy manaraka ny lalany, mahafantatra tanteraka mihoatra noho ny hafa izay voatantana tsara ihany koa Izy.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ مَنْ يَضِلُّ عَنْ سَبِيلِهِ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١١٨﴾

**119.** Koa raha mino ireo Fambara avy amin’i Allāh ireo ianareo dia sakafo efa notsofin-drano tamin’ny anarany hanina.

فَكُلُوا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللَّهِ عَلَيْهِ إِنْ كُنْتُمْ بِآيَاتِهِ مُؤْمِنِينَ ﴿١١٩﴾

**120.** Ary inona moa no antony tsy hihinananareo ny sakafo efa notsofin-

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تَأْكُلُوا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ

[45] Ny teny hoe “mpamafy lainga” dia tsy ampy andikana ny hevitra rehetra raiketin’ny hoe يَخْرُصُونَ(yakhrosōn) izay midika ho fiheveran-tena ho mahalala ny ho avy, nefa raha ny marina dia tsy mifototra afa-tsy amin’ny toe-java-misy izy ireo.

drano tamin’ny anaran’i Allāh, nefa Izy efa nanazava tsara taminao izay nandrarany anareo - raha tsy hoe angaha noho ny tsy fahafantarana? Ary minoa marimarina tokoa fa maro ny olona mampania ny hafa noho ny filan-dratsiny sy noho tsy fahampian’ny fahalalany; tena mahalala ireo mpandika lalàna tokoa ny Tomponao.

اللّٰهِ عَلَيْهِ وَقَدْ فَصَّلَ لَكُمْ مَّا حَرَّمَ
عَلَيْكُمْ إِلَّا مَا اضْطُرِرْتُمْ إِلَيْهِ ۗ وَإِنَّ
كَثِيْرًا لَّيُضِلُّوْنَ بِأَهْوَآئِهِمْ بِغَيْرِ
عِلْمٍ ۗ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِالْمُعْتَدِيْنَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Ary andosiro ny fahotana miharihary sy miafina. Minoa marimarina fa izay mahazo ny fahotana dia hovaliana araka izay azony.

وَ ذَرُوْا ظَاهِرَ الْإِثْمِ وَ بَاطِنَهُ ۚ إِنَّ
الَّذِيْنَ يَكْسِبُوْنَ الْإِثْمَ سَيُجْزَوْنَ
بِمَا كَانُوْا يَقْتَرِفُوْنَ ﴿١٢١﴾

**122.** Ary aza mihinana izay tsy notsofin-drano tamin'ny anaran'i Allāh. Satria fahavetavetana izany. Ary azo antoka fa hamporisika ireo namany hiady aminareo ireo Satana. Ary raha mankatoa azy ireo ianao dia ho isan'ireo izay mampifangaro andriamanitra tsy izy amin'Andriamanitra.

وَلَا تَأْكُلُوْا مِمَّا لَمْ يُذْكَرِ اسْمُ اللّٰهِ
عَلَيْهِ وَإِنَّهُ لَفِسْقٌ ۗ وَإِنَّ الشَّيٰطِيْنَ
لَيُوْحُوْنَ إِلٰى أَوْلِيٰٓئِهِمْ لِيُجَادِلُوْكُمْ ۚ
وَإِنْ أَطَعْتُمُوْهُمْ إِنَّكُمْ لَمُشْرِكُوْنَ ﴿١٢٢﴾ ع ١٤

R.15

**123.** Mitombina ve hoe raha toa ka izay efa maty ka natsanganay indray ary nomenay fahazavana mba hiriaria eo anivon’ny olona, dia hitovy amin’izay natao hiaina ao anatin’ny maizina izay tsy ahafahany mivoaka? Noho izany dia nanjary tsara teo imason’izy ireo ny asan’ireo tsy mpino.

أَوَمَنْ كَانَ مَيْتًا فَأَحْيَيْنٰهُ وَجَعَلْنَا لَهُ
نُوْرًا يَّمْشِيْ بِهِ فِي النَّاسِ كَمَنْ مَّثَلُهُ
فِي الظُّلُمٰتِ لَيْسَ بِخَارِجٍ مِّنْهَا ۚ
كَذٰلِكَ زُيِّنَ لِلْكٰفِرِيْنَ مَا كَانُوْا
يَعْمَلُوْنَ ﴿١٢٣﴾

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا فِي كُلِّ قَرْيَةٍ
أَكَابِرَ مُجْرِمِيهَا لِيَمْكُرُوا فِيهَا ۖ وَمَا
يَمْكُرُونَ إِلَّا بِأَنفُسِهِمْ وَمَا
يَشْعُرُونَ ١٢٤

**124.** Ary izany no namelanay ireo filohan'ny mpanota[46] isan-tanàna hanao fihokona hanohitra ny fahamarinana; nefa zary nihoko tamin'ny fanahiny izy ireo, saingy tsy tsapany izany.

وَإِذَا جَاءَتْهُمْ آيَةٌ قَالُوا لَن
نُّؤْمِنَ حَتَّىٰ نُؤْتَىٰ مِثْلَ مَا أُوتِيَ
رُسُلُ اللَّهِ ۘ اللَّهُ أَعْلَمُ حَيْثُ يَجْعَلُ
رِسَالَتَهُ ۗ سَيُصِيبُ الَّذِينَ أَجْرَمُوا
صَغَارٌ عِندَ اللَّهِ وَعَذَابٌ شَدِيدٌ بِمَا
كَانُوا يَمْكُرُونَ ١٢٥

**125.** Ary rehefa nisy fambara hiseho tamin'izy ireo dia hoy izy: "Tsy te hino izahay alohan'ny hahazoanay fanambarana mitovy amin'izay azon'ireo Iraka avy amin'i Allāh". Fantatr'i Allāh tsara hoe aiza no ametrahana ireo hafatra avy Aminy. Minoa marimarina fa ho fanalambaraka eo anatrehan'i Allāh sy famaizana henjana no hanjo ireo meloka noho ny fihokoana nokotrehiny.

فَمَن يُرِدِ اللَّهُ أَن يَهْدِيَهُ يَشْرَحْ
صَدْرَهُ لِلْإِسْلَامِ ۖ وَمَن يُرِدْ أَن يُضِلَّهُ
يَجْعَلْ صَدْرَهُ ضَيِّقًا حَرَجًا كَأَنَّمَا
يَصَّعَّدُ فِي السَّمَاءِ ۚ كَذَٰلِكَ يَجْعَلُ اللَّهُ
الرِّجْسَ عَلَى الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ ١٢٦

**126.** Noho izany, ireo izay tian'i Allāh hotarihan-dalana dia sokafany ny fony[47] mba *hanaiky* ny Islam; fa ireo izay sitrany hania ihany dia tereny ny fony toy ny rehefa mahanika ny havoana mideza. Toy izany no hamaizan'i Allāh ireo izay tsy te hino.

وَهَٰذَا صِرَاطُ رَبِّكَ مُسْتَقِيمًا ۗ قَدْ
فَصَّلْنَا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ١٢٧

**127.** Ary itỳ no lalana mitondra mivantana any amin'ny Tomponao. Efa nanazava marina tokoa tamin'ny antsipiriany ireo fambara ireo ho an'ireo vahoaka te hotoroina hevitra Izahay.

لَهُمْ دَارُ السَّلَامِ عِندَ رَبِّهِمْ ۖ وَهُوَ

**128.** Ho azy ireo dia hisy fonenana am-piadanana eo anilan'ny Tompony

[46] Ny teny hoe أَكَابِرَ مُجْرِمِيهَا (akābira mojrimīhā) dia midika ara-bakiteny hoe "Ireo lehibe indrindra amin'ireo mpanota". Nefa ny tena dikan'io teny io dia hoe "Ireo manana anjara lehibe amin'ny fahotana" izay mampiavaka azy ireo amin'ny mponina ao an-tanàna. Heviny iray hafa koa dia hoe izy ireo no rantsa-mangaika eo amin'ny fiarahamonina.

[47] Ny hoe صَدْر (ṣadr) dia azo adika ihany koa hoe "fo" (jereo Al-Monjid)

ho azy ireo. Ary izy no Sakaizany noho izay nataony.

وَلِيُّهُمْ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Ary amin'ny andro hamoriany azy rehetra ireo *no hilazany hoe*: "E, ry naman'ny Jinny, nikasa hifehy olona maro ianao." Ary ny sakaizany tamin'ireo olona ireo dia nanao hoe: "Ry Tomponay, samy efa nifanararaotra izahay, saingy, ankehitriny, tonga eo amin'ny fetr'andro noraiketinao ho anay izahay." Dia hamaly Izy hoe: "Ny Afo no ho fonenanareo, any no hitoeranareo, afa-tsy ireo izay sitrak'i Allāh." Minoa marimarina fa feno Fahendrena sady Mahalala ny zavadrehetra ny Tomponao.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيْعًا ۚ يٰمَعْشَرَ
الْجِنِّ قَدِ اسْتَكْثَرْتُمْ مِّنَ الْاِنْسِ ۚ
وَقَالَ اَوْلِيٰٓؤُهُمْ مِّنَ الْاِنْسِ رَبَّنَا
اسْتَمْتَعَ بَعْضُنَا بِبَعْضٍ وَّبَلَغْنَآ
اَجَلَنَا الَّذِيْٓ اَجَّلْتَ لَنَا ۗ قَالَ النَّارُ
مَثْوٰىكُمْ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اِلَّا مَا
شَآءَ اللّٰهُ ۗ اِنَّ رَبَّكَ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿١٢٩﴾

**130.** Ary torak'izany koa, apetrakay ho antanatohatra ny ankamaron'ireo mpankahala fivavahana, noho izay efa azony.

وَكَذٰلِكَ نُوَلِّيْ بَعْضَ الظّٰلِمِيْنَ
بَعْضًا بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿١٣٠﴾

R.16

**131.** E, ry tariky ny Jinny sy ny olona! Tena tonga nilazalaza ireo Fambara avy Amiko teo anatrehanareo ary nampiomana anareo amin'ny fihaonana amin'izao andro izao anareo izao ve ireo Iraka maro voafantina avy aminareo?" Dia hamaly izy ireo: "Izahay ihany no hijoro ho vavolombelona ho an'ny tenanay." Fa voafitaky ny fiainana an-tany izy ireo. Ary izy ireo ihany no hiapanga tena amin'ny maha tsy mpino azy ireo.

يٰمَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ اَلَمْ يَاْتِكُمْ
رُسُلٌ مِّنْكُمْ يَقُصُّوْنَ عَلَيْكُمْ اٰيٰتِيْ وَ
يُنْذِرُوْنَكُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هٰذَا ۗ قَالُوْا
شَهِدْنَا عَلٰٓى اَنْفُسِنَا وَغَرَّتْهُمُ الْحَيٰوةُ
الدُّنْيَا وَشَهِدُوْا عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ اَنَّهُمْ
كَانُوْا كٰفِرِيْنَ ﴿١٣١﴾

**132.** Izany hoe tsy handrava tsy aradrariny ireo tanàna ny Tomponao raha tsy efa nampiomaniny ny vahoaka tao.

ذٰلِكَ اَنْ لَّمْ يَكُنْ رَّبُّكَ مُهْلِكَ
الْقُرٰى بِظُلْمٍ وَّاَهْلُهَا غٰفِلُوْنَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Ary izy rehetra dia hasesy araka izay nataony avy; ary tsy mba

وَلِكُلٍّ دَرَجٰتٌ مِّمَّا عَمِلُوْا ۗ وَمَا

رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٣٣﴾

mpanadino izay nataon'izy ireo no Tomponao.

وَرَبُّكَ الْغَنِيُّ ذُو الرَّحْمَةِ ۚ إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَسْتَخْلِفْ مِن بَعْدِكُم مَّا يَشَاءُ كَمَا أَنشَأَكُم مِّن ذُرِّيَّةِ قَوْمٍ آخَرِينَ ﴿١٣٤﴾

**134.** Ary ampy ho an'ny tenany samirery ny Tomponao, ny Tompon'ny Famindram-po. Raha tiany dia manana fahefana hisintaka anareo Izy ary hanolo anareo amin'izay sitrany, mitovy tanteraka amin'ilay efa namoahany anareo tamin'ireo taranaka avy amin'ny vahoaka hafa.

إِنَّ مَا تُوعَدُونَ لَآتٍ ۖ وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ ﴿١٣٥﴾

**135.** Ho tonga marina tokoa izay nampanantenanaa anareo ary tsy ho afaka ny hanohitra izany ianareo.

قُلْ يَا قَوْمِ اعْمَلُوا عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّي عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن تَكُونُ لَهُ عَاقِبَةُ الدَّارِ ۗ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ﴿١٣٦﴾

**136.** Lazao hoe: "E, ry vahoakako, manaova araka izay afakareo; Izaho koa hanao izay ho afako. Ho fantatrareo tsy ho ela hoe ho an'iza ilay fara-tampon'ny Fonenana." Minoa marimarina fa ireo izay manao ratsy dia tsy mba hanam-piadanana.

وَجَعَلُوا لِلَّهِ مِمَّا ذَرَأَ مِنَ الْحَرْثِ وَالْأَنْعَامِ نَصِيبًا فَقَالُوا هَٰذَا لِلَّهِ بِزَعْمِهِمْ وَهَٰذَا لِشُرَكَائِنَا ۖ فَمَا كَانَ لِشُرَكَائِهِمْ فَلَا يَصِلُ إِلَى اللَّهِ ۖ وَمَا كَانَ لِلَّهِ فَهُوَ يَصِلُ إِلَىٰ شُرَكَائِهِمْ ۗ سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿١٣٧﴾

**137.** Ary natolotr'izy ireo an'i Allāh ny ampahany tamin'ny vokany sy ny biby fiompiny izay Nohariany, ary hoy izy ireo: "Ho an'i Allāh itý." - any an-tsainy any *no hilazany izany* – "Ary ity ho an'ny Sampinay." Fa izay ho an'ny Sampin'izy ireo dia tsy ho tonga any amin'i Allāh, fa tonga any amin'ny Sampin'izy ireo kosa izay an'i Allāh. Tena ratsy mihitsy ny vokatra ho azon'izy ireo amin'izany.

وَكَذَٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيرٍ مِّنَ الْمُشْرِكِينَ قَتْلَ أَوْلَادِهِمْ شُرَكَاؤُهُمْ لِيُرْدُوهُمْ وَلِيَلْبِسُوا عَلَيْهِمْ دِينَهُمْ ۖ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا فَعَلُوهُ ۖ فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١٣٨﴾

**138.** Ary tahaka izany koa, nataon'ireo sakaizany izay handetehana ao an-dohan'ireo mpanompo sampy fa mety ny hamonoana ireo zanaka naterak'izy ireo, mba hahapotika azy ireo sy hanakorotanana ny fivavahany. Fa raha mampanjaka ny sitrapony i Allāh

dia tsy ho nanao izany izy ireo. Avelao ary izy ireo hitoetra amin'izay noforoniny izay.

**139.** Ary hoy izy ireo: "Biby fiompy toy izao sy toy izao avy ary voly toy izao sy toy izao avy no tsy azo hanina; tsy misy mahazo mihinana izany, afatsy izay sitrakay – Izany no antitrateriny. Misy amin'ireny biby fiompy ireny koa tsy azo hanina ny lamosiny, aty misy amin'ireny biby ireny koa tsy tsofin-drano amin'ny anaran'i Allāh fa amoronan'izy ireo lainga hiampangana an'i Allāh. Hanome azy ireny tsy ho ela ny valin'asany araka izay zavatra noforoniny i Allāh.

وَقَالُوا هٰذِهٖٓ اَنْعَامٌ وَّحَرْثٌ حِجْرٌ لَّا
يَطْعَمُهَآ اِلَّا مَنْ نَّشَآءُ بِزَعْمِهِمْ وَ
اَنْعَامٌ حُرِّمَتْ ظُهُوْرُهَا وَ اَنْعَامٌ لَّا
يَذْكُرُوْنَ اسْمَ اللّٰهِ عَلَيْهَا افْتِرَآءً
عَلَيْهِ ؕ سَيَجْزِيْهِمْ بِمَا كَانُوْا
يَفْتَرُوْنَ ﴿١٣٩﴾

**140.** Ary hoy izy ireo: "Izay rehetra ao an-kibon'ny biby fiompy dia natokana ho an'ny lehilahy irery ihany fa tsy azon'ny vadintsika hanina; fa raha maty teo am-pahaterahana ilay biby dia azon'ny rehetra hanina. Hanome valiny noho izay nolazain'izy ireo i Allāh; minoa marimarina tokoa fa sady feno Fahendrena Izy no Mahalala ny zava-drehetra.

وَقَالُوْا مَا فِيْ بُطُوْنِ هٰذِهِ الْاَنْعَامِ
خَالِصَةٌ لِّذُكُوْرِنَا وَ مُحَرَّمٌ عَلٰٓى
اَزْوَاجِنَا ۚ وَ اِنْ يَّكُنْ مَّيْتَةً فَهُمْ
فِيْهِ شُرَكَآءُ ؕ سَيَجْزِيْهِمْ وَصْفَهُمْ ؕ
اِنَّهٗ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿١٤٠﴾

**141.** Tena ho matiantoka tokoa ireo izay mamono ny zanany noho ny tsy fahalalana sy hamaivanan-tsaina ary nampandrara izay tsy nandraran'i Allāh azy ireo. Namoron-dainga hiapangana an'i Allāh izy ireo fa minoa marimarina fa very sy ratsy tantana izy ireo.

قَدْ خَسِرَ الَّذِيْنَ قَتَلُوْٓا اَوْلَادَهُمْ
سَفَهًا بِغَيْرِ عِلْمٍ وَّحَرَّمُوْا مَا رَزَقَهُمُ
اللّٰهُ افْتِرَآءً عَلَى اللّٰهِ ؕ قَدْ ضَلُّوْا وَمَا
كَانُوْا مُهْتَدِيْنَ ﴿١٤١﴾ ع

R.17

**142.** Ary Izy no nampisy ny Saha misy fefy sy tsy misy fefy, sy ny sahan-antrendry sy ny sahambarimbazaha, izay maro karazana ny

وَهُوَ الَّذِيْٓ اَنْشَاَ جَنّٰتٍ مَّعْرُوْشٰتٍ
وَّغَيْرَ مَعْرُوْشٰتٍ وَّالنَّخْلَ وَالزَّرْعَ
مُخْتَلِفًا اُكُلُهٗ وَالزَّيْتُوْنَ وَالرُّمَّانَ

vokatra avy aminy, ny oliva sy ny apongabendanitra, sahala sy samihafa. Hano ny voan'izy ireo rehefa vokatra, ary amin'ny andro fiotazana, atolory azy izay tokony ho anjarany ary aza mihoa-pefy. Minoa marimarina tokoa fa tsy tia ireo izay tsy mahalala onona i Allāh.

مُتَشَابِهًا وَّغَيْرَ مُتَشَابِهٍ ۚ كُلُوْا مِنْ
ثَمَرِهٖۤ اِذَآ اَثْمَرَ وَاٰتُوْا حَقَّهٗ يَوْمَ
حَصَادِهٖ ۖ وَلَا تُسْرِفُوْا ۚ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ
الْمُسْرِفِيْنَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Ary amin'ireo biby fiompy dia *misy ny nohariana* ho biby fitaingina ary *ny sasany* natao ho hanina. Mihinàna ianareo araka izay zavatra natolotr'i Allāh anareo ary aza momba amin'izay nodiavin'i Satana. Tena fahavalonareo marina tokoa izy[I Satana].

وَمِنَ الْاَنْعَامِ حَمُوْلَةً وَّفَرْشًا ۚ كُلُوْا
مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ وَلَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ
الشَّيْطٰنِ ۚ اِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ﴿١٤٣﴾

**144.** Biby mivady valo: Roa amin'ny ondry ary roa amin'ny osy. Lazao hoe: "Ny lahy roa sa ny vavy ireo no nadrararany sa ireo izay mbola ao an-kibon'ireo vavy roa ireo?" Ampahafataro ahy araka izay tena izy raha olomarina ianareo.

ثَمٰنِيَةَ اَزْوَاجٍ ۚ مِنَ الضَّاْنِ اثْنَيْنِ
وَمِنَ الْمَعْزِ اثْنَيْنِ ۚ قُلْ ءٰٓالذَّكَرَيْنِ
حَرَّمَ اَمِ الْاُنْثَيَيْنِ اَمَّا اشْتَمَلَتْ
عَلَيْهِ اَرْحَامُ الْاُنْثَيَيْنِ ۚ نَبِّـُٔوْنِيْ
بِعِلْمٍ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Ary roa amin'ny rameva, roa amin'ny omby. Lazao hoe: "Ny lahy roa ve sa ny vavy roa no voarara sa izay ao an-kibon'ireo vavy roa?" Teo ve ianareo fon'i Allāh nandidy izany taminareo? Iza moa no ratsy kokoa noho izay miapanga lainga amin'i Allāh noho ny tsy fahalalana mba hamerezana ny olona. Minoa marina tokoa fa tsy mba mitari-dalana ny olon-dratsy i Allāh.

وَمِنَ الْاِبِلِ اثْنَيْنِ وَمِنَ الْبَقَرِ
اثْنَيْنِ ۚ قُلْ ءٰٓالذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ اَمِ
الْاُنْثَيَيْنِ اَمَّا اشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ اَرْحَامُ
الْاُنْثَيَيْنِ ۚ اَمْ كُنْتُمْ شُهَدَآءَ اِذْ وَصّٰىكُمُ
اللّٰهُ بِهٰذَا ۚ فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى
عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا لِّيُضِلَّ النَّاسَ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۚ
ع ١٧ ٤ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤٥﴾

R.18

**146.** Lazao hoe: "Tao amin'ireo nambara tamiko dia tsy nahita hanina voarara na iray aza aho ho an'izay *te* hihinana izany, afa-tsy ireo maty ho azy, na ny rà raraka, na koa ny henakisoa - satria maloto ireo. Na izay tsy

قُلْ لَّآ اَجِدُ فِيْ مَآ اُوْحِيَ اِلَيَّ مُحَرَّمًا عَلٰى
طَاعِمٍ يَّطْعَمُهٗۤ اِلَّآ اَنْ يَّكُوْنَ مَيْتَةً
اَوْ دَمًا مَّسْفُوْحًا اَوْ لَحْمَ خِنْزِيْرٍ فَاِنَّهٗ
رِجْسٌ اَوْ فِسْقًا اُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ بِهٖ ۚ

ara-pivavahana sy izay anarana hafa fa tsy ny anaran’i Allāh no nitsofandrano azy. Kanefa ho an’izay tsy afanoatra[48] *fa tsy maintsy hihinana ireo*, tsy noho ny finiavana handà na koa hihoa-pefy akory, dia minoa marimarina fa tena Mpamela heloka sady mpamindra fo ny Tomponao.

فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ رَبَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٦﴾

**147.** Ary ho an’ireo Jiosy dia noraranay ny biby rehetra misy hoho ary amin’ireo omby sy ondry, ary osy, dia noraranay ireo zavatra matavy afatsy izay entiny lamosiny na ny taovany na izay miraikitra amin’ny taolana. Izay no atolotray ho azy ireo ho setrin’ny fihokoany. Minoa marina dia marina tokoa fa mpilaza ny marina Izahay.

وَعَلَى الَّذِينَ هَادُوا حَرَّمْنَا كُلَّ ذِي ظُفُرٍ ۖ وَمِنَ الْبَقَرِ وَالْغَنَمِ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ شُحُومَهُمَا إِلَّا مَا حَمَلَتْ ظُهُورُهُمَا أَوِ الْحَوَايَا أَوْ مَا اخْتَلَطَ بِعَظْمٍ ۚ ذَٰلِكَ جَزَيْنَاهُم بِبَغْيِهِمْ ۖ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Fa raha miampanga anao ho mandainga izy ireo, dia izao atao: “Ny Tomponareo dia Tompo mpamela heloka ho an’izao tontolo izao ary tsy hiala mandrakizay amin’ny meloka ny hatezerany.”

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمْ ذُو رَحْمَةٍ وَاسِعَةٍ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُهُ عَنِ الْقَوْمِ الْمُجْرِمِينَ ﴿١٤٨﴾

**149.** Izay manome namana an’i Allāh dia hilaza hoe: “Raha tian’ny Allāh dia tsy nanangana andriamani-diso Taminy izahay ary na ny rainay, ary na izahay dia tsy ho afaka nanao na inona na inona ho fady.” Toy izany ihany, ireo izay teo aloany dia manameloka *ny Iraka avy amin’i Allāh* ho mpandainga mandrapahatsapany, ny hatezeranay. Lazao hoe: “Manana fahalalana moa ianareo? Asehoy anay ary izany. Tsy manaraka afa-tsy hevi-diso ianareo, ary tsy mitsahatra ny mandainga.

سَيَقُولُ الَّذِينَ أَشْرَكُوا لَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا أَشْرَكْنَا وَلَا آبَاؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن شَيْءٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ حَتَّىٰ ذَاقُوا بَأْسَنَا ۗ قُلْ هَلْ عِندَكُم مِّنْ عِلْمٍ فَتُخْرِجُوهُ لَنَا ۖ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنْ أَنتُمْ إِلَّا تَخْرُصُونَ ﴿١٤٩﴾

[48] Ny teny hoe إِضْطُرَّ (iḍ-ṭorra) eto dia midika hoe “Voatery noho ny hanohanana tafahoatra”.

**150.** Lazao hoe: "Ny hevitr'i Allāh hatrany no hahafahana mamaha olana. Raha *nanery* ny anatanterahana ny sitra-pony kosa i Allāh dia minoa marina dia marina tokoa fa ho nitarika anareo Izy.

قُلْ فَلِلّٰهِ الْحُجَّةُ الْبَالِغَةُ ۚ فَلَوْ شَاءَ
لَهَدٰىكُمْ أَجْمَعِيْنَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Lazao hoe: "Ento ny vavolombelona izay afaka milaza fa mandrara an'itý i Allāh." Raha mijoro ho vavolombelona izy ireo dia aza miaraka aminy, aza manaraka ny hevidratsin'ireo olona izay milaza fa lainga fotsiny ny fambara avy Aminay na ireo izay tsy mino ny any Ankoatra ka manandratra tompo hafa amin'ny Tompony.

قُلْ هَلُمَّ شُهَدَاءَكُمُ الَّذِيْنَ
يَشْهَدُوْنَ أَنَّ اللّٰهَ حَرَّمَ هٰذَا ۚ فَإِنْ
شَهِدُوْا فَلَا تَشْهَدْ مَعَهُمْ ۚ وَلَا تَتَّبِعْ
أَهْوَاءَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِآيٰتِنَا وَالَّذِيْنَ
لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْآخِرَةِ وَهُمْ بِرَبِّهِمْ
يَعْدِلُوْنَ ﴿١٥١﴾

R.19

**152.** Lazao hoe: "Avia, ho tanisaiko aminareo izay nambaran'ny Tomponareo fa tsy azonao dikaina: aoka tsy hanana andriamani-kafa afatsy Izy irery ihany ianareo, ary tokony hankatoa am-pitiavana ny Ray amandreninareo ianareo, ny mamono ny zanakareo noho ny *tahotra* ny fahantrana rehetra – izahay no hamatsy anareo izay ilainareo sy ilain'izy ireo - sy hanalavitra anareo amin'ireo zava-betaveta rehetra na miniana atao mivantana izay na ankolaka, tsy azo atao ny mamono zavatra izay nomen'i Allāh hasina manokana raha tsy nohon'ny, *fanatanterahana* fitsarana ihany. Ireo no andidian'i Allāh anareo mba hahazoanareo mahafantatra.

قُلْ تَعَالَوْا أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ
عَلَيْكُمْ أَلَّا تُشْرِكُوْا بِهٖ شَيْئًا وَّ
بِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا ۚ وَلَا تَقْتُلُوْا
أَوْلَادَكُمْ مِّنْ إِمْلَاقٍ ۚ نَحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَ
إِيَّاهُمْ ۚ وَلَا تَقْرَبُوا الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ
مِنْهَا وَمَا بَطَنَ ۚ وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ
الَّتِيْ حَرَّمَ اللّٰهُ إِلَّا بِالْحَقِّ ۚ ذٰلِكُمْ وَصّٰكُمْ
بِهٖ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ﴿١٥٢﴾

**153.** Ary aza mandrimbona amin'ny lovan'ny kamboty raha tsy amin'ny antony manokana izay mahatsara izany, mandrapahatongany amin'ny

وَلَا تَقْرَبُوْا مَالَ الْيَتِيْمِ إِلَّا بِالَّتِيْ
هِيَ أَحْسَنُ حَتّٰى يَبْلُغَ أَشُدَّهٗ ۚ وَأَوْفُوا
الْكَيْلَ وَالْمِيْزَانَ بِالْقِسْطِ ۚ لَا

famaotiana. Ary ataovy hentitra sy ampahamarinana ny refy sy ny fandanjana. Tsy hampitondra fanahy iray izay tsy zakany Izahay. Ary rehefa miteny ianareo tandrovy ny fahamarinana na dia *manoloana* ny havanao akaiky aza. Ary tanterao izay efa nandidian'i Allāh anareo, ireo no andidian'i Allāh anareo mba ahazoana mitandrina.

نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۚ وَإِذَا قُلْتُمْ
فَاعْدِلُوا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۚ وَبِعَهْدِ
اللَّهِ أَوْفُوا ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُمْ بِهِ لَعَلَّكُمْ
تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٣﴾

**154.** *Ary lazao hoe:* "Ity no lala-mahitsiko! Araho izany ary aza mandeha amin'ny lala-*kafa* mba tsy hahatonga anao tsy ho tafahataka amin'i Allāh, mba *hahafahanareo* miarotena amin'ny ratsy.

وَأَنَّ هَٰذَا صِرَاطِي مُسْتَقِيمًا فَاتَّبِعُوهُ ۖ
وَلَا تَتَّبِعُوا السُّبُلَ فَتَفَرَّقَ بِكُمْ عَنْ
سَبِيلِهِ ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُمْ بِهِ لَعَلَّكُمْ
تَتَّقُونَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Toy izany ihany koa, nomenay an'i Mosesy ny Boky masina izay manantateraka izay rehetra ilaina amin'ny fahaiza-mitondra tena na koa manazava ny zavatra rehetra amin'ny antsipiriany ka sady fitarian-dalana izy no fanomezam-pitahiana ihany koa mba ahazoan'izy ireo mino ny firaisana amin'ny Tompony.

ثُمَّ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ تَمَامًا عَلَى
الَّذِي أَحْسَنَ وَتَفْصِيلًا لِكُلِّ شَيْءٍ وَ
هُدًى وَرَحْمَةً لَعَلَّهُمْ بِلِقَاءِ رَبِّهِمْ
يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٥﴾

R.20

**156.** Ary itý koa dia Boky izay nampidininay ary feno fitahiana izy io. Araho ary izay voalaza ao, ary andosiro *ny ratsy*, mba ahazoanareo famindran-po.

وَهَٰذَا كِتَابٌ أَنْزَلْنَاهُ مُبَارَكٌ
فَاتَّبِعُوهُ وَاتَّقُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٥٦﴾

**157.** Mba tsy hitenenanareo hoe: "Vahoaka roa mialoha anay ihany no nanomezany ny Boky masina an'ny rehetra ka tsy fantatray izay ny fampianarany ao."

أَنْ تَقُولُوا إِنَّمَا أُنْزِلَ الْكِتَابُ عَلَىٰ
طَائِفَتَيْنِ مِنْ قَبْلِنَا وَإِنْ كُنَّا عَنْ
دِرَاسَتِهِمْ لَغَافِلِينَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Na koa mba tsy hitenenanareo hoe: "Raha mba nampahafantarina anay ny Boky, dia ho nahafantatra ny tokony ho atao kokoa noho izy ireo

أَوْ تَقُولُوا لَوْ أَنَّا أُنْزِلَ عَلَيْنَا الْكِتَابُ
لَكُنَّا أَهْدَىٰ مِنْهُمْ ۚ فَقَدْ جَاءَكُمْ بَيِّنَةٌ
مِنْ رَبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ ۚ فَمَنْ

izahay.” Ary *ankehitriny* misy fanambarana miharihary azonareo avy amin’ny Tomponareo, misy fitariana sy famindram-po. Koa iza moa no ho tsy marina mihoatra noho izay mandà izay fandaharan’i Allāh ka mihodina Aminy? Fa famaizana mahery vaika no asetrinay izay tsy mino ny fambara avy Aminay satria izy ireo dia mihodina.

أَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَّبَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَ
صَدَفَ عَنْهَا ۗ سَنَجْزِي الَّذِينَ
يَصْدِفُونَ عَنْ آيَاتِنَا سُوءَ الْعَذَابِ
بِمَا كَانُوا يَصْدِفُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Tsy nanao afa-tsy ny miandry ny anjely ho avy eo anilany izy ireo, na ny fahatongavan’ny Tomponao na ho tonga ny sasany amin’ny fambara avy amin’ny Tomponao va izy ireo? Amin’ny ny andro ahatongavan’ny sasany amin’ireo fambara avy amin’ny Tomponao, ny finoana azy ireny dia tsy ahitana tombotsoa ho an’izay tsy mino raha tsy tao aoriana ny nahitany izany, na tsy nahita tombotsoa tamin’ny finoany. Lazao hoe: “Andraso! fa ihandry *koa* izahay.”

هَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّا أَنْ تَأْتِيَهُمُ الْمَلَائِكَةُ
أَوْ يَأْتِيَ رَبُّكَ أَوْ يَأْتِيَ بَعْضُ آيَاتِ رَبِّكَ ۗ
يَوْمَ يَأْتِي بَعْضُ آيَاتِ رَبِّكَ لَا يَنْفَعُ
نَفْسًا إِيمَانُهَا لَمْ تَكُنْ آمَنَتْ مِنْ
قَبْلُ أَوْ كَسَبَتْ فِي إِيمَانِهَا خَيْرًا ۗ قُلِ
انْتَظِرُوا إِنَّا مُنْتَظِرُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Fa ho an’ireo izay nizara ny fivavahany ka namorona sekta, tsy mahakasika anao izany. Minoa marina dia marina tokoa fa i Allāh no handinika ny momba azy, ireny ary Izy(Allāh) no hilaza amin’izy ireny izay nataony.

إِنَّ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا
شِيَعًا لَسْتَ مِنْهُمْ فِي شَيْءٍ ۚ إِنَّمَا
أَمْرُهُمْ إِلَى اللَّهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُمْ بِمَا
كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Na iza na iza manao soa dia handray avo folo heny amin’izany fa na iza na iza manao ratsy dia handray ny sahaza azy. Ary tsy hiaran’ny tsy rariny izy ireny.

مَنْ جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ عَشْرُ أَمْثَالِهَا ۖ
وَمَنْ جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَىٰ إِلَّا
مِثْلَهَا وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Lazao hoe: “Nentin'ny Tompoko any amin'ny làlana mahitsy aho – ilay fivavahana marina, fivavahan'ny Abrahama izay manaraka hatrany any

قُلْ إِنَّنِي هَدَانِي رَبِّي إِلَىٰ صِرَاطٍ
مُسْتَقِيمٍ دِينًا قِيَمًا مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ
حَنِيفًا ۚ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٦٢﴾

amin’ny lala-marina. Ary tsy mba isan’ireo mampifangaro *andriamanikafa amin’Andriamanitra* izy.

**163.** Lazao hoe: Ny fivavahako sy ny sorona izay ataoko, ny fiainako ary ny fahafatesako dia an’i Allāh *avokoa*, Allāh ilay Tompon’izao rehetra izao;

قُلْ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحْيَايَ وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٣﴾

**164.** Tsy misy fangarony izy. Izay no nandidiana ahy ary izaho no voalohany amin’izay mankatoa izany.

لَا شَرِيكَ لَهُ ۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا أَوَّلُ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Lazao hoe: Dia hitady Tompo hafa ankoatra an’i Allāh ve aho nefa izy no Tompon’izao rehetra izao? Ary tsy misy fanahy manao ratsy raha tsy hanoherana ny tenany ihany ary tsy misy olona hitondra enta-mavesatry ny hafa. Eo anilan’ny Tomponareo àry no hiverenanareo, ka izy no hilaza aminareo ireo zavatra izay mampifanditra anareo.

قُلْ أَغَيْرَ اللَّهِ أَبْغِي رَبًّا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ شَيْءٍ ۚ وَلَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ إِلَّا عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ مَرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Ary Izy no nandefa anareo hisolo ny hafa eto an-tany, sady Izy no nampisondrotra ny sasany aminareo ho ambony kokoa, noho ny hafa mba hitsapana anareo tamin'izay nomeny anareo. Minoa marina dia marina tokoa fa kinga amin'ny fanasaziana ny Tomponao; ary Izy dia tena sady Mpamela heloka no Be Indra fo.

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَكُمْ خَلَائِفَ الْأَرْضِ وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَاتٍ لِيَبْلُوَكُمْ فِي مَا آتَاكُمْ ۗ إِنَّ رَبَّكَ سَرِيعُ الْعِقَابِ وَإِنَّهُ لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٦٦﴾



آياتها ٢٠٧ سُوْرَةُ الْاَعْرَافِ مَكِّيَّةٌ ٧ رکوعاتها ٢٤



## Toko Fahafito - 7
## AL-A‘RĀF
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

الٓمّٓصٓ ②

**2.** Alif Lām Mim Ṣād - *Izaho no Allāh, mahalala Aho, ary mazava izay tiana ambara*

كِتٰبٌ اُنْزِلَ اِلَيْكَ فَلَا يَكُنْ فِيْ صَدْرِكَ حَرَجٌ مِّنْهُ لِتُنْذِرَ بِهٖ وَذِكْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ③

**3.** Itý dia Boky nambara taminao - Koa aza manana fahasahiranana ao am-ponao momba azy io intsony mba hampitandremanao amin'ny alalan'izany sy mba ho famporisihana ho an'ireo mpino izany.

اِتَّبِعُوْا مَآ اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَلَا تَتَّبِعُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ ۭ قَلِيْلًا مَّا تَذَكَّرُوْنَ ④

**4.** Manaraha izay nalefan'ny Tomponareo ho eo aminareo ary aza manaraka mpiaro hafa ankoatrany saingy mahalana moa no anarahanareo ny fampitandremana.

وَكَمْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَا فَجَآءَهَا بَاْسُنَا بَيَاتًا اَوْ هُمْ قَآئِلُوْنَ ⑤

**5.** E ny hamaroan'ny tanàna noravanay! Ary avy tampoka teo amin'izy ireo ny famaizana avy Aminay, ny alina na nandritra ny fotoana fakany aina.

فَمَا كَانَ دَعْوٰىهُمْ اِذْ جَآءَهُمْ بَاْسُنَآ اِلَّآ اَنْ قَالُوْٓا اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ⑥

**6.** Ary rehefa niharan'ny famaizana izy ireo, dia tsy niteny afa-tsy ny hoe ireo mponina tao: "Tena nanao ny tsy mety tokoa izahay".

فَلَنَسْـَٔلَنَّ الَّذِيْنَ اُرْسِلَ اِلَيْهِمْ وَلَنَسْـَٔلَنَّ الْمُرْسَلِيْنَ ⑦

**7.** Ary hanontanianay marina tokoa ireo izay nandefasana *ny Iraka*, ary hanontanianay marina ihany koa ny Iraka.

فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيْهِمْ بِعِلْمٍ وَّمَا كُنَّا غَآئِبِيْنَ ⑧

**8.** Ary dia hotantarainay azy ireo marina tokoa ny asan'izy ireo araka izay nahitanay azy satria teo amin'izy ireo mandrakariva Izahay.

**9.** Ary dia ho marina tanteraka ny fandanjana amin'izay andro izay fa ho an'ireo izay mavesa-danja ny mizanany dia izy ireo no hahazo fiadanana.

وَالْوَزْنُ يَوْمَئِذٍ الْحَقُّ ۚ فَمَنْ
ثَقُلَتْ مَوَازِينُهُ فَأُولَٰئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُونَ ٩

**10.** Ho an'ireo izay maivan-danja ny mizanany dia izy ireo ihany no namotika ny fanahiny tamin'ny alalan'ny tsy rariny nataony tamin'ny Fambara avy Aminay.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَازِينُهُ فَأُولَٰئِكَ
الَّذِينَ خَسِرُوا أَنْفُسَهُمْ بِمَا
كَانُوا بِآيَاتِنَا يَظْلِمُونَ ١٠

**11.** Ary nampitoetra anareo eto antany Izahay ka nanome anareo izay mahavelona anareo. Mba tsy dia mankasitraka ianareo izany.

وَلَقَدْ مَكَّنَّاكُمْ فِي الْأَرْضِ وَجَعَلْنَا لَكُمْ
ع فِيهَا مَعَايِشَ ۗ قَلِيلًا مَا تَشْكُرُونَ ١١

R.2

**12.** Ary Izahay no nahary anareo, hamolavola ny endrikareo ary nanao tamin'ny Anjely hoe: "Mankatoava an'i Adama" dia nankatoa izy rehetra afa-tsy i Iblīs, tsy isan' ireo izay nankatoa izy.

وَلَقَدْ خَلَقْنَاكُمْ ثُمَّ صَوَّرْنَاكُمْ ثُمَّ قُلْنَا
لِلْمَلَائِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ فَسَجَدُوا
إِلَّا إِبْلِيسَ لَمْ يَكُنْ مِنَ السَّاجِدِينَ ١٢

**13.** Dia niteny *Andriamanitra*: "Inona no nanakana anao tsy hankatoa raha nandidy anao hanao izany Aho?" Dia namaly izy ka nanao hoe: "Manana ny maha izy azy kokoa ny tenako noho izy! Noforoninao avy amin'ny afo aho fa izy kosa tamin'ny tanimanga."

قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسْجُدَ إِذْ أَمَرْتُكَ ۖ
قَالَ أَنَا خَيْرٌ مِنْهُ خَلَقْتَنِي مِنْ نَارٍ وَ
خَلَقْتَهُ مِنْ طِينٍ ١٣

**14.** Ary hoy *Andriamanitra*: "Midìna tsy ho eto amin'ity toerana ity ary tsy misy ilana ny avonavon-toetranao eto. Mandehana mivoaka, azo antoka tokoa fa isan'ireo nahetry fanahy ianao.

قَالَ فَاهْبِطْ مِنْهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ أَنْ
تَتَكَبَّرَ فِيهَا فَاخْرُجْ إِنَّكَ مِنَ
الصَّاغِرِينَ ١٤

**15.** Ary hoy *i Iblīs:* "Omeo fitsaharana mandra-pahatongan'ny fitsanganan'izy ireo amin'ny maty aho."

قَالَ أَنْظِرْنِي إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ١٥

**16.** Ary hoy *Andriamanitra*: "Isan'ireo izay omena fitsaharana ianao."

قَالَ إِنَّكَ مِنَ الْمُنْظَرِينَ ١٦

**17.** Dia hoy i Iblīs: “Eny ary, efa nambaranao fa very aho, minoa marimarina fa hijaiko azy eny amin’ny lalana mahitsy avy aminao aho”

قَالَ فَبِمَآ أَغْوَيْتَنِي لَأَقْعُدَنَّ لَهُمْ صِرَٰطَكَ الْمُسْتَقِيمَ ۝١٧

**18.** Ary minoa marina dia marina tokoa fa hanafika azy ireo aho, avy eo alohany sy ho eo aoriany avy ao an-kavanany eo an-kaviany aho ary dia tsy hankasitraka *Anao* ny ankabeazan’izy ireo.

ثُمَّ لَاٰتِيَنَّهُم مِّنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ وَعَنْ أَيْمَٰنِهِمْ وَعَن شَمَآئِلِهِمْ ۖ وَلَا تَجِدُ أَكْثَرَهُمْ شَٰكِرِينَ ۝١٨

**19.** Ary hoy *Andriamanitra*: “Mandehana miala eto amim-pankahalana sy hatao sesitany tsy hipetraka eto ianao. Ary ho an’izay manaraka anao, rehetra no hamenoako ny Helo.

قَالَ اخْرُجْ مِنْهَا مَذْءُومًا مَّدْحُورًا ۖ لَّمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمْ أَجْمَعِينَ ۝١٩

**20.** E ry Adama, mitoera eo amin’ny saha ianao sy ny vadinao ary mihinàna ianareo amin’izay tianareo saingy aza manatona an’itý hazo itý raha tsy izany dia ho isan’ireo tsy marina ianareo.

وَيَٰٓـَٔادَمُ اسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ الْجَنَّةَ فَكُلَا مِنْ حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ الشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ الظَّٰلِمِينَ ۝٢٠

**21.** Fa Satana nibitsika hevi-dratsy tamin’izy ireo mba hanambara tamin’ny tenan’izy ireo ny kelimany izay nipetraka ho tsiambaratelo tao anatin’izy ireo nohon’ny henatra nananan’izy ireo. Ary hoy izy: “Tsy navelan’ny Tomponareo hikasika ity ianareo sao dia lasa anjely na koa hiaina mandrakizay ianareo.”

فَوَسْوَسَ لَهُمَا الشَّيْطَٰنُ لِيُبْدِيَ لَهُمَا مَا وُۥرِيَ عَنْهُمَا مِن سَوْءَٰتِهِمَا وَقَالَ مَا نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنْ هَٰذِهِ الشَّجَرَةِ إِلَّآ أَن تَكُونَا مَلَكَيْنِ أَوْ تَكُونَا مِنَ الْخَٰلِدِينَ ۝٢١

**22.** Ary nianiana tamin’izy ireo izy: “Mpanolo-tsaina tsy mamitaka anareo aho raha ny marina.”

وَقَاسَمَهُمَآ إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ النَّٰصِحِينَ ۝٢٢

**23.** Ary dia tamin’ny alalan’ny fitaka no nitarihany azy ireo handika ny didin’Andriamanitra. Ary rehefa avy nanandrana ny voan’ilay hazo dia niharihary ny henatr’izy ireo ka nanomboka nanafy ny tenany

فَدَلَّىٰهُمَا بِغُرُورٍ ۚ فَلَمَّا ذَاقَا الشَّجَرَةَ بَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ الْجَنَّةِ ۖ وَنَادَىٰهُمَا رَبُّهُمَآ أَلَمْ أَنْهَكُمَا عَن تِلْكُمَا الشَّجَرَةِ

وَأَقُل لَّكُمَآ إِنَّ الشَّيْطٰنَ لَكُمَا عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٢٣﴾

tamin'ny ravina tao an-tsaha izy ireo. Ary niantso azy ireo ny Tompony: "Tsy efa nandrara anareo tamin'io hazo io ve Aho ary efa nilaza taminareo fa fahavalonareo hita vatana izao Satana?"

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمْنَآ أَنفُسَنَا وَإِن لَّمْ تَغْفِرْ لَنَا وَتَرْحَمْنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ الْخٰسِرِينَ ﴿٢٤﴾

**24.** Hoy izy ireo: "Ry Tomponay, nanao ny tsy mety taminay izahay ka raha tsy avelanao ny helokay ary raha tsy mamindra-fo aminay Ianao dia azo inoana marina dia marina tokoa fa ho isan'ny matiantoka izahay.

قَالَ اهْبِطُوا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۚ وَلَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَّمَتَاعٌ إِلٰى حِينٍ ﴿٢٥﴾

**25.** Dia hoy *Andriamanitra*: "Mialà eto, hifandrafy ianareo ary, hisy fitoerana sy sakafo mandritra ny fotoana voafetra ho anareo any ambonin'ny tany".

قَالَ فِيهَا تَحْيَوْنَ وَفِيهَا تَمُوتُونَ وَمِنْهَا تُخْرَجُونَ ﴿٢٦﴾ ع

**26.** Hoy izy: "Ao ianareo no hitoetra any no hahafatesanareo ary any no hamoahanay anareo indray."

R.3

يٰبَنِيٓ اٰدَمَ قَدْ أَنزَلْنَا عَلَيْكُمْ لِبَاسًا يُّوَارِي سَوْاٰتِكُمْ وَرِيشًا ۖ وَلِبَاسُ التَّقْوٰى ذٰلِكَ خَيْرٌ ۚ ذٰلِكَ مِنْ اٰيٰتِ اللّٰهِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٢٧﴾

**27.** Ry taranak'i Adama, efa nanome anareo fitafiana hanaronana ny fihanjahanareo sy ho haingoanareo Izahay raha ny marina saingy ny fitafin'ny fahamasinana no mendrika indrindra. Isan'ireo fambara avy amin'i Allāh izay mba tsy hanadinoany.

يٰبَنِيٓ اٰدَمَ لَا يَفْتِنَنَّكُمُ الشَّيْطٰنُ كَمَآ أَخْرَجَ أَبَوَيْكُم مِّنَ الْجَنَّةِ يَنزِعُ عَنْهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوْاٰتِهِمَا ۗ إِنَّهُ يَرٰىكُمْ هُوَ وَقَبِيلُهُ مِنْ حَيْثُ لَا تَرَوْنَهُمْ ۗ إِنَّا جَعَلْنَا الشَّيٰطِينَ أَوْلِيَآءَ لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢٨﴾

**28.** Ry taranak'i Adama aza manaiky alain'i Satana fanahy ianareo tahaka ny nandroahany ny ray amandreninareo tamin'ny fanalana ny fitafian'izy ireo mba hampihariharina tamin'izy ireo ny henatr'izy ireo. Minoa marina dia marina tokoa fa nanamboatra Satana ho an'izay tsy mpino Izahay.

وَإِذَا فَعَلُوا فَاحِشَةً قَالُوا وَجَدْنَا

**29.** Ary rehefa misy toetra mahamenatra ka natao dia hoy izy ireo

"Tratranay nanao an'ity ny rainay ary baikon'i Allāh izany." Lazao hoe: "Tsy nandidy ny amin'ny hananana toetra mahamenatra mihitsy i Allāh. Hilaza zavatra tsy fantatrareo momba an'i Allāh ve ianareo?"

عَلَيْهَآ اٰبَآءَنَا وَاللّٰهُ اَمَرَنَا بِهَا ۭ قُلْ اِنَّ
اللّٰهَ لَا يَاْمُرُ بِالْفَحْشَآءِ ۭ اَتَقُوْلُوْنَ عَلَى
اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Lazao hoe: "Efa nanoratra ny amin'ny fahamarinana ny Tompoko. Ary afantohy tsara ny sainareo isan'ora sy isaky ny toerana hanompoanareo azy ary antsoy amim-pahatsorana Izy araka ny fomba fivavahana, fa tahaka ny nitondrany anareo eo amin'ny fiainana no hiverenanareo Aminy koa.

قُلْ اَمَرَ رَبِّيْ بِالْقِسْطِ ۣ وَاَقِيْمُوْا
وُجُوْهَكُمْ عِنْدَ كُلِّ مَسْجِدٍ وَّادْعُوْهُ
مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ۬ كَمَا بَدَاَكُمْ
تَعُوْدُوْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Nitari-dalana ny maro Izy fa ny sasany koa efa zary fahaverezana no anjarany. Nandray an'i Satana ho namana ireto farany ka nomeny azy ny toeran'i Allāh ary dia mino izy ireo fa voatarika araka ny tokony ho izy.

فَرِيْقًا هَدٰى وَفَرِيْقًا حَقَّ عَلَيْهِمُ
الضَّلٰلَةُ ۭ اِنَّهُمُ اتَّخَذُوا الشَّيٰطِيْنَ
اَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَيَحْسَبُوْنَ
اَنَّهُمْ مُّهْتَدُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Ry taranak'i Adama. Tandremo tsara ny haingonao isan'andro isan'andro ary isaky ny fotoam-pivavahana. Mihinàna sy misotroa ary aoka tsy hihoatra ny tokony ho izy izany, minoa marina dia marina tokoa fa tsy sitrany izay tsy mahalala onona.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ خُذُوْا زِيْنَتَكُمْ عِنْدَ كُلِّ
مَسْجِدٍ وَّكُلُوْا وَاشْرَبُوْا وَلَا تُسْرِفُوْا ۚ
اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الْمُسْرِفِيْنَ ﴿٣٢﴾ ع

R.4

**33.** Lazao: Iza no nandrara ny fitafiana izay nataon'i Allāh ho an'ny mpanompony sy ny zava-tsoa namboariny? Lazao: natokana ho an'ny mpino eto amin'ity fiainana ity izany ary *ho azy ireo* manokana amin'ny andro hitsanganana amin'ny maty. Sahala amin'izay no anazavanay ny Fambara ho an'ny vahoaka manam-pahalalana.

قُلْ مَنْ حَرَّمَ زِيْنَةَ اللّٰهِ الَّتِيْٓ اَخْرَجَ
لِعِبَادِهٖ وَالطَّيِّبٰتِ مِنَ الرِّزْقِ ۭ قُلْ هِيَ
لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا خَالِصَةً
يَّوْمَ الْقِيٰمَةِ ۭ كَذٰلِكَ نُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ
لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Lazao hoe: Tsy mandrara afa-tsy fahavetavetana ny Tompoko, na iniana atao izany na natao an-kolaka, ary ny fahotana, sy ny fandikan-dalàna tsy amin’antony ary ny fitenenanareo hoe avy amin’i Allāh izay tsy nanomezany anareo fahefana akory sy hitenenanareo hoe momba an’i Allāh nefa zavatra tsy ananareo fahalalana akory.

قُلْ اِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّيَ الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ
مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَالْاِثْمَ وَالْبَغْيَ بِغَيْرِ
الْحَقِّ وَاَنْ تُشْرِكُوْا بِاللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهٖ
سُلْطٰنًا وَّاَنْ تَقُوْلُوْا عَلَى اللّٰهِ مَا لَا
تَعْلَمُوْنَ ٣٤

**35.** Ary ho an’ireo vahoaka tsirairay avy dia misy fetra ny amin’izy ireo. Ary amin’ny fotoana hahatongavan’izany dia tsy afaka hitoetra any aorian’izany izy na dia fotoana kely fotsiny aza ary tsy afaka hialoha izany koa.

وَلِكُلِّ اُمَّةٍ اَجَلٌ ۚ فَاِذَا جَآءَ اَجَلُهُمْ لَا
يَسْتَاْخِرُوْنَ سَاعَةً وَّلَا يَسْتَقْدِمُوْنَ ٣٥

**36.** Ry Taranak’i Adama, raha misy Iraka avy tao aminareo ihany ka tonga any aminareo hanazava, ny Amin’ny fambara, dia ho an’izay matahotra an’i Allāh ka hanao asa soa dia tsy hanampanahiana sy nenina izy ireo.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ اِمَّا يَاْتِيَنَّكُمْ رُسُلٌ مِّنْكُمْ
يَقُصُّوْنَ عَلَيْكُمْ اٰيٰتِيْ ۙ فَمَنِ اتَّقٰى وَ
اَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ
يَحْزَنُوْنَ ٣٦

**37.** Ary ho an’izay mandà ny Fambara avy Aminay ary mihodina amin’izay amin-kavona dia izy irery no ho mponin’ny Afo ary hitoetra any.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَاسْتَكْبَرُوْا
عَنْهَآ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا
خٰلِدُوْنَ ٣٧

**38.** Iza moa no tsy marina mihoatra lavitra noho izay mpamoron-dainga hanoherana an’i Allāh na koa mamadika ny famatarana avy Aminy ho lainga? Ny olona tahaka izy ireo no ahazo ny anjarany tamin’izay efa voasoratra mandra-pahatongavan’ny Iraka avy Aminay any aminy mba haka ny fanahiny ary hiteny hoe izy ireo: “Aiza moa no ireo izay asolonareo ny toeran’i Allāh.” Ary namaly izy ireo ka nanao hoe: “Dia tsy hitanay intsony mihitsy izy ireo” Ary

فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ
كَذِبًا اَوْ كَذَّبَ بِاٰيٰتِهٖ ۗ اُولٰٓئِكَ يَنَالُهُمْ
نَصِيْبُهُمْ مِّنَ الْكِتٰبِ ۗ حَتّٰٓى اِذَا
جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا يَتَوَفَّوْنَهُمْ ۙ قَالُوْٓا
اَيْنَ مَا كُنْتُمْ تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ ۗ قَالُوْا ضَلُّوْا عَنَّا وَشَهِدُوْا عَلٰٓى
اَنْفُسِهِمْ اَنَّهُمْ كَانُوْا كٰفِرِيْنَ ٣٨

dia miampanga tena ho tsy mpino izy ireo amin'izay.

**39.** Ary hiteny Izy hoe: "Midìna ao amin'ny Afo miaraka amin'ny vahoakan'ny Jiny sy ireo olona izay efa nialoha anareo. Fa isaky ny hisy firenena hiditra ao dia hanozona ny firenena namany izy. Ary rehefa tonga tsikelikely ao avokoa ny firenendrehetra dia hiteny ny momba ilay voalohany ito farany hoe: Ry Tomponay, ireo no namily lalana anay ka ampitomboy avo roa heny ny kapoky ny Afo omena azy. Ary hanao hoe izy: Hahazo *famaizana* avo roa heny ny tsirairay avy saingy tsy fantatrareo ny amin'izany.

قَالَ ادْخُلُوا فِي أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ
قَبْلِكُمْ مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ فِي النَّارِ ۖ
كُلَّمَا دَخَلَتْ أُمَّةٌ لَعَنَتْ أُخْتَهَا ۖ حَتَّىٰ إِذَا
ادَّارَكُوا فِيهَا جَمِيعًا ۙ قَالَتْ أُخْرَاهُمْ
لِأُولَاهُمْ رَبَّنَا هَٰؤُلَاءِ أَضَلُّونَا فَآتِهِمْ
عَذَابًا ضِعْفًا مِنَ النَّارِ ۖ قَالَ لِكُلٍّ
ضِعْفٌ وَلَٰكِنْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ary hiteny amin'ito farany ilay voalohany "Tsy manatombo aminay ianareo na kely aza ka noho izany andramo àry ny famaizana vokatry ny nataonareo."

وَقَالَتْ أُولَاهُمْ لِأُخْرَاهُمْ فَمَا كَانَ لَكُمْ
عَلَيْنَا مِنْ فَضْلٍ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا
كُنْتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٤٠﴾

R.5

**41.** Ho an'ireo izay nitsipaka ny fanambarana avy Aminay sy nihodina izany tamin'ny avona dia tsy hisokatra ho azy ireo ny varavaran'ny lanitra ary tsy hiditra ao am-paradisa koa izy ireo raha tsy misy rameva iray miditra amin'ny vodifanjaitra. Ary dia sahala amin'izay no hamaizanay izay meloka.

إِنَّ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَاسْتَكْبَرُوا
عَنْهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمْ أَبْوَابُ السَّمَاءِ وَلَا
يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ الْجَمَلُ فِي سَمِّ
الْخِيَاطِ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُجْرِمِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Ny helo no ho fandrinany ary hisy firakotra mitovy amin'izany eo amboniny. Ary dia toy izany no hamaizana ny tsy marina.

لَهُمْ مِنْ جَهَنَّمَ مِهَادٌ وَمِنْ فَوْقِهِمْ
غَوَاشٍ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الظَّالِمِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Fa ho an'izay mino kosa sady manao asa soa - ary tsy hampitondra fanahy iray izay tsy zakany Izahay -

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَا
نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ

الْجَنَّةِ ۚ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٤٣﴾

izy ireo no honina any am-paradisa ary hitoetra any mandrakizay.

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ
تَجْرِي مِن تَحْتِهِمُ الْأَنْهَارُ ۖ وَقَالُوا
الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي هَدَانَا لِهَٰذَا وَ
مَا كُنَّا لِنَهْتَدِيَ لَوْلَا أَنْ هَدَانَا اللَّهُ ۖ
لَقَدْ جَاءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِالْحَقِّ ۖ وَ
نُودُوا أَن تِلْكُمُ الْجَنَّةُ أُورِثْتُمُوهَا
بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٤﴾

**44.** Ary hanaisotra ny lolom-po izay mety tavela ao amin’izy ireo Izahay. Ary hisy loharano hikoriana ao ambanin’izy ireo ary hiteny izy ireo ka hanao hoe: “Deraina i Allāh izay nitondra anay eto amin’itý paradisa itý fa raha tsy i Allāh no nitantara anay dia tsy ho fantatray ny làlana tokony hombàna. Azo antoka fa nitondra ny fahamarinana tokoa ny Iraky ny Tompo.” Ary dia hambara amin’izy ireo hoe: “Ity ilay paradisa izay nomena anareo ho lovanareo, *mba ho valisoan’*izay nataonareo.”

وَنَادَىٰ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ أَصْحَابَ النَّارِ
أَن قَدْ وَجَدْنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقًّا
فَهَلْ وَجَدتُّم مَّا وَعَدَ رَبُّكُمْ حَقًّا ۖ
قَالُوا نَعَمْ ۚ فَأَذَّنَ مُؤَذِّنٌ بَيْنَهُمْ أَن
لَّعْنَةُ اللَّهِ عَلَى الظَّالِمِينَ ﴿٤٥﴾

**45.** Ary dia hiantso ny any amin’ny Helo ny mponina ao amin’ny paradisa ka hiteny hoe : “Hitanay marina tokoa izay nampanantenain’ny Tomponay anay. Ianareo ihany koa ve nahita izay nampanatenain’ny Tomponareo anareo?” dia namaly izy ireo hoe: “Eny,” Avy eo dia hisy mpiantso nilaza hoe tao amin’izy ireo: “Ny hatezeran’i Allāh dia hianjera amin’ny ratsy fanahy,

الَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَ
يَبْغُونَهَا عِوَجًا ۚ وَهُم بِالْآخِرَةِ
كَافِرُونَ ﴿٤٦﴾

**46.** Izay namily ny olona tsy ho any amin’ny alalan’i Allāh sy nikasa ny hamilivily izany sy tsy mino ny fiainana any An-koatra.”

وَبَيْنَهُمَا حِجَابٌ ۚ وَعَلَى الْأَعْرَافِ
رِجَالٌ يَعْرِفُونَ كُلًّا بِسِيمَاهُمْ ۚ وَنَادَوْا
أَصْحَابَ الْجَنَّةِ أَن سَلَامٌ عَلَيْكُمْ ۚ لَمْ
يَدْخُلُوهَا وَهُمْ يَطْمَعُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** Ary hisy efitra eo anelanelan’izy roa ary eo amin’ny toerana avo, ary amin’ny paradisa dia hisy lehilahy izay mahalala ny rehetra araka ny marika eny amin’izy ireo ary dia hiteny mafy amin’ny mponina ao amin’ny paradisa izy hoe : “Ho aminareo anie ny fiadanana.” Saingy mbola tsy ho tafiditra ao aloha izy ireo

na dia manantena ny ho ao aza izy ireo.

**48.** Ary rehefa nitodika tany amin'ireo mponin'ny afo ny mason'izy ireo dia hilaza izy ireo hoe: "Ry Tomponay aza apetrakao miaraka amin'ireo olona mpanao ny ratsy izahay".

وَإِذَا صُرِفَتْ أَبْصَارُهُمْ تِلْقَاءَ أَصْحَابِ النَّارِ قَالُوا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا مَعَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٤٨﴾

R.6

**49.** Ary ireo mponina eo amin'ny toerana avo dia hiantso lehilahy maromaro izay fantany amin'ny alalan'ny marika ka hilazany hoe: Na ny hamaroanareo na ny havonavonareo dia samy tsy nahitanareo soa.

وَنَادَىٰ أَصْحَابُ الْأَعْرَافِ رِجَالًا يَعْرِفُونَهُمْ بِسِيمَاهُمْ قَالُوا مَا أَغْنَىٰ عَنْكُمْ جَمْعُكُمْ وَمَا كُنْتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** "Izy ireo ve ilay no nianiananao fa hoe, tsy hanitatra ny famindram-pony ho eo amin'izy ireo i Allāh?" Fa Andriamanitra hiteny hoe: "Midira ao amin'ny Paradisa, tsy hana-tahotra ianareo sady tsy hanenina."

أَهَٰؤُلَاءِ الَّذِينَ أَقْسَمْتُمْ لَا يَنَالُهُمُ اللَّهُ بِرَحْمَةٍ ادْخُلُوا الْجَنَّةَ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمْ وَلَا أَنْتُمْ تَحْزَنُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ary hikiaka amin'ny mponin'ny Paradisa ny mponin'ny Afo : "Mba andrarao rano kely atỳ na izay omen'i Allāh anareo". Ary hamaly izy ireo hoe: "Noraran'i Allāh ho an'ireo tsy mpino ireo zavatra roa ireo.

وَنَادَىٰ أَصْحَابُ النَّارِ أَصْحَابَ الْجَنَّةِ أَنْ أَفِيضُوا عَلَيْنَا مِنَ الْمَاءِ أَوْ مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Izay manao ny fivavahana ho toy ny kilalao sy fialam-boly ary voafitaky ny fiainana an-tany". Anio izany no hanadinoanay azy ireo tahaka ny nanadinoan'izy ireo izao fihaonanana amin'izao androny izao sy tahaka ny niadiany fo hanohitra ny fambara avy Aminay.

الَّذِينَ اتَّخَذُوا دِينَهُمْ لَهْوًا وَلَعِبًا وَغَرَّتْهُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا فَالْيَوْمَ نَنْسَاهُمْ كَمَا نَسُوا لِقَاءَ يَوْمِهِمْ هَٰذَا وَمَا كَانُوا بِآيَاتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ary minoa marina dia marina tokoa fa efa nitondranay Boky izay efa nohazavainay tsara sahala amin'ny lalam-pitondran-tena, sy famidram-po ho an'ny vahoaka iray izay mino.

وَلَقَدْ جِئْنَاهُمْ بِكِتَابٍ فَصَّلْنَاهُ عَلَىٰ عِلْمٍ هُدًى وَرَحْمَةً لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Sa tsy miandry afa-tsy ny fahatanterahan'ny fampitandremana hita ao izy ireo? Amin'ny andro hahatongavan'ny fahatanterahana, izay nanadino izany fampitandremana izany teo aloha dia hiteny hoe: "Nitondra ny marina tokoa ireo Iraky ny Tomponay. Hanana mpanelanelana ve izahay mba hitondra teny ho anay! Sa azo roahana ho any ambonin'ny tany ve izahay mba hanao asa soa ho sandan'izay nataonay. Nanao izay hanimbany ny fanahiny anefa izy ireny raha ny marina ary izay rehetra noforoniny dia nahavery azy avokoa.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأْوِيلَهُ ۚ يَوْمَ
يَأْتِي تَأْوِيلُهُ يَقُولُ الَّذِينَ نَسُوهُ
مِن قَبْلُ قَدْ جَاءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِالْحَقِّ
فَهَل لَّنَا مِن شُفَعَاءَ فَيَشْفَعُوا لَنَا أَوْ
نُرَدُّ فَنَعْمَلَ غَيْرَ الَّذِي كُنَّا نَعْمَلُ ۚ قَدْ
خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا
كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٥٤﴾

R.7

**55.** Minoa marina dia marina tokoa fa ny Tomponao dia Allāh Izay nanao ny lanitra sy ny tany nandritra ny henemana avy eo nitoetra teo amin'ny Seza fiandrianany Izy. Izy no nanao ny alina hanarona ny andro mba hampiodina faingana izany. Ary izy koa no nanao ny masoandro sy ny volana mbamin'ny kintana, ireo rehetra ireo dia eo ambany fiadidiany. Azy raha ny marina dia azy irery ihany ny famoronana sy ny didy. Masina anie i Allāh Tompon'izao tontolo izao.

إِنَّ رَبَّكُمُ اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَ
الْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى
الْعَرْشِ يُغْشِي اللَّيْلَ النَّهَارَ يَطْلُبُهُ
حَثِيثًا وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ وَالنُّجُومَ
مُسَخَّرَاتٍ بِأَمْرِهِ ۗ أَلَا لَهُ الْخَلْقُ وَ
الْأَمْرُ ۗ تَبَارَكَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Antsoy am-panetrehan-tena sy tsy dia atao ho hitam-bahoaka loatra ny Tomponareo. Minoa marina dia marina tokoa fa tsy mba sitrany ireo mpadika lalàna.

ادْعُوا رَبَّكُمْ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً ۚ إِنَّهُ لَا
يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ary aza manao izay mampiteraka korontana etý am-bonin'ny tany raha efa tafaorina amin'izay ny filaminana, ary antsoy amim-pitandremana sy amim-panantenana koa Izy. Minoa

وَلَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَاحِهَا
وَادْعُوهُ خَوْفًا وَطَمَعًا ۚ إِنَّ رَحْمَتَ
اللَّهِ قَرِيبٌ مِّنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٧﴾

marina dia marina tokoa fa eo akaikin’ny famindram-pon’i Allāh ireo izay manao ny soa.

وَهُوَ الَّذِيْ يُرْسِلُ الرِّيٰحَ بُشْرًاۢ بَيْنَ
يَدَيْ رَحْمَتِهٖ ؕ حَتّٰۤى اِذَاۤ اَقَلَّتْ سَحَابًا
ثِقَالًا سُقْنٰهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَاَنْزَلْنَا
بِهِ الْمَآءَ فَاَخْرَجْنَا بِهٖ مِنْ كُلِّ
الثَّمَرٰتِ ؕ كَذٰلِكَ نُخْرِجُ الْمَوْتٰى
لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿۵۸﴾

**58.** Ary Izy no mandefa ny rivotra ho mpanalalana ny famindram-pony mandrapahatongan’izay ho rahona mitondra orana. Alefanay any amin’ny tany karakaina izany mampidina rano amin’izany tany izany Izahay ka dia avy amin’ny alàlan’izay no mampisy ny voankazo isan-karazany. Dia tahaka izay koa no hamelomanay ny maty mba hahatsiarovanareo Azy.

وَالْبَلَدُ الطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهٗ بِاِذْنِ
رَبِّهٖ ۚ وَالَّذِيْ خَبُثَ لَا يَخْرُجُ اِلَّا
نَكِدًا ؕ كَذٰلِكَ نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ
ع يَّشْكُرُوْنَ ﴿۵۹﴾

**59.** Ary ny amin’ny tany lonaka mandrobona aoka izany ny zava-maniry eo araka ny didin’ny Tompony. Fa ny tany manta kosa tsy afaka mamoa afa-tsy zavatra tsy misy vidiny loatra. Dia tahaka izay koa, no anovaovanay ny Fambara ho an’ny mponina mahay mankasitraka.

R.8

لَقَدْ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖ فَقَالَ
يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ
غَيْرُهٗ ؕ اِنِّيْۤ اَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿۶۰﴾

**60.** Izahay no nandefa an’i Noa any amin’ny vahoakany ary hoy izy: “Ry vahoakako *tompoy i* Allāh, tsy manana andriamanin-kafa afa-tsy Izy ianareo. Matahotra aho raha ny marina, hahazoanareo ny famaizana amin’ilay Andro lehibe.”

قَالَ الْمَلَاُ مِنْ قَوْمِهٖۤ اِنَّا لَنَرٰىكَ
فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿۶۱﴾

**61.** Dia namaly ireo filoha mpitarika ny vahoakany: “Hitanay marina fa diso hevitra tanteraka ianao.”

قَالَ يٰقَوْمِ لَيْسَ بِيْ ضَلٰلَةٌ وَّلٰكِنِّيْ
رَسُوْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿۶۲﴾

**62.** Fa hoy izy: “O ry Vahoakako, tsy misy fahadisoana ato amiko. Fa izaho dia Iraky ny Tompon’izao tontolo izao.”

اُبَلِّغُكُمْ رِسٰلٰتِ رَبِّيْ وَاَنْصَحُ لَكُمْ
وَاَعْلَمُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿۶۳﴾

**63.** “Ampitaiko aminareo ny hafatra avy amin’ny Tompoko ary manoro hevitra am-pitiavana anareo aho ary

fantatro amin’ny alalan’i Allāh izay tsy fantatrareo.”

**64.** “Gaga ve ianareo raha misy fampitandremana avy any amin’ny Tomponareo ary ambaran’ny iray aminareo mba hampitandrina anareo, ka ho tonga olo-marina ianareo ary dia ho tanteraka eo aminareo ny Famindram-pony?”

أَوَعَجِبْتُمْ أَنْ جَاءَكُمْ ذِكْرٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنْكُمْ لِيُنْذِرَكُمْ وَلِتَتَّقُوْا وَلَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٦٤﴾

**65.** Saingy niapanga azy ho mpandainga izy ireo ka vokatr’izay dia novonjenay izy sy izay niaraka taminy tao amin’ny sambofiara ary dia naripakay tamin’ny alalan’ny safodrano ireo izay tsy nino ny fambara avy Aminay. Vahoaka jamba tokoa izy ireo raha ny marina.

فَكَذَّبُوْهُ فَأَنْجَيْنٰهُ وَالَّذِيْنَ مَعَهٗ فِي الْفُلْكِ وَأَغْرَقْنَا الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا
ع ٨ ١٥ بِاٰيٰتِنَا ۚ إِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمًا عَمِيْنَ ﴿٦٥﴾

R.9

**66.** Ary ho an’ireo vahoaka ‘Ād nandefasanay ny rahalahany Hōd izy ireo. Ary hoy izy: “E ry vahoakako! Manompoa an’i Allāh; tsy manana Andriamanitra afa-tsy Izy ianareo. Tsy te hatahotra Azy ve ianareo?”

وَإِلٰى عَادٍ أَخَاهُمْ هُوْدًا ۚ قَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ إِلٰهٍ غَيْرُهٗ ۚ أَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿٦٦﴾

**67.** Dia niteny ireo lehiben’ny vahoaka izay tsy mpino hoe: “Hitanay marina tokoa fa ao anatin’ny fahadisoa-kevitra mahatsikaiky ianao ary resy lahatra izahay fa isan’ireo mpandainga ianao.”

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ قَوْمِهٖ إِنَّا لَنَرٰىكَ فِيْ سَفَاهَةٍ وَّإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٦٧﴾

**68.** Dia namaly *i Hōd*: “E! ry vahoakako tsy misy hadalàna mahatsikaiky ato amiko na kely aza fa iraky ny Tompon’izao tontolo izao aho.

قَالَ يٰقَوْمِ لَيْسَ بِيْ سَفَاهَةٌ وَّلٰكِنِّيْ رَسُوْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** Mampita aminareo ny hafatry ny Tompoko aho, ary mpanolon-tsaina anareo amin’ny fo madio aho.

أُبَلِّغُكُمْ رِسٰلٰتِ رَبِّيْ وَأَنَا لَكُمْ نَاصِحٌ أَمِيْنٌ ﴿٦٩﴾

**70.** "Gaga ve ianareo raha misy fampitandremana avy any amin'ny Tomponareo ary ambaran'ny iray aminareo mba hampitandrina anareo? Ary tsarovy mandrakariva ilay andro nanaovany anareo ho mpandova ny fahasoavany taorian'ny vahoakan'i Noa, ary tsy nitsahatra ny nampitombo ny tanjakareo Izy. Aza hadinoina ny famindram-pon'i Allāh mba hahatonga anareo hiaina ampiadanana.

أَوَعَجِبْتُمْ أَنْ جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَلٰى
رَجُلٍ مِّنْكُمْ لِيُنْذِرَكُمْ ۚ وَاذْكُرُوٓا إِذْ
جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنْ بَعْدِ قَوْمِ نُوحٍ وَّ
زَادَكُمْ فِي الْخَلْقِ بَصْطَةً ۚ فَاذْكُرُوٓا
اٰلَآءَ اللّٰهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ary hoy izy ireo: "Ny hahatonga anay tsy hanompo afa-tsy i Allāh irery ve no antony ahatongavanao eto aminay ka hialanay ireo izay efa notompon'ny razanay? Koa ataovy tonga eto aminay ary izay andrahonanao anay raha toa ianao ka isan'ireo mpilaza ny marina tokoa."

قَالُوٓا أَجِئْتَنَا لِنَعْبُدَ اللّٰهَ وَحْدَهُ وَنَذَرَ
مَا كَانَ يَعْبُدُ اٰبَآؤُنَا ۚ فَأْتِنَا بِمَا
تَعِدُنَآ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِينَ ﴿٧١﴾

**72.** Dia namaly izy: "Raha ny marina dia efa nianjeran'ny famaizana sy ny hatezeran'ny Tomponareo ianareo. Hifandahatra amiko ny amin'ny anaran'ireo izay notendrenareo sy ny Rainareo ianareo, ary noho izany no nahatonga an'i Allāh tsy hanome fahefana *ho anareo na kely aza*. Mahandrasa ary fa izaho koa mba isan'ireo miandry tahaka anareo."

قَالَ قَدْ وَقَعَ عَلَيْكُمْ مِّنْ رَّبِّكُمْ رِجْسٌ
وَّغَضَبٌ ۚ أَتُجَادِلُونَنِي فِيٓ أَسْمَآءٍ
سَمَّيْتُمُوهَآ أَنْتُمْ وَاٰبَآؤُكُمْ مَّا نَزَّلَ
اللّٰهُ بِهَا مِنْ سُلْطٰنٍ ۚ فَانْتَظِرُوٓا إِنِّي
مَعَكُمْ مِّنَ الْمُنْتَظِرِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ary dia navotanay izy sy izay niaraka taminy noho ny hatsaramponay. Ary dia notapahanay atreo izay rehetra mikasika ireo izay nandà ny fambara avy Aminay, ary dia tsy mpino mihitsy izy ireo.

فَأَنْجَيْنٰهُ وَالَّذِينَ مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا
وَقَطَعْنَا دَابِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِاٰيٰتِنَا
وَمَا كَانُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٧٣﴾ ع ٩ ١٦

R.10

**74.** Ary ho an' ny *vahoaka* Thamōd *nalefanay* teo aminy i Ṣāliḥ rahalahiny. Hoy izy: "E! ry

وَإِلٰى ثَمُودَ أَخَاهُمْ صٰلِحًا ۘ قَالَ يٰقَوْمِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ إِلٰهٍ غَيْرُهُ ۚ

voahoakako Tompoy i Allāh, tsy manana andriamani-kafa afa-tsy Izy ianareo, raha ny marina dia misy porofo tsy azo lavina avy any amin’ny Tomponareo, ary Fambara ho anareo itý rameva vavy avy any amin’ny Allāh itý. Koa avelao izy hiraoka ahitra eo amin’ny tanin’i Allāh, ary aza ampijaliana izy mba tsy hahazoanareo ny famaizana mavaivay.

قَدْ جَآءَتْكُمْ بَيِّنَةٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ ؕ هٰذِهٖ
نَاقَةُ اللّٰهِ لَكُمْ اٰيَةً فَذَرُوْهَا تَاْكُلْ
فِيْٓ اَرْضِ اللّٰهِ وَلَا تَمَسُّوْهَا بِسُوْٓءٍ
فَيَاْخُذَكُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٧٤﴾

**75.** Ary aza hadinoinareo ny fotoana izay nanaovan’i Allāh anao ho mpandovan’ny Fahasoavany taorian’ny vahoaka ‘Ād ka nitondranay anareo amin’ny faritra azo onenana eto an-tany ary tao aorian’izany dia nanangana rova teo amin’ny tany lemaka ianareo sy nanangana trano teny amin’ny tendrombohitra. Ary tsarovy ny Fahasoavan’i Allāh ka aza mampiely korontana eto an-tany ianareo, amin’ny alalan’ny fanaovana ny tsy rariny.

وَاذْكُرُوْٓا اِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنْۢ بَعْدِ
عَادٍ وَّبَوَّاَكُمْ فِي الْاَرْضِ تَتَّخِذُوْنَ
مِنْ سُهُوْلِهَا قُصُوْرًا وَّتَنْحِتُوْنَ الْجِبَالَ
بُيُوْتًا ۚ فَاذْكُرُوْٓا اٰلَآءَ اللّٰهِ وَلَا
تَعْثَوْا فِي الْاَرْضِ مُفْسِدِيْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Ary nilaza tamin’ireo mpino tamin’ireo izay neverina fa osa ireo filohan’ny vahoakany izay be avonavona hoe: “Mino marina ve ianareo fa nirahan’ny Tompony i Ṣāliḥ ?” dia namaly izy ireo hoe: “Mino marina tokoa izay nanirahana azy izahay”

قَالَ الْمَلَاُ الَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْا مِنْ
قَوْمِهٖ لِلَّذِيْنَ اسْتُضْعِفُوْا لِمَنْ اٰمَنَ
مِنْهُمْ اَتَعْلَمُوْنَ اَنَّ صٰلِحًا مُّرْسَلٌ
مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ قَالُوْٓا اِنَّا بِمَآ اُرْسِلَ بِهٖ
مُؤْمِنُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Fa niteny koa ireo mpanandratena: “Raha ny marina aloha dia tsy mino mihitsy izay inoanareo izahay.”

قَالَ الَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْٓا اِنَّا بِالَّذِيْٓ
اٰمَنْتُمْ بِهٖ كٰفِرُوْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** Dia notraingoin’izy ireo ilay rameva vavy ary nandika ny didin’ny Tompony izy ireo. Dia hoy izy ireo: “Ry Ṣāliḥ, omeo anay izay

فَعَقَرُوا النَّاقَةَ وَعَتَوْا عَنْ اَمْرِ
رَبِّهِمْ وَقَالُوْا يٰصٰلِحُ ائْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ
اِنْ كُنْتَ مِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٧٨﴾

andrahonanao anay raha marina fa iray amin’ireo Iraka ianao”

**79.** Vokatr’izay dia nisy horohorontany ka maty nitsitra tao an-tranony tsirairay avy avokoa izy rehetra.

فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوْا فِيْ
دَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Niala teo amin’izy ireo *i Ṣāliḥ* avy eo ary niteny hoe: “Ry vahoakako, efa nampitaiko taminareo ireo hafatra avy amin’ny Tompoko, ary nanome torohevitra tamin’ny fo madio ho anareo aho, saingy tsy sitrakareo ny mpanolotsaina tsy mamitaka.”

فَتَوَلّٰى عَنْهُمْ وَ قَالَ يٰقَوْمِ لَقَدْ
أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّيْ وَ نَصَحْتُ
لَكُمْ وَلٰكِنْ لَّا تُحِبُّوْنَ النّٰصِحِيْنَ ﴿٨٠﴾

**81.** Ary *nandefa an’*i Lota *Izahay* - raha niteny tamin’ny vahoakany izy hoe: “Sahy hanao zavatra maharikoriko tsy mbola nisy nanao mihitsy talohanareo teto ambonin’ny tany ve ianareo?”

وَ لُوْطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖٓ أَتَأْتُوْنَ
الْفَاحِشَةَ مَا سَبَقَكُمْ بِهَا مِنْ أَحَدٍ
مِّنَ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Manatona ny lehilahy amimpiangolangolana ianareo fa tsy ny vehivavy? Marina dia marina tokoa fa tena vahoaka mpihoa-pefy raha ianareo.

إِنَّكُمْ لَتَأْتُوْنَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِّنْ دُوْنِ
النِّسَآءِ ۭ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Ary tsy misy afa-tsy toy izao ny valin-tenin’ny vahoakany: “Roahy tsy ho eo an-tananareo izy ireo satria lehilahy mihevi-tena ho maontina izy ireo.”

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهٖٓ إِلَّآ أَنْ قَالُوْٓا
أَخْرِجُوْهُمْ مِّنْ قَرْيَتِكُمْ ۚ إِنَّهُمْ
أُنَاسٌ يَّتَطَهَّرُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ary dia novonjenay izy sy ny fianakaviany afa-tsy ny vadiny; isan’ireo izay nijanona tany aoriana.

فَأَنْجَيْنٰهُ وَأَهْلَهٗٓ إِلَّا امْرَأَتَهٗ ۡ كَانَتْ
مِنَ الْغٰبِرِيْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Dia nandrotsahana orana tao amin’izy ireo. Ka jereo anie toy inona no niafaran’ny mpanota.

وَ أَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَّطَرًا ۭ فَانْظُرْ كَيْفَ
ع ١٢ ١٧ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٨٥﴾

R.11

**86.** Ary tany amin’ny Madian *nandefasanay* ny rahalahin’i Sho’aib izy, hoy izy: “Ry vahoakako tompoy i Allāh, izy irery ihany no

وَإِلٰى مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۭ قَالَ يٰقَوْمِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ إِلٰهٍ غَيْرُهٗ ۭ
قَدْ جَآءَتْكُمْ بَيِّنَةٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ فَأَوْفُوا

Andriamanitrareo. Efa nisy fambara mazava tonga taminareo avy any amin'ny Tomponareo. Manaova refy sy mizana marina, ary aza manome ny hafa latsaka noho ny tokony ho anjarany, ary aza mampiely korontana etý an-tany rehefa napetraka tetý ny filaminana. Tsara lavitra ho anareo izany, raha mpino ianareo.

الْكَيْلَ وَالْمِيزَانَ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ
أَشْيَاءَهُمْ وَلَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ
بَعْدَ إِصْلَاحِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن
كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ary aza mipetraka amin'izay lalana rehetra mety hampihorohoro sy hampihodina eo amin'ny lalan'i Allāh ireo izay mino Azy sy hanandrana hanao izay hahatonga izany lalana hivilivily. Ary aza hadinoina fa tamin'ny mbola vitsy ianareo dia Izy no nampitombo anareo, ary jereo ange toy inona moa ny fihafaran'ny mpanakorontana!

وَلَا تَقْعُدُوا بِكُلِّ صِرَاطٍ تُوعِدُونَ وَ
تَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ مَنْ آمَنَ بِهِ
وَتَبْغُونَهَا عِوَجًا ۚ وَاذْكُرُوا إِذْ كُنتُمْ
قَلِيلًا فَكَثَّرَكُمْ ۖ وَانظُرُوا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ary raha misy aminareo vondron'olona izay mino izay antony nanirahana ahy, ary vondron'olona hafa tsy mino, dia mahandrasa mandrapahatonga an'i Allāh hitsara antsika. ary Izy no mpitsara mahomby indrindra.

وَإِن كَانَ طَائِفَةٌ مِّنكُمْ آمَنُوا
بِالَّذِي أُرْسِلْتُ بِهِ وَطَائِفَةٌ لَّمْ
يُؤْمِنُوا فَاصْبِرُوا حَتَّىٰ يَحْكُمَ اللَّهُ
بَيْنَنَا ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحَاكِمِينَ ﴿٨٨﴾

FIZARANA FAHASIVY

**89.** Dia niteny ireo filohan'ny vahoaka izay be avonavona hoe: Horoahinay marina tokoa amin'ny tanananay ianao sy ny mpino miaraka aminao ry Sho‘aib raha tsy hoe miverina amin'ny finoanay ianareo, dia hoy izy: "Fa ahoana? Na dia efa tsy maharikoriko anay aza ve izany?

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا
مِن قَوْمِهِ لَنُخْرِجَنَّكَ يَا شُعَيْبُ وَ
الَّذِينَ آمَنُوا مَعَكَ مِن قَرْيَتِنَا أَوْ
لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَا ۚ قَالَ أَوَلَوْ كُنَّا
كَارِهِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Hamoron-dainga hanohitra an'i Allāh izahay, raha ny marina, raha izao no miverina amin'ny fivavahanareo, taorian'ny namonjen'i Allāh anay izahay. Ary mendrika anay

قَدِ افْتَرَيْنَا عَلَى اللَّهِ كَذِبًا إِنْ عُدْنَا
فِي مِلَّتِكُم بَعْدَ إِذْ نَجَّانَا اللَّهُ مِنْهَا ۚ وَ
مَا يَكُونُ لَنَا أَن نَّعُودَ فِيهَا إِلَّا أَن

يَّشَآءَ اللّٰهُ رَبُّنَا ؕ وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَیۡءٍ
عِلۡمًا ؕ عَلَى اللّٰهِ تَوَكَّلۡنَا ؕ رَبَّنَا افۡتَحۡ
بَيۡنَنَا وَبَيۡنَ قَوۡمِنَا بِالۡحَقِّ وَاَنۡتَ
خَيۡرُ الۡفٰتِحِيۡنَ ﴿۹۰﴾

ny hiverina raha tsy hoe i Allāh ny Tomponay, no mitady izany. Mahalala Zavatra rehetra ny Tomponay, eo amin'ny lafiny fahalalana. Ao amin'ny Allāh no nametrahany ny fahatokisanay. Ry Tomponay manapaha amim-pahamarinana eo aminay sy ny vahoakanay, fa ianao no mpanapa-kevitra tsara indrindra.

وَقَالَ الۡمَلَاُ الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا مِنۡ قَوۡمِهٖ
لَئِنِ اتَّبَعۡتُمۡ شُعَيۡبًا اِنَّكُمۡ اِذًا
لَّخٰسِرُوۡنَ ﴿۹۱﴾

**91.** Ary ireo filohan'ny vahoakany, izay nandà ny hino ny niteny hoe: “Raha manaraka an'i Sho‘aib ianareo dia ho matiantoka tokoa.”

فَاَخَذَتۡهُمُ الرَّجۡفَةُ فَاَصۡبَحُوۡا فِىۡ
دَارِهِمۡ جٰثِمِيۡنَ ﴿۹۲﴾

**92.** Nisy horohoron-tany vokatr'izany, ary dia nitsitra tamin'ny tany tao antranony tao ry zareo.

الَّذِيۡنَ كَذَّبُوۡا شُعَيۡبًا كَاَنۡ لَّمۡ يَغۡنَوۡا
فِيۡهَا ۛۚ اَلَّذِيۡنَ كَذَّبُوۡا شُعَيۡبًا كَانُوۡا
هُمُ الۡخٰسِرِيۡنَ ﴿۹۳﴾

**93.** Izay niampanga an'i Sho‘aib ho mpandainga dia nanjary ohatra ny tsy nonina tao mihitsy. Izay niampanga an'i Sho‘aib ho mpandainga, dia matiantoka tokoa.

فَتَوَلّٰى عَنۡهُمۡ وَقَالَ يٰقَوۡمِ لَقَدۡ
اَبۡلَغۡتُكُمۡ رِسٰلٰتِ رَبِّىۡ وَنَصَحۡتُ
لَكُمۡ ۚ فَكَيۡفَ اٰسٰى عَلٰى قَوۡمٍ كٰفِرِيۡنَ ﴿۹۴﴾

**94.** Ary niala teo amin'izy ireo izy sady niteny hoe: “Ry vahoakako, nampita taminareo ny hafatry ny Tompoko aho raha ny marina ary nanoro hevitra anareo tamin'ny fo madio aho. Koa inona ary no hampahory ahy ny amin'ny vahoaka tsy mpino?”

R.12

وَمَاۤ اَرۡسَلۡنَا فِىۡ قَرۡيَةٍ مِّنۡ نَّبِىٍّ اِلَّاۤ
اَخَذۡنَاۤ اَهۡلَهَا بِالۡبَاۡسَآءِ وَالضَّرَّآءِ
لَعَلَّهُمۡ يَضَّرَّعُوۡنَ ﴿۹۵﴾

**95.** Tsy misy fotoana nandefasanay mpaminany amina tanàna iray tsy miaraka amina loza sy fahoriana mba hahatonga azy ireo hanetry tena.

ثُمَّ بَدَّلۡنَا مَكَانَ السَّيِّئَةِ الۡحَسَنَةَ
حَتّٰى عَفَوۡا وَّقَالُوۡا قَدۡ مَسَّ اٰبَآءَنَا
الضَّرَّآءُ وَالسَّرَّآءُ فَاَخَذۡنٰهُمۡ بَغۡتَةً وَّ
هُمۡ لَا يَشۡعُرُوۡنَ ﴿۹۶﴾

**96.** Avy eo ovainay ho tsara ny lafimpiainana tsy mahomby ao amin'izy ireo, mandra-pitombon'ny hareny sy ny isany, dia hoy izy ireo: “Efa nitranga tamin'ireo razanay ihany koa ny fijaliana sy ny fifaliana.” Noho

izany, dia nofoanay indray mandeha izay mialoha ny hahatsapany izay nitranga marina.

**97.** Ary raha mino ny mponina teo amin’ireo tanàna ireo, raha ny marina dia nosokafanay ho azy tokoa ny fahasoavan’ny lanitra sy ny tany, saingy tsy nety nino izy ireo. Noho izany dia noraisinay araka izay azony izy ireo.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ الْقُرَىٰ آمَنُوا وَاتَّقَوْا لَفَتَحْنَا عَلَيْهِم بَرَكَاتٍ مِّنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ وَلَٰكِن كَذَّبُوا فَأَخَذْنَاهُم بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Fa voaaro amin’ny fianjeran’ny famaizanay amin’ny alina mandritra ny torimasony ve ny mponina eto amin’ity tanàna ity?

أَفَأَمِنَ أَهْلُ الْقُرَىٰ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا بَيَاتًا وَهُمْ نَائِمُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** Ary voaaro amin’ny fianjeran’ny famaizanay amin’ny fiandohan’ny maraina mandritra ny filalaovany ve ny mponina eto amin’ity tanàna itý?

أَوَأَمِنَ أَهْلُ الْقُرَىٰ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا ضُحًى وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Voaaro amin’ny tetik’i Allāh ve izy ireo? Tsy misy olona mihevi-tena ho voaaro amin’ny tetik’i Allāh raha tsy izay efa voatokana ho levona.

أَفَأَمِنُوا مَكْرَ اللَّهِ ۚ فَلَا يَأْمَنُ مَكْرَ اللَّهِ إِلَّا الْقَوْمُ الْخَاسِرُونَ ﴿١٠٠﴾ ع ١٣ ٢

R.13

**101.** Izany ve tsy mahatonga ihany koa ireo nahazo ny tany ho lovany taorian’ny mponina taloha teo fa raha sitrakay dia Azonay faizina koa noho ny otany izy ireo; hidinay ny fony ka amin’izay tsy afaka hihaino ny teny soa mahafaly izy?

أَوَلَمْ يَهْدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ الْأَرْضَ مِن بَعْدِ أَهْلِهَا أَن لَّوْ نَشَاءُ أَصَبْنَاهُم بِذُنُوبِهِمْ ۚ وَنَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠١﴾

**102.** Sahala amin’izany ireo tanàna niavian’izay nitantaranay taminao ny ampahany tamin’izany vaovao izany. Ary tonga tao amin’izy ireo niaraka tamin’ny Fambara miharihary ny Iraka ho azy ireo raha ny marina. Saingy tsy nety nino izay efa nolaviny teo aloha izy ireo. Izay ho nahatonga an’i Allāh nanidy ny fon’ny tsy mpino.

تِلْكَ الْقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنبَائِهَا ۚ وَلَقَدْ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَمَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا بِمَا كَذَّبُوا مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ الْكَافِرِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Tsy hitanay tao amin'ny ankamaroan'izy ireo ny mariky ny fanajàna ny fifanarahana ary hitanay marina tokoa fa ny ankabeazany dia olona mpikomy.

وَمَا وَجَدْنَا لِأَكْثَرِهِمْ مِّنْ عَهْدٍ ۚ وَإِنْ وَّجَدْنَآ أَكْثَرَهُمْ لَفٰسِقِيْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Manaraka izany, taorian'izy ireo dia naniraka an'i Mosesy niaraka tamin'ny Fambara avy atý Aminay, ho any amin'i Farao sy ny loholony Izahay. Fa nanilika azy amin'ny tsy rariny izy ireo. Zahao ange, ahoana no fihafaran'izay nahatonga ny korontana!

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنْۢ بَعْدِهِمْ مُّوْسٰى بِاٰيٰتِنَآ إِلٰى فِرْعَوْنَ وَمَلَا۟ئِهٖ فَظَلَمُوْا بِهَا ۚ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ary hoy Mosesy: "Ry Farao, Iraky ny Tompon'izao tontolo izao aho raha ny marina."

وَقَالَ مُوْسٰى يٰفِرْعَوْنُ إِنِّيْ رَسُوْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٠٥﴾

**106.** "Tsy mety raha miteny zavatra momba an'i Allāh ankoatra ny marina aho. Tonga eo aminareo miaraka amina Fambara mazava avy amin'ny Tomponareo aho. Koa avelao handeha miaraka amiko ny zanak'i Israely."

حَقِيْقٌ عَلٰٓى أَنْ لَّآ أَقُوْلَ عَلَى اللّٰهِ إِلَّا الْحَقَّ ؕ قَدْ جِئْتُكُمْ بِبَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ فَأَرْسِلْ مَعِيَ بَنِيْٓ إِسْرَآءِيْلَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Namaly *i Farao*: "Raha marina fa tonga eto aminay miaraka amina Fambara ianao, dia asehoy ary izany raha marina ny teninao"

قَالَ إِنْ كُنْتَ جِئْتَ بِاٰيَةٍ فَأْتِ بِهَآ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Ary nalatsany tamin'ny tany noho izany ny tehiny, ka nivadika ho bibilava hita mivantana izao.

فَأَلْقٰى عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ary natsotrany ny tanany, ka indro fa lasa fotsy ho an'ireo rehetra izay nijery.

وَّنَزَعَ يَدَهٗ فَإِذَا هِيَ بَيْضَآءُ لِلنّٰظِرِيْنَ ﴿١٠٩﴾

R.14

**110.** Dia niteny ny filohan'ny vahoakan'i Farao: "Tena mpanao fanova-maso kinga io."

قَالَ الْمَلَأُ مِنْ قَوْمِ فِرْعَوْنَ إِنَّ هٰذَا لَسٰحِرٌ عَلِيْمٌ ﴿١١٠﴾

**111.** Te hanala anareo eto amin'ny taninareo izy koa inona no sosonkevitrareo ?

يُّرِيْدُ أَنْ يُّخْرِجَكُمْ مِّنْ أَرْضِكُمْ ۚ فَمَاذَا تَأْمُرُوْنَ ﴿١١١﴾

**112.** Fa hoy izy ireo: "Roahy eto izy sy ny rahalahiny *mandritra ny fotoana fohy*, ary mandefasa mpangaika any amin'ny tanàna rehetra."

قَالُوٓا أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَأَرْسِلْ فِي
الْمَدَآئِنِ حٰشِرِيْنَ ﴿١١٢﴾

**113.** "Izay hitondra eto anoloanao ny mpanao fanova-maso kinga rehetra."

يَأْتُوْكَ بِكُلِّ سٰحِرٍ عَلِيْمٍ ﴿١١٣﴾

**114.** Ary tonga teo amin'i Farao ireo mpanao fanova-maso ka niteny hoe: "Azo antoka fa hahazo valisoa izahay raha mahazo ny fandresena."

وَجَآءَ السَّحَرَةُ فِرْعَوْنَ قَالُوٓا إِنَّ لَنَا
لَأَجْرًا إِنْ كُنَّا نَحْنُ الْغٰلِبِيْنَ ﴿١١٤﴾

**115.** Dia hoy izy: "Eny, sady ho isan'ireo izay akaiky ahy ianareo"

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ لَمِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿١١٥﴾

**116.** Hoy izy ireo: "E ry Mosesy, ianao ve no hanao voalohany sa izahay?"

قَالُوْا يٰمُوْسٰىٓ إِمَّآ أَنْ تُلْقِيَ وَإِمَّآ أَنْ
نَّكُوْنَ نَحْنُ الْمُلْقِيْنَ ﴿١١٦﴾

**117.** Hoy izy: "Ataovy aloha, ary rehefa nanao ny azy izy ireo dia nanova ny fijerin'ireo mpanatrika ary nanitona azy ireo, ary nanao fanova-maso lehibe."

قَالَ أَلْقُوْا فَلَمَّآ أَلْقَوْا سَحَرُوْٓا أَعْيُنَ
النَّاسِ وَاسْتَرْهَبُوْهُمْ وَجَآءُوْ
بِسِحْرٍ عَظِيْمٍ ﴿١١٧﴾

**118.** Ary dia nibitsika tamin'i Mosesy Izahay *ka niteny taminy* hoe: "Atsipazo ny tehinao," ary indro fa natelin'ilay tehina izay rehetra noforonin'izy rehetra teo.

وَأَوْحَيْنَآ إِلٰى مُوْسٰىٓ أَنْ أَلْقِ عَصَاكَ
فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُوْنَ ﴿١١٨﴾

**119.** Sahala amin'izay no nanaposahana ny fahamarinana ka herim-po very maina ny azy ireo.

فَوَقَعَ الْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١١٩﴾

**120.** Resy noho izany izy ireo ka niala teo tamin-kenatra.

فَغُلِبُوْا هُنَالِكَ وَانْقَلَبُوْا صٰغِرِيْنَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Ary voatery niakohoka ireo mpanao fanova-maso.

وَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سٰجِدِيْنَ ﴿١٢١﴾

**122.** Ary hoy izy ireo. "Mino ny Tompon'izao tontolo izao izahay,"

قَالُوٓا اٰمَنَّا بِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٢٢﴾

**123.** "Ny Tompon'i Mosesy sy i Aarôna."

رَبِّ مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Hoy i Farao: "Efa nino azy mialohan'ny nanomezako anareo alàlana ny momba azy ianareo.

قَالَ فِرْعَوْنُ اٰمَنْتُمْ بِهٖ قَبْلَ أَنْ اٰذَنَ
لَكُمْ إِنَّ هٰذَا لَمَكْرٌ مَّكَرْتُمُوْهُ فِي

الْمَدِيْنَةِ لِتُخْرِجُوْا مِنْهَآ اَهْلَهَا ۚ
فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿١٢٤﴾

Angamba misy tsikombakomba nifanarahanareo tany an-tanàna tany mba amoahana eto ny vahoaka saingy ho hitanareo tsy ho ela *ny vokatr'izany.*

لَاُقَطِّعَنَّ اَيْدِيَكُمْ وَ اَرْجُلَكُمْ مِّنْ
خِلَافٍ ثُمَّ لَاُصَلِّبَنَّكُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٢٥﴾

**125.** Minoa marimarina fa dia hotapahiko ireo tanana amantongotrareo amin'ny ilany sy ilany mifanohitra avy eo dia miaraka fantsiako amin'ny hazo fijaliana avokoa ianareo.

قَالُوْٓا اِنَّآ اِلٰى رَبِّنَا مُنْقَلِبُوْنَ ﴿١٢٦﴾

**126.** Dia hoy ny navalin'izy ireo: "Hiverina eo amin'ny Tomponay izahay noho izany."

وَمَا تَنْقِمُ مِنَّآ اِلَّآ اَنْ اٰمَنَّا بِاٰيٰتِ رَبِّنَا
لَمَّا جَآءَتْنَا ؕ رَبَّنَآ اَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا
وَّ تَوَفَّنَا مُسْلِمِيْنَ ﴿١٢٧﴾ ع ١٨/٤

**127.** "Noho ny finoanay ny Fambara avy any amin'ny Tomponay dia aminay no anaparanao ny valifatinao." Ry Tomponay, fenoy faharetana izahay ary aoka izahay ho faty mankatoa anao.

R.15

وَ قَالَ الْمَلَاُ مِنْ قَوْمِ فِرْعَوْنَ اَتَذَرُ
مُوْسٰى وَ قَوْمَهٗ لِيُفْسِدُوْا فِى الْاَرْضِ
وَ يَذَرَكَ وَ اٰلِهَتَكَ ؕ قَالَ سَنُقَتِّلُ
اَبْنَآءَهُمْ وَ نَسْتَحْيٖ نِسَآءَهُمْ ۚ وَ اِنَّا
فَوْقَهُمْ قٰهِرُوْنَ ﴿١٢٨﴾

**128.** Ary hoy ny filohan'ny vahoakan'i Farao: "Avela hiteraka korontana eto amin'ny tany ve i Mosesy sy ireo vahoakany ka hanary anao sy ny andriamanitrao?" Hoy izy: "Hovonointsika ny zanaka lahin'izy ireo, avelantsika kosa ny vadiny. Minoa marina dia marina tokoa fa matanjaka noho ireo isika."

قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهِ اسْتَعِيْنُوْا بِاللّٰهِ وَ
اصْبِرُوْا ۚ اِنَّ الْاَرْضَ لِلّٰهِ ۙ يُوْرِثُهَا مَنْ
يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ؕ وَ الْعَاقِبَةُ
لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿١٢٩﴾

**129.** Hoy i Mosesy tamin'ny vahoakany: "Mivavaha amin'i Allāh mba hamonjeny anareo ary manàna faharetana. Raha ny marina dia an'i Allāh ny tany. Ekeny ho lovan'izay sitrany amin'ny mpanompony izany ary ho tsara fiafara izay matahotra an'Andriamanitra."

قَالُوْٓا اُوْذِيْنَا مِنْ قَبْلِ اَنْ تَاْتِيَنَا وَ

**130.** Dia hoy izy ireo: "Efa nenjehina izahay mialohan'ny nahatongavanao

مِنْۢ بَعْدِ مَا جِئْتَنَا ؕ قَالَ عَسٰى رَبُّكُمْ
اَنْ يُّهْلِكَ عَدُوَّكُمْ وَ يَسْتَخْلِفَكُمْ
فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُوْنَ ﴿١٣٠﴾ ع

sy taorian'ny nahatongavanao teto aminay." Dia hoy izy: "Eo ampandripahana ny fahavalonareo izao ny Tomponareo ka hanome anareo fahefana ambony eto amin'ny firenena mba hahitany ny hoe manao ahoana ny ho fitondran-tenanareo."

R.16

وَلَقَدْ اَخَذْنَاۤ اٰلَ فِرْعَوْنَ بِالسِّنِيْنَ وَ
نَقْصٍ مِّنَ الثَّمَرٰتِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُوْنَ ﴿١٣١﴾

**131.** Ary nofaizinay tamin'ny alalan'ny haintany nandritra ny taona maro sy tamin'ny alalan'ny tsy fahampiana voankazo ny vahoakan'i Farao mba hitandreman'izy ireo.

فَاِذَا جَآءَتْهُمُ الْحَسَنَةُ قَالُوْا لَنَا
هٰذِهٖ ۚ وَاِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَّطَّيَّرُوْا
بِمُوْسٰى وَمَنْ مَّعَهٗ ؕ اَلَاۤ اِنَّمَا طٰٓئِرُهُمْ
عِنْدَ اللّٰهِ وَ لٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٣٢﴾

**132.** Saingy rehefa sambatra izy ireo dia hoy izy ireo: "Anay ity" ary raha misy loza mihatra amin'izy ireo dia atolany any amin'i Mosesy sy any amin'izay niaraka taminy ny andraikitra. Nefa azo antoka fa i Allāh no nahatonga izany saingy tsy takatry ny ankamaroan'izy ireo izany.

وَ قَالُوْا مَهْمَا تَاْتِنَا بِهٖ مِنْ اٰيَةٍ
لِّتَسْحَرَنَا بِهَا ۙ فَمَا نَحْنُ لَكَ
بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٣٣﴾

**133.** Dia hoy izy ireo: "Na inona na inona Fambara entinao eto aminay mba hamosaviana anay amin'ny alàlan'izany dia tsy hino anao izahay."

فَاَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الطُّوْفَانَ وَالْجَرَادَ وَ
الْقُمَّلَ وَ الضَّفَادِعَ وَ الدَّمَ اٰيٰتٍ
مُّفَصَّلٰتٍ ۫ فَاسْتَكْبَرُوْا وَ كَانُوْا
قَوْمًا مُّجْرِمِيْنَ ﴿١٣٤﴾

**134.** Dia narotsakay tao amin'izy ireo ny tafiotra, ny valala, ny hao, ny sahona, ary ny rà. Fambara mazava saingy mbola niavonavona ihany izy ireo ary nitoetra ho vahoaka mpanota.

وَ لَمَّا وَقَعَ عَلَيْهِمُ الرِّجْزُ قَالُوْا
يٰمُوْسَى ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ
عِنْدَكَ ۚ لَئِنْ كَشَفْتَ عَنَّا الرِّجْزَ
لَنُؤْمِنَنَّ لَكَ وَ لَنُرْسِلَنَّ مَعَكَ
بَنِيْۤ اِسْرَآءِيْلَ ﴿١٣٥﴾

**135.** Ary rehefa nirotsaka teo aminy ny famaizana dia hoy izy ireo: "E ry Mosesy mangataha amin'ny Tomponao araka izay nampanantenany anao", raha esorinao aminay izao famaizana izao dia hino anao marina tokoa izahay ary dia halefanay marina miaraka aminao ny zanak'i Israely.

**136.** Nony nesorinay tao anatin'ny fotoana voafetra izay tokony ho tratrarin'izy ireo anefa ny famaizana dia tsy nitazona ny teniny izy ireo.

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الرِّجْزَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ
هُم بَٰلِغُوهُ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ١٣٦

**137.** Dia namaly faty izany tamin'ny alalan'ny safo-dranomasina Izahay satria noraisiny ho lainga ny Fambara avy Aminay no sady tsy nasiany eritreritra akory ny amin'izany.

فَانتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ فِى
الْيَمِّ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا بِـَٔايَٰتِنَا وَ
كَانُوا عَنْهَا غَٰفِلِينَ ١٣٧

**138.** Ary nataonay izay nandovan'ireo olona izay heverina ho osa ny faritra atsinanana sy andrefana amin'ny tany izay efa nasininay. Ary dia tanteraka tamin'ny zanak'i Israely noho ny faharetany ny tenim-pamindrampon'ny Tomponao. Dia noravanay izay rehetra namboarin'i Farao sy vahoakany ary izay rehetra natsangany.

وَ أَوْرَثْنَا الْقَوْمَ الَّذِينَ كَانُوا
يُسْتَضْعَفُونَ مَشَٰرِقَ الْأَرْضِ وَمَغَٰرِبَهَا
الَّتِى بَٰرَكْنَا فِيهَا ۖ وَ تَمَّتْ كَلِمَتُ
رَبِّكَ الْحُسْنَىٰ عَلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ بِمَا
صَبَرُوا ۖ وَ دَمَّرْنَا مَا كَانَ يَصْنَعُ
فِرْعَوْنُ وَ قَوْمُهُۥ وَ مَا كَانُوا
يَعْرِشُونَ ١٣٨

**139.** Ary dia nampitainay ranomasina ireo zanak'i Israely; dia tonga tao amin'ny vahoaka nifikitra tamin'ny sampiny. Hoy izy ireo: "Ry Mosesy, anaovy andriamanitra ho anay izahay, tahaka ny fananan'ireo olona ireo andriamanitra." Hoy izy hoe: "Ianareo dia tena vahoaka tsy mahalala marina tokoa."

وَ جَٰوَزْنَا بِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ الْبَحْرَ
فَأَتَوْا عَلَىٰ قَوْمٍ يَعْكُفُونَ عَلَىٰٓ أَصْنَامٍ
لَّهُمْ ۚ قَالُوا يَٰمُوسَى اجْعَل لَّنَآ إِلَٰهًا
كَمَا لَهُمْ ءَالِهَةٌ ۚ قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ
تَجْهَلُونَ ١٣٩

**140.** Minoa marimarina fa izay rehetra ataon'ireo *olona ireo* dia ho rava avokoa, ary tsy hisy ho tanteraka izay rehetra ataony.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ مُتَبَّرٌ مَّا هُمْ فِيهِ وَ بَٰطِلٌ
مَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١٤٠

**141.** Hoy izy hoe: "Ahoana no mbola hikarohako andriamanitra hafa akoatra an'i Allāh, nefa tsy Izy va no nanandratra anareo amin'ny avo noho ny vahoaka rehetra?"

قَالَ أَغَيْرَ اللَّهِ أَبْغِيكُمْ إِلَٰهًا وَ هُوَ
فَضَّلَكُمْ عَلَى الْعَٰلَمِينَ ١٤١

**142.** *Ary tadidio ny fotoana* nanavotanay anareo teo ambany ziogan'ny vahoakan'ny Farao izay

وَ إِذْ أَنجَيْنَٰكُم مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ
يَسُومُونَكُمْ سُوٓءَ الْعَذَابِ ۖ يُقَتِّلُونَ

أَبْنَآءَكُمْ وَيَسْتَحْيُوْنَ نِسَآءَكُمْ ۚ
وَفِيْ ذٰلِكُمْ بَلَآءٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَظِيْمٌ ﴿١٤٢﴾ ع ١٦ ١٢ ٦

nampiaina anareo fahoriana tsy roa aman-tany, tamin'ny fandripahana ny zanaka lahinareo ka tsy nikasihany vehivavy. Ary ireny dia fitsapana lehibe ho anareo avy amin'ny Tomponareo.

R.17

وَوٰعَدْنَا مُوْسٰى ثَلٰثِيْنَ لَيْلَةً وَّ
أَتْمَمْنٰهَا بِعَشْرٍ فَتَمَّ مِيْقَاتُ رَبِّهٖٓ
أَرْبَعِيْنَ لَيْلَةً ۚ وَقَالَ مُوْسٰى لِأَخِيْهِ
هٰرُوْنَ اخْلُفْنِيْ فِيْ قَوْمِيْ وَأَصْلِحْ وَلَا
تَتَّبِعْ سَبِيْلَ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿١٤٣﴾

**143.** Izahay dia nanao fifanarahana tamin'i Mosesy mba hanokanany telopolo alina, izay napianay folo alina amboniny ka nahafeno ho efapolo alina mba hahatanteraka ny fotoana noraiketin'ny Tompony. Ary hoy i Mosesy tamin'i Aarôna, rahalahiny: "Rehefa tsy eo aho, dia soloy tena eo anatrehan'ny vahoaka, ataovy tsara tantana izy ireo, ary aza manaraka ny lalan'ireo mpanakorontana."

وَلَمَّا جَآءَ مُوْسٰى لِمِيْقَاتِنَا وَكَلَّمَهٗ
رَبُّهٗ ۙ قَالَ رَبِّ أَرِنِيْٓ أَنْظُرْ إِلَيْكَ ۚ
قَالَ لَنْ تَرٰىنِيْ وَلٰكِنِ انْظُرْ إِلَى الْجَبَلِ
فَإِنِ اسْتَقَرَّ مَكَانَهٗ فَسَوْفَ تَرٰىنِيْ ۚ
فَلَمَّا تَجَلّٰى رَبُّهٗ لِلْجَبَلِ جَعَلَهٗ دَكًّا
وَّخَرَّ مُوْسٰى صَعِقًا ۚ فَلَمَّآ أَفَاقَ قَالَ
سُبْحٰنَكَ تُبْتُ إِلَيْكَ وَأَنَا أَوَّلُ
الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٤٤﴾

**144.** Rehefa tonga tamin'ny fotoana nifanaovana i Mosesy, ary rehefa avy niteny taminy ny Tompo, dia hoy izy: "Tompoko, misehoa amiko Ianao mba hahafahako mahita Anao." Izao no namalian'i Allāh azy: "Tsy ho hitanao aho, fa zahao ny eny amin'ny tendrombohitra, raha tsy mihetsika amin'ny toerany io dia hahita Ahy ianao". Ary rehefa niseho teny antendrombohitra ny Tompony, dia nahetriny ho lasa vovoka ilay izy, dia safotry ny fahatairana i Mosesy. Rehefa nahatsiaro tena izy dia izao no noteneniny: "Masina Ianao, mitodidoha Aminao aho, izaho no voalohany amin'ireo mpino."

قَالَ يٰمُوْسٰٓى إِنِّي اصْطَفَيْتُكَ عَلَى النَّاسِ
بِرِسٰلٰتِيْ وَبِكَلَامِيْ ۖ فَخُذْ مَآ أٰتَيْتُكَ
وَكُنْ مِّنَ الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٥﴾

**145.** Hoy *i Allāh*: "Oh ry Mosesy, ianao no nofidiko ho ambonin'ireo rehetra *amin'ny vanimpotoananao* tamin'ny alàlan'ireo hafatro sy

tamin'ny alàlan'ny Teniko. Koa raiso izay natolotro anao ary meteza ho isan'ireo mpakasitraka.

**146.** Ary noraiketinay an-tsoratra tamin'ny fafana maromaro ny mikasika izany rehetra izany mba ho famporisihina sy fanazavana ny zavadrehetra koa tano tsara izany ary didio ireo vahoakanao hanaraka ny soa indrindra. Hasehoko anareo tsy ho ela ny fonenan'ireo mpandika lalàna.

وَكَتَبْنَا لَهٗ فِي الْاَلْوَاحِ مِنْ كُلِّ شَيْءٍ
مَّوْعِظَةً وَّتَفْصِيْلًا لِّكُلِّ شَيْءٍ ۚ فَخُذْهَا
بِقُوَّةٍ وَّاْمُرْ قَوْمَكَ يَاْخُذُوْا
بِاَحْسَنِهَا ؕ سَاُورِيْكُمْ دَارَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Tsy ho ela dia haviliko ho an'ireo mpiavonavona sy mpanao ny tsy rariny eto an-tany ny fambara avy Amiko; ary na dia hahita ny Fambara rehetra aza izy ireo dia tsy hino; ary na dia hahita lalàna tsara aza izy ireo dia tsy ho tian'izy ireo ny handray izany ho azy; fa rehefa mahita ny làlana diso izy ireo, dia izay no harahany. Satria izy ireo dia mihevitra ny Fambara avy Aminay ho lainga tsy niraharaha izany.

سَاَصْرِفُ عَنْ اٰيٰتِيَ الَّذِيْنَ يَتَكَبَّرُوْنَ
فِي الْاَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ؕ وَاِنْ يَّرَوْا كُلَّ
اٰيَةٍ لَّا يُؤْمِنُوْا بِهَا ۚ وَاِنْ يَّرَوْا سَبِيْلَ
الرُّشْدِ لَا يَتَّخِذُوْهُ سَبِيْلًا ۚ وَاِنْ يَّرَوْا
سَبِيْلَ الْغَيِّ يَتَّخِذُوْهُ سَبِيْلًا ؕ ذٰلِكَ
بِاَنَّهُمْ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَكَانُوْا
عَنْهَا غٰفِلِيْنَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Ary momba ireo izay mitsipaka ny fambara avy Aminay sy ny fiainana Any an-koatra, ny asa ataony rehetra dia ho very maina. Izy ireo ve dia hanantena fa hahazo valin'asa hafa mihoatra izay vitany?

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَلِقَآءِ
الْاٰخِرَةِ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ ؕ هَلْ
يُجْزَوْنَ اِلَّا مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٤٨﴾

R.18

**149.** Mandritra ny fotoana tsy nahateo an'i Mosesy, ireo vahoakany dia nanamboatra zanak'omby vita tamin'ireo firavaka volamenany izay noheveriny fa hitrona. Tsy tsapan'izy ireo ve fa sady tsy niteny taminy ilay sary omby no tsy nitari-dalana azy ireo na taiza na taiza? Notompoin'izy ireo izany ary dia nandika lalàna izy ireo.

وَاتَّخَذَ قَوْمُ مُوْسٰى مِنْۢ بَعْدِهٖ مِنْ
حُلِيِّهِمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهٗ خُوَارٌ ؕ اَلَمْ
يَرَوْا اَنَّهٗ لَا يُكَلِّمُهُمْ وَلَا يَهْدِيْهِمْ
سَبِيْلًا ۘ اِتَّخَذُوْهُ وَكَانُوْا ظٰلِمِيْنَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Rehefa latsa-panenenana izy ireo, ka nahatsapa fa tena diso lalana tokoa, dia niteny hoe : “Raha tsy namindra fo taminay ny Tomponay, ka namela ny helokay, dia tena ho isan’ireo matiantoka tokoa izahay.”

وَلَمَّا سُقِطَ فِيٓ اَيۡدِيۡهِمۡ وَ رَاَوۡا اَنَّهُمۡ
قَدۡ ضَلُّوۡا ۙ قَالُوۡا لَئِنۡ لَّمۡ يَرۡحَمۡنَا
رَبُّنَا وَيَغۡفِرۡ لَنَا لَنَكُوۡنَنَّ مِنَ الۡخٰسِرِيۡنَ ﴿۱۵۰﴾

**151.** Ary nony niverina teo amin’ny vahoakany i Mosesy dia tezitra mafy ka hoy izy: “Nanao fitondran-tena tsy mendrika tokoa ianareo nandritra ny fotoana tsy naha teo ahy sy nandritra ny fisoloana toerana ahy! Maika ery ianareo *hamorona zavatra hafa ho anareo ka* tsy mahandry akory ny didy avy amin’ny Tomponareo?” Napetrany ireo fafana ary noraisiny teo amin’ny lohany ny rahalahiny ka nosintoniny hanantona azy. Hoy *Aarôna:* “Ry zanaky ny reniko, efa nihevitra ahy ho osa ireo vahoaka ka efa nikasa ny hamono ahy mihitsy aza. Koa aza avela hifaly noho ny fahoriako ireo fahavalo ary aza ampitoviana amin’ireo olon-dratsy aho.”

وَلَمَّا رَجَعَ مُوۡسٰۤى اِلٰى قَوۡمِهٖ غَضۡبَانَ
اَسِفًا ۙ قَالَ بِئۡسَمَا خَلَفۡتُمُوۡنِيۡ مِنۡۢ
بَعۡدِيۡ ۚ اَعَجِلۡتُمۡ اَمۡرَ رَبِّكُمۡ ۚ وَاَلۡقَى
الۡاَلۡوَاحَ وَاَخَذَ بِرَاۡسِ اَخِيۡهِ يَجُرُّهٗۤ
اِلَيۡهِ ؕ قَالَ ابۡنَ اُمَّ اِنَّ الۡقَوۡمَ
اسۡتَضۡعَفُوۡنِيۡ وَكَادُوۡا يَقۡتُلُوۡنَنِيۡ ۖ
فَلَا تُشۡمِتۡ بِىَ الۡاَعۡدَآءَ وَلَا تَجۡعَلۡنِيۡ
مَعَ الۡقَوۡمِ الظّٰلِمِيۡنَ ﴿۱۵۱﴾

**152.** Hoy *i Mosesy*: “Tompoko, mamelà ahy ary mamelà ny rahalahiko ary mba arotsahy aminay ny famindraponao, satria amin’izay rehetra namindra fo dia Ianao no Tena Mpamindra fo indrindra.”

قَالَ رَبِّ اغۡفِرۡ لِيۡ وَلِاَخِيۡ وَاَدۡخِلۡنَا فِيۡ
رَحۡمَتِكَ ۖ وَاَنۡتَ اَرۡحَمُ الرّٰحِمِيۡنَ ﴿۱۵۲﴾

R.19

**153.** Fa ho an’ireo izay misafidy ny zanak’omby *ho andriamaniny*, ny hatezeran’ny Tompon’izy ireo dia hianjera aminy toy izany koa ny baraka amin’ny fiainana ankehitriny. Tahaka izany no fomba ankasitrahanay ireo mpamorondainga.

اِنَّ الَّذِيۡنَ اتَّخَذُوا الۡعِجۡلَ سَيَنَالُهُمۡ
غَضَبٌ مِّنۡ رَّبِّهِمۡ وَذِلَّةٌ فِى الۡحَيٰوةِ
الدُّنۡيَا ؕ وَكَذٰلِكَ نَجۡزِى الۡمُفۡتَرِيۡنَ ﴿۱۵۳﴾

**154.** Ho an’ireo izay ratsy fitondran-tena, ka nibaboka ary nino, ny Tomponao dia Tena Mpamela heloka sady Mpamindra-fo *ho an’ireo matahotra ny tompon’izy ireo.*

وَالَّذِيْنَ عَمِلُوا السَّيِّاٰتِ ثُمَّ تَابُوْا مِنْۢ بَعْدِهَا وَاٰمَنُوْۤا اِنَّ رَبَّكَ مِنْۢ بَعْدِهَا لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٥٤﴾

**155.** Ary rehefa lefy ny hatezeran’i Mosesy, dia noraisiny ireo fafana ka voasoratra tao ny toro-lalana sy famindra-po ho an’ireo matahotra ny Tompon’izy ireo.

وَلَمَّا سَكَتَ عَنْ مُّوْسَى الْغَضَبُ اَخَذَ الْاَلْوَاحَ ۖ وَفِيْ نُسْخَتِهَا هُدًى وَّرَحْمَةٌ لِّلَّذِيْنَ هُمْ لِرَبِّهِمْ يَرْهَبُوْنَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Dia nisafidy fitopolo lahy tamin’ireo vahoakany i Mosesy mba hamonjy ny fotoana nifanaovanay. Fa raha nitranga tamin’izy ireo ny horohorontany dia hoy izy: “Tompoko, raha sitraponao iny dia Azonao tsara ny mandripaka azy ireo, ary izaho koa miaraka aminy. Irinao ve ny handripaka anay rehetra noho izay ataon’ireo adala sasany niaraka taminay? Mino aho fa fitsapana avy Aminao izao; hahavery izay Tianao hoverezina, sy hitarihana izay Tianao tarihana. Ianao no Mpiaro anay; mamelà anay ary malahelova anay satria Ianao marina tokoa no Mpamela heloka mendrika indrindra.

وَاخْتَارَ مُوْسٰى قَوْمَهٗ سَبْعِيْنَ رَجُلًا لِّمِيْقَاتِنَا ۚ فَلَمَّاۤ اَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ قَالَ رَبِّ لَوْ شِئْتَ اَهْلَكْتَهُمْ مِّنْ قَبْلُ وَاِيَّايَ ؕ اَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ السُّفَهَاۤءُ مِنَّا ۚ اِنْ هِيَ اِلَّا فِتْنَتُكَ ؕ تُضِلُّ بِهَا مَنْ تَشَاۤءُ وَتَهْدِيْ مَنْ تَشَاۤءُ ؕ اَنْتَ وَلِيُّنَا فَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا وَاَنْتَ خَيْرُ الْغَافِرِيْنَ ﴿١٥٦﴾

**157.** Enga anie mba ho tsara no atokanao ho anay eto an-tany sy any an-koatra; nitodika taminao tamim-panenenana izahay.” I Allāh namaly hoe: “Hianjeran’ny famaizako ireo izay tiako hanaovana izany, fa ny indra-foko dia hihidy amin’ny zava-drehetra ary dia hanoloko izany ireo izay tsara fitondra-tena sy nandoa ara-dalàna ny Zakāt ary ireo mino ny fambara avy Aminay -

وَاكْتُبْ لَنَا فِيْ هٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةً وَّفِي الْاٰخِرَةِ اِنَّا هُدْنَاۤ اِلَيْكَ ؕ قَالَ عَذَابِيْۤ اُصِيْبُ بِهٖ مَنْ اَشَاۤءُ ۚ وَرَحْمَتِيْ وَسِعَتْ كُلَّ شَيْءٍ ؕ فَسَاَكْتُبُهَا لِلَّذِيْنَ يَتَّقُوْنَ وَيُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَالَّذِيْنَ هُمْ بِاٰيٰتِنَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Ireo izay manaraka ny Iraka, Ilay Mpaminany, Ilay tsy mahay mamaky

اَلَّذِيْنَ يَتَّبِعُوْنَ الرَّسُوْلَ النَّبِيَّ

teny sy manoratra, izay efa hitan'izy ireo voarakitra ao anaty Torah sy Evanjily izay eo amin'izy ireo. Mandidy azy ireo hanao ny tsara izy ary mandrara azy ireo hanao ny ratsy, izay manoro ny maha mety ny zavatra madio sy mandrara ny zavatra maloto, sy manala ny zioga sy sakana mianjady aminy. Ireo izay mino azy, izay manome voninahitra azy manohana azy ka namonjy ary nanaraka ny fahazavana nidina niaraka taminy – izy ireo no hiaina ao anaty fahasambarana."

الْأُمِّيَّ الَّذِي يَجِدُونَهُ مَكْتُوبًا
عِنْدَهُمْ فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنْجِيلِ ز
يَأْمُرُهُمْ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَاهُمْ عَنِ
الْمُنْكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ الطَّيِّبَاتِ وَيُحَرِّمُ
عَلَيْهِمُ الْخَبَائِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ
إِصْرَهُمْ وَالْأَغْلَالَ الَّتِي كَانَتْ
عَلَيْهِمْ ط فَالَّذِينَ آمَنُوا بِهِ وَعَزَّرُوهُ
وَنَصَرُوهُ وَاتَّبَعُوا النُّورَ الَّذِي أُنْزِلَ
ع ١٩ ٩ مَعَهُ لا أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٥٨﴾

R.20

**159.** Lazao hoe: "Oh, ry Olombelona! Marina tokoa fa izaho no Irak'i Allāh izay Tompon'ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany ho anareo rehetra. Tsy misy andriamanitra hafa ankoatrany. Izy no manome sy maka ny aina. Minoa ary an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy, ilay Mpaminany, Ilay tsy mahay mamaky teny sy manoratra, izay mino an'i Allāh sy ny Teniny, ka manaraka azy mba ho tsara tarika amin'ny tsara.

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنِّي رَسُولُ اللَّهِ
إِلَيْكُمْ جَمِيعًا الَّذِي لَهُ مُلْكُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ج لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْيِي
وَيُمِيتُ ص فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ
النَّبِيِّ الْأُمِّيِّ الَّذِي يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَ
كَلِمَاتِهِ وَاتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Ao anatin'ireo vahoakan'i Mosesy ireo dia misy andian'ireo mitarika amim-pahamarinana ka manao ny rariny noho izany.

وَمِنْ قَوْمِ مُوسَىٰ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِالْحَقِّ
وَبِهِ يَعْدِلُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Izy ireo dia nozarainay ho foko roa ambinifolo ary amin'ny vahoaka samy hafa. Izahay dia nanambara tamin'i Mosesy raha mangataka rano aminy ny vahoakany: "Kapohy amin'ny tehinao ny vatolampy," dia hisy loharano roambinifolo hipoitra; isaky ny foko dia hahalala izay loharanony. Dia nasianay ny rahona mba hanaloka azy ireo. Dia

وَقَطَّعْنَاهُمُ اثْنَتَيْ عَشْرَةَ أَسْبَاطًا
أُمَمًا ط وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ إِذِ
اسْتَسْقَاهُ قَوْمُهُ أَنِ اضْرِبْ بِعَصَاكَ
الْحَجَرَ ج فَانْبَجَسَتْ مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ
عَيْنًا ط قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَشْرَبَهُمْ ط
وَظَلَّلْنَا عَلَيْهِمُ الْغَمَامَ وَأَنْزَلْنَا عَلَيْهِمُ
الْمَنَّ وَالسَّلْوَىٰ ط كُلُوا مِنْ طَيِّبَاتِ مَا

nampidininay ho azy ireo koa ny Manna sy ny Salwā, ary *hoy izahay*: “Mihinàna ianareo izay zavatra tsara, izay natolotray anareo.” Ary tsy avy Aminay fa avy aminy ihany no nahadiso azy ireo.

رَزَقْنٰكُمْ ؕ وَمَا ظَلَمُوْنَا وَلٰكِنْ كَانُوْٓا
اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿١٦١﴾

**162.** Ary tadidio ny fotoana nilazany tamin’izy ireo hoe: “Manorena fonenana eto amin’itý tanàna itý ary hano ireo vokatry ny tany na aiza misy anareo na aiza, ary lazao hoe: “Andriamanitra oh! Amaivano ny zioganay”, ary dia midira ampanetretena ao amin’ny vavahadin’ny tanàna. Halànay ny fahotanareo, ary minoa marimarina fa hataonay ambinin-javatsoa ireo manao ny tsara.

وَاِذْ قِيْلَ لَهُمُ اسْكُنُوْا هٰذِهِ الْقَرْيَةَ
وَكُلُوْا مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ وَقُوْلُوْا
حِطَّةٌ وَّادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا نَّغْفِرْ
لَكُمْ خَطِيْٓئٰتِكُمْ ؕ سَنَزِيْدُ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Fa ireo mpandika lalàna amin’izy ireo dia namadika ny teny ho zavatra hafa tsy araka ny nampitaina tamin’izy ireo. Noho izany, andefasanay famaizana avy atý an-danitra izy ireo noho izay fitondran-tena ratsiny izany.

فَبَدَّلَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْهُمْ قَوْلًا
غَيْرَ الَّذِيْ قِيْلَ لَهُمْ فَاَرْسَلْنَا
عَلَيْهِمْ رِجْزًا مِّنَ السَّمَآءِ بِمَا كَانُوْا
ع ٢٠ ٥ ١٠ يَظْلِمُوْنَ ﴿١٦٣﴾

R.21

**164.** Ary anontanio azy ireo ny momba ilay tanàna miorina eny amoron-dranomasina, tamin’izy ireo nanimbazimba ny Sabata: Rehefa tonga rehefa nihanaka teny ambonin’ny rano ny trondron’izy ireo tamin’ny andron’ny Sabata saingy tsy nisy trondro rehefa tsy nanompo ny andro Sabata izy ireo. Ohatra izay no nitsapanay azy ireo noho ny fikomiany.

وَسْئَلْهُمْ عَنِ الْقَرْيَةِ الَّتِيْ كَانَتْ
وقف لازم حَاضِرَةَ الْبَحْرِ ۘ اِذْ يَعْدُوْنَ فِي السَّبْتِ
اِذْ تَاْتِيْهِمْ حِيْتَانُهُمْ يَوْمَ سَبْتِهِمْ
معانقة شُرَّعًا وَّيَوْمَ لَا يَسْبِتُوْنَ ۙ لَا تَاْتِيْهِمْ ۛ
كَذٰلِكَ ۛ نَبْلُوْهُمْ بِمَا كَانُوْا
النصف يَفْسُقُوْنَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Ary raha hisy vondrona izay avy tamin’izy ireo niteny hoe: “Inona no mbola ananaranareo vahoaka izay efa ho ringan’i Allāh na hosaziny amin’ny famaizana mafy?” Hoy izy ireo: “Mba

وَاِذْ قَالَتْ اُمَّةٌ مِّنْهُمْ لِمَ تَعِظُوْنَ
قَوْمَا ۙ اللّٰهُ مُهْلِكُهُمْ اَوْ مُعَذِّبُهُمْ
عَذَابًا شَدِيْدًا ؕ قَالُوْا مَعْذِرَةً اِلٰى

tsy hananan-tsiny eo imason'ny Tomponareo, ary koa mba mety hatahotra *an'i Allāh* koa izy ireo amin'izany".

رَبِّكُمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَّقُوْنَ ١٦٥

**166.** Ary rehefa hadinon'izy ireo avokoa izay nampahatsiahivina azy ireo rehetra dia navotanay ireo izay nandrara ny ratsy, ary nofaizinay mafy ireo mpandika lalàna noho ny fahotana izay fanaony.

فَلَمَّا نَسُوْا مَا ذُكِّرُوْا بِهٖۤ اَنْجَيْنَا الَّذِيْنَ يَنْهَوْنَ عَنِ السُّوْٓءِ وَاَخَذْنَا الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا بِعَذَابٍۭ بَـِٕيْسٍۭ بِمَا كَانُوْا يَفْسُقُوْنَ ١٦٦

**167.** Rehefa nikomy fahatany amin'ny zavatra efa nandrarana azy izy ireo, dia nolazainay hoe: "Aoka ianareo ho lasa rajako tsy misy mpitia."

فَلَمَّا عَتَوْا عَنْ مَّا نُهُوْا عَنْهُ قُلْنَا لَهُمْ كُوْنُوْا قِرَدَةً خٰسِـِٕيْنَ ١٦٧

**168.** Dia tadidio ny fotoana nilazan'ny Tomponao fa hamoronany fahasahiranana mahery vaika hatrany amin'ny Andro fitsanganan'ny maty izy ireo. Marina tokoa fa ny Tomponao dia mora manafay, fa Izy koa dia tena Mpamela heloka, sady Mpamindra fo.

وَاِذْ تَاَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبْعَثَنَّ عَلَيْهِمْ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ مَنْ يَّسُوْمُهُمْ سُوْٓءَ الْعَذَابِؕ اِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيْعُ الْعِقَابِ ۖۚ وَاِنَّهٗ لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ١٦٨

**169.** Ary notsinjaraina ho vahoaka voazarazara manerana ny tany izy ireo. Amin'izy ireo dia misy ny mpandala ny rariny, misy koa hafa. *Ireo farany ireo dia* nosedrainay tamin'ny fanambinana sy ny tsy fahampiana mba hitarihana azy ireo hiverina *atý amin'ny tsara.*

وَقَطَّعْنٰهُمْ فِى الْاَرْضِ اُمَمًاۚ مِنْهُمُ الصّٰلِحُوْنَ وَمِنْهُمْ دُوْنَ ذٰلِكَ ۚ وَبَلَوْنٰهُمْ بِالْحَسَنٰتِ وَالسَّيِّاٰتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ١٦٩

**170.** Ary ny nandimby azy ireo dia taranaka *ratsy* izay nandova ny Boky. Alain'izy ireo ny harena tsy misy fotony *eto amin'izao tontolo izao* ary hoy izy ireo: "Ho voavela heloka ny amin'izany izahay." Saingy raha misy harena mitovy amin'izany mbola tonga amin'izy ireo dia ekeny izany. Moa ve tsy niarahana nanaiky tamin'izy ireo ny fifanarahana ao amin'ny Boky mba tsy hilazan'izy

فَخَلَفَ مِنْ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ وَّرِثُوا الْكِتٰبَ يَاْخُذُوْنَ عَرَضَ هٰذَا الْاَدْنٰى وَيَقُوْلُوْنَ سَيُغْفَرُ لَنَا ۚ وَاِنْ يَّاْتِهِمْ عَرَضٌ مِّثْلُهٗ يَاْخُذُوْهُ ؕ اَلَمْ يُؤْخَذْ عَلَيْهِمْ مِّيْثَاقُ الْكِتٰبِ اَنْ لَّا يَقُوْلُوْا عَلَى اللّٰهِ اِلَّا الْحَقَّ وَدَرَسُوْا مَا فِيْهِ ؕ وَالدَّارُ الْاٰخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِيْنَ يَتَّقُوْنَ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ١٧٠

ireo afa-tsy ny marina amin'i Allāh? Ary nandalina izay hita ao anatin'ny Boky izy ireo. Ary ny fonenana any Ankoatra dia mendrika ho an'ireo olo-marina. Koa tsy tehahalala izany ve ianareo?

وَ الَّذِيْنَ يُمَسِّكُوْنَ بِالْكِتٰبِ وَ
اَقَامُوا الصَّلٰوةَ ؕ اِنَّا لَا نُضِيْعُ اَجْرَ
الْمُصْلِحِيْنَ ﴿١٧١﴾

**171.** Ho an'ireo izay nifikitra amin'ny Boky, ary manaja tanteraka ny fivavahana, dia minoa marimarina fa tsy avelanay ho very an-javona ny valisoa ho an'ireo olo-marina.

وَ اِذْ نَتَقْنَا الْجَبَلَ فَوْقَهُمْ كَاَنَّهٗ
ظُلَّةٌ وَّ ظَنُّوْٓا اَنَّهٗ وَاقِعٌۢ بِهِمْ ۚ خُذُوْا
مَآ اٰتَيْنٰكُمْ بِقُوَّةٍ وَّ اذْكُرُوْا مَا فِيْهِ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٧٢﴾

**172.** Rehefa natongilanay tamin'izy ireo toy ny andohalambo ny tendrombohitra, dia natahotra izy ireo sao dia hianjera aminy izany, *izao no nolazainay azy ireo:* "Mifikira ianareo amin'izay efa natolotray anareo, ary tadidio tsara izay voalaza ao mba hahavotra anareo."

R.22

وَ اِذْ اَخَذَ رَبُّكَ مِنْۢ بَنِيْٓ اٰدَمَ مِنْ
ظُهُوْرِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَ اَشْهَدَهُمْ عَلٰٓى
اَنْفُسِهِمْ ۚ اَلَسْتُ بِرَبِّكُمْ ؕ قَالُوْا بَلٰى ۛۚ
شَهِدْنَا ۛۚ اَنْ تَقُوْلُوْا يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
اِنَّا كُنَّا عَنْ هٰذَا غٰفِلِيْنَ ﴿١٧٣﴾

**173.** *Tadidio* ny fotoana namoahan'ny Tomponao avy tamin'ny voan'ny zanak'i Adama ireo taranany ka nampijoroan'Andriamanitra azy ireo ho vavolombelona, ho fanoherana ny tenany; *sady niteny hoe:* Tsy Izaho ve no Andriamanitrareo? Ary namaly izy ireo hoe: "Ary izahay dia Tena mijoro ho vavolombelona tokoa." *Nanao izany Izy* mba tsy hilazanareo amin'ny andro fitsanganana amin'ny maty hoe: "Izahay dia tena tsy mahalala na inona na inona mihitsy."

اَوْ تَقُوْلُوْٓا اِنَّمَآ اَشْرَكَ اٰبَآؤُنَا مِنْ
قَبْلُ وَ كُنَّا ذُرِّيَّةً مِّنْۢ بَعْدِهِمْ ۚ
اَفَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ الْمُبْطِلُوْنَ ﴿١٧٤﴾

**174.** Ary mba tsy nitenenanareo hoe: "Ireo rainay ireo irery no mampifangaro *an'i Allāh* tamin'ny zavatra hafa, ary izahay tsy inona fa taranaka tatý aoriana. Dia handringana anay ve Ianao noho *ny heloka* vitan'ireo mpandainga *tany aloha*?"

**175.** Izay no mahatonga Anay haneho mazava tsara ireo Fambara *mba hampiomanana tsara ny olona rehetra*, sy mba hiverenany *amin'ny tsara*.

وَكَذٰلِكَ نُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ وَلَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿١٧٥﴾

**176.** Ary mba tantarao azy ireo ny tantaran'ilay nampisehonay ireo Fambara avy Aminay nefa tsy niraharaha. Ilay Satana dia nanaraka azy, ary dia lasa ho isan'ireo very *izy*.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَاَ الَّذِيْٓ اٰتَيْنٰهُ اٰيٰتِنَا فَانْسَلَخَ مِنْهَا فَاَتْبَعَهُ الشَّيْطٰنُ فَكَانَ مِنَ الْغٰوِيْنَ ﴿١٧٦﴾

**177.** Ary raha tianay dia ho nanandratra tamin'ny alalan'izany Izahay, fa izy dia niodrika tamin'ny tany ary mbola nanohy nanaraka ny toetra ratsiny. Izy dia nanao toy ny alika *izay mampitranga ny lelany hiraviravy noho ny havizanana*; na nandroaka azy ianao na tsia dia avoakany hiraviravy ny lelany. Tahaka izany koa ireo olona tsy mino ireo Fambara avy Aminay. Tantarao azy ireo ny zavatra efa nitranga mba hahafahany mieritreritra *mba hisitonany lesona.*

وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنٰهُ بِهَا وَلٰكِنَّهٗٓ اَخْلَدَ اِلَى الْاَرْضِ وَاتَّبَعَ هَوٰىهُ ۚ فَمَثَلُهٗ كَمَثَلِ الْكَلْبِ ۚ اِنْ تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ اَوْ تَتْرُكْهُ يَلْهَثْ ۗ ذٰلِكَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا ۚ فَاقْصُصِ الْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُوْنَ ﴿١٧٧﴾

**178.** Ratsy ny hanjo ireo olona izay mihevitra fa ireo Fambara avy Aminay dia lainga avokoa; ny tenan'izy ireo ihany no simbainy.

سَآءَ مَثَلَا ۨالْقَوْمُ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَاَنْفُسَهُمْ كَانُوْا يَظْلِمُوْنَ ﴿١٧٨﴾

**179.** Ireo izay tarihin'i Allāh dia manaraka ny lalana tsara. Ireo izay avelany hanaraka lalana diso, dia ho matiantoka.

مَنْ يَّهْدِ اللّٰهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِيْ ۚ وَمَنْ يُّضْلِلْ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿١٧٩﴾

**180.** Marina tokoa fa Izahay dia namorona Jiny sy Olona maro izay tsy maintsy hiafara amin'ny Afobe. Manana fo izy ireo, nefa tsy hahafantarany na inona inona amin'ny alalan'izany, manana maso izy ireo nefa tsy ahitany na inona na inona izany, manana sofina izy ireo nefa tsy

وَلَقَدْ ذَرَاْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيْرًا مِّنَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ ۖ لَهُمْ قُلُوْبٌ لَّا يَفْقَهُوْنَ بِهَا ۡ وَلَهُمْ اَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُوْنَ بِهَا ۡ وَلَهُمْ اٰذَانٌ لَّا يَسْمَعُوْنَ بِهَا ۗ اُولٰٓئِكَ كَالْاَنْعَامِ بَلْ هُمْ اَضَلُّ ۗ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْغٰفِلُوْنَ ﴿١٨٠﴾

andrenesany na inona na inona izany. Izy ireo dia tahaka ny biby; mbola ratsy lavitra noho izany aza, izy ireo dia mbola very lavitra mihoatra izany aza. Izy ireo dia tena tsy mba manampanahiana.

**181.** An’i Allāh *irery ihany* ny anaram-boninahitra *rehetra.* Antsoy amin’ireo anarana ireo Izy. Ary aza manaraka ireo diso lalana tsy manome lanja ireo fiantsoana ireo. Izy ireo dia hahazo tamby nohon’ny nataon’izy ireo.

وَلِلّٰهِ الْاَسْمَآءُ الْحُسْنٰى فَادْعُوْهُ بِهَا ص
وَذَرُوا الَّذِيْنَ يُلْحِدُوْنَ فِيْٓ اَسْمَآئِهٖ ط
سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ١٨١

**182.** Ary amin’ireo noforoninay ireo dia misy andiany nataonay hitarika *ny olona* amin’ny alalan’ny fahamarinana, ary manao ny rariny amin’ny alalan’izany.

وَمِمَّنْ خَلَقْنَآ اُمَّةٌ يَّهْدُوْنَ بِالْحَقِّ
وَبِهٖ يَعْدِلُوْنَ ١٨٢ ع ٢٢ ١٢

R.23

**183.** Ireo izay mitsipaka ny Fambara avy Aminay, dia tarihinay tsikelikely mankany *amin’ny fatiantoka* izany dia amin’ny fomba tsy ahatsapany azy mihitsy.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا سَنَسْتَدْرِجُهُمْ
مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُوْنَ ١٨٣

**184.** Ary omeko fe-potoana izy ireo; ny paika napetrako dia tena mahomby tokoa.

وَاُمْلِيْ لَهُمْ ؕ اِنَّ كَيْدِيْ مَتِيْنٌ ١٨٤

**185.** Moa va tsy mihevitra izy ireo fa amin’io namany io *(ny Mpaminany Masina Moḥammad*[Haf]*)* dia tsy misy hadalana? Izy dia Mpampitandrina fotsiny ihany.

اَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوْا ٚ مَا بِصَاحِبِهِمْ مِّنْ
جِنَّةٍ ؕ اِنْ هُوَ اِلَّا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ١٨٥

**186.** Moa va ry zareo mba miraharaha ny fisian’ny fanjakan’ny lanitra sy ny tany sy ny zavatra rehetra noforonin’i Allāh? Ary moa va tsy tsapan’izy ireo akory fa mety ho efa antomotra ny fetrandron’izy ireo? Koa inona ary no mety hinoany ao aorian’izany?

اَوَلَمْ يَنْظُرُوْا فِيْ مَلَكُوْتِ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضِ وَمَا خَلَقَ اللّٰهُ مِنْ شَيْءٍ ۙ وَّاَنْ
عَسٰٓى اَنْ يَّكُوْنَ قَدِ اقْتَرَبَ اَجَلُهُمْ ۚ
فَبِاَيِّ حَدِيْثٍ بَعْدَهٗ يُؤْمِنُوْنَ ١٨٦

**187.** Ho an’ireo izay efa nolazain’i Allāh hoe very dia tsy hisy mpitari-dalana ho azy intsony. Ary avelany ho ao amin’ny fandikan-dalàna izy ireo, ka hirenireny toy ny adala.

مَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَلَا هَادِيَ لَهٗ ؕ وَ
يَذَرُهُمْ فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿۱۸۷﴾

**188.** Hanontany anao momba ny Ora izy ireo: “Rahoviana izany no higadona?” Valio hoe: “Ny Tompoko irery ihany no mahalala izany. Tsy misy afa-tsy Izy no mampisy amin’ny fotoanany. Izy io dia hitambesatra amin’ny lanitra sy ny tany. Tsy hianjera aminareo izy raha tsy amin’ny fotoana tsy ampoizina.” Izy ireo dia hanadihady anao raha toa ka mahalala tsara izany ianao. Lazao hoe: “I Allāh no mampahalala ny amin’izany; ny ankamaroan’ny olona dia tsy mahalala izany.”

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ السَّاعَةِ اَيَّانَ
مُرْسٰىهَا ؕ قُلْ اِنَّمَا عِلْمُهَا عِنْدَ رَبِّيْ ۚ
لَا يُجَلِّيْهَا لِوَقْتِهَاۤ اِلَّا هُوَ ؕۘ ثَقُلَتْ فِي
السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ؕ لَا تَاْتِيْكُمْ اِلَّا بَغْتَةً ؕ
يَسْـَٔلُوْنَكَ كَاَنَّكَ حَفِيٌّ عَنْهَا ؕ قُلْ اِنَّمَا
عِلْمُهَا عِنْدَ اللّٰهِ وَ لٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ
لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿۱۸۸﴾

**189.** Lazao hoe: “Tsy ananako fahefana ny manasoa na manaratsy ny tenako, afa-tsy amin’izay mahafinaritra an’i Allāh. Ary raha nahalala ny tsy hitamaso aho dia nanangona ny tsara rehetra *aho*, ary tsy mba voakasiky ny ratsy izany aho. Izaho dia Mpampiomana fotsiny ary mpitondra vaovao mahafaly ho an’ny vahoaka izay mino.”

قُلْ لَّاۤ اَمْلِكُ لِنَفْسِيْ نَفْعًا وَّ لَا ضَرًّا اِلَّا
مَا شَآءَ اللّٰهُ ؕ وَ لَوْ كُنْتُ اَعْلَمُ الْغَيْبَ
لَاسْتَكْثَرْتُ مِنَ الْخَيْرِ ۚۛ وَ مَا مَسَّنِيَ
السُّوْٓءُ ۚۛ اِنْ اَنَا اِلَّا نَذِيْرٌ وَّ بَشِيْرٌ
لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿۱۸۹﴾

R.24

**190.** Izy no nahary anareo avy amin’ny voahary iray ka nahary tamin’ny alalan’izany voary izany ny vadiny mba hahafahany mahita fiadanana avy amin’io vadiny io. Ary rehefa nandry taminy izy dia niray izy ireo ary nitondra vohoka ilay vehivavy, ka nentiny niriaria teny. Rehefa akaiky hoteraka ilay vehivavy dia nangataka tamin’i Allāh izy roa

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ
وَّاحِدَةٍ وَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا
لِيَسْكُنَ اِلَيْهَا ۚ فَلَمَّا تَغَشّٰىهَا حَمَلَتْ
حَمْلًا خَفِيْفًا فَمَرَّتْ بِهٖ ۚ فَلَمَّاۤ
اَثْقَلَتْ دَّعَوَا اللّٰهَ رَبَّهُمَا لَئِنْ
اٰتَيْتَنَا صَالِحًا لَّنَكُوْنَنَّ مِنَ
الشّٰكِرِيْنَ ﴿۱۹۰﴾

hoe : "Raha manome anay zanaka salama tsara sy madio fo Ianao, dia tena ho isan'ireo mpakasitraka marina tokoa izahay."

**191.** Fa rehefa nomen'i Allāh zanaka salama tsara izy ireo, dia nafangaron'izy ireo tamin'ny andriamanitra hafa Izy noho izay zavatra nomen'i Allāh azy ireo. Fa i Allāh dia mbola ambony lavitra mihoatra ireo alahatr'izy ireo *Aminy*.

فَلَمَّآ ءَاتَىٰهُمَا صَٰلِحًا جَعَلَا لَهُۥ شُرَكَآءَ فِيمَآ ءَاتَىٰهُمَا ۚ فَتَعَٰلَى ٱللَّهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ١٩١

**192.** Izy ve dia alahatra amin'ireo andriamanitra diso izay tsy mahary sady nohariana?

أَيُشْرِكُونَ مَا لَا يَخْلُقُ شَيْـًٔا وَهُمْ يُخْلَقُونَ ١٩٢

**193.** Ary ireo sampy ireo dia sady tsy afaka hamonjy azy ireo no sady tsy afaka hamonjy ny tenany.

وَلَا يَسْتَطِيعُونَ لَهُمْ نَصْرًا وَلَآ أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ١٩٣

**194.** Ary na dia hiantso azy ireo ho amin'ny lala-mahitsy aza ianareo, dia tsy hanaraka izy. Mitovy ihany ny vokatra ho azonareo, na hiantso ianareo na hangina.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ لَا يَتَّبِعُوكُمْ ۚ سَوَآءٌ عَلَيْكُمْ أَدَعَوْتُمُوهُمْ أَمْ أَنتُمْ صَٰمِتُونَ ١٩٤

**195.** Marina tokoa fa ireo izay antsoinareo ankoatra an'i Allāh dia mpanompo *tsotra* mitovy aminareo ihany. Koa antsoy izy ireo, ary aoka izy amaly anareo raha milaza marina ianareo.

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ عِبَادٌ أَمْثَالُكُمْ ۖ فَٱدْعُوهُمْ فَلْيَسْتَجِيبُوا۟ لَكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١٩٥

**196.** Manana tongotra amindrana ve izy ireo, sa tanana ihazonana, na maso ijerena, na sofina andrenesana? Lazao hoe: "Antsoinareo ireo izay afangaronareo *amin'i Allāh*; rehefa avy eo manomana tetika hanoheran'ahy, ary aza omena fitsaharana mihitsy aho."

أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَمْشُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ يَبْطِشُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ يُبْصِرُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ ءَاذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۗ قُلِ ٱدْعُوا۟ شُرَكَآءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ ١٩٦

**197.** "Marina tokoa fa i Allāh no Mpiaro ahy, Izy izay nipoiran'ny Boky. Ary miaro ireo izay mijoro amin'ny marina Izy."

إِنَّ وَلِـِّۧىَ ٱللَّهُ ٱلَّذِى نَزَّلَ ٱلْكِتَٰبَ ۖ وَهُوَ يَتَوَلَّى ٱلصَّٰلِحِينَ ١٩٧

**198.** “Ary ireo izay antsoinareo ankoatrany dia tsy manana fahefana velively hamonjy anareo, na koa hiaro ny tenany.”

وَالَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَآ أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ﴿١٩٨﴾

**199.** Ary na dia asainareo hanaraka ny lala-marina aza izy ireo, dia tsy ho reny izany. Hahita azy hitodika any aminao ianao saingy tsy hahita izy ireo.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى ٱلْهُدَىٰ لَا يَسْمَعُوا۟ ۖ وَتَرَىٰهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿١٩٩﴾

**200.** Ataovy *fitsipi-piainana* ny fahatsoram-po, *Oh ry Mpaminany*, ary amporisiho hifankatia *ny olona*, ary miataha ianao amin’ireo tsy mahalala.

خُذِ ٱلْعَفْوَ وَأْمُرْ بِٱلْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ ٱلْجَٰهِلِينَ ﴿٢٠٠﴾

**201.** Raha misy tolo-kevitra ratsy avy amin’i Satana manakorontana ny sainao dia mitadiava fialofana any amin’i Allāh; minoa marimarina tokoa fa Izy dia mandre ny zava-drehetra; Izy dia mahalala ny zava-drehetra.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ نَزْغٌ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ ۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٠١﴾

**202.** Fa momba ireo mijoro amin’ny fahamarinana, raha misy tolo-kevitra ratsy avy amin’i Satana manakorontana ny sain’izy ireo dia mahatsiaro *an’i Allāh* izy ireo; izay no manampy azy ireo hahita *ny tena zava marina*.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ إِذَا مَسَّهُمْ طَٰٓئِفٌ مِّنَ ٱلشَّيْطَٰنِ تَذَكَّرُوا۟ فَإِذَا هُم مُّبْصِرُونَ ﴿٢٠٢﴾

**203.** Ary ireo rahalahin’ny *tsy mpino* dia mitarika azy ireo any amin’ny fadisoana, ary dia tsy mitsahatra izy ireo.

وَإِخْوَٰنُهُمْ يَمُدُّونَهُمْ فِى ٱلْغَىِّ ثُمَّ لَا يُقْصِرُونَ ﴿٢٠٣﴾

**204.** Ary rehefa tsy mitondra *fambara vaovao* ho azy ireo ianao dia hilaza izy ireo hoe: “Nahoana ianao no tsy mamorona Fambara?” Lazao hoe: “Izaho dia tsy manao afa-tsy izay nampahafantarin’ny Tompoko ahy. Izay ihany no fambara manazava avy amin’ny Tomponareo ary fitarihana sy tso-drano ho an’ny vahoaka mino.”

وَإِذَا لَمْ تَأْتِهِم بِـَٔايَةٍ قَالُوا۟ لَوْلَا ٱجْتَبَيْتَهَا ۚ قُلْ إِنَّمَآ أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰٓ إِلَىَّ مِن رَّبِّى ۚ هَٰذَا بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٠٤﴾

**205.** Ary rehefa toriana ny Kor’any dia mihainoa tsara, ary aoka ianareo hangina mba hahazoanareo famindram-po.

وَإِذَا قُرِئَ الْقُرْآنُ فَاسْتَمِعُوا لَهُ وَ
أَنْصِتُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ۝٢٠٥

**206.** Ary Tsarovy ao an-tsainao ny Tomponao amin’ny fanetre-tena sy fahatahorana, ary amin’ny feo iva maraina sy hariva ny Tomponao; ary aza mba isan’ireo tsy miraharaha.

وَاذْكُرْ رَبَّكَ فِي نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَّ
خِيفَةً وَّدُونَ الْجَهْرِ مِنَ الْقَوْلِ بِالْغُدُوِّ
وَالْآصَالِ وَلَا تَكُنْ مِّنَ الْغٰفِلِيْنَ ۝٢٠٦

**207.** Marina tokoa fa ireo izay akaiky ny Tomponao dia tsy ny hitodika amin-kavonavona amin’ny fanompoana Azy, fa mankalaza Azy sy miankohoka eo anoloany.

إِنَّ الَّذِيْنَ عِنْدَ رَبِّكَ لَا يَسْتَكْبِرُوْنَ
عَنْ عِبَادَتِهٖ وَ يُسَبِّحُوْنَهٗ وَ لَهٗ
يَسْجُدُوْنَ ۩ ۝٢٠٧ السجدة

 (ركوعاتها ١٠) سُوْرَةُ الْاَنْفَالِ مَدَنِيَّةٌ ٨ (اٰياتها ٧٦) 

Toko Fahavalo - 8
## AL-ANFĀL
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Manontany anao izy ireo momba ireo harena azo babo. Lazao hoe: "Ireo harena azo babo *an'ady* ireo dia an'i Allāh sy ny Iraka. Matahora an'i Allāh ary alamino ara-drariny ny zava-drehetra aminareo samy ianareo, ary mankatoava an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy, raha mpino ianareo."

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْاَنْفَالِ ؕ قُلِ الْاَنْفَالُ
لِلّٰهِ وَالرَّسُوْلِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَصْلِحُوْا
ذَاتَ بَيْنِكُمْ ۪ وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗۤ
اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٢﴾

**3.** Ny *tena* mpino dia ireo izay mangitakitaka ny fony raha vao mandre fotsiny ny *anaran*'i Allāh ary koa ireo izay miha-mafy orina ny finoany raha vao mandre ny fitoriana ireo fambara avy amin'i Allāh ary mametraka ny fitokiany *tanteraka* amin'ny Tompony.

اِنَّمَا الْمُؤْمِنُوْنَ الَّذِيْنَ اِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ
وَجِلَتْ قُلُوْبُهُمْ وَاِذَا تُلِيَتْ عَلَيْهِمْ
اٰيٰتُهٗ زَادَتْهُمْ اِيْمَانًا وَّعَلٰى رَبِّهِمْ
يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿٣﴾

**4.** Ireo manaja ireo fivavahana, ary mampiasa izay nomenay azy.

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَمِمَّا
رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Izy ireo no tena mpino. Manana ny laharany eo anatrehan'ny Tompon'izy ireo, tahaka izay koa ny famindra-po sy ny vatsy be voninahitra.

اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُوْنَ حَقًّا ؕ لَهُمْ
دَرَجٰتٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَمَغْفِرَةٌ وَّرِزْقٌ
كَرِيْمٌ ﴿٥﴾

**6.** Toy ny namoahan'ny Tomponao anao tao amin'ny tranonao tamimpahamarinana nefa dia notoherin'ny andiana mpino izany.

كَمَآ اَخْرَجَكَ رَبُّكَ مِنْۢ بَيْتِكَ
بِالْحَقِّ ۪ وَاِنَّ فَرِيْقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ
لَكٰرِهُوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Ireo *tsy mpino* dia miady hevitra aminao momba ny fahamarinana nefa efa mibaribary *tamin'izy ireo*, izay tahaky ny hamono ho faty azy ireo ka mahita *izany* izy ireo.

يُجَادِلُوْنَكَ فِى الْحَقِّ بَعْدَ مَا تَبَيَّنَ
كَاَنَّمَا يُسَاقُوْنَ اِلَى الْمَوْتِ وَهُمْ
يَنْظُرُوْنَ ﴿٧﴾

**8.** Ary *tadidionareo* ny fotoana nampanantenan'i Allāh anareo fa ny

وَاِذْ يَعِدُكُمُ اللّٰهُ اِحْدَى الطَّآئِفَتَيْنِ

iray amin'ireo sokajy roa dia ho anareo ka ny sokajy tsy mitampiadiana no nosafidinareo; fa i Allāh dia naniry ny hametraka ny Fahamarinana amin'ny alalan'ny teniny ary hamongotra hatramin'ny fakany ireo tsy mpino.

أَنَّهَا لَكُمْ وَتَوَدُّونَ أَنَّ غَيْرَ ذَاتِ
الشَّوْكَةِ تَكُونُ لَكُمْ وَيُرِيدُ اللَّهُ
أَنْ يُحِقَّ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهِ وَيَقْطَعَ
دَابِرَ الْكٰفِرِينَ ۝٨

**9.** Mba hahafahany mampitoetra ny fahamarinana sy madevona izay lainga rehetra, na dia ho halan'ireo olomeloka aza izany.

لِيُحِقَّ الْحَقَّ وَيُبْطِلَ الْبَاطِلَ وَلَوْ
كَرِهَ الْمُجْرِمُونَ ۝٩

**10.** Taminareo nitalao ny fanohanana avy amin'ny Tomponareo, *ka namaliany hoe*: "Hotohanako anareo miaraka amin'ireo anjely an'arivony izay hanao andiany maro an-daharana."

إِذْ تَسْتَغِيثُونَ رَبَّكُمْ فَاسْتَجَابَ
لَكُمْ أَنِّي مُمِدُّكُمْ بِأَلْفٍ مِّنَ
الْمَلٰٓئِكَةِ مُرْدِفِينَ ۝١٠

**11.** Toy ny filazan-tsara no nanaovan'i Allāh an'izany, ary izany dia mba hahatony ny fonareo. Saingy an'i Allāh irery ihany ny famonjena; minoa marimarina fa i Allāh dia tena Mahery, feno Fahendrena.

وَمَا جَعَلَهُ اللَّهُ إِلَّا بُشْرٰى وَلِتَطْمَئِنَّ
بِهِ قُلُوبُكُمْ ۚ وَمَا النَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِنْدِ
اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ۝١١ ع

R.2

**12.** Rehefa nataony izay naha renoky ny torimaso anareo ho *mariky* ny fiarovana anareo avy Aminy, dia narotsany ho anareo ny rano avy any amin'ny rahona, mba hahafahany manadio anareo ary manala ny loto avy amin'ny Satana ary koa mba hahafahany manamafy orina ny fonareo sy maha matotra ny famindranareo.

إِذْ يُغَشِّيكُمُ النُّعَاسَ أَمَنَةً مِّنْهُ وَ
يُنَزِّلُ عَلَيْكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ مَآءً
لِّيُطَهِّرَكُمْ بِهِ وَيُذْهِبَ عَنْكُمْ رِجْزَ
الشَّيْطٰنِ وَلِيَرْبِطَ عَلٰى قُلُوبِكُمْ وَ
يُثَبِّتَ بِهِ الْأَقْدَامَ ۝١٢

**13.** Rehefa nanambara tamin'ireo anjely ny Tomponareo, *dia niteny hoe*: "Miaraka aminareo aho, ataovy izay haha-matotra ireo efa mino. Nampidirako tahotra ny fon'ireo mandà ny hino. Koa kapohy eo

إِذْ يُوحِي رَبُّكَ إِلَى الْمَلٰٓئِكَةِ أَنِّي مَعَكُمْ
فَثَبِّتُوا الَّذِينَ آمَنُوا ۚ سَأُلْقِي فِي
قُلُوبِ الَّذِينَ كَفَرُوا الرُّعْبَ
فَاضْرِبُوا فَوْقَ الْأَعْنَاقِ وَاضْرِبُوا
مِنْهُمْ كُلَّ بَنَانٍ ۝١٣

amin'ny faritra ambonin'ny hatony izy ireo ary kapohy koa ny loharatsany"

**14.** Ny antony dia satria izy ireo nanohitra an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy. Ary i Allāh dia tena sarotiny amin'ny fampiharana ny sazy ho an'ireo izay *manohitra* Azy sy ny iraka avy Aminy.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ شَآقُّوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ۚ وَ
مَنْ يُّشَاقِقِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ فَاِنَّ اللّٰهَ
شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿١٤﴾

**15.** *Ireo no sazinareo* koa andramo! Ary *tadidionareo ary fa* ho an'ireo tsy mpino dia misy ny famaizan'ny Afo.

ذٰلِكُمْ فَذُوْقُوْهُ وَ اَنَّ لِلْكٰفِرِيْنَ
عَذَابَ النَّارِ ﴿١٥﴾

**16.** Eh ianareo izay mino! Rehefa mihaona amin'ireo tsy mpino ianareo ka miezaka ny manatona *anareo* aminkery izy ireo dia aza mandositra.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِذَا لَقِيْتُمُ
الَّذِيْنَ كَفَرُوْا زَحْفًا فَلَا تُوَلُّوْهُمُ
الْاَدْبَارَ ﴿١٦﴾

**17.** Ary izay mandositra azy ireo *(ireo tsy mpino)* amin'ny andro toa izany, raha tsy hoe angaha tetika na mba hanantonana namana hafa, dia tena hitarika fahatezerana ho an'i Allāh tokoa ary ny Afobe no ho fonenan'izy ireny ary fonenana ratsy indrindra izany!

وَمَنْ يُّوَلِّهِمْ يَوْمَئِذٍ دُبُرَهٗۤ اِلَّا مُتَحَرِّفًا
لِّقِتَالٍ اَوْ مُتَحَيِّزًا اِلٰى فِئَةٍ فَقَدْ بَآءَ
بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ وَمَاْوٰىهُ جَهَنَّمُ ۚ وَ
بِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٧﴾

**18.** Tsy ianareo no namono azy ireny, fa i Allāh. Ary tsy ianao *(Ny mpaminany)* mihitsy no mitoraka raha mitoraka ianao, fa i Allāh, izany no ataony mba ho fisedrana ireo mpino avy Aminy, fisedrana tena mendrika izany. Minoa marimarina fa i Allāh no ilay madre ny zava-drehetra, sy mahafantatra ny zava-drehetra.

فَلَمْ تَقْتُلُوْهُمْ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ قَتَلَهُمْ ۪ وَ
مَا رَمَيْتَ اِذْ رَمَيْتَ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ
رَمٰى ۚ وَ لِيُبْلِيَ الْمُؤْمِنِيْنَ مِنْهُ
بَلَآءً حَسَنًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Izay ary no *nitranga*, ary *fantaro* fa ataon'i Allāh tsy mahomby ny tetidratsin'ireo tsy mpino.

ذٰلِكُمْ وَ اَنَّ اللّٰهَ مُوْهِنُ كَيْدِ
الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Noho izany *ho anareo izay mino,* raha mitady ny fandresena ianareo, dia efa misy tonga aminareo izany fandresena izany. Ary *ho anareo izay tsy mpino,* raha tsy mila *izany ady*

اِنْ تَسْتَفْتِحُوْا فَقَدْ جَآءَكُمُ الْفَتْحُ ۚ
وَ اِنْ تَنْتَهُوْا فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَ اِنْ
تَعُوْدُوْا نَعُدْ ۚ وَ لَنْ تُغْنِيَ عَنْكُمْ

فِئَتُكُمْ شَيْـًٔا وَّلَوْ كَثُرَتْ ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ مَعَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٢٠﴾

*izany* ianareo dia tsara ho anareo izany; fa raha miverina amin'ny ady kosa ianareo dia mba hiverina amin'izany koa Izahay. Ireo tafika anananareo dia tsy misy ilana azy, na dia betsaka tahaky ny inona aza; ary *fantaro* fa i Allāh dia miaraka lalandava amin'ireo mino.

R.3

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَلَا تَوَلَّوْا عَنْهُ وَاَنْتُمْ تَسْمَعُوْنَ ﴿٢١﴾

**21.** Eh ianareo mpino! Ankatoavy i Allāh sy ny Iraka avy Aminy ary aza misaraka aminy *(ny Iraka)* mandritra ny fotoana andrenesanareo *ireo didiny.*

وَلَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ قَالُوْا سَمِعْنَا وَهُمْ لَا يَسْمَعُوْنَ ﴿٢٢﴾

**22.** Ary aza mba miaraka amin'ireo izay miteny hoe: "Mahare izahay" nefa tsy mandre na inona na inona.

اِنَّ شَرَّ الدَّوَآبِّ عِنْدَ اللّٰهِ الصُّمُّ الْبُكْمُ الَّذِيْنَ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٢٣﴾

**23.** Minoa marimarina fa, eo imason'i Allāh, ny ratsy indrindra amin'ny voariny dia ny marenina sy ny moana, izay tsy afaka ny hahafantra na inona na inona.

وَلَوْ عَلِمَ اللّٰهُ فِيْهِمْ خَيْرًا لَّاَسْمَعَهُمْ ؕ وَلَوْ اَسْمَعَهُمْ لَتَوَلَّوْا وَّهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٢٤﴾

**24.** Ary raha mba nahatsikaritra zavatra mba tsara tao amin'izy ireo i Allāh, dia azo antoka fa mba nataony ihany izay nandrenesan'izy ireo i Allāh. Raha *amin'izao fotoana izao* izy ireo no ampandrenesiny dia hihodina amim-pakahalana.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اسْتَجِيْبُوْا لِلّٰهِ وَلِلرَّسُوْلِ اِذَا دَعَاكُمْ لِمَا يُحْيِيْكُمْ ۚ وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ يَحُوْلُ بَيْنَ الْمَرْءِ وَقَلْبِهٖ وَاَنَّهٗۤ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٢٥﴾

**25.** Eh ianareo izay mino! Valio ny antson'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy rehefa miantso anareo mba hanolorany fiainana ho anareo; ary fantaro tsara fa i Allāh dia eny anelanelan'ny olona sy ny fony *hatrany*, ary eo anilany ianareo no hiangona.

وَاتَّقُوْا فِتْنَةً لَّا تُصِيْبَنَّ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْكُمْ خَآصَّةً ۚ وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿٢٦﴾

**26.** Ary miambena amin'ny famaizana izay tsy hahavoa afa-tsy ireo izay nanao ratsy teo aminareo ihany, fantaro fa i Allāh dia tena sarotiny eo amin'ny fampiharany ny famaizana.

**27.** Tadidio ny fotoana raha mbola vitsy an'isa ianareo *teny an-tany* ka niheveran'olona anareo fa osa teto an-tany, ka natahotra ianareo sao misy mambabo anareo; fa Izy dia niaro anareo sy nankahery anareo tamin'ny alàlan'ny fanampiany, ary hataony ho tretrika noho ny fanasoavany anareo, mba hahaizanareo mankasitraka.

وَاذْكُرُوْٓا اِذْ اَنْتُمْ قَلِيْلٌ مُّسْتَضْعَفُوْنَ
فِي الْاَرْضِ تَخَافُوْنَ اَنْ يَّتَخَطَّفَكُمُ
النَّاسُ فَاٰوٰىكُمْ وَاَيَّدَكُمْ بِنَصْرِهٖ وَ
رَزَقَكُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** Eh ianareo izay mino, aza mamadika an'i Allāh sy ny Iraka ianareo, raha tsy izany dia mandositra ny adidinareo, nefa dia fantatrareo izany.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَخُوْنُوا اللّٰهَ وَ
الرَّسُوْلَ وَ تَخُوْنُوْٓا اَمٰنٰتِكُمْ وَ اَنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ary fantaro fa harenanareo sy ireo zanakareo dia fitsapana fotsiny ihany, satria any amin'i Allāh no misy ny tena fankasitrahana.

وَاعْلَمُوْٓا اَنَّمَآ اَمْوَالُكُمْ وَ اَوْلَادُكُمْ
فِتْنَةٌ ۙ وَّ اَنَّ اللّٰهَ عِنْدَهٗٓ اَجْرٌ
عَظِيْمٌ ﴿٢٩﴾ ع ٣ ٩ ١٧

R.4

**30.** Eh ianareo izay mino raha matahotra an'i Allāh ianareo dia hainy ny hanavaka anareo sy hanaisotra ny ratsy *rehetra eo aminareo*, ary hamela heloka anareo Izy; ary i Allāh dia *Tompo* tena malala tanana.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنْ تَتَّقُوا اللّٰهَ
يَجْعَلْ لَّكُمْ فُرْقَانًا وَّيُكَفِّرْ عَنْكُمْ
سَيِّاٰتِكُمْ وَ يَغْفِرْ لَكُمْ ؕ وَ اللّٰهُ
ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿٣٠﴾

**31.** Ary *tadidio* ny fotoana nanomanan'ireo tsy mpino *teti-dratsy* mba hampigadra na hamonoana ho faty na handroahana anao. Namolavola ny *tetiny* izy ireo, fa i Allāh koa tatý an-daniny nanomana ny tetiny ary i Allāh no mahay indrindra amin'ny ny famolavolana *tetika*.

وَ اِذْ يَمْكُرُ بِكَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا
لِيُثْبِتُوْكَ اَوْ يَقْتُلُوْكَ اَوْ
يُخْرِجُوْكَ ؕ وَ يَمْكُرُوْنَ وَيَمْكُرُ اللّٰهُ ؕ
وَ اللّٰهُ خَيْرُ الْمٰكِرِيْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Ary rehefa toriana amin'izy ireo ireo andininy avy aminay *ao anaty Boky* dia hoy izy ireo hoe: "Renay izany. Raha tianay, izahay koa azo antoka fa mahatafavoaka teny ohatr'izany. Tsy inona *izany* fa anganon'ny ntaolo fotsiny."

وَ اِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا قَالُوْا
قَدْ سَمِعْنَا لَوْ نَشَآءُ لَقُلْنَا مِثْلَ
هٰذَآ ۙ اِنْ هٰذَآ اِلَّآ اَسَاطِيْرُ
الْاَوَّلِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ary *tadidio* koa rehefa niteny izy ireo hoe: “Oh ry Allāh, raha tena fahamarinana avy aminao tokoa izany, andatsaho oram-bato avy any andanitra izahay na koa handatsaho famaizana mamaivay.”

وَإِذْ قَالُوا اللَّهُمَّ إِنْ كَانَ هَٰذَا هُوَ الْحَقَّ مِنْ عِنْدِكَ فَأَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِنَ السَّمَاءِ أَوِ ائْتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٣٣

**34.** Fa i Allāh tsy nanafay azy ireo raha mbola miara monina tamin’izy ireo ianao, ary i Allāh tsy hanafay azy ireo koa mandritra ny fotoana hikarohany famelana.

وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَأَنْتَ فِيهِمْ ۚ وَمَا كَانَ اللَّهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ٣٤

**35.** Ary inona no fialan-tsinin’izy ireo *ankehitriny* mba tsy hamaizan’i Allāh azy ireo nefa izy ireo nisakana *ny olona* tsy hamonjy ny Masjid Masina ary tsy tena mpiandry koa izy ireo? Ny *tena* mpiandry an’io *Masjid Masina io* dia tsy misy afa-tsy ireo mpandala ny fahamarinana, fa ny ankamaroan’izy ireo tsy mahalala *an’izany*.

وَمَا لَهُمْ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ اللَّهُ وَهُمْ يَصُدُّونَ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَمَا كَانُوا أَوْلِيَاءَهُ ۚ إِنْ أَوْلِيَاؤُهُ إِلَّا الْمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٣٥

**36.** Ny fivavahana ataon’izy ireo ao amin’ny Trano *Masina* dia sitsioka sy tehateha-tànana fotsiny. “Andramo ary ny famaizana vokatry ny tsy finoanareo.”

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمْ عِنْدَ الْبَيْتِ إِلَّا مُكَاءً وَتَصْدِيَةً ۚ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُونَ ٣٦

**37.** Azo antoka fa ireo tsy mpino ireo dia mahavita mandany ny heriny mba hitarihana ny olona tsy hanaraka ny sori-dalan’i Allāh. Hanoy ny fandaniana tokoa izy ireo ary izany dia tsy hitondra inona ho azy ireo afa-tsy fitarainana *sy fitomaniana ho azy ireo vokatry ny tsy fahombiazana tanteraka* izay hitany, dia ho resy *tanteraka* izy ireo. Ary angonina ao amin’ny Helo ireo tsy mpino.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ لِيَصُدُّوا عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ ۚ فَسَيُنْفِقُونَهَا ثُمَّ تَكُونُ عَلَيْهِمْ حَسْرَةً ثُمَّ يُغْلَبُونَ ۗ وَالَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ جَهَنَّمَ يُحْشَرُونَ ٣٧

**38.** Amin’izay ho mora amin’i Allāh ny manavaka ratsy sy ny tsara sy mampifampitaingitaingina ny ratsy ny sasany eny ambonin’ny hafa ary

لِيَمِيزَ اللَّهُ الْخَبِيثَ مِنَ الطَّيِّبِ وَيَجْعَلَ الْخَبِيثَ بَعْضَهُ عَلَىٰ بَعْضٍ فَيَرْكُمَهُ جَمِيعًا فَيَجْعَلَهُ فِي

جَهَنَّمَ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ٣٨

mampivangongo ireo ratsy ireo miaraka, sy manipy azy ireo any amin'ny Helo. Izy ireo no ho matiantoka!

R.5

قُلْ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ يَّنْتَهُوْا
يُغْفَرْ لَهُمْ مَّا قَدْ سَلَفَ ۚ وَاِنْ يَّعُوْدُوْا
فَقَدْ مَضَتْ سُنَّتُ الْاَوَّلِيْنَ ٣٩

**39.** Ilazao ireo tsy mino ireo fa raha hain'izy ireo ny manajanona *ny haratsiany*, dia avelanay ny heloka vitany rehetra hatramin'izay; fa raha mbola miverina amin'izany izy ireo, amin'izany fotoana izany *dia efa fantatr'izy ireo* ny nanjo an'ireo vahoaka tany aloha.

وَقَاتِلُوْهُمْ حَتّٰى لَا تَكُوْنَ فِتْنَةٌ
وَّيَكُوْنَ الدِّيْنُ كُلُّهٗ لِلّٰهِ ۚ فَاِنِ انْتَهَوْا
فَاِنَّ اللّٰهَ بِمَا يَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ٤٠

**40.** Ary tohero izy ireo mandra-paha tapitry ny fanenjehana rehetra ary ny finoana dia an'i Allāh irery. Fa raha avelan'izy ireo amin'izay *habibiany* dia minoa marimarina fa i Allāh no Ilay mpanara maso *akaiky* ny fihetsik'izy ireo rehetra.

وَاِنْ تَوَلَّوْا فَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ
مَوْلٰىكُمْ ۚ نِعْمَ الْمَوْلٰى وَنِعْمَ
النَّصِيْرُ ٤١

**41.** Ary raha tsy miraharaha *an'izany soso-kevitra izany* izy ireo dia fantaro tsara fa i Allāh no Mpiaro anareo. Izany ka Mpiaro sy Mpanampy tonga lafatra!

FIZARANA FAHAFOLO

وَاعْلَمُوْٓا اَنَّمَا غَنِمْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ
فَاَنَّ لِلّٰهِ خُمُسَهٗ وَلِلرَّسُوْلِ وَلِذِي
الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنِ وَ
ابْنِ السَّبِيْلِ ۙ اِنْ كُنْتُمْ اٰمَنْتُمْ
بِاللّٰهِ وَمَآ اَنْزَلْنَا عَلٰى عَبْدِنَا يَوْمَ
الْفُرْقَانِ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعٰنِ ۚ وَ
اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ٤٢

**42.** Ary fantaro koa fa ny iray ampahadimin'ny harena babo *an'ady* azonareo dia tsy maintsy hatahatahoarana an'i Allāh sy ny Iraka, ireo Ray aman-dreny; ireo kamboty, ireo mahantra, ireo mpivahiny, raha ohatra ka tena mino an'i Allāh sy ny zavatra nampidininay tamin'ny Mpanomponay tamin'ny andron'ny Fanavahana *(ny ady tany Badr)* ianareo, andro izay nifandonan'ny tafika roa ary i Allāh dia nanana fahefana amin'ny zava-drehetra.

**43.** Tamin'ny fotoana naha teny amin'ny ilany akaiky indrindra ny lohasaha ianareo ary izy ireo kosa tamin'ny toerana lavidavitra kokoa, ary ny mpifanjohy *(caravane)* teny ambanimbany kokoa noho ianareo. Ary raha nofaritinareo *(mpifanandrina)* mialoha ny fotoana hifandonana, dia tsy afaka nahita marimaritra iraisana ianareo ho an'ilay fotoana ianareo satria samy manana ny fotoana *heveriny ho metimety kokoa hahazoanareo ny fandrenesana ianareo.* Fa efa voatendry fa i Allāh hanapaka ny ora mba hanatanterahana ny izay efa voasoratra, mba hahafatesan'ireo voaheloka mialoha amin'ny alalan'ny porofo tsy azo lavina, mba hahavelona ireo izay tokony ho velona, amin'ny alalan'ny porofo tsy azo lavina. Ary tena marina fa i Allāh no Ilay mandre ny zava-drehetra, sy Mahafantatra ny zava-drehetra.

إِذْ أَنتُم بِالْعُدْوَةِ الدُّنْيَا وَهُم
بِالْعُدْوَةِ الْقُصْوَىٰ وَالرَّكْبُ أَسْفَلَ
مِنكُمْ ۚ وَلَوْ تَوَاعَدتُّمْ لَاخْتَلَفْتُمْ فِي
الْمِيعَادِ ۙ وَلَٰكِن لِّيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ
مَفْعُولًا لِّيَهْلِكَ مَنْ هَلَكَ عَن بَيِّنَةٍ
وَيَحْيَىٰ مَنْ حَيَّ عَن بَيِّنَةٍ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ
لَسَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٤٣﴾

**44.** *Ary tadidio* rehefa naneho izany tamin'ny alàlan'ny nofinao ho toy *ny olona* vitsivitsy izy ireo; ary raha naneho anao izany toy *ny olona* marobe izy, dia azo antoka fa nilefitra ianareo ary tsy nanaiky an'ilay raharaha; fa i Allāh dia nanavotra *anareo*. Tena azo antoka fa Izy dia manana fahalalana feno momba izay any am-po tsy miloaka.

إِذْ يُرِيكَهُمُ اللَّهُ فِي مَنَامِكَ قَلِيلًا ۖ
وَلَوْ أَرَاكَهُمْ كَثِيرًا لَّفَشِلْتُمْ وَ
لَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ سَلَّمَ ۗ
إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٤٤﴾

**45.** Ary tadidio fa tamin'ny fotoana nifandonananareo dia nataony toy ny hoe vitsy an'isa izy ireo teo imasonareo, ary nataony vitsy an'isa ianareo teo imason'izy ireo, mba hahafahan'i Allāh manapa-kevitra amin'ilay raharaha izay efa tontosa. Ary any

وَإِذْ يُرِيكُمُوهُمْ إِذِ الْتَقَيْتُمْ فِي
أَعْيُنِكُمْ قَلِيلًا وَيُقَلِّلُكُمْ فِي أَعْيُنِهِمْ
لِيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا ۗ وَإِلَى اللَّهِ
تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٤٥﴾ ع

amin'ny Allāh no tsy maintsy hiverenan'ny zava-*drehetra.*

R.6

**46.** Eh ianareo izay mino! Rehefa miatrika tafika ianareo, mba hentitra, ary tsarovy hatrany i Allāh mba handresenareo.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا لَقِيْتُمْ فِئَةً
فَاثْبُتُوْا وَ اذْكُرُوا اللّٰهَ كَثِيْرًا لَّعَلَّكُمْ
تُفْلِحُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ary manaraha an'i Allāh sy ny Iraka avy any aminy ary aza mifandona ianareo samy ianareo mba tsy hampilefitra sy hahavery ny herinareo. Ary mahareta hatrany; azo antoka fa i Allāh dia miaraka amin'ireo tsy mihemotra.

وَ اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ وَلَا تَنَازَعُوْا
فَتَفْشَلُوْا وَ تَذْهَبَ رِيْحُكُمْ وَاصْبِرُوْا ؕ
اِنَّ اللّٰهَ مَعَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary aza mba manao ohatr'ireo izay midehaka rehefa mivoaka ny trano mba ho jeren'olona, sy mitarika *ny olona* tsy hanaraka an'i Allāh, ary i Allāh dia mahita izay ataon'izy ireo rehetra.

وَ لَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ خَرَجُوْا مِنْ
دِيَارِهِمْ بَطَرًا وَّ رِئَآءَ النَّاسِ وَيَصُدُّوْنَ
عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ وَ اللّٰهُ بِمَا يَعْمَلُوْنَ
مُحِيْطٌ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary rehefa nataon'ny Satana toy ny tsara teo imasony ireo asan'izy ireo ka miteny hoe: "Tsy hisy olona handresy anareo androany, ary izao ny mpiharo anareo". Ary rehefa mifanatrika eo ny mpifanandrina roa dia lasa niverina izy sady niteny hoe: "Tsy misy azoko atao aminareo eto; izaho dia tena mahita tokoa izay tsy hitanareo. Tena matahotra marina tokoa an'i Allāh aho ary i Allāh dia hentitra eo amin'ny famaizana."

وَ اِذْ زَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ اَعْمَالَهُمْ وَ
قَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ الْيَوْمَ مِنَ النَّاسِ وَ
اِنِّيْ جَارٌ لَّكُمْ ۚ فَلَمَّا تَرَآءَتِ الْفِئَتٰنِ نَكَصَ
عَلٰى عَقِبَيْهِ وَ قَالَ اِنِّيْ بَرِيْٓءٌ مِّنْكُمْ اِنِّيْٓ
اَرٰى مَا لَا تَرَوْنَ اِنِّيْٓ اَخَافُ اللّٰهَ ؕ وَاللّٰهُ
شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿٤٩﴾ ع

R.7

**50.** *Ary tadidio* rehefa miteny ireo mpihatsaravelatsihy sy ireo manana aretina ao am-pony hoe: "Ny fivavahan'izy ireo no namitaka an'ireo *olona ireo*". Ary ny olon-drehetra dia mametraka ny fitokisany amin'i Allāh, koa azo antoka fa i Allāh dia mahefa

اِذْ يَقُوْلُ الْمُنٰفِقُوْنَ وَ الَّذِيْنَ فِيْ
قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ غَرَّ هٰٓؤُلَآءِ دِيْنُهُمْ ؕ وَ
مَنْ يَّتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ فَاِنَّ اللّٰهَ عَزِيْزٌ
حَكِيْمٌ ﴿٥٠﴾

ny zava-drehetra sady feno Fahendrena.

**51.** Ary raha mba hitanao manko ny anaovan'ireo anjely ireo tsy mpino rehefa manome azy ireo ny fahafatesana izy ireny, sady mamango tehamaina ny tarehy sy ny lamosin'izy ireo *no miteny hoe*: "Andramo izany hoe hamain'izany Afobe izany".

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ يَتَوَفَّى ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۙ
ٱلْمَلَـٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَ
أَدْبَـٰرَهُمْ ۚ وَذُوقُوا۟ عَذَابَ
ٱلْحَرِيقِ ﴿٥١﴾

**52.** Izany dia noho ny nataonareo *ho anareo* ihany ary *fantaro* fa i Allāh dia tsy mba ratsy mihitsy amin'ireo mpanompo Azy.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ
لَيْسَ بِظَلَّـٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٥٢﴾

**53.** *Ny toetranareo* dia hitovy amin'ireo vahoakan'i Farao sy ireo nialoha azy ; izy ireo dia tsy tehahalala ireo fambara avy amin'ny Allāh; nomelohin'i Allāh izy ireo noho ny fahotany. Minoa marimarina fa i Allāh dia mahefa ny zava-drehetra *ary* hentitra eo amin'ny famaizana.

كَدَأْبِ ءَالِ فِرْعَوْنَ ۙ وَٱلَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۚ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَـٰتِ ٱللَّهِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ
بِذُنُوبِهِمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِىٌّ شَدِيدُ
ٱلْعِقَابِ ﴿٥٣﴾

**54.** Satria i Allāh dia tsy misintona ny famelana efa nomeny ny vahoaka iray, raha tsy hoe ilay vahoaka mihitsy no miova toetrin'ny fanahiny, ary *fantaro* fa i Allāh no Ilay mandre ny zava-drehetra, Izy dia Mahalala ny zava-drehetra.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمْ يَكُ مُغَيِّرًا نِّعْمَةً
أَنْعَمَهَا عَلَىٰ قَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا۟ مَا
بِأَنفُسِهِمْ ۙ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٤﴾

**55.** Ny *toetran'izy* ireo dia tsy misy valaka amin'ny vahoakan'i Farao sy ireo mialoha azy ireo; izy ireo dia nitsipaka ireo fambara avy amin'ny Tompon'izy ireo. Naripakay noho ny fahotana vitany izy ireo. Ary nataonay maty an-drano ireo vahoakan'ny Farao noho izy ireo mpandika lalàna.

كَدَأْبِ ءَالِ فِرْعَوْنَ ۙ وَٱلَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَـٰتِ رَبِّهِمْ
فَأَهْلَكْنَـٰهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَغْرَقْنَآ
ءَالَ فِرْعَوْنَ ۚ وَكُلٌّ كَانُوا۟ ظَـٰلِمِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Marina tokoa fa olona ratsy indrindra amin'i Allāh ireo tsy mahay mankasitraka. Ary izy ireo dia tsy hino mihitsy.

إِنَّ شَرَّ ٱلدَّوَآبِّ عِندَ ٱللَّهِ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Izany hoe ireo izay nanaovanao fifamatorana eo amin'izy ireo; nefa izy ireo dia manosihosy matetika izany fifanarahana izany sady tsy matahotra *an'i Allāh.*

الَّذِينَ عَاهَدتَّ مِنْهُمْ ثُمَّ يَنقُضُونَ
عَهْدَهُمْ فِي كُلِّ مَرَّةٍ وَهُمْ لَا يَتَّقُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Raha manafika tampoka azy ireo any an'ady ianareo dia hampihorohoroy ireo rehetra atý *afarany* mba ho fampitandremana azy.

فَإِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِي الْحَرْبِ فَشَرِّدْ
بِهِم مَّنْ خَلْفَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ary raha matahotra ny famadihana avy amin'ny vahoaka iray ianao, dia lavo ara-drariny *ny fifanarahana nataonareo*; minoa marimarina fa i Allāh dia mankahala ireo mpamadika.

وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوْمٍ خِيَانَةً فَانبِذْ
إِلَيْهِمْ عَلَىٰ سَوَاءٍ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ
ع الْخَائِنِينَ ﴿٥٩﴾

R.8

**60.** Tsy ireo tsy mpino ireo mihitsy no hievitra fa ho afaka handresy *anay.* Marina tokoa fa izy ireo dia tsy afaka mihitsy hanohitra *ny fikasan'i Allāh.*

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا سَبَقُوا ۚ
إِنَّهُمْ لَا يُعْجِزُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ary omano hanohitra azy ireo eny amin'ny sisin'tany ny tafika rehetra sy ny andia-miaramila mpitaingin-tsoavaly araka izay tratra mba hampatahotra ny fahavalon'i Allāh, ary koa ireo fahavalonareo ary ireo hafa izay tsy fantatrareo, nefa fantatr'i Allāh. Ary izay rehetra laninareo ho fanamafisan'orina ny sori-dalan'i Allāh dia tsy maintsy honerana aminareo. Ary tsy ho matiantoka ianareo.

وَأَعِدُّوا لَهُم مَّا اسْتَطَعْتُم مِّن قُوَّةٍ وَ
مِن رِّبَاطِ الْخَيْلِ تُرْهِبُونَ بِهِ عَدُوَّ
اللَّهِ وَعَدُوَّكُمْ وَآخَرِينَ مِن
دُونِهِمْ لَا تَعْلَمُونَهُمُ اللَّهُ
يَعْلَمُهُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ فِي
سَبِيلِ اللَّهِ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا
تُظْلَمُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Ary raha mihilana mankany amin'ny fandriampahalemana izy ireo, mirosoa amin'izany koa ianao, ary apetrao amin'i Allāh ny finoanao; minoa marimarina fa Izy no Ilay Mandre ny zava-drehetra, sy Mahalala ny zava-drehetra.

وَإِن جَنَحُوا لِلسَّلْمِ فَاجْنَحْ لَهَا وَ
تَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ
الْعَلِيمُ ﴿٦٢﴾

**63.** Ary raha mitady hamitaka anao izy ireo dia minoa marimarina fa i Allāh

وَإِن يُرِيدُوا أَن يَخْدَعُوكَ فَإِنَّ

حَسْبَكَ اللّٰهُ ۗ هُوَ الَّذِيْٓ اَيَّدَكَ بِنَصْرِهٖ وَبِالْمُؤْمِنِيْنَ ۝٦٣

dia ho ampy anao. Izy no mampahery anao amin'ny alalan'ny Fanampiana sy ireo mpino hafa.

وَاَلَّفَ بَيْنَ قُلُوْبِهِمْ ۗ لَوْ اَنْفَقْتَ مَا فِي الْاَرْضِ جَمِيْعًا مَّآ اَلَّفْتَ بَيْنَ قُلُوْبِهِمْ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ اَلَّفَ بَيْنَهُمْ ۗ اِنَّهٗ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ۝٦٤

**64.** Ary nasian'i Allāh fitiavana tao am-pon'izy ireo. Raha nandany ny zava-drehetra eto an-tany, dia tsy afaka nametraka izay fifankatiavana tao am-pon'izy ireo izany ianao. Fa i Allāh no nametraka ny fifankatiavana eo amin'izy ireo. Izy dia azo antoka fa Mahefa ny zava-drehetra, ary feno fahendrena.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ حَسْبُكَ اللّٰهُ وَمَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ۝٦٥ ع

**65.** Oh ry Mpaminany, ampy anao i Allāh, ary koa ireo mpino manaraka anao.

R.9

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ حَرِّضِ الْمُؤْمِنِيْنَ عَلَى الْقِتَالِ ۗ اِنْ يَّكُنْ مِّنْكُمْ عِشْرُوْنَ صٰبِرُوْنَ يَغْلِبُوْا مِائَتَيْنِ ۚ وَاِنْ يَّكُنْ مِّنْكُمْ مِّائَةٌ يَّغْلِبُوْٓا اَلْفًا مِّنَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُوْنَ ۝٦٦

**66.** Oh ry Mpaminany, amporisiho hiady ireo mpino. Raha misy olona roapolo *manam-paharetana* eo aminareo dia handresy olona roanjato ianareo; ary raha misy zato ny ao aminareo dia handresy tsy mpino miisa aman'arivo ianareo. Satria olona tsy manam-pahalalana izy ireo.

اَلْـٰٔنَ خَفَّفَ اللّٰهُ عَنْكُمْ وَعَلِمَ اَنَّ فِيْكُمْ ضَعْفًا ۗ فَاِنْ يَّكُنْ مِّنْكُمْ مِّائَةٌ صَابِرَةٌ يَّغْلِبُوْا مِائَتَيْنِ ۚ وَاِنْ يَّكُنْ مِّنْكُمْ اَلْفٌ يَّغْلِبُوْٓا اَلْفَيْنِ بِاِذْنِ اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ مَعَ الصّٰبِرِيْنَ ۝٦٧

**67.** Amin'izao fotoana izao aloha dia nohamaivanin'i Allāh ny zioganareo satria fantany ny fahalemenareo. Noho izany, raha misy zato manana finoana mafy orina eo aminareo dia afaka handresy roanjato ianareo; ary raha misy arivo aminareo, dia handresy roa arivo amin'ny alàlan'ny baikon'i Allāh ianareo. Ary i Allāh dia miaraka amin'ireo manampaharetana.

مَا كَانَ لِنَبِيٍّ اَنْ يَّكُوْنَ لَهٗٓ اَسْرٰى حَتّٰى يُثْخِنَ فِي الْاَرْضِ ۗ تُرِيْدُوْنَ عَرَضَ الدُّنْيَا ۖ وَاللّٰهُ يُرِيْدُ الْاٰخِرَةَ ۗ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ۝٦٨

**68.** Tsy azon'ny Mpaminany atao ny maka babo ny olona raha tsy nandray anjara tamin'ady ara-dalàna ao anaty firenena izy. *Raha maka babo ivelan'ny ady aradalàna ianareo, azo heverina fa* olona sodokan'ny

fahafinaretana eto an-tany fotsiny ianareo, nefa ny fiainana Any Ankoatra no irian'i Allāh *ho anareo*; ary i Allāh dia Mahefa ny zavatra rehetra sady feno fahendrena.

**69.** Raha tsy nisy didy avy amin'i Allāh izay efa naely dia azo antoka fa nahita fahasahiaranana goavana ianareo noho ny zavatra nalainareo.

لَوْلَا كِتٰبٌ مِّنَ اللّٰهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمْ فِيْمَآ
اَخَذْتُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٦٩﴾

**70.** Koa hano ary ireo zavatra tsy voarara sy zava-tsoa izay azonareo *tany an'ady*, ary matahora an'i Allāh. Marina tokoa fa i Allāh dia tena Mpamela heloka, Mpamindra fo.

فَكُلُوْا مِمَّا غَنِمْتُمْ حَلٰلًا طَيِّبًا ۖ وَّاتَّقُوا
اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٧٠﴾

R.10

**71.** Oh ry Mpaminany, lazao amin'ireo babo eo ampelatananareo hoe: "Raha mahafantatra zavatra soa ao anaty fonareo i Allāh dia hanolotra anareo zavatra tsaratsara kokoa noho izay nalaina taminareo Izy, sady hamela anareo. I Allāh dia tena Mpamela heloka indrindra, Be Indra fo."

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِّمَنْ فِيْٓ اَيْدِيْكُمْ
مِّنَ الْاَسْرٰٓى ۙ اِنْ يَّعْلَمِ اللّٰهُ فِيْ قُلُوْبِكُمْ
خَيْرًا يُّؤْتِكُمْ خَيْرًا مِّمَّآ اُخِذَ مِنْكُمْ
وَيَغْفِرْ لَكُمْ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٧١﴾

**72.** Ary raha mitetika ny hamadika ny fahatokisanao izy ireo, dia efa namadika an'i Allāh talohan'izao. Izy izany no nanao izay tsy nampatanjaka azy ireo. Ary i Allāh dia Mahalala ny zava-drehetra, sady feno Fahendrena.

وَاِنْ يُّرِيْدُوْا خِيَانَتَكَ فَقَدْ خَانُوا
اللّٰهَ مِنْ قَبْلُ فَاَمْكَنَ مِنْهُمْ ؕ وَاللّٰهُ
عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٧٢﴾

**73.** Inoana marimarina fa ireo izay nino sy nandao ny fonenany ary koa nanolotra ny fananany sy ny tenany ho an'ny lalan'i Allāh, ary koa ireo izay nampiatrano sy nanampy *azy ireo*, izy ireo dia mpisakaiza avokoa. Fa ireo izay mino nefa tsy nandao ny tranony ianareo dia tsy tompon'antoka mihitsy amin'ny fiarovana azy ireo mandra-pandaony ny fonenany. Fa raha

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَهَاجَرُوْا وَجٰهَدُوْا
بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ
وَالَّذِيْنَ اٰوَوْا وَّنَصَرُوْٓا اُولٰٓئِكَ بَعْضُهُمْ
اَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ؕ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَلَمْ
يُهَاجِرُوْا مَا لَكُمْ مِّنْ وَّلَايَتِهِمْ مِّنْ
شَيْءٍ حَتّٰى يُهَاجِرُوْا ۚ وَاِنِ
اسْتَنْصَرُوْكُمْ فِي الدِّيْنِ فَعَلَيْكُمُ

mitady ny fanampianareo *mikasika* ny finoana izy ireo dia adidinao ny manampy azy ireo, afa-tsy hoe raha manohitra ny vahoaka manana fifamatoram-panekena aminareo. Ary i Allāh dia mahita izay ataonareo.

النَّصْرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوْمٍۭ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم
مِّيثَاقٌ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٧٣﴾

**74.** Ary ny amin'ireo tsy mpino dia mpisakaiza izy ireo. Raha tsy manao izay *nibaikoana anareo* ianareo dia hisy savorovoro sy korontana lalina eto amin'ny firenena.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ إِلَّا
تَفْعَلُوهُ تَكُن فِتْنَةٌ فِي الْأَرْضِ وَفَسَادٌ
كَبِيرٌ ﴿٧٤﴾

**75.** Fa ireo izay nino ka nandao ny fonenany, ary nitolona ho an'i Allāh ary ireo izay nanpiatrano sy nanampy *azy ireo*, no tena mpino. Ho amin'izy ireo ny famelana sy vatsy be voninahitra.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي
سَبِيلِ اللَّهِ وَالَّذِينَ آوَوا وَّنَصَرُوا
أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُونَ حَقًّا ۚ لَّهُم
مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٧٥﴾

**76.** Ary ireo izay taty aoriana vao mino ka nandao ny tranony ary nitolona *ho an'i Allāh* miaraka taminareo, izy ireo dia olonareo. Ireo izay mpihavana noho ny rà iombonana no mifanakaiky indrindra araka ny voalaza ao amin'ny Bokin'i Allāh. Raha ny tena marina, i Allāh dia Mahalala tsara ny zava-drehetra.

وَالَّذِينَ آمَنُوا مِن بَعْدُ وَهَاجَرُوا وَ
جَاهَدُوا مَعَكُمْ فَأُولَٰئِكَ مِنكُمْ ۚ وَ
أُولُو الْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ
فِي كِتَابِ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ
عَلِيمٌ ﴿٧٦﴾

 (ركوعاتها ١٦) سُوْرَةُ التَّوْبَةِ مَدَنِيَّةٌ ٩ (اٰياتها ١٢٩) 

Toko Fahasivy - 9

# AL-TAOBA

*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Itý dia filazana ny fandravana tanteraka ny fanekena avy amin'i Allāh sy ny Iraka avy aminy ho an'ireo mpanompo sampy izay nanaovanareo fampanatenana *fa handresy any Araby ny finoana Islam.*

بَرَآءَةٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖٓ اِلَى الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ۝١

**2.** Tetezo mandritran'ny efa-bolana àry firenena, ary fantaro fa ianareo dia tsy afaka hanova *ny fandaminana efa napetrak'*i Allāh, ary i Allāh dia hanala-baraka ireo tsy mpino.

فَسِيْحُوْا فِى الْاَرْضِ اَرْبَعَةَ اَشْهُرٍ وَّاعْلَمُوْٓا اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ مُخْزِى الْكٰفِرِيْنَ ۝٢

**3.** Ary itý dia filazana avy amin'ny Allāh sy ny Iraka avy aminy ho an'ireo olona rehetra amin'izao andro natokana ho an'ny fivahiniana masina lehibe indrindra izao, fa i Allāh dia tsy manam-pifandraisana intsony amin'ireo mpanompo sampy, ary tahaka izay koa ny Iraka avy aminy. Koa raha mibaboka ianareo, dia tsaratsara kokoa ho anareo izany; saingy raha mandà ianareo dia fantaro fa tsy afaka hanova *ny lamina efa napetrak'*i Allāh ianareo; ary lazao amin'ireo tsy mino ny mombamomba ny famaizana mangirifiry,

وَاَذَانٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖٓ اِلَى النَّاسِ يَوْمَ الْحَجِّ الْاَكْبَرِ اَنَّ اللّٰهَ بَرِيْٓءٌ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ۙ وَرَسُوْلُهٗ ۗ فَاِنْ تُبْتُمْ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوْٓا اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ۗ وَبَشِّرِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ۝٣

**4.** Afa tsy ireo mpanompo sampy izay nanaovanareo fifanarahana, ary tsy nitsoa-pahana tamin'ny fanatanterahana ny adidy taminareo ary tsy niombin-kevitra tamin'olon-kafa manohatra anareo. Noho izany ary dia hajao ny fifanarahana nifanaovanareo tamin'izy ireo mandra-pihavin'ny fetr'androny farany. Minoa marimarina tokoa fa tia

اِلَّا الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ثُمَّ لَمْ يَنْقُصُوْكُمْ شَيْـًٔا وَّلَمْ يُظَاهِرُوْا عَلَيْكُمْ اَحَدًا فَاَتِمُّوْٓا اِلَيْهِمْ عَهْدَهُمْ اِلٰى مُدَّتِهِمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ۝٤

an'ireo mpandala fahamarinana i Allāh.

**5.** Ary rehefa ho tapitra ny volana masina dia vonoy ireo mpanompo sampy na aiza ahitanareo azy ireny na aiza, ary sambory izy ireny dia gadrao, ary andraso eny amin'izay lalana rehetra hahatsinjovanareo azy. Fa raha mibaboka izy ireny ka manao fanompoam-pivavahana ary mahaloa ny Zakāt dia aza manakana ny lalany, tena mpamela heloka sy Mpamindra fo marina tokoa i Allāh.

فَإِذَا انْسَلَخَ الْأَشْهُرُ الْحُرُمُ
فَاقْتُلُوا الْمُشْرِكِينَ حَيْثُ
وَجَدْتُمُوهُمْ وَخُذُوهُمْ وَ
احْصُرُوهُمْ وَاقْعُدُوا لَهُمْ كُلَّ
مَرْصَدٍ ۚ فَإِنْ تَابُوا وَأَقَامُوا الصَّلَوٰةَ
وَآتَوُا الزَّكَوٰةَ فَخَلُّوا سَبِيلَهُمْ ۚ إِنَّ
اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٥﴾

**6.** Ary raha misy amin'ireo mpanompo sampy ireo mangataka fiahiana aminao dia ekeo izany mba hahafahany mandre ny tenin'i Allāh; avy eo ento amin'ny toerana azo antoka izy. Izany no atao dia satria olona tsy manam-pahalalana izy ireo.

وَإِنْ أَحَدٌ مِنَ الْمُشْرِكِينَ اسْتَجَارَكَ
فَأَجِرْهُ حَتَّىٰ يَسْمَعَ كَلَامَ اللَّهِ ثُمَّ
أَبْلِغْهُ مَأْمَنَهُ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ
ع لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦﴾

R.2

**7.** Ahoana moa no hahafahana manao fifanarahana amin'ny Allāh sy ny Iraka avy aminy miaraka amin'ireo mpanompo sampy ireo akoatra ireo izay efa nanaovanareo fifanarahana amin'ny Moske Masina? Koa raha mampiseho fitondran-tena feno fahamendrehana aminareo izy ireo dia mba manehoa koa ianareo fitondran-tena feno fahamendrehana aminy. Tian'i Allāh marina tokoa ireo mahatontosa ny andraikiny.

كَيْفَ يَكُونُ لِلْمُشْرِكِينَ عَهْدٌ
عِنْدَ اللَّهِ وَعِنْدَ رَسُولِهِ إِلَّا الَّذِينَ
عَاهَدْتُمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ فَمَا
اسْتَقَامُوا لَكُمْ فَاسْتَقِيمُوا لَهُمْ ۚ
إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِينَ ﴿٧﴾

**8.** Ahoana moa no mety hisian'izany satria raha vao izy ireo no miondrika kokoa noho ianareo dia tsy hanaja izay mety ho fifanarahana ataony aminareo izy ireo? Te handokandoka anareo eo imolotra fotsiny ihany izy ireo saingy ny am-pony dia tsy manome lanja

كَيْفَ وَإِنْ يَظْهَرُوا عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوا
فِيكُمْ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ يُرْضُونَكُمْ
بِأَفْوَاهِهِمْ وَتَأْبَىٰ قُلُوبُهُمْ ۚ وَ
أَكْثَرُهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٨﴾

akory *izay lazainy*. Ary ny ankamaroan'izy ireo dia mpamitaka.

**9.** Natakalon'izy ireo zavatra tsy misy vidiny ireo Fambara avy amin'i Allāh ary nahodiny tamin'ny lalan'i Allāh *ireo olona*. Tena zava-dratsy tokoa izay nataon'izy ireo.

اشْتَرَوْا بِآيَاتِ اللَّهِ ثَمَنًا قَلِيلًا
فَصَدُّوا عَنْ سَبِيلِهِ ۚ إِنَّهُمْ سَاءَ مَا
كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٩﴾

**10.** Tsy nampijoro rohim-pihavanana na fifanarahana tamin'ny mpino sasantsasany izay natoky azy ireo *izy ireo*. Ary izy ireo no tena mpandika lalàna.

لَا يَرْقُبُونَ فِي مُؤْمِنٍ إِلًّا وَلَا ذِمَّةً ۚ وَ
أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُعْتَدُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Fa raha manenina izy ireo ka manao fanompoam-pivavahana ary mahaloa ny Zakāt dia rahalahinareo eo amin'ny fivavahana. Ary Izahay dia manazava ny fambara ho an'ny vahoaka manam-pahalalana.

فَإِنْ تَابُوا وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَ
آتَوُا الزَّكَاةَ فَإِخْوَانُكُمْ فِي الدِّينِ ۗ وَ
نُفَصِّلُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿١١﴾

**12.** Ary ao aorian'ny fifanarahana, raha toa ka mandika ny fianianany izy ary manao tsy inon-tsy inona ny fivavahanareo dia iadivo ireo filohan'ny tsy finoana ireo; tena tsy dia noraharahiany loatra tokoa ireo velirano nataony - mba hahafahany mandà avy eo.

وَإِنْ نَكَثُوا أَيْمَانَهُمْ مِنْ بَعْدِ
عَهْدِهِمْ وَطَعَنُوا فِي دِينِكُمْ
فَقَاتِلُوا أَئِمَّةَ الْكُفْرِ ۙ إِنَّهُمْ لَا أَيْمَانَ
لَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَنْتَهُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Tsy hiady amin'ny vahoaka izay nandika ny fianianany sy nihoko hanenjika ny Iraka *avy amin'ny Allāh*, ary nitsangana voalohany ho fahavalonareo ve ianareo? Matahotra azy ireo va ianareo? Fa i Allāh no mendrika ny hatahoranareo indrindra raha mpino ianareo.

أَلَا تُقَاتِلُونَ قَوْمًا نَكَثُوا أَيْمَانَهُمْ
وَهَمُّوا بِإِخْرَاجِ الرَّسُولِ وَهُمْ
بَدَءُوكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ أَتَخْشَوْنَهُمْ ۚ
فَاللَّهُ أَحَقُّ أَنْ تَخْشَوْهُ إِنْ كُنْتُمْ
مُؤْمِنِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Ataovy izay andresenareo azy ireny mba ho avy amin'ny tananareo no hamaizan'i Allāh sy hanalany baraka azy ireny, sady mba hanampian'i Allāh anareo *hahazo ny*

قَاتِلُوهُمْ يُعَذِّبْهُمُ اللَّهُ
بِأَيْدِيكُمْ وَيُخْزِهِمْ وَيَنْصُرْكُمْ
عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُورَ قَوْمٍ مُؤْمِنِينَ ﴿١٤﴾

*fandresena* ary mba hampitony ny fanahin'ireo vahoaka izay mino.

**15.** Ary mba hanaisoran'i Allāh ny hatezerana ao am-pon'izy ireo. Ary dia hitodika *amim'pamin-dram-po* amin'ireo izay tiany i Allāh. Ary Mahalala ny zava-drehetra i Allāh sady Feno Fahendrena.

وَيُذْهِبْ غَيْظَ قُلُوْبِهِمْ ۚ وَيَتُوْبُ
اللّٰهُ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ
حَكِيْمٌ ﴿١٥﴾

**16.** Mihevitra ve ianareo fa hiaina *amim-piadanana* nefa mbola tsy fantatr'i Allāh akory izay mitolona ho an'izay *momba azy* taminareo, ary tsy nandray *na iza na iza* ho sakaiza tiana indrindra afa-tsy i Allāh sy ny Iraka avy Aminy ary ireo mpino? Ary Mahafantatra tsara izay rehetra ataonareo i Allāh.

اَمْ حَسِبْتُمْ اَنْ تُتْرَكُوْا وَلَمَّا يَعْلَمِ
اللّٰهُ الَّذِيْنَ جٰهَدُوْا مِنْكُمْ وَلَمْ
يَتَّخِذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلَا رَسُوْلِهٖ
وَلَا الْمُؤْمِنِيْنَ وَلِيْجَةً ۚ وَاللّٰهُ
خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٦﴾

R.3

**17.** Tsy mendrika ny hikarakara ny Mosken'i Allāh ireo mpanompo sampy satria ireo ihany ho naneo ny tsy finoany. Ny asan'ny toa azy ireo dia ho zava-poana ary any amin'ny Afo no honerany maharitra.

مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِيْنَ اَنْ يَّعْمُرُوْا
مَسٰجِدَ اللّٰهِ شٰهِدِيْنَ عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ
بِالْكُفْرِ ۚ اُولٰٓئِكَ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ ۚ
وَفِى النَّارِ هُمْ خٰلِدُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Minoa marina tokoa fa ny hany mendrika ny hikarakara ny Mosken'i Allāh dia izay mino an'i Allāh sy ny Andro Farany, manao fanompoa-pivavahana sy ny mandoa Zakāt ary tsy matahotra afa-tsy i Allāh. Ireo izany ireo no tena manam-bitana ho *isan*'ireo tsara tarika.

اِنَّمَا يَعْمُرُ مَسٰجِدَ اللّٰهِ مَنْ اٰمَنَ
بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَاَقَامَ
الصَّلٰوةَ وَاٰتَى الزَّكٰوةَ وَلَمْ يَخْشَ
اِلَّا اللّٰهَ فَعَسٰٓى اُولٰٓئِكَ اَنْ يَّكُوْنُوْا
مِنَ الْمُهْتَدِيْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Heverinao ve fa ny fanomezandrano ireo mpanao fivahinianana masina sy ny fikarakarana ny Moske Masina dia mitovy amin'ny *asa*n'ireo mino an'i Allāh sy ny Andro Farany, ary mitolona ao amin'ny lalan'i Allāh? Eo imason'i Allāh dia tsy mitovy ireo

اَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ الْحَآجِّ وَعِمَارَةَ
الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ كَمَنْ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَ
الْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَجٰهَدَ فِيْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ ۚ لَا يَسْتَوٗنَ عِنْدَ اللّٰهِ ۚ وَاللّٰهُ لَا
يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٩﴾

*asa ireo.* Ary i Allāh tsy mitari-dalana ireo tsy marina.

**20.** Ireo izay mino ka mandao ny tokatranony *noho ny fitiavana an'i Allāh* ary mitolona ho an'izay momba an'i Allāh amin'ny alalan'ny fananany sy ny tenany dia hahazo laharana ambony indrindra araka ny sitrak'i Allāh. Ary izy ireo no ho mpandresy.

الَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ أَعْظَمُ دَرَجَةً عِندَ اللَّهِ ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَائِزُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Manambara amin'izy ireo ny vaovao mahafaly ny amin'ny Famindram-pony sy ny Fahasoavany ary ny Saha izy misy ny fahasambarana maharitra mandrakizay ny Tompon'izy ireo.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُم بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَرِضْوَانٍ وَجَنَّاتٍ لَّهُمْ فِيهَا نَعِيمٌ مُّقِيمٌ ﴿٢١﴾

**22.** Honina ao mandrakizay izy ireo. Misy fankasitrahana lehibe marina tokoa eo anilan'i Allāh.

خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عِندَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٢٢﴾

**23.** E, ianareo izay mino! Aza mandray ho sakaiza ny rainareo sy ny rahalahinareo raha toa ka mankasitraka kokoa ny tsy finoana noho ny finoana izy ireo. Ary na iza na iza madray azy ireny ho sakaiza aminareo dia mpandika lalàna.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا آبَاءَكُمْ وَإِخْوَانَكُمْ أَوْلِيَاءَ إِنِ اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الْإِيمَانِ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Lazao hoe: "Raha ireo rainareo, sy ireo zanakareo, sy ireo rahalahinareo, ireo vadinareo sy ireo ray amandreninareo, ny harena azonareo sy ny varotra izay atahoranareo hahafatiantoka ary ireo trano izay tsy foinareo, raha ireo rehetra ireo ho ankamamianareo noho i Allāh sy ny Iraka avy aminy ary izay tolona momba azy dia andraso fa hanatanteraka ny Fitsarany i Allāh; ary tsy mitari-dalana ireo vahoaka tsy mankatoa i Allāh.

قُلْ إِن كَانَ آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ وَإِخْوَانُكُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَالٌ اقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَاكِنُ تَرْضَوْنَهَا أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ وَجِهَادٍ فِي سَبِيلِهِ فَتَرَبَّصُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ اللَّهُ بِأَمْرِهِ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿٢٤﴾ ع

R.4

**25.** Minoa marimarina fa nanampy anareo tamin'ny vava ady maro i Allāh, sy tamin'ny andron'i Ḥonain rehefa niavonavona noho ny hamaroanareo ianareo nefa tsy nanampy anareo tamin'inoninona izany; dia nifintina aminareo ny tany na dia midadasika aza; ary ianareo dia nitodi-doha ary resy nitsoa pahana.

لَقَدْ نَصَرَكُمُ اللّٰهُ فِيْ مَوَاطِنَ كَثِيْرَةٍ ۙ
وَّيَوْمَ حُنَيْنٍ ۙ اِذْ اَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ
فَلَمْ تُغْنِ عَنْكُمْ شَيْـًٔا وَّضَاقَتْ
عَلَيْكُمُ الْاَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ
وَلَّيْتُمْ مُّدْبِرِيْنَ ﴿۲۵﴾

**26.** Ary i Allāh kosa dia nampidina ny fanginana tao amin'ny Iraka avy Aminy sy ireo mpino, ary nandefa andia-miaramila izay tsy hitanareo Izy, ary nanafay ireo tsy mpino. Izany ary ny valin'asan'ireo tsy mpino.

ثُمَّ اَنْزَلَ اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلٰى
رَسُوْلِهٖ وَعَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَاَنْزَلَ
جُنُوْدًا لَّمْ تَرَوْهَا وَعَذَّبَ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ؕ وَذٰلِكَ جَزَآءُ الْكٰفِرِيْنَ ﴿۲۶﴾

**27.** Avy eo, taorian'ny *famaizana toa izany* dia hitodika *tamim-pitserana* tamin'ireo izay sitrany i Allāh, fa Tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

ثُمَّ يَتُوْبُ اللّٰهُ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ عَلٰى
مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿۲۷﴾

**28.** E, ianareo izay mino! Minoa marimarina fa ny mpanompo sampy dia tsy madio. Ary aorin'itý taonan'izy ireo itý, moa dia tsy hanatona ny Moske masina izy ireo. Ary raha matahotra ny fahantrana ianareo dia hampanakarena anareo amin'ny alalan'ny Fahazavam-pony i Allāh, raha sitrany izany. Tena Mahalala ny zava-drehetra sady feno Fahendrena i Allāh.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنَّمَا الْمُشْرِكُوْنَ
نَجَسٌ فَلَا يَقْرَبُوا الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ
بَعْدَ عَامِهِمْ هٰذَا ۚ وَاِنْ خِفْتُمْ عَيْلَةً
فَسَوْفَ يُغْنِيْكُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖۤ اِنْ
شَآءَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿۲۸﴾

**29.** Tohero izay ao amin'ny Olon'ny Boky izay tsy mino an'i Allāh sy ny Andro farany ary minia mandika izay efa nandraran'i Allāh sy ny Iraka avy aminy ny tsy azo atao, sady tsy manaraka ny fivavahana marina, mandra-pandoany izy tenany mihitsy ny hetra *am-pahatsorana* sy mandra

قَاتِلُوا الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ
وَلَا بِالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَلَا يُحَرِّمُوْنَ
مَا حَرَّمَ اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ وَلَا يَدِيْنُوْنَ
دِيْنَ الْحَقِّ مِنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا
الْكِتٰبَ حَتّٰى يُعْطُوا الْجِزْيَةَ عَنْ
يَّدٍ وَّهُمْ صٰغِرُوْنَ ﴿۲۹﴾ ع ١٠

pahatsapany fa fepetra tandrify azy amin'ny fankatoavana.

R.5

**30.** Ary ny Jiosy dia nilaza fa i Ezra dia zanak'i Allāh, ny Kristiana koa nilaza fa ny Mesia dia zanak'i Allāh. Teny miloaka ny vavan'izy ireo ihany izany. Makatahaka ny tenin'ireo tsy mino efa taloany izy ireo. Hihatra amin'izy ireo ny ozon'i Allāh! Tena very izy ireo.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ عُزَيْرُ ۨابْنُ اللّٰهِ وَ
قَالَتِ النَّصٰرَى الْمَسِيْحُ ابْنُ اللّٰهِ ؕ
ذٰلِكَ قَوْلُهُمْ بِاَفْوَاهِهِمْ ۚ يُضَاهِـُٔوْنَ
قَوْلَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ قَبْلُ ؕ
قَاتَلَهُمُ اللّٰهُ ۚ اَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ﴿۳۰﴾

**31.** Ireo manam-pahaizana sy ireo relijiozy ao aminy no ataony Tompo akoatran'i Allāh. Ary *koa mandray* ny Mesia, zanak'i Maria toy izany koa izy ireo. Ary tsy nandray afa-tsy ny didy hanompo Andriamanitra tokana izy ireo. Tsy misy andriamanitra hafa ankoatrany. Masina Izy ary ambony noho ny zava-drehetra alahatr'izy ireo *Aminy*.

اِتَّخَذُوْۤا اَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ اَرْبَابًا
مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَالْمَسِيْحَ ابْنَ مَرْيَمَ ۚ
وَمَاۤ اُمِرُوْۤا اِلَّا لِيَعْبُدُوْۤا اِلٰهًا
وَّاحِدًا ۚ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ؕ سُبْحٰنَهٗ
عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿۳۱﴾

**32.** Maniry ny hamono ny fahazavan'i Allāh amin'ny vavany izy ireo, saingy tsy hamela izany i Allāh na ho inona na ho inona afa-tsy ny hanampy ny fahazavana, na dia mety hanafitohina ny tsy mpino aza izany.

يُرِيْدُوْنَ اَنْ يُّطْفِـُٔوْا نُوْرَ اللّٰهِ
بِاَفْوَاهِهِمْ وَيَاْبَى اللّٰهُ اِلَّاۤ اَنْ
يُّتِمَّ نُوْرَهٗ وَلَوْ كَرِهَ الْكٰفِرُوْنَ ﴿۳۲﴾

**33.** Izy no nandefa ny Iraka avy aminy niaraka tamin'ny toro-marika sy ny fivavahana araka ny fahamarinana mba hampanan-danja azy noho ireo fivavahana *hafa* rehetra, na dia mety hanafitohina ny mpanompo sampy aza izany.

هُوَ الَّذِيْۤ اَرْسَلَ رَسُوْلَهٗ بِالْهُدٰى وَ
دِيْنِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهٗ عَلَى الدِّيْنِ
كُلِّهٖ ۙ وَلَوْ كَرِهَ الْمُشْرِكُوْنَ ﴿۳۳﴾ النصف

**34.** E, ianareo izay mino! Minoa marimarina fa hisy pretra sy relijiozy maro hihinana amin'ny fomba feno fitaka ny harena'ny olona ary hampania *ny olona* amin'ny lalan'i Allāh. Ary izay mamory volamena sy

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنَّ كَثِيْرًا
مِّنَ الْاَحْبَارِ وَالرُّهْبَانِ لَيَاْكُلُوْنَ
اَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ وَيَصُدُّوْنَ
عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ وَالَّذِيْنَ يَكْنِزُوْنَ

الذَّهَبَ وَالْفِضَّةَ وَلَا يُنْفِقُوْنَهَا فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ ۙ فَبَشِّرْهُمْ بِعَذَابٍ
اَلِيْمٍ ﴿٣٤﴾

vola ka tsy mampiasa izany amin'ny alalan'i Allāh, ilazao famaizana mangirifiry izy.

يَّوْمَ يُحْمٰى عَلَيْهَا فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ
فَتُكْوٰى بِهَا جِبَاهُهُمْ وَجُنُوْبُهُمْ وَ
ظُهُوْرُهُمْ ؕ هٰذَا مَا كَنَزْتُمْ لِاَنْفُسِكُمْ
فَذُوْقُوْا مَا كُنْتُمْ تَكْنِزُوْنَ ﴿٣٥﴾

**35.** Amin'ny andro andorana *ny tahirin'izy ireo* any amin'ny afon'ny Helo, ka hanomezana azy ireo marika avy amin'izany eny amin'ny handriny sy ny tehezany ary ny lamosiny dia hambara azy ireo hoe: "Indro izay nangoninareo ho anareo samirery *ankehitriny*, manandrama amin'izay nangoninareo."

اِنَّ عِدَّةَ الشُّهُوْرِ عِنْدَ اللّٰهِ اثْنَا
عَشَرَ شَهْرًا فِيْ كِتٰبِ اللّٰهِ يَوْمَ خَلَقَ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ مِنْهَاۤ اَرْبَعَةٌ حُرُمٌ ؕ
ذٰلِكَ الدِّيْنُ الْقَيِّمُ ۙ فَلَا تَظْلِمُوْا
فِيْهِنَّ اَنْفُسَكُمْ وَقَاتِلُوا الْمُشْرِكِيْنَ
كَآفَّةً كَمَا يُقَاتِلُوْنَكُمْ كَآفَّةً ؕ وَ
اعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ مَعَ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٣٦﴾

**36.** Araka ny toromarika avy amin'i Allāh, ny fikajiana ireo volana miaraka amin'i Allāh dia roa ambin'ny folo volana, efa hatramin'ny andro izay nahariany ny lanitra sy ny tany izany. Ny efatra amin'ireo volana rombin'ny folo ireo dia volana masina. Izany no fahamarinana mandrakizay. Aza manao heloka amin'ny tenanareo mandritra ireo volana ireo. Ary miraisa hina ka tohero ny mpanompo sampy tahaka ny itambarany hanohitra anareo; ary fantaro fa i Allāh dia momba an'ireo izay matahotra Azy.

اِنَّمَا النَّسِیْٓءُ زِيَادَةٌ فِي الْكُفْرِ يُضَلُّ
بِهِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يُحِلُّوْنَهٗ عَامًا
وَّيُحَرِّمُوْنَهٗ عَامًا لِّيُوَاطِـُٔوْا عِدَّةَ
مَا حَرَّمَ اللّٰهُ فَيُحِلُّوْا مَا حَرَّمَ اللّٰهُ ؕ
زُيِّنَ لَهُمْ سُوْٓءُ اَعْمَالِهِمْ ؕ وَاللّٰهُ لَا
يَهْدِى الْقَوْمَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٣٧﴾

**37.** Minoa marimarina fa isan'ireo endrika hafa isehoan'ny tsy finoana ihany koa ny manemotra ho an'ny fotoana manaraka ny fanajana *ny iray amin'ireo volana efatra masina ireo.* Izany no mahavery ireo izay tsy mino. Amin'ny taona iray dia ataony ara-dalàna izany, ary ny taona iray hafa dia nataony tsy ara-dalàna izany, mba hahafahana mifanaraka amin'ny isan'ny *volana* izay nataon'i Allāh ho masina, ka nanaovany ho azo atao ireo zavatra izay noraran'i Allāh. Toa zary heverin'izy ireo ho marina izany tsy

fahamarinan'ny zavatra ataony izany. Ary tsy mitari-dalana ireo tsy mpino i Allāh.

R.6

**38.** E, ianareo izay mino! Fa inona ary no manjo anareo no rehefa tenenina ianareo hoe: "Mandehana any an'ady araka ny lalan'i Allāh", dia mivaroraka amin'ny tany toy izao ianareo? Fa mahafaly anareo kokoa mihoatra noho ny fiainana any an-koatra angaha ny fiainana ety ambonin'ny tany? Fa izay azonareo eto amin'itý fiainana dia zava-poana raha miohatra amin'izay ho azo any amin'ny fiainana any Ankoatra.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَا لَكُمْ اِذَا قِيْلَ
لَكُمُ انْفِرُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ اثَّاقَلْتُمْ
اِلَى الْاَرْضِ ؕ اَرَضِيْتُمْ بِالْحَيٰوةِ الدُّنْيَا
مِنَ الْاٰخِرَةِ ۚ فَمَا مَتَاعُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا
فِي الْاٰخِرَةِ اِلَّا قَلِيْلٌ ﴿٣٨﴾

**39.** Raha tsy mandeha miady *ho fampanjakana an'i Allāh* ianareo dia hanafay anareo amin'ny fomba mangirifiry Izy, ary hifidy vahoaka hafa ankoatra anareo ho eo amin'ny toeranareo, ary ianareo tsy hahita fomba hahafahana manisy ratsy Azy. Ary i Allāh dia manana fahefana feno amin'ny zava-drehetra.

اِلَّا تَنْفِرُوْا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ۙ
وَّيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوْهُ
شَيْـًٔا ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٣٩﴾

**40.** Raha tsy tonga manampy azy (Mpaminany Masina Moḥammad[Haf]) ianareo *dia fantaro* fa efa nanampy azy i Allāh. Na dia nandroaka azy aza ireo tsy mpino, ary iray tamin'ireo roa izy tamin'izy roa tao anaty lava-bato, ary izay niteny tamin'ny namany hoe: "Aza miferinaina fa momba antsika i Allāh." Ary nampidina ny fiadanany taminy i Allāh, ary nandefa tafika izay tsy hitanareo mba hamonjy azy, ary nanetry ny tenin'ireo tsy mpino Izy, ary ny tenin'i Allāh irery ihany no ambony indrindra. Ary Mahefa ny

اِلَّا تَنْصُرُوْهُ فَقَدْ نَصَرَهُ اللّٰهُ اِذْ
اَخْرَجَهُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ثَانِيَ اثْنَيْنِ
اِذْ هُمَا فِي الْغَارِ اِذْ يَقُوْلُ لِصَاحِبِهٖ
لَا تَحْزَنْ اِنَّ اللّٰهَ مَعَنَا ۚ فَاَنْزَلَ
اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلَيْهِ وَاَيَّدَهٗ بِجُنُوْدٍ
لَّمْ تَرَوْهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ الَّذِيْنَ كَفَرُوا
السُّفْلٰى ؕ وَكَلِمَةُ اللّٰهِ هِيَ الْعُلْيَا ؕ وَاللّٰهُ
عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٤٠﴾

zava-drehetra sady Feno Fahendrena i Allāh.

**41.** Mandehana na maivana na mavesatra, ary miadia miaraka amin'ny fanananareo sy ny tenanareo amin'ny lalan'i Allāh. Tsara kokoa ho anao izay raha toa ka fantatrareo.

اِنْفِرُوْا خِفَافًا وَّثِقَالًا وَّجَاهِدُوْا
بِاَمْوَالِكُمْ وَاَنْفُسِكُمْ فِيْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿۴۱﴾

**42.** Raha toa ka ho azony eo noho eo izany sy tao anatin'ny fotoana fohy dia ho nanaraka anao marina tokoa izy ireo, fa ohatry ny ela amin'izy ireo ny dia mahasasatra. Kanefa izy ireo dia hianiana amin'ny alàlan'i Allāh ka hiteny hoe: "Raha azonay natao dia tena miaraka taminareo tokoa izahay." Fanimbana ny fanahiny no ataon'izy ireo; ary fantatr'i Allāh tsara fa mpandainga izy ireo.

لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيْبًا وَّسَفَرًا
قَاصِدًا لَّاتَّبَعُوْكَ وَلٰكِنْ بَعُدَتْ
عَلَيْهِمُ الشُّقَّةُ ؕ وَسَيَحْلِفُوْنَ
بِاللّٰهِ لَوِ اسْتَطَعْنَا لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ ۚ
يُهْلِكُوْنَ اَنْفُسَهُمْ ۚ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ
اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿۴۲﴾ ع

R.7

**43.** Nanala ny adin-tsainao i Allāh! Nahoana no navelanao *hijanona tany aoriana* izy ireo mandra-pahalalanao ireo nilaza ny marina, ary koa ireo mpandainga?

عَفَا اللّٰهُ عَنْكَ ۚ لِمَ اَذِنْتَ لَهُمْ
حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَكَ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا
وَتَعْلَمَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿۴۳﴾

**44.** Tsy mangataka alalana aminao mihitsy ireo izay mino an'i Allāh sy ny Andro Farany *mba tsy ho isan'ny* hitolona miaraka amin'ny fananany sy ny tenany; ary mahalala tsara ny olomarina i Allāh.

لَا يَسْتَاْذِنُكَ الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ
وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ اَنْ يُّجَاهِدُوْا
بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ
بِالْمُتَّقِيْنَ ﴿۴۴﴾

**45.** Ireo izay tsy mino an'i Allāh sy ny Andro Farany ihany no hangataka aminao izany alalana izany. Ireo izay feno fihambahambana ao am-pony ary misalasala ao anatin'ny fihambahambana izy ireo.

اِنَّمَا يَسْتَاْذِنُكَ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ
بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَارْتَابَتْ
قُلُوْبُهُمْ فَهُمْ فِيْ رَيْبِهِمْ
يَتَرَدَّدُوْنَ ﴿۴۵﴾

**46.** Ary raha *tena* te hiantafika tokoa izy ireo dia efa ho nihomana; saingy tsy tian'i Allāh ny handehanan'izy ireny eny *am-bava ady*. Navelany ho

وَلَوْ اَرَادُوا الْخُرُوْجَ لَاَعَدُّوْا لَهٗ
عُدَّةً وَّلٰكِنْ كَرِهَ اللّٰهُ انْبِعَاثَهُمْ

any aoriana izy ireny ary nolazaina tamin'izy ireo hoe: "Mipetraha ihany *any aminareo* miaraka amin'ireo izay mipetraka."

فَثَبَّطَهُمْ وَقِيلَ اقْعُدُوا مَعَ
الْقَاعِدِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Raha niaraka taminareo izy ireo dia tsy nitondra na inona na inona ho anareo afa-tsy olana fotsiny, ary nivezivezy teo aminareo nitady izay hevitra hampisara-bazana fotsiny izy ireo. Ary nisy taminareo zatra niaino azy ireo; ary mahafantatra tsara ireo mpandika lalana i Allāh.

لَوْ خَرَجُوا فِيكُمْ مَا زَادُوكُمْ إِلَّا
خَبَالًا وَلَأَوْضَعُوا خِلَالَكُمْ
يَبْغُونَكُمُ الْفِتْنَةَ وَفِيكُمْ
سَمَّاعُونَ لَهُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ
بِالظَّالِمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Efa talohan'*izany* izy ireo no nitady hamorona korontana ary nikotrika teti-dratsy hanoherana anao mandra-pangaraharan'ny marina, sy mandra-pahatoa ny tanjon'i Allāh na dia *nankahala* izany aza izy ireo.

لَقَدِ ابْتَغَوُا الْفِتْنَةَ مِنْ قَبْلُ وَ
قَلَّبُوا لَكَ الْأُمُورَ حَتَّىٰ جَاءَ الْحَقُّ
وَظَهَرَ أَمْرُ اللَّهِ وَهُمْ كَارِهُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary tamin'izy ireo ilay niteny hoe: "Avelao aho *ho atý aoriana atý* ary aza sedraina aho." Efa voasedra marina tokoa izy ireo. Ary minoa marimarina fa ny Afobe no ho fonenan'ireo tsy mpino.

وَمِنْهُمْ مَنْ يَقُولُ ائْذَنْ لِي وَلَا
تَفْتِنِّي ۚ أَلَا فِي الْفِتْنَةِ سَقَطُوا ۗ وَإِنَّ
جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌ بِالْكَافِرِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ho ory izy ireo raha sendra soa ianao, fa raha azom-pahoriana kosa ianao dia hoy izy ireo: "Efa tena nitandrina mialoha ny fotoana tokoa izahay." Ary hisitaka amim-paharavoana izy ireo.

إِنْ تُصِبْكَ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ۖ وَإِنْ
تُصِبْكَ مُصِيبَةٌ يَقُولُوا قَدْ أَخَذْنَا
أَمْرَنَا مِنْ قَبْلُ وَيَتَوَلَّوْا وَهُمْ
فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Lazao hoe: "Tsy hisy hanjo anay afa-tsy izay efa voatendrin'i Allāh ho anay. Izy no mpiaro anay. Ary amin'i Allāh no ametrahan'ny mpino ny fitokisany."

قُلْ لَنْ يُصِيبَنَا إِلَّا مَا كَتَبَ اللَّهُ لَنَا ۚ
هُوَ مَوْلَانَا ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
الْمُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Lazao hoe: "Tsy manantena na inona na inona ho anay ianareo afa-tsy iray amin'ny zava-tsoa anakiroa, raha ho anareo, dia manantena izahay fa hampahory anareo amin'ny sazy avy

قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَا إِلَّا إِحْدَى
الْحُسْنَيَيْنِ ۖ وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ
أَنْ يُصِيبَكُمُ اللَّهُ بِعَذَابٍ مِنْ

aminy i Allāh, na avy amin'ny tananay. Koa andraso; izahay *koa* hiandry miaraka aminareo."

عِنْدِهِۦٓ أَوْ بِأَيْدِينَا ۖ فَتَرَبَّصُوٓا إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ٥٢

**53.** Lazao hoe: "Mandania araka ny sitra-po na tsy vokatry ny fo; tsy hisy ho ekena izay rehetra avy aminareo. Tena vahoaka tsy mankatoa tokoa ianareo."

قُلْ أَنفِقُوا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمْ ۖ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمًا فَاسِقِينَ ٥٣

**54.** Ary tsy misy misakana izay fandraisan'anjara nataon'izy ireo, raha tsy mino an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy izy ireo. Ary amimpahalainana no ahatongavan'izy ireo amin'ny fivavahana, sady tsy vokatry ny fony no anolorany zavatra *ho an'i Allāh.*

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَاتُهُمْ إِلَّآ أَنَّهُمْ كَفَرُوا بِاللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأْتُونَ الصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَارِهُونَ ٥٤

**55.** Koa aza mitolagaga na ny amin'ny fananany na ny amin'ny zanany. Maniry ny hanafay azy amin'ny alalan'izany amin'izao fiainana izao i Allāh ary hampiala ny fanahiny mandritra ny fotoana ananany toetran'ny tsy mpino.

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَلَآ أَوْلَادُهُمْ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُم بِهَا فِى الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ كَافِرُونَ ٥٥

**56.** Ary dia mianiana amin'i Allāh izy ireo fa hoe tena avy aminareo marina tokoa, nefa izy ireo dia tsy avy aminareo mihitsy; olona kanosa ireo.

وَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ إِنَّهُمْ لَمِنكُمْ وَمَا هُم مِّنكُمْ وَلَٰكِنَّهُمْ قَوْمٌ يَفْرَقُونَ ٥٦

**57.** Raha nahita fiafenana na zohy na *koa* lavaka isitrihana izy ireo dia ho nalehany izany ary niriotra nanao vy very ny ainy mihitsy izy namonjy izany.

لَوْ يَجِدُونَ مَلْجَـًٔا أَوْ مَغَارَاتٍ أَوْ مُدَّخَلًا لَّوَلَّوْا إِلَيْهِ وَهُمْ يَجْمَحُونَ ٥٧

**58.** Ary misy amin'izy ireo mimenomenona anao mikasika *ny fizaràna* ireo fanampiana. Raha mahazo izy ireo dia faly; fa raha tsy mahazo kosa izy ireo dia ho sorena.

وَمِنْهُم مَّن يَلْمِزُكَ فِى الصَّدَقَاتِ فَإِنْ أُعْطُوا مِنْهَا رَضُوا وَإِن لَّمْ يُعْطَوْا مِنْهَآ إِذَا هُمْ يَسْخَطُونَ ٥٨

**59.** Raha nihonona tamin'izay natolotr'i Allāh sy ireo Iraka avy Aminy izy ireo, ary nilaza hoe:

وَلَوْ أَنَّهُمْ رَضُوا مَآ ءَاتَىٰهُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُۥ وَقَالُوا حَسْبُنَا اللَّهُ

"Ampy ho anay i Allāh; marina tokoa fa nanolotra ny Fahatsoram-pony ho anay i Allāh sy ny Iraka avy Aminy; amin'i Allāh no itodianay miaraka amin'ny fitalahoanay", *hanan-danja kokoa ho azy ireo izany.*

سَيُؤْتِينَا اللَّهُ مِنْ فَضْلِهِ وَ
رَسُولُهُ إِنَّا إِلَى اللَّهِ رَاغِبُونَ ﴿٥٩﴾ ع

R.8

**60.** Ho an'ny malahelo sy izay sahirana ireo fanampiana ireo, ary ho an'ireo mpiasa miadidy izany, ary ho an'ireo izay mila fampiavanana ny fony, ary *ho fanafahana* ny andevo, ary ho an'ireo manan-trosa, ary ho an'izay momba an'i Allāh, ary ho an'ny mpivahiny, izany ho nandidian'i Allāh. Ary i Allāh dia Mahafantatra ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

إِنَّمَا الصَّدَقٰتُ لِلْفُقَرَاءِ وَ
الْمَسٰكِيْنِ وَ الْعٰمِلِيْنَ عَلَيْهَا وَ
الْمُؤَلَّفَةِ قُلُوْبُهُمْ وَ فِي الرِّقَابِ وَ
الْغٰرِمِيْنَ وَفِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ ابْنِ
السَّبِيْلِ ۖ فَرِيْضَةً مِّنَ اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ
عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٦٠﴾

**61.** Ary amin'izy ireo no misy ireo izay nanafitohina ny Mpaminany ka nilaza hoe: "Mihaino tsara *ny olon-drehetra izy*". Lazao hoe: "Ny firehany hihaino ny olon-drehetra dia zavatra tsara ho anareo; mino an'i Allāh izy. Ary matoky ireo mpino; ary famindram-po ho an'izay mino aminareo Izy." Ary ireo izay manafitoana ny Iraka avy amin'i Allāh dia hahazo famaizana mangirifiry amin'i Allāh.

وَ مِنْهُمُ الَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ النَّبِيَّ وَ
يَقُوْلُوْنَ هُوَ أُذُنٌ ۚ قُلْ أُذُنُ خَيْرٍ
لَّكُمْ يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَ يُؤْمِنُ
لِلْمُؤْمِنِيْنَ وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا
مِنْكُمْ ۚ وَالَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ رَسُوْلَ اللّٰهِ
لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيْمٌ ﴿٦١﴾

**62.** Mianiana amin'i Allāh eo anatrehanareo izy ireo *(tsy mpino)* mba hahafaly anareo; saingy i Allāh sy ny Iraka avy aminy ihany koa dia mendrika kokoa ny ankasitrahany azy ireo raha tena mpino marina izy ireo.

يَحْلِفُوْنَ بِاللّٰهِ لَكُمْ لِيُرْضُوْكُمْ ۚ
وَاللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ أَحَقُّ أَنْ يُّرْضُوْهُ إِنْ
كَانُوْا مُؤْمِنِيْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Tsy fantatr'izy ireo fa na iza manohitra an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy na iza dia afon'ny Helo no ho fonenany maharitra? Izany no fahafaham-baraka goavana.

أَلَمْ يَعْلَمُوْا أَنَّهٗ مَنْ يُّحَادِدِ اللّٰهَ
وَرَسُوْلَهٗ فَأَنَّ لَهٗ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدًا
فِيْهَا ۚ ذٰلِكَ الْخِزْيُ الْعَظِيْمُ ﴿٦٣﴾

**64.** Ireo mpiatsaravelatsihy dia *mody* matahotra sa misy andininy *ao amin'ny Kor'any* ambara mikasika azy ireo mba hampitandremana azy ireo ny momba ireo eritreritr'izy ireo ao am-po tsy miloaka. Lazao hoe: "Hesoy ary; minoa marimarina fa asehon'i Allāh miharihary mazava tsara izay *mody* atahoranareo."

يَحۡذَرُ الۡمُنٰفِقُوۡنَ اَنۡ تُنَزَّلَ عَلَيۡهِمۡ
سُوۡرَةٌ تُنَبِّئُهُمۡ بِمَا فِيۡ قُلُوۡبِهِمۡ ؕ قُلِ
اسۡتَهۡزِءُوۡا ۚ اِنَّ اللّٰهَ مُخۡرِجٌ مَّا
تَحۡذَرُوۡنَ ﴿۶۴﴾

**65.** Ary raha hanadina azy ireo ianao dia hamaly anao marimarina tokoa izy hoe: "Tsy niteny tenim-pahatsorana izahay fa namazivazy." Lazao hoe: "Naneso an'i Allāh sy ireo fambara avy aminy ary ny Iraka avy Aminy ve ianareo?'

وَلَئِنۡ سَاَلۡتَهُمۡ لَيَقُوۡلُنَّ اِنَّمَا كُنَّا
نَخُوۡضُ وَنَلۡعَبُ ؕ قُلۡ اَبِاللّٰهِ وَاٰيٰتِهٖ وَ
رَسُوۡلِهٖ كُنۡتُمۡ تَسۡتَهۡزِءُوۡنَ ﴿۶۵﴾

**66.** Aza mialatsiny ianareo, azo antoka ankehitriny fa tena tonga tsy mpino ianareo rehefa avy nino. Raha mamela sasany aminareo izahay dia hanafay ny sasany satria meloka izy ireo."

لَا تَعۡتَذِرُوۡا قَدۡ كَفَرۡتُمۡ بَعۡدَ
اِيۡمَانِكُمۡ ؕ اِنۡ نَّعۡفُ عَنۡ طَآئِفَةٍ
مِّنۡكُمۡ نُعَذِّبۡ طَآئِفَةًۢ بِاَنَّهُمۡ كَانُوۡا
مُجۡرِمِيۡنَ ﴿۶۶﴾ ع ۱۴

R.9

**67.** Ireo mpiatsaravelatsihy lahy sy vavy, dia mifandray tendro. Didiany hatao ny ratsy ary rarany tsy hatao ny tsara. Mametra tsy hanao *fandaniana amin'izay momba an'i Allāh* izy ireo. Tsy tsaroany i Allāh; koa mba tsy tsaroan'i Allāh koa izy ireo. Minoa marimarina fa ireo mpiatsaravelatsihy no tsy mpakatoa.

اَلۡمُنٰفِقُوۡنَ وَالۡمُنٰفِقٰتُ بَعۡضُهُمۡ مِّنۡۢ
بَعۡضٍ ۘ يَاۡمُرُوۡنَ بِالۡمُنۡكَرِ وَ
يَنۡهَوۡنَ عَنِ الۡمَعۡرُوۡفِ وَ
يَقۡبِضُوۡنَ اَيۡدِيَهُمۡ ؕ نَسُوا اللّٰهَ
فَنَسِيَهُمۡ ؕ اِنَّ الۡمُنٰفِقِيۡنَ هُمُ
الۡفٰسِقُوۡنَ ﴿۶۷﴾

**68.** Ny Afobe izay honenany mandrak'izay no ampanatenain'i Allāh ho an'ireo mpiatsaravelatsihy lahy sy vavy, mbamin'ireo tsy mpino. Ampy ho azy ireo izany. Ary i Allāh dia manozona azy ireo. Ary famaizana maharitra ela no ho azon'izy ireo.

وَعَدَ اللّٰهُ الۡمُنٰفِقِيۡنَ وَالۡمُنٰفِقٰتِ وَ
الۡكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيۡنَ فِيۡهَا ؕ
هِيَ حَسۡبُهُمۡ ۚ وَلَعَنَهُمُ اللّٰهُ ۚ وَ
لَهُمۡ عَذَابٌ مُّقِيۡمٌ ﴿۶۸﴾

**69.** Tahaka ireo rehetra talohanareo. Nahery kokoa noho ianareo izy ireo

كَالَّذِيۡنَ مِنۡ قَبۡلِكُمۡ كَانُوۡۤا

teo amin'ny fahefana ary nanankarena tokoa na teo amin'ny fananana na teo amin'ny zanaka. Nanararaotra tao anatin'ny fotoana voafetra izy tahaka ny anararaotanareo ny anareo sy ny anararaotan'ny teo alohanareo ny anjarany. Ary nanao teny manidina ianareo tahaka ny nanaovanareo teny manidina. Izy ireo no nanao asa tsy misy hilàna azy na etý an-tany sy any an-koatra. Ary izy ireo no ho matiantoka.

أَشَدَّ مِنكُمْ قُوَّةً وَأَكْثَرَ أَمْوَالًا وَ
أَوْلَادًا فَاسْتَمْتَعُوا بِخَلَاقِهِمْ
فَاسْتَمْتَعْتُم بِخَلَاقِكُمْ كَمَا اسْتَمْتَعَ
الَّذِينَ مِن قَبْلِكُم بِخَلَاقِهِمْ وَ
خُضْتُمْ كَالَّذِي خَاضُوا أُولَٰئِكَ
حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ
وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ٦٩

**70.** Moa tsy tafita tamin'izy ireo ny tantaran'ireo teo alohany – ny vahoakan'i Noa, 'Ād, Thamōd, ary ny vahoakan'i Abrahama, ireo olon'ny Madian sy ireo tanana izay nahongana? Tonga tamin'izy ireo niaraka tamin'ny fambara miharihary ny Iraka ho azy ireo. Ary tsy te haha diso azy ireo i Allāh fa izy ireo ihany no nahadiso ny tenany.

أَلَمْ يَأْتِهِمْ نَبَأُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَقَوْمِ
إِبْرَاهِيمَ وَأَصْحَابِ مَدْيَنَ وَ
الْمُؤْتَفِكَاتِ أَتَتْهُمْ رُسُلُهُم
بِالْبَيِّنَاتِ فَمَا كَانَ اللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلَٰكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٧٠

**71.** Ary ireo mpino lahy sy vavy dia mifampisakaiza. Nodidiany ho azo atao ny tsara ary norarany tsy azo hatao ny ratsy, ary ankatoaviny ny fivavahana sady nalohany ny Zakāt, nankatoa an'i Allāh sy ny Iraka avy aminy izy ireo. Izy ireo no namindran'i Allāh fo. Minoa marimarina fa Mahefa ny zavadrehetra i Allāh sady feno Fahendrena.

وَالْمُؤْمِنُونَ وَالْمُؤْمِنَاتُ بَعْضُهُمْ
أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ يَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ
وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ
الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَيُطِيعُونَ
اللَّهَ وَرَسُولَهُ أُولَٰئِكَ سَيَرْحَمُهُمُ
اللَّهُ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٧١

**72.** Ho an'ireo mpino, lahy sy vavy dia mampanantena saha misy renirano maro mikoriana ho azy ireo i Allāh, ao no honenany, ary ny fonenana soa ao amin'ny sahan'ny mandrakizay. Ary lehibe noho ny zava-drehetra ny sitrapon'i Allāh — Izany no fandresena ambony indrindra.

وَعَدَ اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
خَالِدِينَ فِيهَا وَمَسَاكِنَ طَيِّبَةً فِي
جَنَّاتِ عَدْنٍ وَرِضْوَانٌ مِّنَ اللَّهِ أَكْبَرُ
ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ٧٢

R.10

**73.** Oh, ry Mpaminany! Manohera ireo tsy mpino sy ireo mpiatsaravelatsihy. Ary mba hentitra amin'izy ireny. Ny afobe no fonenan'izy ireny ary toeran-kaleha ratsy indrindra izany.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَ
الْمُنٰفِقِيْنَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ ؕ وَ
مَاْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿۷۳﴾

**74.** Mianinana amin'i Allāh izy ireo fa tsy nilaza na inona na inona, nefa tena efa namoaka teny fanevatevana izy ireo ka lasa tsy mpino avy eo rehefa avy nanaiky ny Islam. Ary nisaintsaina ny zavatra mety tsy azony izy ireo. Ary tsy nisy afa-tsy fankahalana ho niainany satria i Allāh sy ny Iraka avy Aminy no namonto azy izany tamin'ny alalan'ny fanomezambe avy Aminy. Raha manenina izy ireo dia tsara kokoa ho azy ireo izany, fa raha mihodina kosa izy ireo dia hanafay azy amin'ny famaizana mafy etý an-tany sy any An-koatra i Allāh, ary sady tsy hahazo sakaiza ety an-tany izy no tsy hahazo fanampiana.

يَحْلِفُوْنَ بِاللّٰهِ مَا قَالُوْا ؕ وَلَقَدْ
قَالُوْا كَلِمَةَ الْكُفْرِ وَكَفَرُوْا بَعْدَ
اِسْلَامِهِمْ وَهَمُّوْا بِمَا لَمْ يَنَالُوْا ۚ
وَمَا نَقَمُوْۤا اِلَّاۤ اَنْ اَغْنٰىهُمُ اللّٰهُ وَ
رَسُوْلُهٗ مِنْ فَضْلِهٖ ۚ فَاِنْ يَّتُوْبُوْا
يَكُ خَيْرًا لَّهُمْ ۚ وَاِنْ يَّتَوَلَّوْا
يُعَذِّبْهُمُ اللّٰهُ عَذَابًا اَلِيْمًا ۙ فِي
الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۚ وَمَا لَهُمْ فِي الْاَرْضِ
مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿۷۴﴾

**75.** Ary nisy sasany tamin'izy ireo no nanao fifanarahana tamin'i Allāh *ka nilaza hoe:* "Raha mampanakarena anay amin'ny alalan'ny fahamorampony Izy dia tena hanao asa-fiantrana marina tokoa izahay ary ho isan'ny mpanao asa soa izahay."

وَمِنْهُمْ مَّنْ عٰهَدَ اللّٰهَ لَئِنْ اٰتٰىنَا
مِنْ فَضْلِهٖ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُوْنَنَّ
مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿۷۵﴾

**76.** Fa rehefa natolony azy ireo ny halehiben'ny Famindram-pony dia nanjary kahiitra be izy ireo ary niala tamin'i Allāh tamim-pankahalana.

فَلَمَّاۤ اٰتٰىهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ بَخِلُوْا
بِهٖ وَتَوَلَّوْا وَّهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿۷۶﴾

**77.** Koa nampidininy tao am-pon'izy ireo ny fihatsaram-belatsihy *izay haharitra* hatramin'ny andro hihaonan'izy ireo Aminy *(Allāh)*,

فَاَعْقَبَهُمْ نِفَاقًا فِيْ قُلُوْبِهِمْ اِلٰى
يَوْمِ يَلْقَوْنَهٗ بِمَاۤ اَخْلَفُوا اللّٰهَ مَا
وَعَدُوْهُ وَبِمَا كَانُوْا يَكْذِبُوْنَ ﴿۷۷﴾

noho ny tsy fandraisana ny tenin'i Allāh sy noho ny fandaingana.

**78.** Moa tsy fantatr'izy ireo fa hain'i Allāh tsara izay zava-kobonin'izy ireo sy ny fivoriana an-tsokosoko izay ataon'izy ireo, *moa tsy fantany* koa fa i Allāh no Ilay Mahafantatra tsara ny miafina rehetra?

أَلَمْ يَعْلَمُوٓا أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ
وَنَجْوٰىهُمْ وَأَنَّ اللَّهَ عَلَّامُ
الْغُيُوبِ ﴿٧٨﴾

**79.** *Ireo mpiatsaravelatsihy dia* ireo izay mahita hanakianana ireo mpino manao fanampiana araka ny sitrapony, sy ireo izay tsy nanan-katolotra afa-tsy ny *vokatry* ny hasasarany. Toa izany no anodinan'izy ireo izany ho famazivaziana. Novalin'i Allāh amin'izy ireo ny esoeson'izy ireo ka famaizana henjana no miandry azy ireo.

اَلَّذِينَ يَلْمِزُونَ الْمُطَّوِّعِينَ مِنَ
الْمُؤْمِنِينَ فِي الصَّدَقٰتِ وَالَّذِينَ
لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُونَ
مِنْهُمْ ؕ سَخِرَ اللَّهُ مِنْهُمْ ز وَلَهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٩﴾

**80.** Na hangataka famelana ho azy ireo ianao, na tsy hangataka famelana; na hangataka famelana im-pitopolo ho azy ireo aza ianao dia tsy hamela heloka azy ireo na oviana na oviana i Allāh. Ary izany dia noho izy ireo tsy te hino an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy; ary i Allāh dia tsy mitari-dalana ireo vahoaka mpamitaka.

اِسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ ؕ
إِنْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِينَ مَرَّةً
فَلَنْ يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ ؕ ذٰلِكَ بِأَنَّهُمْ
كَفَرُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ؕ وَاللَّهُ
لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفٰسِقِينَ ﴿٨٠﴾ ع ١٦

R.11

**81.** Ireo izay mifandamina amin'izay hahatavela azy any aoriana dia finaritra satria tavela any aoriana mifanohitra amin'ny Iraka avy amin'i Allāh sady mahasorena azy ny miady ho amin'ny fanjaka'i Allāh amin'ny alalan'ny hareny sy ny tenany. Ary hoy izy ireo: "Aza mandeha amin'izany hafanana izany." Lazao hoe: "Ny afon'ny Afobe dia mbola mahery lavitra ny hafanany." Raha toa

فَرِحَ الْمُخَلَّفُونَ بِمَقْعَدِهِمْ
خِلٰفَ رَسُولِ اللَّهِ وَكَرِهُوٓا أَنْ
يُّجَاهِدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ
فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَقَالُوا لَا تَنْفِرُوا
فِي الْحَرِّ ؕ قُلْ نَارُ جَهَنَّمَ أَشَدُّ حَرًّا ؕ
لَوْ كَانُوا يَفْقَهُونَ ﴿٨١﴾

ka mba mahatakatra izany mantsy izy ireo.

**82.** Tokony ho zara raha mihomehy izy ireo ary hitomany betsaka ho sandan'izay azony.

فَلْيَضْحَكُوْا قَلِيْلًا وَّ لْيَبْكُوْا كَثِيْرًا ۚ
جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Ary raha mitondra anao eo anatrehan'ny vondrona iray amin'izy ireo i Allāh ka mangataka alalana aminao izy ireo mba handeha *hiantafika* dia lazao hoe: "Tsy handeha hiantafika miaraka amiko mihitsy ianareo ary tsy hahatohitra fahavalo miaraka amiko. Tamin'ny voalohany indrindra, nisafidy ny hipetraka tany *aminareo* ianareo, koa mijanona ihany amin'izao fotoana izao mipetraka miaraka amin'ireo izay mijanona any aoriana."

فَاِنْ رَّجَعَكَ اللّٰهُ اِلٰى طَآئِفَةٍ مِّنْهُمْ
فَاسْتَاْذَنُوْكَ لِلْخُرُوْجِ فَقُلْ لَّنْ
تَخْرُجُوْا مَعِيَ اَبَدًا وَّ لَنْ تُقَاتِلُوْا مَعِيَ
عَدُوًّا ؕ اِنَّكُمْ رَضِيْتُمْ بِالْقُعُوْدِ
اَوَّلَ مَرَّةٍ فَاقْعُدُوْا مَعَ الْخٰلِفِيْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Aza manolotra vavaka mihitsy na dia amin'ny iray amin'izy ireo aza ianao rehefa maty izy, ary aza mijoro akory eo anilan'ny fasana *mba hivavaka*; satria izy tsy nino an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy ary maty izy ireo nefa tsy mba nankatoha.

وَلَا تُصَلِّ عَلٰٓى اَحَدٍ مِّنْهُمْ مَّاتَ
اَبَدًا وَّلَا تَقُمْ عَلٰى قَبْرِهٖ ؕ اِنَّهُمْ
كَفَرُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَمَاتُوْا وَ
هُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ary aza taitra noho ny fonenany sy ny zanany ianao, avy amin'izany fomba izany ihany no hamaizan'i Allāh azy ireo eto an-tany, ary manao izay hialan'ny fanahiny mandritra ny fotoana tsy maha mpino azy.

وَلَا تُعْجِبْكَ اَمْوَالُهُمْ وَاَوْلَادُهُمْ ؕ
اِنَّمَا يُرِيْدُ اللّٰهُ اَنْ يُّعَذِّبَهُمْ بِهَا فِي
الدُّنْيَا وَ تَزْهَقَ اَنْفُسُهُمْ وَ هُمْ
كٰفِرُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Ary rehefa nisy Sorat voambara *tao amin'ny Kor'any, mandidy hoe:* "Minoa an'i Allāh ary mitoloma *ho an'izay momba Azy* miaraka amin'ny Iraka avy Aminy", ireo izay manambe amin'izy ireo dia hangataka alalana aminao ka hiteny hoe: "Avelao izahay hiaraka hijanona amin'ireo izay mipetraka *any antranony.*"

وَاِذَآ اُنْزِلَتْ سُوْرَةٌ اَنْ اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ
وَجَاهِدُوْا مَعَ رَسُوْلِهِ اسْتَاْذَنَكَ
اُولُوا الطَّوْلِ مِنْهُمْ وَ قَالُوْا ذَرْنَا
نَكُنْ مَّعَ الْقٰعِدِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Naleon'izy ireo nijanona niaraka tamin'ireo vehivavy izay mijanona any aoriana, ary voahidy ny fon'izy ireo mba tsy hahatakatra *izay rehetra tiana ambara amin'izany* izy ireo.

رَضُوۡا بِاَنۡ يَّكُوۡنُوۡا مَعَ الۡخَوَالِفِ
وَطُبِعَ عَلٰى قُلُوۡبِهِمۡ فَهُمۡ لَا
يَفۡقَهُوۡنَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ary ny Iraka avy amin'i Allāh sy ireo izay mino miaraka aminy dia hitolona miaraka amin'ny fananany sy ny tenany *ho an'izay momba an'i Allāh* ary izy ireo no hahazo ny fahasoavana ary izy ireo koa no hahomby.

لٰكِنِ الرَّسُوۡلُ وَالَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا مَعَهٗ
جٰهَدُوۡا بِاَمۡوَالِهِمۡ وَاَنۡفُسِهِمۡ ؕ وَ
اُولٰٓئِكَ لَهُمُ الۡخَيۡرٰتُ ۚ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الۡمُفۡلِحُوۡنَ ﴿٨٨﴾

**89.** Efa nanome saha misy renirano maro mikoriana ho azy ireo i Allāh; honina ao mandrakizay izy ireo. Izany no fandresena lehibe indrindra.

اَعَدَّ اللّٰهُ لَهُمۡ جَنّٰتٍ تَجۡرِىۡ مِنۡ
تَحۡتِهَا الۡاَنۡهٰرُ خٰلِدِيۡنَ فِيۡهَا ؕ
ع ١١ ٩ ١٧ ذٰلِكَ الۡفَوۡزُ الۡعَظِيۡمُ ﴿٨٩﴾

R.12

**90.** Ary ireo izay avy amin'ny Arabo any an'efitra izay niala fotsiny dia hiseho ary *hiangavy* mba hekena ny tsy fandraisany anjara *amin'ny ady*. Ary ireo izay nandainga tamin'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy dia hijanona any amin'ny misy azy. Hisy famaizana mangirifiry hihatra amin'izay tsy mino amin'izy ireo.

وَجَآءَ الۡمُعَذِّرُوۡنَ مِنَ الۡاَعۡرَابِ
لِيُؤۡذَنَ لَهُمۡ وَقَعَدَ الَّذِيۡنَ
كَذَبُوا اللّٰهَ وَرَسُوۡلَهٗ ؕ سَيُصِيۡبُ
الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا مِنۡهُمۡ عَذَابٌ اَلِيۡمٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Tsy mba omen-tsiny ireo osa, na ireo marary, na koa ireo tsy manankatao raha toa izy ireo ka mitsotra amin'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy. Tsy hisy *na inona na inona* hanenjehana ireo izay manao asa soa, ary tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

لَيۡسَ عَلَى الضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى الۡمَرۡضٰى
وَلَا عَلَى الَّذِيۡنَ لَا يَجِدُوۡنَ مَا
يُنۡفِقُوۡنَ حَرَجٌ اِذَا نَصَحُوۡا لِلّٰهِ وَ
رَسُوۡلِهٖ ؕ مَا عَلَى الۡمُحۡسِنِيۡنَ مِنۡ
سَبِيۡلٍ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوۡرٌ رَّحِيۡمٌ ۙ ﴿٩١﴾

**92.** Na amin'ireo izay tonga niangavy anao hanome biby fitaigina azy, ka namaly ianao hoe: "Tsy mahita biby fitaingina ho anareo aho" Miverina amin-dranomaso izy ireo, nangaihay tsy afaka hahita izay holaniana.

وَّلَا عَلَى الَّذِيۡنَ اِذَا مَاۤ اَتَوۡكَ
لِتَحۡمِلَهُمۡ قُلۡتَ لَاۤ اَجِدُ مَاۤ
اَحۡمِلُكُمۡ عَلَيۡهِ ۖ تَوَلَّوْا وَّاَعۡيُنُهُمۡ
تَفِيۡضُ مِنَ الدَّمۡعِ حَزَنًا اَلَّا يَجِدُوۡا
مَا يُنۡفِقُوۡنَ ؕ ﴿٩٢﴾

**93.** Ny tsiny dia ho an'ireo izay niangavy anao *ny tsy handray anjara* nefa dia manan-karena izy ireo. Sitrak'izy ireo ny hijanona miaraka amin'ireo vehivavy. Ary i Allāh nangeja ny fon'izy ireo hany ka toin'ny tsy mahalala izy ireo.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ
يَسْتَأْذِنُونَكَ وَهُمْ أَغْنِيَاءُ ۚ رَضُوا
بِأَنْ يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ وَ
طَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا
يَعْلَمُونَ ﴿٩٣﴾

## FIZARANA FAHARAIKA AMBIN'NY FOLO

**94.** Hiala tsiny aminareo izy ireo rehefa hiverina eo amin'izy ireo ianareo. Lazao hoe: "Aza miala tsiny mihitsy ianareo; tsy hino anareo izahay. Efa nampahafantarin'i Allāh anay ny marina momba anareo. Ary i Allāh handinika ny fitondran-tenanareo, toy izany *koa* ny Iraka avy Aminy; ary avy eo dia hoentina eo anatrehan'ilay mahalala ny tsy hita maso sy ny hita maso ianareo, ary Izy hilaza aminareo izay nataonareo."

يَعْتَذِرُونَ إِلَيْكُمْ إِذَا رَجَعْتُمْ
إِلَيْهِمْ ۚ قُلْ لَا تَعْتَذِرُوا لَنْ نُؤْمِنَ
لَكُمْ قَدْ نَبَّأَنَا اللَّهُ مِنْ أَخْبَارِكُمْ ۚ
وَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُ ثُمَّ
تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ
فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Hianiana amin'i Allāh eo imasonareo izy ireo rehefa hiverina eo aminy ianareo, mba hamelanareo azy ireo amin'izao. Koa avelao amin'izao izy ireo. Efa tena maloto tokoa izy ireo ary ny helo no ho fonenany – valisoa *mendrika* noho izay nataony.

سَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ إِذَا انْقَلَبْتُمْ
إِلَيْهِمْ لِتُعْرِضُوا عَنْهُمْ ۖ فَأَعْرِضُوا
عَنْهُمْ ۖ إِنَّهُمْ رِجْسٌ ۖ وَمَأْوَاهُمْ
جَهَنَّمُ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Hianiana izy ireo mba hahafaly anareo aminy. Saigy na dia faly aminy aza ianareo, i Allāh dia tsy ho faly amin'ny vahoaka mpikomy.

يَحْلِفُونَ لَكُمْ لِتَرْضَوْا عَنْهُمْ ۖ فَإِنْ
تَرْضَوْا عَنْهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يَرْضَىٰ
عَنِ الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** Ireo Arabo *mpifindra monina any an'efitra* no ratsy indrindra amin'ireo tsy mpino sy mpiatsaravelatsihy, ary *izy ireo no* tena voatarika indrindra tsy hahalala ireo didy avy amin'ny *Fanambarana* nampidinin'i Allāh tamin'ny Iraka avy Aminy; ary

الْأَعْرَابُ أَشَدُّ كُفْرًا وَنِفَاقًا وَأَجْدَرُ
أَلَّا يَعْلَمُوا حُدُودَ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ عَلَىٰ
رَسُولِهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٩٧﴾

mahalala ny zava-drehetra sady Feno fahendrena i Allāh.

**98.** Ary avy amin'ireo Arabo *mpifindra monina any an'efitra* no ahitana ireo izay mandray ho sazy ny fandaniana ataony *ho an'izay mombamomba an'i Allāh*, ary miandry loza hiseho aminareo *araka ny faniriana miredareda ao am-pony*. Ny mifanohitra amin'izany anefa. Fa aoka ny loza hianjera amin'izy ireo. Ary i Allāh no Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

وَمِنَ الْاَعْرَابِ مَنْ يَّتَّخِذُ مَا يُنْفِقُ
مَغْرَمًا وَّيَتَرَبَّصُ بِكُمُ الدَّوَآئِرَ ؕ
عَلَيْهِمْ دَآئِرَةُ السَّوْءِ ؕ وَاللّٰهُ
سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿۹۸﴾

**99.** Ary misy amin'ireo Arabo *mpifindra monina any an'efitra* no mino an'i Allāh sy ny Andro farany, ary mampiasa izay fadaniana ataony ho toy ny fitaovana anatonana an'i Allāh sy *ahazoana* fahasoavana avy amin'ny Mpaminany. Marina izany. Tena fomba hoetin'izy ireo manantona *an'i Allāh* tokoa izany. Hanolotra tsy ho ela ny famindram-pony i Allāh; i Allāh dia tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo.

وَمِنَ الْاَعْرَابِ مَنْ يُّؤْمِنُ بِاللّٰهِ
وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنْفِقُ
قُرُبٰتٍ عِنْدَ اللّٰهِ وَصَلَوٰتِ
الرَّسُوْلِ ؕ اَلَاۤ اِنَّهَا قُرْبَةٌ لَّهُمْ ؕ
سَيُدْخِلُهُمُ اللّٰهُ فِيْ رَحْمَتِهٖ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿۹۹﴾

R.13

**100.** Ary ho an'ireo lasa aloha indrindra amin'ireo mpino, ireo voalohany amin'ireo mpifindra monina sy ireo Ansar sy ireo izay manaraka azy amin'ny fomba mendrika dia ho afa-po amin'izy ireo i Allāh ary izy ireo ho afa-po Aminy; ary Izy dia hanomana ho azy ireo saha misy renirano maro mikoriana Izy. Honina ao mandrakizay izy ireo. Izany no fandresena ambony indrindra.

وَالسّٰبِقُوْنَ الْاَوَّلُوْنَ مِنَ
الْمُهٰجِرِيْنَ وَالْاَنْصَارِ وَالَّذِيْنَ
اتَّبَعُوْهُمْ بِاِحْسَانٍ ۙ رَّضِيَ اللّٰهُ
عَنْهُمْ وَرَضُوْا عَنْهُ وَاَعَدَّ لَهُمْ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ تَحْتَهَا الْاَنْهٰرُ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَاۤ اَبَدًا ؕ ذٰلِكَ الْفَوْزُ
الْعَظِيْمُ ﴿۱۰۰﴾

**101.** Misy koa amin'ireo Arabo *mpifindra monina any an'efitra* izay eo amin'ny manodidina anareo, no

وَمِمَّنْ حَوْلَكُمْ مِّنَ الْاَعْرَابِ
مُنٰفِقُوْنَ ۛؕ وَمِنْ اَهْلِ الْمَدِيْنَةِ ۛ

mpiatsaravelatsihy; ary *torak'izany koa* ny ankamaroan'ireo mponina ao Medine. Miziriziry ao anatin'ny fiatsarambelatsihy izy ireo. Tsy hahalala azy ireo ianao, Izahay no mahalala azy ireo. Hofaizanay indroa miantoana izy ireo. Famaizana henjana no hitondrana azy ireo.

مَرَدُوا عَلَى النِّفَاقِ لَا تَعْلَمُهُمْ ۖ نَحْنُ نَعْلَمُهُمْ ۚ سَنُعَذِّبُهُم مَّرَّتَيْنِ ثُمَّ يُرَدُّونَ إِلَىٰ عَذَابٍ عَظِيمٍ ﴿١٠١﴾

**102.** Ary misy ireo hafa izay mibaboka noho ny fahotany. Nafangaron'izy ireo ny asa tsara amin'ny asa ratsy. Angamba mety hitodika amin'izy ireo amim-pangorahana i Allāh. Minoa marimarina fa tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

وَآخَرُونَ اعْتَرَفُوا بِذُنُوبِهِمْ خَلَطُوا عَمَلًا صَالِحًا وَآخَرَ سَيِّئًا عَسَى اللَّهُ أَن يَتُوبَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٠٢﴾

**103.** Mandraisa ampahany amin'ny fanana'izy ireo mba hatao ho asa fiantrana ka mba amin'ny alalan'izany no mba handiovanao azy ireo, sy hanehoanao ny fomba ivoarana. Ary mivavàha ho azy ireo; tena *loharanom*-pahatonian-tsaina ho azy ireo tokoa ny vavaka ataonao. Ary i Allāh no Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

خُذْ مِنْ أَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ وَتُزَكِّيهِم بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّ صَلَاتَكَ سَكَنٌ لَّهُمْ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Tsy fantatr'izy ireo ve fa i Allāh no Ilay mandray ny fibabohan'ireo mpanompony ary Ilay mandray ireo asa fihantrana, ary i Allāh no Ilay miverina matetika miaraka amin'ny fangorahana, Ilay Mpamindra fo?

أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ هُوَ يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِ وَيَأْخُذُ الصَّدَقَاتِ وَأَنَّ اللَّهَ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ary lazao hoe: "Ataovy izay rehetra mety ho efanareo; minoa marimarina fa mahita izay ataonareo i Allāh ary manao toa azy koa ny Iraka avy Aminy sy ireo Mpino. Ary ianareo dia hoentina hiverina ao amin'Ilay mahalala ny tsy hita maso sy ny hita

وَقُلِ اعْمَلُوا فَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُ وَالْمُؤْمِنُونَ ۖ وَسَتُرَدُّونَ إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٥﴾

maso; noho izany, hilaza aminareo izay fanao mahazatra anareo Izy.

**106.** Ary misy ireo hafa izay voatery ny hiaritra, eo ampiandrasana ny didin'i Allāh. Mety hanapak-hevitra ny hanasazy azy ireo na mety hiverina am-pitserana eo amin'izy ireo izy. Ary Allāh ilay mahalala ny zava-drehetra sady Tompon'ny fahendrena.

وَاٰخَرُوْنَ مُرْجَوْنَ لِاَمْرِ اللّٰهِ اِمَّا
يُعَذِّبُهُمْ وَاِمَّا يَتُوْبُ عَلَيْهِمْ ؕ
وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ary *misy amin'ireo mpiatsaravelatsihy* nanorina Moske mba hanibana *ny Islam* sy *hanampiana* ny tsy finoana sy mba hampisy fizarazarana eo amin'ireo samy mpino, sy mba hanomanana toeram-pialokalofana ho an'ireo izay efa nananbana ady tamin'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy. Ary hiozona marimarina toy izao izy ireo: "Faniariana tsara no nanosika anay." Saingy i Allāh no hijoro ho vavolombelona fa tena mpandainga tokoa izy ireo.

وَالَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مَسْجِدًا ضِرَارًا وَّ
كُفْرًا وَّتَفْرِيْقًا بَيْنَ الْمُؤْمِنِيْنَ
وَاِرْصَادًا لِّمَنْ حَارَبَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ مِنْ
قَبْلُ ؕ وَلَيَحْلِفُنَّ اِنْ اَرَدْنَآ اِلَّا الْحُسْنٰى ؕ
وَاللّٰهُ يَشْهَدُ اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Aza miditra *mba hivavaka* ao na oviana na oviana ianao. Ny moske izay naorina tamim-bavaka hatramin'ny andro voalohany tokoa no tena mendrika ny hidiranao *mba hivavaka*. Ao anatin'izany no ahitanao olona te hadio, i Allāh dia tia ireo izay madio.

لَا تَقُمْ فِيْهِ اَبَدًا ؕ لَمَسْجِدٌ اُسِّسَ
عَلَى التَّقْوٰى مِنْ اَوَّلِ يَوْمٍ اَحَقُّ اَنْ
تَقُوْمَ فِيْهِ ؕ فِيْهِ رِجَالٌ يُّحِبُّوْنَ اَنْ
يَّتَطَهَّرُوْا ؕ وَاللّٰهُ يُحِبُّ الْمُطَّهِّرِيْنَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Koa iza ary no mendrika kokoa, izay nanorina tamin'ny alalan'ny tahotra an'i Allāh sy ny fanaovana ny sitrapony ve sa izay nanorina teny amoron'ny tehezan-tany mikisilasila ka nokikisan'ny rano ka niotsaka niaraka taminy tao amin'ny afon'ny Afobe? Ary i Allāh tsy mitari-dalana ireo vahoaka mpandika lalàna.

اَفَمَنْ اَسَّسَ بُنْيَانَهٗ عَلٰى تَقْوٰى مِنَ
اللّٰهِ وَرِضْوَانٍ خَيْرٌ اَمْ مَّنْ اَسَّسَ
بُنْيَانَهٗ عَلٰى شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَانْهَارَ
بِهٖ فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ ؕ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِى
الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Izany orin-tranon'izy ireo izany natsangany izany dia hiteraka ahiahy ao am-pon'izy ireo mandra-pahavakin'ny fon'izy ireo ka haharotidrotika azy. Ary i Allāh dia Mahalala ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

لَا يَزَالُ بُنْيَانُهُمُ الَّذِي بَنَوْا رِيبَةً
فِي قُلُوبِهِمْ إِلَّا أَنْ تَقَطَّعَ قُلُوبُهُمْ ۗ
وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١١٠﴾

R.14

**111.** Minoa marimarina fa novidian'i Allāh tamin'ireo mpino ny tenany mbamin'ny fananany *ho takalon*'ny Paradisa an-danitra *izay ho azon'izy ireo*; mitolona ho an'ny fanjakan'i Allāh izy ireo ary mamono sy novonina - fampanatenana tsy azo ihodivirana no tsy maintsy nataony ho an'ny tenany ao amin'ny Torah sy ny Evanjely sy ny Kor'any. Ary iza no tena mahatanteraka ny fampanatenany noho i Allāh? Koa manararaota ary ianareo amin'izay nandraiketanareo varotra taminy. Ary izany no fandresena lehibe indrindra!

إِنَّ اللَّهَ اشْتَرَىٰ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ
أَنْفُسَهُمْ وَأَمْوَالَهُمْ بِأَنَّ لَهُمُ
الْجَنَّةَ ۚ يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ
فَيَقْتُلُونَ وَيُقْتَلُونَ ۖ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا
فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنْجِيلِ وَالْقُرْآنِ ۚ وَ
مَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِ مِنَ اللَّهِ فَاسْتَبْشِرُوا
بِبَيْعِكُمُ الَّذِي بَايَعْتُمْ بِهِ ۚ وَذَٰلِكَ
هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١١١﴾

**112.** Ireo izay miverina amin'i Allāh miaraka amin'ny fibabohana, ireo izay manompo *Azy* izay midera *Azy*, izay mivahiny *noho ny amin'i Allāh*, izay miondrika eo *anoloany*, izay miankohoka *eo anoloany*, izay mampanao ny tsara ary mandrara ny ratsy sady manaja ny fetra noraiketin'i Allāh. Ary ambarao amin'ireo izay mino ny vaovao mahafaly.

التَّائِبُونَ الْعَابِدُونَ الْحَامِدُونَ
السَّائِحُونَ الرَّاكِعُونَ السَّاجِدُونَ
الْآمِرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَالنَّاهُونَ
عَنِ الْمُنْكَرِ وَالْحَافِظُونَ لِحُدُودِ اللَّهِ ۗ
وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾

**113.** Tsy mendrika ho an'ny Mpaminany sy ny mpino ny mangataka fifonana amin'i Allāh ho an'ireo mpanompo sampy, na dia ray aman-dreny aza izany, rehefa miharihary amin'izy ireo fa mponina any amin'ny Helo izy ireny.

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَالَّذِينَ آمَنُوا أَنْ
يَسْتَغْفِرُوا لِلْمُشْرِكِينَ وَلَوْ كَانُوا
أُولِي قُرْبَىٰ مِنْ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ
أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿١١٣﴾

**114.** Ary dia tsy nivavaka ho fifonana ho an'ny rainy i Abrahama raha tsy noho ny voady efa nataony taminy, saingy rehefa niharihary taminy fa fahavalon'i Allāh ny rainy dia noheveriny fa tsy misy izany voady *nifanaovan'i Abrahama sy ny rainy* izany. Minoa marimarina tokoa fa mora tohina sady be fandeferana i Abrahama.

وَمَا كَانَ اسْتِغْفَارُ اِبْرٰهِيْمَ لِاَبِيْهِ اِلَّا
عَنْ مَّوْعِدَةٍ وَّعَدَهَآ اِيَّاهُ ۚ فَلَمَّا
تَبَيَّنَ لَهٗٓ اَنَّهٗ عَدُوٌّ لِّلّٰهِ تَبَرَّاَ مِنْهُ ؕ
اِنَّ اِبْرٰهِيْمَ لَاَوَّاهٌ حَلِيْمٌ ﴿۱۱۴﴾

**115.** Ary i Allāh tsy hitsara ny vahoaka ho toin'ny nania rehefa avy notarihany lalana, alohan'ny tsy hampahafantarany azy ireo mazava tsara izay tokony no tandremany. Minoa marimarina fa mahalala tsara ny zava-drehetra i Allāh.

وَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيُضِلَّ قَوْمًا ۢ بَعْدَ اِذْ
هَدٰىهُمْ حَتّٰى يُبَيِّنَ لَهُمْ مَّا يَتَّقُوْنَ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿۱۱۵﴾

**116.** Minoa marimarina fa an'i Allāh ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany. Izy no nanome ny aina sy ny fahafatesana; ary ianareo tsy hanana na sakaiza na fanapiana afa-tsy i Allāh.

اِنَّ اللّٰهَ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ
يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ؕ وَمَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ
مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿۱۱۶﴾

**117.** Nitodika marina tokoa tamim-pamindram-po tamin'ny Mpaminany sy ireo Mpifindra monina ary ireo Ansar izay nanara dia Azy tamin'ny fotoam-pahasahirana i Allāh, rehefa nitady nivily lalana ny fon'ny sasany tamin'izy ireo. Mbola nitodika tamim-pamidram-po tamin'izy ireo indray Izy. Minoa marimarina fa be fitserana sady Mpamindra fo amin'izy ireo i Allāh.

لَقَدْ تَّابَ اللّٰهُ عَلَى النَّبِيِّ وَالْمُهٰجِرِيْنَ
وَالْاَنْصَارِ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْهُ فِيْ سَاعَةِ
الْعُسْرَةِ مِنْ بَعْدِ مَا كَادَ يَزِيْغُ قُلُوْبُ
فَرِيْقٍ مِّنْهُمْ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّهٗ
بِهِمْ رَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿۱۱۷﴾

**118.** Ary ireo anankitelo *izay nijanona* any aoriana, hatramin'ny tany na dia eo aza ny fidadasiny dia toa hitan'izy ireo fa ety dia ety izany, ary ny fanahiny *ihany koa* dia nifintina tamin'izy ireo, ary lasa resy lahatra izy ireo fa tsy nisy fialofana manoloana

وَّعَلَى الثَّلٰثَةِ الَّذِيْنَ خُلِّفُوْا ؕ حَتّٰٓى
اِذَا ضَاقَتْ عَلَيْهِمُ الْاَرْضُ بِمَا
رَحُبَتْ وَضَاقَتْ عَلَيْهِمْ اَنْفُسُهُمْ
وَظَنُّوْٓا اَنْ لَّا مَلْجَاَ مِنَ اللّٰهِ اِلَّآ اِلَيْهِ ؕ
ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ لِيَتُوْبُوْا ؕ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ

ع التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١١٨﴾

an'i Allāh afa-tsy ao Aminy Irery ihany. Noho izany, nitodika amin'izy ireo amim-pamindram-po Izy mba hitodihan'izy ireo *Aminy*. I Allāh tokoa no ilay miverina matetika *amim-pitserana* ary izy no Ilay Mpamindra fo.

R.15

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَكُونُوا
مَعَ الصَّادِقِينَ ﴿١١٩﴾

**119.** E, ianareo izay mino! Matahora an'i Allāh ary meteza ho isan'ny mpandala ny fahamarinana.

مَا كَانَ لِأَهْلِ الْمَدِينَةِ وَمَنْ حَوْلَهُمْ
مِنَ الْأَعْرَابِ أَنْ يَتَخَلَّفُوا عَنْ رَسُولِ
اللَّهِ وَلَا يَرْغَبُوا بِأَنْفُسِهِمْ عَنْ نَفْسِهِ ۚ
ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ لَا يُصِيبُهُمْ ظَمَأٌ وَلَا
نَصَبٌ وَلَا مَخْمَصَةٌ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَ
لَا يَطَئُونَ مَوْطِئًا يَغِيظُ الْكُفَّارَ وَلَا
يَنَالُونَ مِنْ عَدُوٍّ نَيْلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمْ
بِهِ عَمَلٌ صَالِحٌ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ
أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٢٠﴾

**120.** Tsy dia mendrika ho an'ny mponin'i Medina sy ireo Arabo monina eo amin'ny manodidina azy ireo ny ijanonan'izy ireo any aoriana any ka mamela handeha ny Mpaminany avy amin'i Allāh, na aleony koa ny ain'izy ireo manokana toy izay ny azy *(Iraka)*. Ny antony dia satria ao amin'ny lalan'i Allāh, na ny hetaheta na ny harerahana na ny hanohanana dia tsy ahazo azy azy ireo, ary isaky ny mandeha amin'ny lalana izay maharomotra ireo tsy mpino, ary isaky ny mahazo tombon-tsoa amin'ireo fahavalony izy ireo dia voarakitra antsoratra toy ny asa soa ho azy ireo izany. Minoa marimarina fa i Allāh dia tsy mamela ho verivery foana ny valisoa ho an'ireo izay nanao soa.

وَلَا يُنْفِقُونَ نَفَقَةً صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً
وَلَا يَقْطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمْ
لِيَجْزِيَهُمُ اللَّهُ أَحْسَنَ مَا كَانُوا
يَعْمَلُونَ ﴿١٢١﴾

**121.** Ary tsy hanao fandanian-bola mihitsy izy ireo, na kely na be, sady tsy hamakivaky lohasaha, raha tsy efa voasoratra ho azy ireo fa i Allāh dia hanome fankasitrahana mendrika indrindra ho azy ireo noho izay zavabitany.

وَمَا كَانَ الْمُؤْمِنُونَ لِيَنْفِرُوا كَافَّةً ۚ

**122.** Tsy mety amin'ireo mpino raha miara-mandeha any aloha avokoa izy

ireo. Koa nahoana no tsy nandeha aloha ny sokajy iray isan-tarika mba hahafahan'izy ireo mahazo soa aman-tsara ny fivavahana, sy mba hahafanany mampiomana ny vahoakany rehefa miverina any aminy izy ireo, mba hiomanan'izy ireo *amin'ny ratsy.*

فَلَوْلَا نَفَرَ مِنْ كُلِّ فِرْقَةٍ مِّنْهُمْ طَآئِفَةٌ
لِّيَتَفَقَّهُوْا فِي الدِّيْنِ وَلِيُنْذِرُوْا قَوْمَهُمْ
إِذَا رَجَعُوْٓا إِلَيْهِمْ لَعَلَّهُمْ يَحْذَرُوْنَ ﴿١٢٢﴾

R.16

**123.** E! Ianareo izay mino! Manohera ireo tsy mpino izay olona akaiky anareo ary aoka ahitan'izy ireo fahamatorana ao ianareo; ary fantaro fa i Allāh dia mitoetra eo anilan'ireo mpandala ny marina.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا قَاتِلُوا الَّذِيْنَ
يَلُوْنَكُمْ مِّنَ الْكُفَّارِ وَلْيَجِدُوْا فِيْكُمْ
غِلْظَةً ؕ وَاعْلَمُوْٓا أَنَّ اللّٰهَ مَعَ
الْمُتَّقِيْنَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Ary isak'izay misy Sorat *(toko)* voambara, dia milaza ny sasantsasany amin'izy ireo hoe: "Iza taminareo no efa nampitomboin'i Sorat eo ny finoany?" Fa ho an'ireo izay mino dia hampitombo ny finoany izany, ary faly noho izany izy ireo.

وَإِذَا مَآ أُنْزِلَتْ سُوْرَةٌ فَمِنْهُمْ مَّنْ
يَّقُوْلُ أَيُّكُمْ زَادَتْهُ هٰذِهٖٓ إِيْمَانًا ۚ
فَأَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا فَزَادَتْهُمْ إِيْمَانًا
وَّهُمْ يَسْتَبْشِرُوْنَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Fa ho an'ireo izay misy aretina ao am-pony dia tsy hanampy afa-tsy fahalotoana ny *efa* fahalotoany ao izy ary maty ao amin'ny tsy finoany izy ireo.

وَأَمَّا الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ
فَزَادَتْهُمْ رِجْسًا إِلٰى رِجْسِهِمْ وَمَاتُوْا
وَهُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Moa tsy tsapany ve fa isan-taona dia sedraina indray mandeha na indroa izy ireo? Nefa dia tsy mibaboka izy ireo ary tsy tiany ny ampitandremana.

أَوَلَا يَرَوْنَ أَنَّهُمْ يُفْتَنُوْنَ فِيْ كُلِّ عَامٍ
مَّرَّةً أَوْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ لَا يَتُوْبُوْنَ وَلَا هُمْ
يَذَّكَّرُوْنَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Isaky ny misy Sorat ambara dia mifampijery izy ireo *sady miteny hoe*: "Moa misy mahita anareo?" Sady mihodina izy ireo. Efa nahodin'i Allāh ny fon'izy ireo satria olona tsy te hahalala izy ireo.

وَإِذَا مَآ أُنْزِلَتْ سُوْرَةٌ نَّظَرَ بَعْضُهُمْ
إِلٰى بَعْضٍ ؕ هَلْ يَرٰىكُمْ مِّنْ أَحَدٍ ثُمَّ
انْصَرَفُوْا ؕ صَرَفَ اللّٰهُ قُلُوْبَهُمْ
بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُوْنَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Minoa marimarina fa misy Iraka, izay olona avy taminareo ihany, tonga taminareo izay malahelo mahita

لَقَدْ جَآءَكُمْ رَسُوْلٌ مِّنْ أَنْفُسِكُمْ عَزِيْزٌ
عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيْصٌ عَلَيْكُمْ

بِالْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٨﴾

anareo ao anaty fahasahiranana; izay maniry soa fatratra ho anareo, izay mpiobina alahelo sy mpamindra fo ho an'ny mpino.

فَإِن تَوَلَّوْا فَقُلْ حَسْبِيَ اللَّهُ لَا
إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَهُوَ رَبُّ
الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ﴿١٢٩﴾

**129.** Fa raha mihodina izy ireo dia lazao hoe: "Ampy ho ahy i Allāh." Tsy misy Andriamanitra ankoatrany. Aminy no ametrahako ny fatokisako, ary Izy no Tompon'ny Seza Fiadrianana matanjaka indrindra.



ركوعاتها ١١ — سُورَةُ يُونُسَ مَكِّيَّةٌ ١٠ — أياتها ١١٠



Toko Fahafolo - 10

# YŌNOS

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Alif Lām Rā - *Izaho no Ilay Mahita ny zava-drehetra* - Indreto ny andininy amin'ny Boky feno fahendrena.

الٓرٰ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْحَكِيْمِ ②

**3.** Moa mahagaga ny olona izany raha nandefa fanambarana tamin'ny lehilahy iray avy *teo aminy* izahay ka *nilaza hoe*: "Ampiomany ny olombelona ary tolory ny vaovao mahafaly ireo izay mino fa manana ny laharan'ny fahamarina eo anatrehan'ny Tompony izy ireo." Ireo tsy mpino dia hiteny hoe: "Raha ny marina dia hita tokoa fa mpanao fanova-maso miharihary izy."

اَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا اَنْ اَوْحَيْنَآ اِلٰى رَجُلٍ مِّنْهُمْ اَنْ اَنْذِرِ النَّاسَ وَبَشِّرِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنَّ لَهُمْ قَدَمَ صِدْقٍ عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ قَالَ الْكٰفِرُوْنَ اِنَّ هٰذَا لَسٰحِرٌ مُّبِيْنٌ ③

**4.** I Allāh Ilay nahary ny lanitra sy ny tany tao anatin'ny henemana no tena Tomponareo marina; avy eo Izy dia nitoetra tamin-kerim-po teo amin'ny seza fiandrianana; manara-maso ny zava-drehetra Izy. Tsy hisy mpangataka fifonana na iray aza *eo anoloany* raha tsy efa nahazo alalana avy Aminy. Izany no i Allāh, Tomponareo; koa Tompoy ary Izy. Tsy te hitandrina izany *hanatra* izany ve ianareo?

اِنَّ رَبَّكُمُ اللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ يُدَبِّرُ الْاَمْرَ ؕ مَا مِنْ شَفِيْعٍ اِلَّا مِنْ بَعْدِ اِذْنِهٖ ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْهُ ؕ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ④

**5.** Aminy no hiverenanareo rehetra. Marina ny fampanantenan'i Allāh. Izy no nanomboka ny famoronana avy eo izy mamerina manao izany izy; ho famaliantsoa amim-pahamarinana ireo izay mino sy manao asa soa; ary ho

اِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيْعًا ؕ وَعْدَ اللّٰهِ حَقًّا ؕ اِنَّهٗ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ لِيَجْزِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ بِالْقِسْطِ ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا

an'ireo izay tsy mino dia hahazo rano mangotraka ho fisotro izy ireo ary famaizana mangirifiry noho izy ireo tsy nino.

لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيمٍ وَّعَذَابٌ أَلِيمٌۢ
بِمَا كَانُوا يَكْفُرُونَ ٥

**6.** Izy no namorona ny masoandro miratra sy ny volana baliaka ary Izy koa no nandidy azy ny amin'ny ny fiovahovana mba hahafantaranareo ny isan'ny taona sy fikajiana ny fotoana. Tamim-pahamarinana no namoronan'i Allāh ireny. Novoaboasany ho an'ireo olona feno fahalalana ireo Fambara avy Aminy.

هُوَ الَّذِي جَعَلَ الشَّمْسَ ضِيَاءً وَّ
الْقَمَرَ نُورًا وَّقَدَّرَهُ مَنَازِلَ لِتَعْلَمُوا
عَدَدَ السِّنِينَ وَالْحِسَابَ ۚ مَا خَلَقَ اللَّهُ
ذَٰلِكَ إِلَّا بِالْحَقِّ ۚ يُفَصِّلُ الْآيَاتِ
لِقَوْمٍ يَّعْلَمُونَ ٦

**7.** Marina tokoa fa eo amin'ny fifandimbiasan'ny alina sy ny andro, ary ao anatin'izay rehetra noforonin'i Allāh any an-danitra sy ny eto an-tany dia ahitana Fambara ho an'ireo olona matahotra *an'Andriamanitra.*

إِنَّ فِي اخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَمَا
خَلَقَ اللَّهُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ لَآيَاتٍ
لِّقَوْمٍ يَّتَّقُونَ ٧

**8.** Ireo izay tsy maniry ny hihaona Aminay ary faly amin'ny fiainana eto an-tany ka afa-po amin'izany, ary ho an'ireo izay tsy miraharaha amin'ireo Fambara avy aminay -

إِنَّ الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَاءَنَا وَرَضُوا
بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَاطْمَأَنُّوا بِهَا وَ
الَّذِينَ هُمْ عَنْ آيَاتِنَا غَافِلُونَ ٨

**9.** Izy ireny no mponin'ny helo noho ny nataon'izy ireo.

أُولَٰئِكَ مَأْوَاهُمُ النَّارُ بِمَا كَانُوا
يَكْسِبُونَ ٩

**10.** *Ho* an'ireo izay mino sy manao asa soa kosa dia hitarika azy ireny *amin'ny lalam-pahombiazana* noho ny finoany ny Tompon'izy ireo. Hikoriana eo ambanin'izy ireo ny ranon'ny sahan'ny fahasambarana.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
يَهْدِيهِمْ رَبُّهُمْ بِإِيمَانِهِمْ ۚ تَجْرِي
مِنْ تَحْتِهِمُ الْأَنْهَارُ فِي جَنَّاتِ
النَّعِيمِ ١٠

**11.** Izao no ho fivavahan'izy ireo ao: "Voninahitra ho anao, o ry Allāh."Ary ny fifampiarabana *eo amin'izy ireo* dia hoe: "Fiadanana!" ary ny fifaranan'ny fivavahany dia amin'ny hoe: "Dera ho an'i Allāh, Tompon'izao rehetra izao."

دَعْوَاهُمْ فِيهَا سُبْحَانَكَ اللَّهُمَّ وَ
تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَامٌ ۚ وَآخِرُ دَعْوَاهُمْ
أَنِ الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ١١ ع

R.2

**12.** Ary raha nanafaingana ny ratsy ho an'ny olombelona i Allāh, tahaka ny nanafainganany ny soa dia efa tonga tamin'ny fetr'andron'*piainany* ny olombelona. Saingy avelanay ireo izay tsy manna-paniriana ny hihaona Aminay hienjy *toy ny adala* ao anatin'ny fadikan-dalana.

وَ لَوْ يُعَجِّلُ اللّٰهُ لِلنَّاسِ الشَّرَّ
اسْتِعْجَالَهُمْ بِالْخَيْرِ لَقُضِيَ إِلَيْهِمْ
أَجَلُهُمْ ؕ فَنَذَرُ الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ
لِقَآءَنَا فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿١٢﴾

**13.** Ary raha misy alahelo manjo ny olona iray dia hiantso vonjy aminay izy, handry ilika na hipetraka na hitsangana; ary rehefa noafahanay tamin'ny fahoriana izy dia lasa, toy ireny tsy nitalaho taminay ireny *mba hanafaka* ny alahelony. Noravahany toy izany no nandravahana ny asan'ireo ondranondranana.

وَ إِذَا مَسَّ الْإِنْسَانَ الضُّرُّ دَعَانَا
لِجَنْۢبِهٖۤ أَوْ قَاعِدًا أَوْ قَآئِمًا ۚ فَلَمَّا
كَشَفْنَا عَنْهُ ضُرَّهٗ مَرَّ كَأَنْ لَّمْ
يَدْعُنَآ إِلٰى ضُرٍّ مَّسَّهٗ ؕ كَذٰلِكَ زُيِّنَ
لِلْمُسْرِفِيْنَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Taranaka maro talohanareo no efa nofongorinay rehefa nandika lalana, nefa dia Iraka maro ho azy ireo no *efa* tonga tamin'izy ireo hitondra Fambara mazava tsara ho azy; saingy tsy te hino izy ireo. Ary izany no hamalianay ireo meloka.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا الْقُرُوْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ
لَمَّا ظَلَمُوْا ۙ وَ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ
بِالْبَيِّنٰتِ وَ مَا كَانُوْا لِيُؤْمِنُوْا ؕ
كَذٰلِكَ نَجْزِي الْقَوْمَ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Ary dia ianareo no hataonay Mpandimby tety an-tany tao aorian'izy ireo mba ahitanay hoe ahoana no ho fihetsikareo.

ثُمَّ جَعَلْنٰكُمْ خَلٰٓئِفَ فِي الْأَرْضِ مِنْۢ
بَعْدِهِمْ لِنَنْظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Ary rehefa naseho azy ireo ny fambara mazava avy Aminay, ireo izay tsy manam-paniriana hihaona Aminay dia hilaza hoe: "Itondray Kor'any hafa noho itý izahay, na soloy iny." Valio hoe: "Tsy anjarako ny manakalo izany avy amin'ny fahefako. Tsy manao afa-tsy izay nambara tamiko aho. Tena matahotra marina tokoa ny famaizana amin'ny andro

وَإِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيَاتُنَا بَيِّنٰتٍ ۙ قَالَ
الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ لِقَآءَنَا ائْتِ بِقُرْاٰنٍ
غَيْرِ هٰذَآ أَوْ بَدِّلْهُ ؕ قُلْ مَا يَكُوْنُ لِيْۤ
أَنْ أُبَدِّلَهٗ مِنْ تِلْقَآئِ نَفْسِيْ ۚ إِنْ
أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوْحٰۤى إِلَيَّ ۚ إِنِّيْۤ أَخَافُ
إِنْ عَصَيْتُ رَبِّيْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿١٦﴾

lehibe aho raha tsy mankatoa ny Tompoko."

**17.** Lazao hoe: "Raha tsy sitrapon'i Allāh dia tsy ho naneho izany taminareo aho sady tsy ho nanambara izany taminareo koa izy. Talohan'izao dia efa tena niara-niaina taminareo tokoa aho. Tsy te hahafantatra ve ianareo?

قُلْ لَّوْ شَآءَ اللّٰهُ مَا تَلَوْتُهٗ عَلَيْكُمْ وَلَآ اَدْرٰىكُمْ بِهٖ ۖ فَقَدْ لَبِثْتُ فِيْكُمْ عُمُرًا مِّنْ قَبْلِهٖ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Iza moa no lozabe kokoa mihoatra noho izay mamoron-dainga amin'i Allāh, na noho ireo izay mandray ho lainga ireo fambara avy amin'i Allāh? Minoa marimarina fa tsy ho vanona mihitsy ireo meloka.

فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا اَوْ كَذَّبَ بِاٰيٰتِهٖ ؕ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الْمُجْرِمُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary tompoiny, eo amin'ny toeran'ny Allāh, izay sady tsy afaka hanimba azy ireo no tsy afaka hanasoa azy ireo, ary hoy izy ireo: "Ireny no mpitondra ny fifonanay eo anatrehan'i Allāh." Lazaho hoe: "Moa na mihevitra ny ampahalala an'i Allāh izay tsy fantany any an-danitra sy ety an-tany ianareo? Be voninahitra Izy ary asandratra ho ambonin'izay alahatr'izy ireo *Aminy*.

وَيَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنْفَعُهُمْ وَيَقُوْلُوْنَ هٰٓؤُلَآءِ شُفَعَآؤُنَا عِنْدَ اللّٰهِ ؕ قُلْ اَتُنَبِّـُٔوْنَ اللّٰهَ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِى السَّمٰوٰتِ وَلَا فِى الْاَرْضِ ؕ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Ary olombelona taloha dia tsy nanangana afa-tsy fiarahamonina tokana saingy taty aorina dia nizarazara izy ireo; ary raha tsy nisy didy navoakan'ny Tomponao, dia efa voatapaka ny mikasika ny fiafaran'izy ireo tamin'izay nifandiran'izy ireo.

وَمَا كَانَ النَّاسُ اِلَّآ اُمَّةً وَّاحِدَةً فَاخْتَلَفُوْا ؕ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَّبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ فِيْمَا فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary hoy izy ireo: "Nahoana no tsy nisy Fambara avy amin'ny Tompony tonga taminy?" Lazao hoe: "An'i Allāh *ny fahalalana* ny tsy hita maso." Koa miandrasa. Miaraka aminareo izay isan'ny miandry aho."

وَيَقُوْلُوْنَ لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ اٰيَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ۚ فَقُلْ اِنَّمَا الْغَيْبُ لِلّٰهِ فَانْتَظِرُوْا ۚ اِنِّيْ مَعَكُمْ مِّنَ الْمُنْتَظِرِيْنَ ﴿٢١﴾ ع ٧

R.3

**22.** Rahavao mampanadrana fitserana ny vahoaka trotraky ny loza Izahay, moa tsy ireo nanomboka nioko avy hatrany hanohitra ny Fambara avy Aminay izy ireo. Lazao hoe: “Kinga tokoa i Allāh eo amin’ny fanaovana tetika.” Minoa marimarina fa ireo Iraka avy Aminay dia mandrakitra antsoratra izay teti-dratsy ataonareo.

وَإِذَآ أَذَقْنَا ٱلنَّاسَ رَحْمَةً مِّنۢ بَعْدِ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُمْ إِذَا لَهُم مَّكْرٌ فِىٓ ءَايَاتِنَا ۚ قُلِ ٱللَّهُ أَسْرَعُ مَكْرًا ۚ إِنَّ رُسُلَنَا يَكْتُبُونَ مَا تَمْكُرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Izy no mamela anareo hitsangatsangana etý an-tany sy eny amin’ny ranomasina, mandra-pahatongan’ny fotoana hidiranao eny ambonin’ny Sambo ka hisosan’izany miaraka amin’izy ireo atosikin’ny tsio-drivotra tsara ka miravoravo noho izany izy ireo, *ary* tratry ny rivo mahery izy ireo; ka miantoraka manenika ny manodidina azy ireo ny onja vaventy hany ka mihevi-tena ho very izy ireo. Koa miantso vonjy amin’i Allāh izy ireo sady mianiana fa hifototra amin’ny finoana Azy, *ary nilaza hoe*: “Raha manavotra anay amin’izao loza izao Ianao dia tena ho isan’ireo mpankasitraka marina tokoa izahay.”

هُوَ ٱلَّذِى يُسَيِّرُكُمْ فِى ٱلْبَرِّ وَٱلْبَحْرِ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا كُنتُمْ فِى ٱلْفُلْكِ وَجَرَيْنَ بِهِم بِرِيحٍ طَيِّبَةٍ وَفَرِحُوا۟ بِهَا جَآءَتْهَا رِيحٌ عَاصِفٌ وَجَآءَهُمُ ٱلْمَوْجُ مِن كُلِّ مَكَانٍ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ أُحِيطَ بِهِمْ ۙ دَعَوُا۟ ٱللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ ٱلدِّينَ لَئِنْ أَنجَيْتَنَا مِنْ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ary rehefa namonjy azy ireo Izy dia indreo fa nanao nanararaotra diso tafahoatra tamin’ny tsy ara-drariny etý ambonin’ny tany izy ireo. E, ry olombelona tsy misy afa-tsy ny tenanareo ihany no sibain’ny fitondran-tena ratsy ataonareo. Fahafinaretana fotsiny ho an’ny fiainana an-tany izany. Io anilanay ihany no hitondianareo avy eo; ary izahay dia hampahalala anareo izay fanao mahazatra anareo.

فَلَمَّآ أَنجَىٰهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَا بَغْيُكُمْ عَلَىٰٓ أَنفُسِكُم ۖ مَّتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Azo hoarina amin'ny rano izay narotsakay avy any an-danitra ny fiainana an-tany. Mifangaro taminy ny zava-maniry teny an-tany izay iveloman'ny olombelona sy ny biby fiompy. Dia toy izany hatrany mandra-paharakotry ny tany ny haingony ka hahatrarany ny endrika meva *indrindra* - ary ireo tompony dia mihevitra ny hanana fahefana feno aminy. Nefa tamin'ny alina tsy hampoizina na nandritra ny andro tonga tamin'ny ny didy avy Aminay. Ary novanay ho saha voajinja tanteraka izany, toy ireny tsy nisy ireny izy ny omalin'iny. Toy izany no anazavanay ireo fambara avy Aminay amin'ny vahoaka mandinika.

إِنَّمَا مَثَلُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا كَمَآءٍ
أَنْزَلْنٰهُ مِنَ السَّمَآءِ فَاخْتَلَطَ بِهٖ
نَبَاتُ الْأَرْضِ مِمَّا يَأْكُلُ النَّاسُ
وَالْأَنْعَامُ ۖ حَتّٰٓى إِذَآ أَخَذَتِ الْأَرْضُ
زُخْرُفَهَا وَازَّيَّنَتْ وَظَنَّ أَهْلُهَآ أَنَّهُمْ
قٰدِرُوْنَ عَلَيْهَآ ۙ أَتٰهَآ أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ
نَهَارًا فَجَعَلْنٰهَا حَصِيْدًا كَأَنْ لَّمْ تَغْنَ
بِالْأَمْسِ ۖ كَذٰلِكَ نُفَصِّلُ الْأٰيٰتِ
لِقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ary niantso ho any amin'ny fonenam-piadanana sady mitari-dalana izay sitrany ho amin'ny lala-mahitsy i Allāh.

وَاللّٰهُ يَدْعُوْٓا إِلٰى دَارِ السَّلٰمِ ۖ وَيَهْدِيْ
مَنْ يَّشَآءُ إِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Ho an'ireo izay manao asa soa dia hahazo *valisoa* mendrika any izy ireo ary *mbola* misy *fitahiana* amboniny. Tsy hisy hahasarona ny tavan'izy ireo na ny haizina na fanalam-baraka. Izy ireo no mponin'ny Paradisa ary honina ao mandrak'izay izy ireo.

لِلَّذِيْنَ أَحْسَنُوا الْحُسْنٰى وَزِيَادَةٌ ۖ وَلَا
يَرْهَقُ وُجُوْهَهُمْ قَتَرٌ وَّلَا ذِلَّةٌ ۖ أُولٰٓئِكَ
أَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ary ho an'ireo izay manao asa ratsy kosa dia ny ratsy nataony ihany ho havaly azy ary ny fahafahan-baraka no handrakotra azy. Tsy hahita olona hiaro azy amin'i Allāh izy ireo. Ary *ho toy ny* rakotry ny pentina *avy amin'ny* haizin'ny alina ny tavan'izy ireo rehefa miseho. Izy ireo no mponin'ny Afobe ary honina any maharitra izy ireo.

وَالَّذِيْنَ كَسَبُوا السَّيِّاٰتِ جَزَآءُ
سَيِّئَةٍ بِمِثْلِهَا ۙ وَتَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ مَا
لَهُمْ مِّنَ اللّٰهِ مِنْ عَاصِمٍ ۚ كَأَنَّمَآ
أُغْشِيَتْ وُجُوْهُهُمْ قِطَعًا مِّنَ الَّيْلِ
مُظْلِمًا ۖ أُولٰٓئِكَ أَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ
فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ary mitandrema ny andro izay hamorianay azy ireo miaraka; izany no itenenanay an'ireo izay manao andriamani-kafa *ankoatra an'i Allāh* hoe: "Tomoera any amin'izay misy anareo ianareo sy ireo Andriamani-disonareo." Izahay koa hanasaraka azy ireo, ary ireo izay noraisiny ho mpiara-dia aminy hilaza hoe: "Tena tsy izahay *mihitsy* tokoa no nivavahanareo."

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ
لِلَّذِينَ أَشْرَكُوا مَكَانَكُمْ أَنْتُمْ وَ
شُرَكَاؤُكُمْ ۚ فَزَيَّلْنَا بَيْنَهُمْ وَ قَالَ
شُرَكَاؤُهُمْ مَا كُنْتُمْ إِيَّانَا تَعْبُدُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** "Noho izany dia vavolombelona ampy ihany koa eo aminareo sy izahay i Allāh. Tsy fantatray tanteraka ny fivavahanareo."

فَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ إِنْ
كُنَّا عَنْ عِبَادَتِكُمْ لَغَافِلِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Amin'izay no ahalalan'ny fanahy tsirairay izay nalefany *taloha.* Ary halefa any amin'i Allāh izy ireo Ilay tena Tompony, ary izay rehetra noforoniny tamin'ny fahazaran-*dratsiny* dia ho very avokoa.

هُنَالِكَ تَبْلُوا كُلُّ نَفْسٍ مَّا أَسْلَفَتْ
وَرُدُّوا إِلَى اللَّهِ مَوْلَاهُمُ الْحَقِّ وَضَلَّ
عَنْهُمْ مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٣١﴾ ع

R.4

**32.** Lazao hoe: "Iza no nanome anareo ny sakafo avy any an-danitra sy eto an-tany? Na, iza no manana fahefana amin'ny sofina sy ny maso? Ary iza no mampivoaka ny velona amin'ireo maty na maty amin'ireo velona sy manjaka amin'ny zava-drehetra?" Hilaza izy ireo hoe: "I Allāh." Noho izany dia lazao hoe: "Tsy te hitandrina amin'ny *fanao-ratsinareo* ve ianareo?

قُلْ مَنْ يَّرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ
أَمَّنْ يَّمْلِكُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَمَنْ يُّخْرِجُ
الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ
الْحَيِّ وَمَنْ يُّدَبِّرُ الْأَمْرَ ۚ فَسَيَقُولُونَ
اللَّهُ ۚ فَقُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Toy izany i Allāh, Ilay tena Tomponareo. Inoana no tavela aorian'ny marina, afa-tsy ny fahadisoana miharihary? Nahoana moa ianareo no mety hanaiky hivily *amin'ny fahamarinana*?

فَذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمُ الْحَقُّ ۚ فَمَاذَا بَعْدَ
الْحَقِّ إِلَّا الضَّلَالُ ۖ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Tahaka izany ahatanterahan'ny tenin'ny Tomponao amin'ireo izay nikomy, izany hoe tsy mpino izy ireo.

كَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى الَّذِينَ فَسَقُوا أَنَّهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Lazao hoe: "Nisy na iray aza ve tamin'ireo Andriamani-disonareo nanomboka ny famoronana ary namerimberina izany?" Lazao hoe: "I Allāh irery ihany no nanomboka ny famoronana ary mameriberina izany. Koa nahoana ianareo no mamela ny tenanareo ho very?"

قُلْ هَلْ مِنْ شُرَكَائِكُمْ مَنْ يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ۚ قُلِ اللَّهُ يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Lazao hoe: "Misy iray amin'ireo Andriamani-disonareo ve mba nitondra any amin'ny fahamarinana?" Lazao hoe: "I Allāh irery ihany no mitondra any amin'ny fahamarinana. Moa izay mitarika any amin'ny fahamarinana no mendrika arahana sa izay tsy mahita na dia izay lalan-kombany akory aza raha tsy hoe tarihina? Koa inona no mahazo anareo, ahoana no hitsaranareo *izany*?"

قُلْ هَلْ مِنْ شُرَكَائِكُمْ مَنْ يَهْدِي إِلَى الْحَقِّ ۚ قُلِ اللَّهُ يَهْدِي لِلْحَقِّ ۗ أَفَمَنْ يَهْدِي إِلَى الْحَقِّ أَحَقُّ أَنْ يُتَّبَعَ أَمَّنْ لَا يَهِدِّي إِلَّا أَنْ يُهْدَىٰ ۖ فَمَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Ary ny ankamaroan'izy ireo dia tsy manaraka afatsy hevi-dravina. Minoa marimarna fa tsy hahasolo ny marina velively ny hevi-diso. Tena mahafantatra marina tokoa izay ataon'izy ireo i Allāh.

وَمَا يَتَّبِعُ أَكْثَرُهُمْ إِلَّا ظَنًّا ۚ إِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Itý Kor'any itý dia tsy tahaka izay namboarin'olona kafa akoatra an'i Allāh azy. Mifanohitra tamin'izany, manatitratitra *ny fanambarana* izay nialoha azy izy sady maneho ny Lalana *tonga lafatra indrindra*. Tsy misy isalasalana ny maha avy amin'ny Tompon'izao rehetra izao azy.

وَمَا كَانَ هَٰذَا الْقُرْآنُ أَنْ يُفْتَرَىٰ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِنْ تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ الْكِتَابِ لَا رَيْبَ فِيهِ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Milaza ve izy ireo hoe: "Noforoniny *Mpaminany* izany *Kor'any izany*"? Valio hoe: "Mitondrà ary Sorat mitovy

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا بِسُورَةٍ مِثْلِهِ وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُمْ

مِّن دُونِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٣٩﴾

aminy ary antsoy izay tianareo hanampy anareo akoatra an'i Allāh raha mpanao ny marina ianareo".

بَلْ كَذَّبُوا بِمَا لَمْ يُحِيطُوا بِعِلْمِهِ وَلَمَّا يَأْتِهِمْ تَأْوِيلُهُ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۖ فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الظَّالِمِينَ ﴿٤٠﴾

**40.** Tsia, fa izy ireo nitsipaka izay tsy mazava aminy sy ireo izay tsy tonga taminy ny tena fanazavana *marina*. Toy izany koa no nandavan'ireo nialoha lalana azy ireo *ny fahamarinana*, jereo, ahoana ny fiafaran'ireo izay nanao toetra ratsy?

وَمِنْهُم مَّن يُؤْمِنُ بِهِ وَمِنْهُم مَّن لَّا يُؤْمِنُ بِهِ ۚ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِالْمُفْسِدِينَ ﴿٤١﴾

**41.** Ary nisy tokoa mino izany amin'izy ireo ary misy sasany tsy mino izany; ary mahalala tsara ireo mpamboly korontana ny Tomponao.

R.5

وَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل لِّي عَمَلِي وَلَكُمْ عَمَلُكُمْ ۖ أَنتُم بَرِيئُونَ مِمَّا أَعْمَلُ وَأَنَا بَرِيءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Ary raha manameloka anao ho mandainga izy ireo dia lazao hoe: "Hanana izay hambarako amin'ireo nataoko aho, ary ianareo amin'ny izay nataonareo. Tsy tompon'adraikitra amin'izay ataoko ianareo ary izaho tsy tomponandraikitra amin'izay ataonareo."

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ وَلَوْ كَانُوا لَا يَعْقِلُونَ ﴿٤٣﴾

**43.** Misy amin'izy ireo manongilantsofina aminao. Saingy, moa afaka mapandre ny marenina ianao nefa izy ireo tsy te hahalala?"

وَمِنْهُم مَّن يَنظُرُ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنتَ تَهْدِي الْعُمْيَ وَلَوْ كَانُوا لَا يُبْصِرُونَ ﴿٤٤﴾

**44.** Ary misy amin'izy ireo mijery anao. Saingy, moa afaka hitari-dalana ny jamba ianao nefa izy tsy te hahita?"

إِنَّ اللَّهَ لَا يَظْلِمُ النَّاسَ شَيْئًا وَلَٰكِنَّ النَّاسَ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤٥﴾

**45.** Minoa marimarina fa tsy manimba na inona amin'ny olombelona i Allāh fa ny olombelona no manimba tena amin'ny fanahiny ihany.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ كَأَن لَّمْ يَلْبَثُوا إِلَّا سَاعَةً مِّنَ النَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ بَيْنَهُمْ ۚ قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِلِقَاءِ اللَّهِ وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** Ary ny andro izay hamoriany azy ireo dia *ho toy* ny tsy mijanona afa-tsy adiny iray teo anatin'ny iray andro *teo anivon'izao tontolo izao* izy ireo. Hifankahalala izy rehetra. Tena ho faty antoka tokoa ireo izay nandà ny

fihaonana tamin'i Allāh ary tsy te hotarian-dalana.

**47.** Ary raha maneho anao ny ampahany amin'izay nampanantenainay azy ireo Izahay, na raha nanao izay hahafaty anao *alohan'izany* dia eto anolohanay ihany no hiverenan'izy ireo. Amin'izany no hijoroan'i Allāh ho vavolombelon'izay ataon'izy ireo.

وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ اللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary hisy Iraka avy amin'i Allāh isaky ny vahoaka. Koa rehefa tonga ny Iraka ho azy ireo dia tsaraina aradrariny izy samy izy ka tsy hisy fitsara-mitongilana atao amin'izy ireo.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولٌ ۖ فَإِذَا جَاءَ رَسُولُهُمْ قُضِيَ بَيْنَهُم بِالْقِسْطِ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary hoy izy ireo: "Rahoviana *no ho tanteraka* izany fampanantenana izany raha tena mpilaza ny marina ianareo?"

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Lazao hoe: "Tsy nanam-pahefana na amin'ny ratsy na amin'ny tsara avy amin'ny tenako samy irery aho akoatr'izay sitrak'i Allāh. Misy fetra avokoa ho an'ny vahoaka tsirairay, ary rehefa tonga ny fahataperan'izany fetra izany ka tsy afaka ny hijanona na dia fotoana fohy any aorina aza izy ireo, na hihoatra izany.

قُل لَّا أَمْلِكُ لِنَفْسِي ضَرًّا وَلَا نَفْعًا إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ ۗ لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۚ إِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ فَلَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Lazao hoe: "Lazao amiko raha manampoka anareo amin'ny alina na mandritran'ny andro ny famaizana avy Aminy, moa afaka miala amin'izany ireo meloka, na dia haingana aza no anaovany izany?

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَتَاكُمْ عَذَابُهُ بَيَاتًا أَوْ نَهَارًا مَّاذَا يَسْتَعْجِلُ مِنْهُ الْمُجْرِمُونَ ﴿٥١﴾

**52.** "Moa rehefa tonga eo aminareo izany famaizana izany vao hino ianareo? Ahoana! *Mino ianareo* ankehitriny! *Talohan'izao* ianareo nitady izay hanafaingana azy!"

أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ آمَنتُم بِهِ ۚ آلْآنَ وَقَدْ كُنتُم بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Izany indrindra no ilazana amin'izy ireo izay nanao fihetsika ratsy hoe: “Manadrama ary ny famaizana maharitra. Tsy nosaziana noho izay sazy sahaza anareo ve ianareo?”

ثُمَّ قِيْلَ لِلَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ذُوْقُوْا
عَذَابَ الْخُلْدِ ۚ هَلْ تُجْزَوْنَ اِلَّا بِمَا
كُنْتُمْ تَكْسِبُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ary hiangavy anao izy ireo *mba hilaza* raha marina izany. Valio hoe: “Eny avy amin’ny Tompoko! Tena marina dia marina tokoa izany; ary tsy afaka hanohitra izany ianareo.”

وَيَسْتَنْۢبِـُٔوْنَكَ اَحَقٌّ هُوَ ؕ قُلْ اِيْ
وَرَبِّيْٓ اِنَّهٗ لَحَقٌّ ؕ وَمَآ اَنْتُمْ
بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٥٤﴾ ع

R.6

**55.** Ary raha nanana izay rehetra misy eto an-tany avy ireo fanahy izay nanao ratsy dia hanolotra an-tsitra-po izany ho onitry *ny ratsy vitan’* izy ireo. Ary rehefa ho ahita ny famaizana izy ireo dia hanafina ny fanenenany. Ary amin’izy ireo dia hotanterahana araka ny rariny ny fitsarana, tsy hisy fitsaramitongilana atao amin’izy ireo.

وَلَوْ اَنَّ لِكُلِّ نَفْسٍ ظَلَمَتْ مَا فِي الْاَرْضِ
لَافْتَدَتْ بِهٖ ؕ وَاَسَرُّوا النَّدَامَةَ لَمَّا
رَاَوُا الْعَذَابَ ۚ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ
وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** Koa fantaro *izany*! I Allāh marina tokoa no Tompon’izay rehetra any andanitra sy etý an-tany. Fantaro *izany*! Tena marina tokoa ny fampanantenan’i Allāh. Saingy ny ankamaroan’izy ireo tsy mahalala izany.

اَلَآ اِنَّ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ
اَلَآ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ
لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Izy no manome ny aina ary avy aminy no fahafatesana, ary aminy no hitondrana anareo *rehetra.*

هُوَ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ وَاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** E, ry olombelona! Tena misy teny famporisihana anareo avy amin’ny Tomponareo tokoa, ary fanafody *ho an’ny aretina rehetra* ao am-po, ary taridalana sy famindram-po ho an’ireo mpino.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَتْكُمْ
مَّوْعِظَةٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَشِفَآءٌ لِّمَا
فِي الصُّدُوْرِ ۙ وَهُدًى وَّرَحْمَةٌ
لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Lazao hoe: “Izany rehetra izany dia avy amin’ny fahasoavan’i Allāh sy avy amin’ny famindram-pony: koa

قُلْ بِفَضْلِ اللّٰهِ وَبِرَحْمَتِهٖ فَبِذٰلِكَ
فَلْيَفْرَحُوْا ؕ هُوَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُوْنَ ﴿٥٩﴾

aoka izy ireo hiravoravo amin'izany. Tsaratsara kokoa noho izay angonin'izy ireo izany."

**60.** Lazao hoe: "Moa heverinareo fa i Allāh dia nandefa sakafo ho anareo izay nataonareo ho tsy azo hanina ny sasany ary ny sasany azo hanina?" Lazao hoe: "Moa i Allāh no nanome alalana anareo sa ianareo no namorondainga hiampangana an'i Allāh?"

قُلْ أَرَءَيْتُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ لَكُم مِّن
رِّزْقٍ فَجَعَلْتُم مِّنْهُ حَرَامًا وَحَلَٰلًا
قُلْ ءَآللَّهُ أَذِنَ لَكُمْ أَمْ عَلَى ٱللَّهِ
تَفْتَرُونَ ٦٠

**61.** Ahoana no fihevitr'ireo izay mamoron-dainga amin'i Allāh momba ny Andro Fitsanganana amin'ny maty? Minoa marimarina fa i Allāh dia be fahasoavana manoloana ny olombelona saingy ny ankamaroan'izy ireo no tsy mankasitraka.

وَمَا ظَنُّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ
ٱلْكَذِبَ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو
فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ
لَا يَشْكُرُونَ ٦١

R.7

**62.** Tsy mandray andraikitra na amin'ny inona na amin'inona ianao, ary tsy mamaky na dia andalana iray anaty Kor'any amin'ny anarany aza, ary tsy manao na inona na inona ianareo raha tsy manara-maso anareo Izahay rehefa sahirana amin'izany ianareo. Ary tsy misy na inona na inona miafina eo imason'ny Tomponao hatramin'izay lanjan'ny zavatra kely sy bitika indrindra, na izay kely noho izay izany na lehibe noho izany, etý an-tany na eny an-danitra; *fa voarakitra* ao anatin'ny Boky mazava izany.

وَمَا تَكُونُ فِى شَأْنٍ وَمَا تَتْلُوا۟ مِنْهُ
مِن قُرْءَانٍ وَلَا تَعْمَلُونَ مِنْ عَمَلٍ إِلَّا
كُنَّا عَلَيْكُمْ شُهُودًا إِذْ تُفِيضُونَ فِيهِ
وَمَا يَعْزُبُ عَن رَّبِّكَ مِن مِّثْقَالِ ذَرَّةٍ
فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِى ٱلسَّمَآءِ وَلَآ أَصْغَرَ
مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْبَرَ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ
مُّبِينٍ ٦٢

**63.** Fantaro izany! Ireo sakaizan'i Allāh dia tsy hanan-tahotra marina tokoa ary tsy malahelo mihitsy.

أَلَآ إِنَّ أَوْلِيَآءَ ٱللَّهِ لَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَ
لَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٦٣

**64.** Ireo izay nino ary nanao ny fahamarinana hatrany.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ٦٤

**65.** Misy vaovao mahafaly ho azy ireo ao amin'ny fiainana etý an-tany ary

لَهُمُ ٱلْبُشْرَىٰ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَ

koa any An-koatra – tsy misy fiovana ao amin'ny tenin'i Allāh – izany no tena fandresena ambony indrindra.

فِي الْآخِرَةِ ۚ لَا تَبْدِيلَ لِكَلِمَاتِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٦٥﴾

**66.** Enga anie mba tsy hampalahelo anao tenin'izy ireo. Minoa marimarina fa an'i Allāh irery ihany ny fiandrianana. Izy no Ilay mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

وَلَا يَحْزُنْكَ قَوْلُهُمْ ۘ إِنَّ الْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ۚ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٦٦﴾

**67.** Fantaro tsara izany! An'i Allāh irery ihany izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany. Izay manonona andriamani-kafa ankoatran'i Allāh dia tsy tena manaraka azy ireny marina; tsy manaraka afa-tsy hevi-dravina izy ireny sady tsy manao afa-tsy ny maminavina.

أَلَا إِنَّ لِلَّهِ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَمَنْ فِي الْأَرْضِ ۗ وَمَا يَتَّبِعُ الَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ شُرَكَاءَ ۚ إِنْ يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Izy no nanao ny ny alina ho anareo mba hahazoanareo miala sasatra ary ny andro manazava. Tena misy Fambara ho an'ireo olona izay mihaino tokoa amin'izany.

هُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ لِتَسْكُنُوا فِيهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Hoy izy ireo: "Naka zanaka ho azy i Allāh." Masina Izy! Mahavita tena Izy. Azy irery ihany izay rehetra any an-danitra sy ety ambony tany. Tsy manana fahefana amin'izany mihitsy ianareo. Moa ianareo hilaza amin'i Allāh izay *zavatra* tsy fantatrareo?

قَالُوا اتَّخَذَ اللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَانَهُ ۖ هُوَ الْغَنِيُّ ۖ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ إِنْ عِنْدَكُمْ مِنْ سُلْطَانٍ بِهَٰذَا ۚ أَتَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Lazao hoe: "Ireo izay mamorondainga amin'i Allāh dia tsy hahazo fahasambarana mihitsy."

قُلْ إِنَّ الَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Zara raha *hahazo* tombon-tsoa kely tsy haharitra *izy ireo* eto amin'itý tany itý. Ary aty aminay ihany ho hitodiany. Koa ampanadramanay azy ny famaizana henjana satria mbola manohy nitsipaka ny fahamarinana izy ireo.

مَتَاعٌ فِي الدُّنْيَا ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ نُذِيقُهُمُ الْعَذَابَ الشَّدِيدَ بِمَا كَانُوا يَكْفُرُونَ ﴿٧١﴾

R.8

**72.** Ary tantarao aminy ny tantaran'i Noa, raha nilaza tamin'ny vahoakany izy hoe: "E, ry vahoakako, raha nanafintohina anareo ny toerako *eo anatrehan'i Allāh* sy ireo fampahatsiahivako *ny adidinareo* tamin'ireo Fambara avy amin'i Allāh – dia *fantaro* fa amin'i Allāh no ametrahako ny fitokisako – koa angony *avokoa* ireo fikasanareo, sy ireo andriamani-disonareo; ary mba tsy hisalasala amin'ny lala-kobanareo ianareo. Koa tanterao ireo *fikasanareo* ary aza omena fotoam-pitsaharana mihitsy aho.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ نُوحٍ ۘ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖ
يٰقَوْمِ إِنْ كَانَ كَبُرَ عَلَيْكُمْ مَّقَامِيْ وَ
تَذْكِيْرِيْ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ فَعَلَى اللّٰهِ
تَوَكَّلْتُ فَأَجْمِعُوْٓا أَمْرَكُمْ وَشُرَكَآءَكُمْ
ثُمَّ لَا يَكُنْ أَمْرُكُمْ عَلَيْكُمْ غُمَّةً ثُمَّ
اقْضُوْٓا إِلَيَّ وَلَا تُنْظِرُوْنِ ﴿٧٢﴾

**73.** "Saingy raha mihodina ianareo dia *tsarovy* fa tsy mangataka valisoa taminareo mihitsy aho. Ny valisoako dia any amin'i Allāh ary efa nandray ny didy mba ho isan'ireo izay mankatoa *Azy tanteraka* aho."

فَإِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَمَا سَأَلْتُكُمْ مِّنْ أَجْرٍ ۭ
إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللّٰهِ ۙ وَأُمِرْتُ أَنْ
أَكُوْنَ مِنَ الْمُسْلِمِيْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Saingy nolaviny izany; koa dia nanavotra azy Izahay, izy sy ireo niaraka taminy tao amin'ny Sambo fiara, ary izahay no nanao azy ireo ho mpandova *ny firenena* raha nanafotra rano ireo izay nitsipaka ireo fambara avy Aminay izahay. Hitanareo amin'izany, ahoana ny fiafaran'ireo izay efa nampitandremana!

فَكَذَّبُوْهُ فَنَجَّيْنٰهُ وَمَنْ مَّعَهٗ فِي
الْفُلْكِ وَجَعَلْنٰهُمْ خَلٰٓئِفَ وَأَغْرَقْنَا
الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا ۚ فَانْظُرْ كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنْذَرِيْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Avy eo, taty aoriany, nandefa Iraka *hafa* tamin'ireo vahoakany *tsirairay avy* Izahay, ary nitondra porofo mazava ho azy izy ireo. Saingy tsy te hino izany izy ireo satria efa nolaviny taloha izany. Ary izany no amehezanay ny fon'ireo mpandika lalàna.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنْ بَعْدِهٖ رُسُلًا إِلٰى قَوْمِهِمْ
فَجَآءُوْهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ فَمَا كَانُوْا
لِيُؤْمِنُوْا بِمَا كَذَّبُوْا بِهٖ مِنْ قَبْلُ ۭ
كَذٰلِكَ نَطْبَعُ عَلٰى قُلُوْبِ الْمُعْتَدِيْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Avy eo, taorian'izany, dia nandefa an'i Mosesy sy Aarôna niaraka tamin'ireo Fambara avy Aminay tamin'ny Farao sy ireo loholony Izahay, saingy niavonavona izy ireo. Ary vahoaka mpanota izy ireo!

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنْۢ بَعْدِهِمْ مُّوْسٰى وَهٰرُوْنَ
اِلٰى فِرْعَوْنَ وَمَلَا۟ئِهٖ بِاٰيٰتِنَا فَاسْتَكْبَرُوْا
وَكَانُوْا قَوْمًا مُّجْرِمِيْنَ ۝٧٦

**77.** Ary rehefa tonga tamin'izy ireo ny fahamarinana avy Aminay dia hoy izy ireo: "Tena fanaovana ody ratsy miarihary tokoa izao."

فَلَمَّا جَآءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِنْدِنَا قَالُوْٓا
اِنَّ هٰذَا لَسِحْرٌ مُّبِيْنٌ ۝٧٧

**78.** Hoy i Mosesy: "Moa ianareo nilaza izany araka ny fahamarinana raha tonga taminareo izany fahamarinana izany? Moa azy heverina ho ody ratsy ve izany? Ary ireo mpimasy dia tsy hahita fahasambarana na oviana na oviana."

قَالَ مُوْسٰٓى اَتَقُوْلُوْنَ لِلْحَقِّ لَمَّا
جَآءَكُمْ ؕ اَسِحْرٌ هٰذَا ؕ وَلَا يُفْلِحُ
السّٰحِرُوْنَ ۝٧٨

**79.** Hoy izy ireo: "Moa ve tonga hanodina anay hiala amin'izay hitana fa narahin'ny rainay ianao, ary mba hahazoanareo roa ny fahefana ao amin'ny firenena? Saingy tsy mino na dia ny iray aminareo roa akory aza izahay."

قَالُوْٓا اَجِئْتَنَا لِتَلْفِتَنَا عَمَّا وَجَدْنَا
عَلَيْهِ اٰبَآءَنَا وَتَكُوْنَ لَكُمَا الْكِبْرِيَآءُ
فِي الْاَرْضِ ؕ وَمَا نَحْنُ لَكُمَا بِمُؤْمِنِيْنَ ۝٧٩

**80.** Ary hoy i Farao: "Ento amiko avokoa ireo Mpimasy kalaza."

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ائْتُوْنِيْ بِكُلِّ سٰحِرٍ
عَلِيْمٍ ۝٨٠

**81.** Ary rehefa tonga ireo mpimasy dia hoy i Mosesy tamin'izy ireo: "Atsipazo izay atsipinareo."

فَلَمَّا جَآءَ السَّحَرَةُ قَالَ لَهُمْ مُّوْسٰٓى
اَلْقُوْا مَآ اَنْتُمْ مُّلْقُوْنَ ۝٨١

**82.** Ary rehefa nanipy izy ireo dia hoy i Mosesy tamin'izy ireo: "Ny zavatra izay vao avy nataonareo dia tena fanova-maso *tanteraka*. Tena hataon'i Allāh ho toy ny tsy misy marina tokoa izany. Minoa marimarina fa tsy mamela ny asan'ireo ratsy fanahy ho vanona i Allāh.

فَلَمَّآ اَلْقَوْا قَالَ مُوْسٰى مَا جِئْتُمْ بِهِ ۙ
السِّحْرُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَيُبْطِلُهٗ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
لَا يُصْلِحُ عَمَلَ الْمُفْسِدِيْنَ ۝٨٢

**83.** Ary avy amin'ny teniny no ampitoeran'i Allāh ny fahamarinana,

وَيُحِقُّ اللّٰهُ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهٖ وَلَوْ كَرِهَ
الْمُجْرِمُوْنَ ۝٨٣ ع ٨ ١٢ ١٣

na dia tsy tian'ireo olo-meloka aza izany."

R.9

**84.** Ary tsy misy mankatoa an'i Mosesy afa-tsy taranaka iray tao amin'ny vahoakany ihany noho ny tahotra sao enjehin'i Farao sy ireo loholony. Ary marina tokoa fa tena lozabe i Farao tao amin'ny fanjakana. Ary marina dia marina tokoa fa isan'ireo mpandika lalàna izy.

فَمَآ اٰمَنَ لِمُوْسٰٓى اِلَّا ذُرِّيَّةٌ مِّنْ قَوْمِهٖ عَلٰى خَوْفٍ مِّنْ فِرْعَوْنَ وَمَلَا۟ئِهِمْ اَنْ يَّفْتِنَهُمْ ۭ وَاِنَّ فِرْعَوْنَ لَعَالٍ فِى الْاَرْضِ ۚ وَاِنَّهٗ لَمِنَ الْمُسْرِفِيْنَ ۝٨٤

**85.** Ary hoy i Mosesy: "E ry vahoakako, raha mino an'i Allāh ianareo dia apetraho Aminy ny fitokisanareo, raha *tena* mankatoa marina tokoa *ny sitrapony* ianareo."

وَقَالَ مُوْسٰى يٰقَوْمِ اِنْ كُنْتُمْ اٰمَنْتُمْ بِاللّٰهِ فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوْٓا اِنْ كُنْتُمْ مُّسْلِمِيْنَ ۝٨٥

**86.** Ary hoy izy ireo: "Amin'i Allāh no ametrahanay ny fitokisanay, ry Tomponay aza ataonao sedra ho an'ireo vahoaka mpandika lalana izahay."

فَقَالُوْا عَلَى اللّٰهِ تَوَكَّلْنَا ۚ رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ۝٨٦

**87.** Afaho amin'ny *halozan'*ny vahoaka tsy mpino amin'ny alalan'ny famindramponao izahay."

وَنَجِّنَا بِرَحْمَتِكَ مِنَ الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ۝٨٧

**88.** Ary niteny tamin'i Mosesy sy ny rahalahiny Izahay, *nanao tamin'ny hoe*: "Manamboara trano no an'ny vahoakanareo ao an-tananan'ny renivohitra ary ataovy izay hampitovy fitodika[49] ny tranonareo, ary hajao ny

وَاَوْحَيْنَآ اِلٰى مُوْسٰى وَاَخِيْهِ اَنْ تَبَوَّاٰ لِقَوْمِكُمَا بِمِصْرَ بُيُوْتًا وَّاجْعَلُوْا بُيُوْتَكُمْ قِبْلَةً وَّاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ ۭ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِيْنَ ۝٨٨

---

[49] Ny fehezan-teny arabo وَّاجْعَلُوْا بُيُوْتَكُمْ قِبْلَةً (waj'alo boyotakom kiblatan) dia dia mety hanana hevitra hoe: "Ataovy izay azo atao mba hampitodika ny tranonareo mankany amin'ny Kiblah", izany hoe: "Mba samy hitodika manaraka ny toerana natao hivavahana, na mifanatrika izy ireo na samy mitodika amin'ny toerana iray ihany". Io safidy voalohany io dia azo tanana satria tsy misy Kiblah ho an'ireo zanak'i Israely alohan'ny fanorenana ny Tempolin'i Salomona. Raha marina ara-tantara ity faharoa ity dia midika izany fa naorina mifanatrika ireo trano ireo mba ho fiarovana (mba hitandremana amin'ny mpanafika). Saingy ny dikany fahatelo no ironanay kokoa satria izany no hahazoan'ny zanak'i Israely miara-mitodika amin'ny toerana iray ihany na inona na inona rehefa mivavaka amin'Andriamanitra, izay, angamba, nahatonga ny firaisam-po sy fifampifehezana teo amin'izy samy izy izany. Io fiheverana ara-bakiteny io rahateo dia mbola hamafisin'izao teny izao اَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ (akīmoṣ

fivavahana. Ary lazao amin'ireo mpino ny vaovao mahafaly.

**89.** Ary hoy i Mosesy: "Ry Tomponay, nomenao an'i Farao sy ireo loholony ny famirapiratana sy ny harena ao amin'ny fiainana ety antany. Ry Tomponay, vokatr'izany anefa dia mampania *ireo olona* ho lavitry ny lalanao izy ireo. Ry tomponay, foano ireo hareny ary miasà amim-pahasiahana ao am-pony satria *toa* tsy hino mihitsy izy ireo raha tsy mahita ny famaizana mafy."

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبَّنَا إِنَّكَ آتَيْتَ فِرْعَوْنَ وَمَلَأَهُ زِينَةً وَأَمْوَالًا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا رَبَّنَا لِيُضِلُّوا عَنْ سَبِيلِكَ رَبَّنَا اطْمِسْ عَلَىٰ أَمْوَالِهِمْ وَاشْدُدْ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوا حَتَّىٰ يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٨٩﴾

**90.** *Hoy i Allāh*: "Heno ny vavakareo, koa mba matotra ianareo roa ary aza manaraka ny lalan'ireo tsy mahalala."

قَالَ قَدْ أُجِيبَتْ دَعْوَتُكُمَا فَاسْتَقِيمَا وَلَا تَتَّبِعَانِّ سَبِيلَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Ary Izahay nitondra ireo zanak'i Israely niampita ny ranomasina, ary i Farao sy ny miaramilany dia nanenjika azy tamin'ny herisetra sy fankahalana mandra-pahasafotry ny ranomasina azy ireo, hoy izy: "Mino aho fa tsy misy Andriamanitra hafa ankoatra Ilay inoan'y zanak'i Israely, ary izaho dia isan'izay mankatoa *Azy*."

وَجَاوَزْنَا بِبَنِي إِسْرَائِيلَ الْبَحْرَ فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ وَجُنُودُهُ بَغْيًا وَعَدْوًا حَتَّىٰ إِذَا أَدْرَكَهُ الْغَرَقُ قَالَ آمَنْتُ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا الَّذِي آمَنَتْ بِهِ بَنُو إِسْرَائِيلَ وَأَنَا مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Ahoana! Ankehitriny! *Hatramin'izay ka hatramin'izao dia* tsy nankatoa ianao ary isan'ireo izay namboly korontana.

آلْآنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنْتَ مِنَ الْمُفْسِدِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** Koa ankehitriny dia hanavotra anao amin'ny vatanao *fotsiny* Izahay, mba ho fambara ho an'ireo *ho avy* aorianao ianao. Ary mino marimarina fa ny ankabeazan'ny olona dia tsy miraharaha ny Fambara avy Aminay.

فَالْيَوْمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنْ خَلْفَكَ آيَةً وَإِنَّ كَثِيرًا مِنَ النَّاسِ عَنْ آيَاتِنَا لَغَافِلُونَ ﴿٩٣﴾

ṣalāta) "Manaova fivavahana". Ny filaza mandidy manondro ny maro eto dia manambara fa vavaka "jamaat" na iarahan'ny besinimaro no asian-teny ary ampian'ny vavaka izay atao samirery.

R.10

**94.** Ary nanolotra fonenana tena mendrika ho an'ny zanak'i Israely Izahay, ary nampanantena zava-tsoa ho azy Izahay, ary tsy nifanipaka izy ireo raha tsy efa tonga taminy ny fahalalana. Minoa marimarina fa ny Tomponao dia hitsara an'izy samy izy ireo amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty amin'izay anton-javatra mampisara-kevitra azy *ankehitriny*.

وَلَقَدْ بَوَّأْنَا بَنِيٓ إِسْرَآءِيلَ مُبَوَّأَ
صِدْقٍ وَّرَزَقْنٰهُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ ۚ فَمَا
اخْتَلَفُوْا حَتّٰى جَآءَهُمُ الْعِلْمُ ۭ إِنَّ
رَبَّكَ يَقْضِيْ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
فِيْمَا كَانُوْا فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ary raha misalasala amin'izay nalefanay taminao ianao dia manontania an'ireo izay namaky ny Boky talohanao. Tena tamin'ny alalan'ny Tomponao tokoa no nahatongavan'ny fahamarinana taminao: Koa aza mba isan'ireo misalasala.

فَإِنْ كُنْتَ فِيْ شَكٍّ مِّمَّآ أَنْزَلْنَآ إِلَيْكَ
فَسْئَلِ الَّذِيْنَ يَقْرَءُوْنَ الْكِتٰبَ مِنْ
قَبْلِكَ ۚ لَقَدْ جَآءَكَ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ
فَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِيْنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ary aza mba isan'ireo mitsipaka ny Fambara avy amin'i Allāh, fa ho isan'ireo matiantoka ianao.

وَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِ
اللّٰهِ فَتَكُوْنَ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Minoa marimarina fa ireo izay manohitra ny nanononana ny tenin'ny Tomponao dia tsy hino.

إِنَّ الَّذِيْنَ حَقَّتْ عَلَيْهِمْ كَلِمَتُ
رَبِّكَ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٩٧﴾

**98.** Na dia tonga tamin'izy ireo aza ny Fambara rehetra, raha tsy efa nahita ny famaizana nangirifiry izy ireo.

وَلَوْ جَآءَتْهُمْ كُلُّ اٰيَةٍ حَتّٰى يَرَوُا
الْعَذَابَ الْأَلِيْمَ ﴿٩٨﴾

**99.** Ary nahoana no tsy nisy vahoaka *hafa* ankoatra ny vahoan'i Jonasa mba hino ka nanararaotra azy ireo ny finoany? Rehefa nino ireo vahoaka ireo dia nalainay taminy ny famaizana mahafabaraka amin'ny fiainana etý an-tany, ary nanolotra vatsy no azy ireo nandritra ny fotoana vitsivitsy Izahay.

فَلَوْلَا كَانَتْ قَرْيَةٌ اٰمَنَتْ فَنَفَعَهَآ
إِيْمَانُهَآ إِلَّا قَوْمَ يُوْنُسَ ۭ لَمَّآ اٰمَنُوْا
كَشَفْنَا عَنْهُمْ عَذَابَ الْخِزْيِ فِي
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَمَتَّعْنٰهُمْ إِلٰى حِيْنٍ ﴿٩٩﴾

**100.** Ary raha ny sitrapon'ny Tomponao dia marina tokoa fa hino avokoa izay rehetra etý an-tany. Koa

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَاٰمَنَ مَنْ فِي الْأَرْضِ
كُلُّهُمْ جَمِيْعًا ۭ أَفَأَنْتَ تُكْرِهُ النَّاسَ

tianao ve ny hanery ny olombelona ho tonga mpino?

حَتّٰى يَكُوْنُوْا مُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ary tsy hisy fanahy afaka hino afa-tsy amin'ny alalan'i Allāh ihany. Ary Izy dia *mampidina* ny hatezerany amin'ireo izay tsy te hampiasa ny sainy.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ اَنْ تُؤْمِنَ اِلَّا بِاِذْنِ
اللّٰهِ ؕ وَيَجْعَلُ الرِّجْسَ عَلَى الَّذِيْنَ لَا
يَعْقِلُوْنَ ﴿١٠١﴾

**102.** Lazao hoe: "Diniho tsara izay *mitranga* any an-danitra sy ety an-tany." Saingy ireo Fambara sy fampitandremana dia tsy handaitra amin'ireo vahoaka tsy mino.

قُلِ انْظُرُوْا مَاذَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضِ ؕ وَمَا تُغْنِي الْاٰيٰتُ وَالنُّذُرُ
عَنْ قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Koa inona no andrasan'izy ireo afa-tsy ireo andro *famaizana* mitovy amin'ireo izay nandalo talohany? Lazao hoe: "Mandrasa ary *fa* izaho dia miaraka aminareo ho isan'ireo izay miandry."

فَهَلْ يَنْتَظِرُوْنَ اِلَّا مِثْلَ اَيَّامِ الَّذِيْنَ
خَلَوْا مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ قُلْ فَانْتَظِرُوْٓا اِنِّيْ
مَعَكُمْ مِّنَ الْمُنْتَظِرِيْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Noho izany, hanavotra ireo Iraka avy aminay sy ireo izay mino Izahay. Izany no anerenay tena ny tsy maintsy hamonjena ireo mpino.

ثُمَّ نُنَجِّيْ رُسُلَنَا وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كَذٰلِكَ ۚ
حَقًّا عَلَيْنَا نُنْجِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٤﴾ ع ١١ ١٥

R.11

**105.** Lazao hoe: E, ry olombelona, raha manana fisalasalana mikasika ny fivavahako ianareo *dia fantaro* fa tsy manompo ireo izay tompoinareo eo amin'ny toeran'i Allāh aho, fa i Allāh *irery ihany* no tompoiko, ilay mahafaty anareo. Ary efa voadidy ho isan'ny izay mankatoa aho.

قُلْ يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اِنْ كُنْتُمْ فِيْ شَكٍّ
مِّنْ دِيْنِيْ فَلَآ اَعْبُدُ الَّذِيْنَ تَعْبُدُوْنَ
مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلٰكِنْ اَعْبُدُ اللّٰهَ
الَّذِيْ يَتَوَفّٰىكُمْ ۚ وَاُمِرْتُ اَنْ
اَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٥﴾

**106.** *Ary efa naharay didy hilaza izao aho:* "Mitodia ao amin'ny fivavahana ianao, toy ireo izay mirona madrakariva *amin'i Allāh*, ary aza mba isan'ireo izay mampifangaro *Azy amin'ny hafa.*"

وَاَنْ اَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّيْنِ حَنِيْفًا ۚ
وَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ary aza miantso *hery hafa* ivavahana ankoatra an'i Allāh na iza na iza, izay sady tsy afaka ny hanasoa

وَلَا تَدْعُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُكَ
وَلَا يَضُرُّكَ ۚ فَاِنْ فَعَلْتَ فَاِنَّكَ اِذًا

anao no tsy afaka hanimba anao, raha manao izany ianao dia minoa marimarina fa ho isan'ireo tsy marina."

مِّنَ الظّٰلِمِيْنَ ١٠٧

**108.** Ary raha mampahory anao amin'ny ratsy i Allāh dia tsy hisy olona afaka hanala anao amin'izany afa-tsy Izy irery ihany; ary raha maniry anao Izy dia tsy misy afaka hanilika ny Indrafony. Izay tiany homena *ny soa* amin'ny mpanompony dia omeny. Ary tena Mpamela heloka indrindra sady tena Mpamindra fo Izy.

وَاِنْ يَّمْسَسْكَ اللّٰهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ
لَهٗٓ اِلَّا هُوَ ۚ وَاِنْ يُّرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلَا رَآدَّ
لِفَضْلِهٖ ؕ يُصِيْبُ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ مِنْ
عِبَادِهٖ ؕ وَهُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ١٠٨

**109.** E ry olombelona, *ankehitriny*, ny fahamarinana dia avy amin'ny Tomponao, noho izany izay rehetra manaraka ny lalany dia manaraka *ny soa* ho an'ny fanahiny; ary izay rehetra mania amin'izany dia mania amin'ny fanahiny ihany. Ary Izaho tsy mba mpiambina anareo."

قُلْ يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ الْحَقُّ
مِنْ رَّبِّكُمْ ۚ فَمَنِ اهْتَدٰى فَاِنَّمَا
يَهْتَدِيْ لِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ ضَلَّ فَاِنَّمَا
يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَمَآ اَنَا عَلَيْكُمْ بِوَكِيْلٍ ١٠٩

**110.** Ary manaraha izay nambara taminao, ary mahareta mandrapanonon'i Allāh ny Fitsara*ny*. Ary izy no Mpitsara mendrika indrindra.

وَاتَّبِعْ مَا يُوْحٰٓى اِلَيْكَ وَاصْبِرْ حَتّٰى
يَحْكُمَ اللّٰهُ ۖۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحٰكِمِيْنَ ١١٠ ع ١١ ١٦

 (آياتها ١٢٤) سُوْرَةُ هُوْدٍ مَّكِّيَّةٌ ١١ (ركوعاتها ١٠) 

## Toko Fahairaika Ambin'ny Folo - 11
## HŌD
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Alif Lām Rā - *Izaho dia Allāh ilay mahita ny zava-drehetra.* Novolavolaina tamin'ny fomba hentitra ny andininy rehetra ato amin' itý Boky itý tsy nahitana tsiny na ny kely aza ary naranty amin'ny antsipiriany izany avy eo. Avy amin'ny feno fahendrena sy mahalala ny zavatra rehetra *no niandohan'itý Boky itý.*

الٓرٰ كِتٰبٌ اُحْكِمَتْ اٰيٰتُهٗ ثُمَّ فُصِّلَتْ مِنْ لَّدُنْ حَكِيْمٍ خَبِيْرٍ ﴿٢﴾

**3.** *Izy no mampianatra anareo ny* mba tsy hanompoanareo andriamaninkafa akoatra an'i Allāh. Izaho kosa, ho anareo, dia mpampitandrina sy mpitondra vaovao mahafaly avy any Aminy.

اَلَّا تَعْبُدُوْٓا اِلَّا اللّٰهَ ؕ اِنَّنِيْ لَكُمْ مِّنْهُ نَذِيْرٌ وَّ بَشِيْرٌ ﴿٣﴾

**4.** Ka tokony hangataka famindrampo amin'ny Tomponareo ianareo sy tokony hiverina ao Aminy. Hanome anareo izay vatsy tsara Izy mandrapahatongan'ny fetra. Fa Izy hanome ny famindram-pony ho an'ny olona rehetra mendrika izany. Fa mihodina aminy ianareo dia manahy mafy marina tokoa ny handraisanareo famaizana amin'ny andro lehibe Aho.

وَّ اَنِ اسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا اِلَيْهِ يُمَتِّعْكُمْ مَّتَاعًا حَسَنًا اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى وَّ يُؤْتِ كُلَّ ذِيْ فَضْلٍ فَضْلَهٗ ؕ وَ اِنْ تَوَلَّوْا فَاِنِّيْٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ كَبِيْرٍ ﴿٤﴾

**5.** Any amin'i Allāh no hiverenanao; manana fahefana tanteraka amin'ny zavatra rehetra Izy.

اِلَى اللّٰهِ مَرْجِعُكُمْ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٥﴾

**6.** Minoa marimarina tokoa fa hamoritra ny tratrany izy ireo mba anafenany Aminy ny *heritreridratsiny.* Minoa marimarina tokoa fa

اَلَآ اِنَّهُمْ يَثْنُوْنَ صُدُوْرَهُمْ لِيَسْتَخْفُوْا مِنْهُ ؕ اَلَا حِيْنَ يَسْتَغْشُوْنَ ثِيَابَهُمْ ۙ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ۚ اِنَّهٗ

عَلِيمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُورِ ٦

*na dia* hitafy ny fitafiany aza izy ireo dia fantany izay afenin'izy ireo na izay ambarany minoa marimarina tokoa fa tsy misy miafina Aminy ny ao am-po tsy miloaka.

FIZARANA FAHAROA AMBIN'NY FOLO

وَمَا مِن دَآبَّةٍ فِي الْأَرْضِ إِلَّا عَلَى
اللَّهِ رِزْقُهَا وَيَعْلَمُ مُسْتَقَرَّهَا وَ
مُسْتَوْدَعَهَا ۚ كُلٌّ فِي كِتَٰبٍ مُّبِينٍ ٧

**7.** Tsy misy zava-boary *nihetsika* teto an-tany fa i Allāh no nanome sakafo azy. Ary Izy mahafantatra ny toerana ialany sasatra sy itoerany maharitra ary ny fonenany maharitra. Izay rehetra izay dia *voasoratra* ao anaty Boky mazava.

وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضَ
فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَكَانَ عَرْشُهُۥ عَلَى الْمَآءِ
لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ۗ وَلَئِن
قُلْتَ إِنَّكُم مَّبْعُوثُونَ مِن بَعْدِ الْمَوْتِ
لَيَقُولَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوٓا إِنْ هَٰذَآ إِلَّا
سِحْرٌ مُّبِينٌ ٨

**8.** Ary Izy no nanao ny tany sy ny lanitra tao anatin'ny henemana ary ny seza fiandrianany mitoetra any ambony rano. Mba hisedrany anareo sy hahitany hoe iza aminareo no manana fitondran-tena mendrika. Ary raha miteny ianao hoe: "Hitsangana amin'ny maty marimarina tokoa ianareo", ireo tsy mino dia tsy maintsy mahita hirika hitenenana hoe: "Tsy misy afa-tsy fitaka be vava izany" izy ireo.

وَلَئِنْ أَخَّرْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ إِلَىٰٓ أُمَّةٍ
مَّعْدُودَةٍ لَّيَقُولُنَّ مَا يَحْبِسُهُۥٓ ۗ أَلَا يَوْمَ
يَأْتِيهِمْ لَيْسَ مَصْرُوفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ
بِهِم مَّا كَانُوا بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٩

**9.** Ary raha ahemotray any amin'ny fotoana voafetra ny famaizana an'izy ireo, dia tsy maintsy hiteny toy izao indray izy ireo hoe: "Fa inona no mbola manakana azy?" Saingy minoa marimarina tokoa fa amin'ny andro hahatongavany eo amin'izy ireo dia tsy avahana amin'izy ireo izy ary izay narabirabiny *tsy hipoitra* dia hanenika azy.

R.2

وَلَئِنْ أَذَقْنَا الْإِنسَٰنَ مِنَّا رَحْمَةً ثُمَّ
نَزَعْنَٰهَا مِنْهُ ۚ إِنَّهُۥ لَيَـُٔوسٌ كَفُورٌ ١٠

**10.** Fa raha asainay manandrana ny famindram-ponay ny olona, ka esorinay aminy izany avy eo dia ho

diso fanatenana izy, hanjary tsy mahay mankasitraka.

**11.** Fa raha aorian'ny niainany fahoriana kosa no asainay manandrana ny fiadanana izy dia hiteny marimarina tokoa hoe izy: "Efa nalana taminko ny ratsy rehetra *ankehitriny*". Ary dia indro izy fa henim-kafaliana sy niedinedina ery.

وَلَئِنْ أَذَقْنٰهُ نَعْمَآءَ بَعْدَ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ لَيَقُوْلَنَّ ذَهَبَ السَّيِّاٰتُ عَنِّيْ ؕ اِنَّهٗ لَفَرِحٌ فَخُوْرٌ ﴿١١﴾

**12.** Afa tsy izay mitoetra eo amin'ny finoana sy mpanao asa soa. Izy ireny no hahazo famelana sy valisoa lehibe.

اِلَّا الَّذِيْنَ صَبَرُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ؕ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّاَجْرٌ كَبِيْرٌ ﴿١٢﴾

**13.** *Mihevitra izy ireo* fa tsy hanaraka intsony ny ampahany ny amin'izay efa nambara taminao ianao izao ary dia malahelo noho izany ny fonao satria hoy izy ireo hoe: "Nahoana no tsy misy harena milatsaka na koa tsy misy anjely midina eo aminy?" Raha ny marina dia mpampitandrina ihany ianao fa i Allāh no mpiambina ny zavatra rehetra.

فَلَعَلَّكَ تَارِكٌۢ بَعْضَ مَا يُوْحٰۤى اِلَيْكَ وَضَآئِقٌۢ بِهٖ صَدْرُكَ اَنْ يَّقُوْلُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ كَنْزٌ اَوْ جَآءَ مَعَهٗ مَلَكٌ ؕ اِنَّمَآ اَنْتَ نَذِيْرٌ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ وَّكِيْلٌ ﴿١٣﴾

**14.** Milaza ve izy ireo hoe: "Noforoniny *Mpaminany* izany *Kor'any izany*"? Lazao: "Itondray Sorat namboharina folo mitovy amin'io dia miatsoa hery hafa akoatra an'i Allāh raha mpanao ny marina ianareo."

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ؕ قُلْ فَاْتُوْا بِعَشْرِ سُوَرٍ مِّثْلِهٖ مُفْتَرَيٰتٍ وَّادْعُوْا مَنِ اسْتَطَعْتُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Ary raha tsy mamaly *ny fiantsianareo* izy ireo dia fantaro fa izany dia nambara tamin'ny alàlan'ny fahafantarana tanteraka an'i Allāh ary koa tsy misy Andriamanin-kafa afatsy Izy. Koa hankatoa amin'izay ve ianareo *ankehitriny*?

فَاِلَّمْ يَسْتَجِيْبُوْا لَكُمْ فَاعْلَمُوْۤا اَنَّمَاۤ اُنْزِلَ بِعِلْمِ اللّٰهِ وَاَنْ لَّاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ فَهَلْ اَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Fa ho an'ireo izay maniry ny fiainana etý ambonin'ny tany sy ny rendrarendrany dia omenay azy manontolo dieny etý ny vokatry ny asany ary dia tsy hiaran'ny tsy rariny izy ireo amin'izany.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا وَزِيْنَتَهَا نُوَفِّ اِلَيْهِمْ اَعْمَالَهُمْ فِيْهَا وَهُمْ فِيْهَا لَا يُبْخَسُوْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Ary izy ireny dia tsy hahazo na inona na inona any An-koatra afa-tsy ny Afo ary izay nataony tetý dia tsy misy ilàna azy, izay nisasarany dia herim-po very maina avokoa.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَيْسَ لَهُمْ فِي الْآخِرَةِ إِلَّا النَّارُ ۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُوا فِيهَا وَبَاطِلٌ مَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١٧

**18.** Ka moa ve azo heverina ho *mpisandoka* izay manana porofo mazava avy any amin'ny Tompony ary *ny fahamarinany dia voamarin'*ny vavolombelona avy any amin'ny Allāh izay ho avy aty aoriany ny fahamarinan'izany, sady nialohavan'ny Bokin'ny Mosesy mpanomdro lalana sy famelan-keloka? Mino Azy izy ireo ary na iza na iza ao amin'ireo sampampinoana samihafa no mandà Azy dia ny Helo no efa voatokana ho fonenany, koa aza manahy ny aminy. Minoa marimarina tokoa fa izay ny fahamarinana avy amin'ny Tomponao, saingy ny ankamaroan'ny olona tsy mino.[50]

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِ وَيَتْلُوهُ شَاهِدٌ مِّنْهُ وَمِن قَبْلِهِ كِتَابُ مُوسَىٰ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ أُولَٰئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِهِ مِنَ الْأَحْزَابِ فَالنَّارُ مَوْعِدُهُ ۚ فَلَا تَكُ فِي مِرْيَةٍ مِّنْهُ ۚ إِنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ١٨

**19.** Ary iza moa no tsy mendrika mihoatra noho izay mamorona lainga manohitra an'i Allāh? Ampiatrehana ny Tompony *ny olona* toy ireny ary dia hiteny ny vavolombelona hoe: "Indreto ireo izay nandainga hanohera

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ۚ أُولَٰئِكَ يُعْرَضُونَ عَلَىٰ رَبِّهِمْ وَيَقُولُ الْأَشْهَادُ هَٰؤُلَاءِ الَّذِينَ كَذَبُوا عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ أَلَا لَعْنَةُ اللَّهِ عَلَى الظَّالِمِينَ ١٩

[50] Ny fanontaniana eto dia ny mba hanoritana hoe iza no soloin'ny mpisolo tena hoe "izy ireo", mpisolo tena misolo olona tsy latsaky ny telo izy io amin'ny teny arabo. Ao amin'io andininy io dia tsy misy afa-tsy olona roa ihany no voalaza ao: ny Mpaminany Masina Moḥammad[Haf] sy ny Vavolombelona avy amin'Andriamanitra izay homba azy. Mikasika an'i Mosesy, tsy ny amin'ny tenany fa ny amin'ny Bokiny, no ambara eto amin'ity andininy ity. Noho izany dia tokony ho fantatsika fa misy antokon'olona izay tsy aseho miharihary ny fisiany. Raha lazaina amin'ny fomba hafa, izany dia midika fa: ny Mpaminany Masina Moḥammad[Haf], ny vavolombelona, ary olona maro hafa izay mpanara-dia ireo olona roa ireo no mino ny fahamarinan'ny Mpaminany Masina Moḥammad[Haf] ary mijoro ho vavolombelony. Nefa tsy azo hadinoina ihany koa fa amin'ny maha tsangan'olona azy no anatonana ireo Mpaminany, saingy noho ny fananan'izy ireo fahefana ny ho lasa vahoaka lehibe, indraindray Andriamanitra dia miantso azy ireo hoe أمة (ommah) na "vahoaka" (jereo ny andininy 121 ao amin'ny toko 16). Tsy misy mihevitra fa ny mpisolo tena "izy ireo" eto dia manondro an'i Mosesy sy ireo miara-dia aminy.

ny Tompony." Tsy isalasalana fa hianjera amin'ny tsy marina ny hozona,

**20.** Izay mitarika ny olona hiala amin'ny lalan'i Allāh sy manao izay hahatonga izany ho feno fampijaliana. Ary izy ireo no tsy mino any an-koatra.

الَّذِيْنَ يَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ يَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ؕ وَ هُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿۲۰﴾

**21.** Ny olona toy ireny *tsy afaka mihitsy* hanohitra *ny lahatr'Andriamanitra* eto amin'ny firenena ary tsy manana namana hafa koa ankoatra an'i Allāh izy ireo ary ho avo roa heny ny famaizana ho azy ireo ary sady tsy handre sy tsy hahita ihany koa izy ireo.

اُولٰٓئِكَ لَمْ يَكُوْنُوْا مُعْجِزِيْنَ فِي الْاَرْضِ وَ مَا كَانَ لَهُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ اَوْلِيَآءَ ۘ يُضٰعَفُ لَهُمُ الْعَذَابُ ؕ مَا كَانُوْا يَسْتَطِيْعُوْنَ السَّمْعَ وَ مَا كَانُوْا يُبْصِرُوْنَ ﴿۲۱﴾

**22.** Izy ireny no azo lazaina hoe mamotika ny fanahiny ary ho handao azy izay noforoniny.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ وَ ضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿۲۲﴾

**23.** Angamba izy ireo mihitsy no ho voa indrindra any an-koatra.

لَا جَرَمَ اَنَّهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ هُمُ الْاَخْسَرُوْنَ ﴿۲۳﴾

**24.** Izay mino sy manao asa soa ary manetry tena eo anatrehan'ny Tompony no ho mponina any amin'ny Paradisa raha ny marina, hitoetra any mandrakizay izy ireo.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَ اَخْبَتُوْٓا اِلٰى رَبِّهِمْ ۙ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿۲۴﴾

**25.** Sahala amin'ilay jamba sady marenina, sy ilay tena mahita sy tena mandre ireo sokajin'olona roa natao ohatra teo mitovy ve ny toerana misy azy ireo? Tsy azonareo ve?

مَثَلُ الْفَرِيْقَيْنِ كَالْاَعْمٰى وَ الْاَصَمِّ وَ الْبَصِيْرِ وَ السَّمِيْعِ ؕ هَلْ يَسْتَوِيٰنِ مَثَلًا ؕ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿۲۵﴾ ع

R.3

**26.** Ary nalefanay tany amin'ny vahoakan'i Noa ary hoy izy: "Raha ny marina, dia mpampitandrina ho anareo fotsiny aho,"

وَ لَقَدْ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖٓ ۫ اِنِّيْ لَكُمْ نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿۲۶﴾

**27.** "Koa tsy tokony hanompo olon-kafa ankoatra an'i Allāh ianareo.

اَنْ لَّا تَعْبُدُوْٓا اِلَّا اللّٰهَ ؕ اِنِّيْٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ اَلِيْمٍ ﴿۲۷﴾

Marina raha tsy manahy ny hahazoanareo ilay famaizana amin'ilay, Andro mampangorohoro aho."

**28.** Dia namaly ireo filohany vahoakany, izay tsy nino: "Tsy hitanay izay mampiavaka anao amin'ny olona toa anay ary tsapanay fa tsy nisy olona nanaraka anao afa-tsy ireo hita ety ivelany ambany indrindra teo aminay. Ary tsy hitanay izay maha ambony anareo raha miohatra aminay, mino aza izahay fa mpandainga ianareo.

فَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ
مَا نَرَاكَ إِلَّا بَشَرًا مِّثْلَنَا وَمَا نَرَاكَ
اتَّبَعَكَ إِلَّا الَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ
الرَّأْيِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ
بَلْ نَظُنُّكُمْ كَاذِبِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Hoy izy: "E ry vahoakako, ambarao ahy raha porofo mazava avy amin'ny Tompoko *no ianteherako*, ary izy no manome ahy famindram-po lehibe avy Aminy tsy mazava aminareo; koa hanery anareo hanaraka azy ve izahay kanefa ianareo mankahala azy?"

قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ
مِّن رَّبِّي وَآتَانِي رَحْمَةً مِّنْ عِندِهِ
فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ أَنُلْزِمُكُمُوهَا وَ
أَنتُمْ لَهَا كَارِهُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** "O! Ry vahoakako, tsy mangataka harena aminareo ho takalon'izany aho. Eo anilan'i Allāh ihany no valisoako ary tsy handroaka ireo izay mpino aho. Hahita ny Tompony tokoa izy ireo. Saingy tsapako fa vahoaka mbola tsy mahalala na inona na inona ianareo."

وَيَا قَوْمِ لَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مَالًا إِنْ
أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ وَمَا أَنَا بِطَارِدِ
الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّهُم مُّلَاقُو رَبِّهِمْ
وَلَٰكِنِّي أَرَاكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** E ry vahoakako, iza no hanampy ahy hanohitra an'i Allāh raha orahiko izy ireo? Fa tsy handinika ve ianareo?

وَيَا قَوْمِ مَن يَنصُرُنِي مِنَ اللَّهِ إِن
طَرَدتُّهُمْ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Ary tsy hiteny anareo aho hoe: "Ananako ny haren'i Allāh", na koa hoe fantatro tanteraka ny tsy hita, sahala amin'ny tsy nitenenako hoe, "anjely aho", tsy hanambara aminareo mikasika izay ankahalain'ny masonareo ihany koa aho "tsy hanome soa ho azy ireo na dia kely aza i Allāh". Mahafantatra kokoa izay ao an-

وَلَا أَقُولُ لَكُمْ عِندِي خَزَائِنُ اللَّهِ وَ
لَا أَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَا أَقُولُ إِنِّي مَلَكٌ وَ
لَا أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزْدَرِي أَعْيُنُكُمْ
لَن يُؤْتِيَهُمُ اللَّهُ خَيْرًا اللَّهُ أَعْلَمُ
بِمَا فِي أَنفُسِهِمْ إِنِّي إِذًا لَّمِنَ
الظَّالِمِينَ ﴿٣٢﴾

tsain'izy ireo i Allāh. Amin'izay fotoana izay dia azo antoka fa ho isan'olona tsy marina aho”.

**33.** Ary hoy izy ireo: “O! Ry Noa, efa ela izay niadianao hevitra taminay izay. Koa ento aminay ary izany zavatra andrahonanao anay izany raha isan’izay mpilaza ny marina ianao”.

قَالُوْا يٰنُوْحُ قَدْ جَادَلْتَنَا فَاَكْثَرْتَ
جِدَالَنَا فَاْتِنَا بِمَا تَعِدُنَاۤ اِنْ كُنْتَ مِنَ
الصّٰدِقِيْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Fa hoy izy: “I Allāh ihany raha tiany no hitondra izany eo aminareo ary dia tsy hahatohitra izay *tiany hatao* ianareo.”

قَالَ اِنَّمَا يَاْتِيْكُمْ بِهِ اللّٰهُ اِنْ شَآءَ وَمَاۤ
اَنْتُمْ بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Fa na toy inona aza ny fahafahako manoro hevitra anareo dia tsy hitondra soa ho anareo ny torohevitro raha manapa-kevitra ny hamotika anareo i Allāh. Izy no Tomponareo ary ho ao Aminy no itondrana anareo.

وَلَا يَنْفَعُكُمْ نُصْحِيْۤ اِنْ اَرَدْتُّ اَنْ
اَنْصَحَ لَكُمْ اِنْ كَانَ اللّٰهُ يُرِيْدُ اَنْ
يُّغْوِيَكُمْ ؕ هُوَ رَبُّكُمْ ۟ وَ اِلَيْهِ
تُرْجَعُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Milaza ve izy ireo hoe: “Noforoniny izany”? Lazao hoe: “Raha izaho no nanamboatra azy dia hianjera amiko ny fahotako ary dia tsy ho tompon'antoka ny amin'izay asa ratsy ataonareo aho.”

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ؕ قُلْ اِنِ
افْتَرَيْتُهٗ فَعَلَيَّ اِجْرَامِيْ وَاَنَا بَرِيْٓءٌ
مِّمَّا تُجْرِمُوْنَ ﴿٣٦﴾ ع ١١/٣

R.4

**37.** Ary nambara an’i Noa fa: “Tsy hisy hino ireo vahoakanao afa-tsy izay efa nino ihany, koa aza malahelo amin’ izay ataony.”

وَاُوْحِيَ اِلٰى نُوْحٍ اَنَّهٗ لَنْ يُّؤْمِنَ مِنْ
قَوْمِكَ اِلَّا مَنْ قَدْ اٰمَنَ فَلَا تَبْتَئِسْ
بِمَا كَانُوْا يَفْعَلُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** “Koa amboary eto anatrehanay ary araka ny faminainanay ny sambofiara ary aza miresaka amiko mikasika ireo izay manao ratsy. Azo antoka fa ho azon’ny safodrano izy ireny.”

وَاصْنَعِ الْفُلْكَ بِاَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا وَ
لَا تُخَاطِبْنِيْ فِي الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ۚ
اِنَّهُمْ مُّغْرَقُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** “Dia nanomboka nanamboatra ny Sambofiara izy. Ary isaky ny misy filohan’ny vahoakany mandalo dia maneso azy avokoa. Ary hoy izy: “Raha maneso anay ianareo izao dia *ho avy ny fotoana* hanesoanay anareo

وَيَصْنَعُ الْفُلْكَ ۟ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيْهِ
مَلَاٌ مِّنْ قَوْمِهٖ سَخِرُوْا مِنْهُ ؕ قَالَ اِنْ
تَسْخَرُوْا مِنَّا فَاِنَّا نَسْخَرُ مِنْكُمْ كَمَا
تَسْخَرُوْنَ ﴿٣٩﴾

sahala amin'izao anesoanareo anay *izao*."

**40.** Dia ho hitanareo amin'izany hoe; iza no hianjeran'ny famaizana izay hahamenatra azy ary *iza no* hianjeran'ny famaizana mateza.

فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ٤٠

**41.** Mandra-pahatongan'ny fanapahanay ny ifantsitsiran'ny loharanon'ny tany. Ary nilaza izahay hoe: "Ampakaro mpivady tsirairay avy mba hatao ao anaty Sambofiara ny karazam-biby rehetra, ary ny fianakavianao lahy sy vavy sy ireo izay mpino afa-tsy ireo izay efa nandraisana fanapahan-kevitra sy ireo izay mino." Ary vitsy ihany ny nino niara nitoetra taminy.

حَتَّىٰ إِذَا جَاءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ قُلْنَا احْمِلْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ وَمَنْ آمَنَ ۚ وَمَا آمَنَ مَعَهُ إِلَّا قَلِيلٌ ٤١

**42.** Ary hoy izy: "Miakara ato anaty Sambofiara. Ary amin'ny anaran'i Allāh aoka hianareo ho làlany sy fiantsonany. Minoa marimarina tokoa fa ny Tompoko dia Ilay mpamela Heloka sy Be Indra-fo.

وَقَالَ ارْكَبُوا فِيهَا بِسْمِ اللَّهِ مَجْرَاهَا وَمُرْسَاهَا ۚ إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ٤٢

**43.** Dia nadeha niaraka tamin'izy ireo *ilay Sambo fiara* teny amin'ny onja izay avo mitovy amin'ny tendrombohitra. Ary dia niantso ny zanany lahy izay nitoetra lavidavitra azy i Noa: "Eh ry zanako iry, ndao hiaraka aminay fa aza mitoetra miaraka amin'ny tsy mpino."

وَهِيَ تَجْرِي بِهِمْ فِي مَوْجٍ كَالْجِبَالِ وَنَادَىٰ نُوحٌ ابْنَهُ وَكَانَ فِي مَعْزِلٍ يَا بُنَيَّ ارْكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ الْكَافِرِينَ ٤٣

**44.** Dia namaly izy hoe: "Ndea hamonjy tendrombohitra aho mba tsy ho tratry ny rano". Ary hoy *i Noa*: "Tsy misy toerana azo hiarena ny didin'i Allāh ankehitriny afa-tsy *ho an'izay* nahazo ny famindram-pony." Ary dia ny onja no nanasaraka azy ireo ka dia isan'ny azon'ny safodrano ny zanany lahy.

قَالَ سَآوِي إِلَىٰ جَبَلٍ يَعْصِمُنِي مِنَ الْمَاءِ ۚ قَالَ لَا عَاصِمَ الْيَوْمَ مِنْ أَمْرِ اللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَ ۚ وَحَالَ بَيْنَهُمَا الْمَوْجُ فَكَانَ مِنَ الْمُغْرَقِينَ ٤٤

**45.** Fa nambara hoe: “Ry tany, rito ny ranonao ary ry lanitra atsaharo *ny orana.*” Dia nihena ny rano ka vita teo aloha ny amin’iny. Niatsona teo amin’ny tendrombohitra Al-Djōdī ilay Sambofiara. Ary voateny hoe: “Tsy ho vanona ny mpandika lalàna”

وَقِيلَ يَٰٓأَرۡضُ ٱبۡلَعِي مَآءَكِ وَيَٰسَمَآءُ
أَقۡلِعِي وَغِيضَ ٱلۡمَآءُ وَقُضِيَ ٱلۡأَمۡرُ وَ
ٱسۡتَوَتۡ عَلَى ٱلۡجُودِيِّۖ وَقِيلَ بُعۡدٗا
لِّلۡقَوۡمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Dia niantso ny Tompony i Noa, ka nanao hoe: “Ry Tompoko, raha ny marina, ny zanako dia isan’ny ankohonako saingy marina tanteraka fa tsy fitaka ny tokinao satria Ianao no Ilay Mpitsara mahitsy indrindra.

وَنَادَىٰ نُوحٞ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ٱبۡنِي مِنۡ
أَهۡلِي وَإِنَّ وَعۡدَكَ ٱلۡحَقُّ وَأَنتَ أَحۡكَمُ
ٱلۡحَٰكِمِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Hoy Izy: “Ry Noa, tena tsy isan’ny ankohonanao tokoa izy iny, *lehilahy iray* ratsy fitondran-tena izy. Koa aza mangataka Amiko amin’izay zavatra tsy takatrao akory. Mampitandrina anao izany Aho mba tsy hahatonga anao ho isan’ireo tsy ampy fahalalana.

قَالَ يَٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيۡسَ مِنۡ أَهۡلِكَۖ إِنَّهُۥ
عَمَلٌ غَيۡرُ صَٰلِحٖۖ فَلَا تَسۡـَٔلۡنِ مَا لَيۡسَ
لَكَ بِهِۦ عِلۡمٌۖ إِنِّيٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ
مِنَ ٱلۡجَٰهِلِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Hoy *i Noa:* “Ry Tompoko, mitalaho aminao aho, arovy amin'ny *fankapanahy* mitarika ahy hangataka Aminao izay zavatra tsy takatro akory aho satria, raha tsy namela ny eloko Ianao na efa namindranao fo aho, dia ho isan'ny matiantoka aho.

قَالَ رَبِّ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِكَ أَنۡ أَسۡـَٔلَكَ
مَا لَيۡسَ لِي بِهِۦ عِلۡمٞۖ وَإِلَّا تَغۡفِرۡ لِي وَ
تَرۡحَمۡنِيٓ أَكُن مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Fa voambara hoe: “Ry Noa, midina amin-piadanana *avy aminay ao anaty Sambofiara*, ary ny fitahiana ho eo aminao sy ho eo amin’ireo vahoaka izay ho taranak’ireo izay niara-dia taminao, ka hisy, vahoaka *hafa* hotolorany izay ilainy *mandritran’ny fotoana voafetra*, ary hisy koa famaizana maharary avy aminay hikapoka azy ireo.

قِيلَ يَٰنُوحُ ٱهۡبِطۡ بِسَلَٰمٖ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ
عَلَيۡكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٖ مِّمَّن مَّعَكَۚ وَ
أُمَمٞ سَنُمَتِّعُهُمۡ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا
عَذَابٌ أَلِيمٞ ﴿٤٩﴾

**50.** Izany dia isan’ny vaovao avy amin’ilay tsy hita maso izay ambaranay aminao; tsy fantatrao izany

تِلۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ ٱلۡغَيۡبِ نُوحِيهَآ إِلَيۡكَۖ
مَا كُنتَ تَعۡلَمُهَآ أَنتَ وَلَا قَوۡمُكَ مِن

قَبْلِ هٰذَا ۛ فَاصْبِرْ ۛ إِنَّ الْعَاقِبَةَ
لِلْمُتَّقِينَ ﴿٥٠﴾

teo aloha na ianao izany na ireo vahoakanao. Koa mahareta fa izay matahotra *an'Andriamanitra* no ho tompon'ny farany.

R.5

وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ
اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ إِنْ
أَنْتُمْ إِلَّا مُفْتَرُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Ary amin'ny 'Ād, *nalefanay* tany aminy i Hōd rahalahan'izy ireo, ary hoy izy: "Ry vahoakako, aza manompo afa-tsy i Allāh *irery ihany*. Tsy manana Andriamanitra hafa tsy Izy ianareo; *ny ankoatra* izany dia lainga foroninareo fotsiny."

يَا قَوْمِ لَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا ۖ إِنْ أَجْرِيَ
إِلَّا عَلَى الَّذِي فَطَرَنِي ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** "Ry vahoakako tsy mangataka valisoa avy aminareo aho ho setrin'izany fa ny valisoako dia ny avy amin'ilay Mpahary ahy, koa tsy takatrareo ve *izany*?"

وَيَا قَوْمِ اسْتَغْفِرُوا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوبُوا
إِلَيْهِ يُرْسِلِ السَّمَاءَ عَلَيْكُمْ
مِدْرَارًا وَيَزِدْكُمْ قُوَّةً إِلَىٰ قُوَّتِكُمْ وَ
لَا تَتَوَلَّوْا مُجْرِمِينَ ﴿٥٣﴾

**53.** "Ary ny vahoakako mitalaho ny famindram-pon'ny Tomponareo, ary miverina Aminy fa Izy hanome anareo rahona hitondra orana sesehena, ary Izy hampahery anareo. Koa aza mihodina *Aminy amin'ny maha* mpanota anareo.

قَالُوا يَا هُودُ مَا جِئْتَنَا بِبَيِّنَةٍ وَمَا
نَحْنُ بِتَارِكِي آلِهَتِنَا عَنْ قَوْلِكَ وَ
مَا نَحْنُ لَكَ بِمُؤْمِنِينَ ﴿٥٤﴾

**54.** Ary namaly izy ireo: "E ry Hōd! Tsy mitondra porofo tsy azo lavina teto anatrehanay ianao, ka tsy hoe satria *naheno* ny teninao izahay dia handao ny andriamanitray na koa hino anao.

إِنْ نَقُولُ إِلَّا اعْتَرَاكَ بَعْضُ آلِهَتِنَا
بِسُوءٍ ۗ قَالَ إِنِّي أُشْهِدُ اللَّهَ وَاشْهَدُوا
أَنِّي بَرِيءٌ مِمَّا تُشْرِكُونَ ﴿٥٥﴾

**55.** "Ny azonay ambara fotsiny dia ny hoe: azon'ny ratsy avy amin'ny sasantsasany amin'ireo andriamanitray ianao. Ary hoy izy: "Minoa marimarina tokoa fa i Allāh no raisiko ho vavolombeloko ny amin'izany ary aoka hianareo hijoro ho vavolombelona koa fa tsy tompon-andraikitra amin'izay afan-garonareo *Aminy,*

**56.** Ankoatra Azy aho. Koa kononkonony ary ny fihokoanareo hanoherana ahy ary aza omena fitsaharana mihitsy aho.

مِنْ دُونِهِ فَكِيدُونِي جَمِيعًا ثُمَّ لَا
تُنْظِرُونِ ﴿٥٦﴾

**57.** Fa raha ny marina dia ao amin'i Allāh Tompoko sy Tomponareo no ampitoerako ny fahatokisako. Tsy misy zavaboary *mihetsika eto an-tany* tsy eo ambany fahefany. Minoa marimarina tokoa fa nandeha amin'ny lala-mahitsy ny Tompoko.

إِنِّي تَوَكَّلْتُ عَلَى اللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُمْ ۚ مَا
مِنْ دَابَّةٍ إِلَّا هُوَ آخِذٌ بِنَاصِيَتِهَا ۚ إِنَّ
رَبِّي عَلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٥٧﴾

**58.** Fa raha mihodina Aminy ianareo dia nampitaiko taminareo izay nanirahana ahy, koa homen'ny Tompoko vahoaka hafa ny toeranareo. Ary tsy afaka hanisy ratsy Azy ianareo. Minoa marimarina tokoa fa mpiambina ny zavatra rehetra ny Tompoko.

فَإِنْ تَوَلَّوْا فَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ مَا
أُرْسِلْتُ بِهِ إِلَيْكُمْ ۚ وَيَسْتَخْلِفُ
رَبِّي قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّونَهُ شَيْئًا ۚ
إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَفِيظٌ ﴿٥٨﴾

**59.** Ary amin'ny fotoana hahatanteraka ny didinay dia hanavotra an'i Hōd sy izay mpino miaraka aminy amin'ny alalan'ny famidra-ponay izahay. Hovonjenay tsy ho azon'ny famaizana mangirifiry lehibe izy.

وَلَمَّا جَاءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا هُودًا وَالَّذِينَ
آمَنُوا مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِنَّا وَنَجَّيْنَاهُمْ
مِنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥٩﴾

**60.** Fa izy ireo dia avy amin'ny vahoaka 'Ād, tsy nino ny naha marina ny fambara avy any amin'ny Tompony izy ireo ary naniratsira ny Iraka, ka manaraka ny fampianaran'ireo izay be avonavona sy be ditra tsirairay avy.

وَتِلْكَ عَادٌ ۖ جَحَدُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ
وَعَصَوْا رُسُلَهُ وَاتَّبَعُوا أَمْرَ كُلِّ
جَبَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٦٠﴾

**61.** Loza sy ozona nanaraka azy ireo teto amin' itý tany itý sy amin'ny fitsanganan'ny tena amin'ny maty. Tsarovy! *Ny Foko* 'Ād izay tsy mba nino ny Tompony. Tsarovy, voahozona anie *ny olon'ny* 'Ād vahoakan'i Hōd.

وَأُتْبِعُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً وَ
يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا إِنَّ عَادًا كَفَرُوا
رَبَّهُمْ ۗ أَلَا بُعْدًا لِعَادٍ قَوْمِ هُودٍ ﴿٦١﴾

R.6

**62.** Ary ho an' ny *vahoaka* Thamōd *nalefanay* teo aminy i Ṣāliḥ rahalahiny. Ary hoy izy: "E ry vahoakako, manompoa an'i Allāh, tsy manana Andriamanin-kafa afa-tsy Izy ianareo. Izy no nitaiza anareo avy amin'ny tany sy nampitoetra anareo eo. Koa italahoy ny famelan-kelony ka mitodiha any *amin'ny fonareo rehetra*. Matokisa fa tsy lavitra ny Tompoko ary mamaly *vavaka* Izy.

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ
اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ
هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ الْأَرْضِ وَاسْتَعْمَرَكُمْ
فِيهَا فَاسْتَغْفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوا إِلَيْهِ ۚ
إِنَّ رَبِّي قَرِيبٌ مُّجِيبٌ ﴿٦٢﴾

**63.** Ary hoy izy ireo: "Ry Ṣāliḥ, isan'ny iray amin'ireo nametrahanay fitokisana ianao talohan'izany. Koa raranao tsy hanompo izay notompoin'ny rainay ve izahay? Ary minoa marimarina tokoa fa misy ahiahy manelingelina anay tokoa mikasika izay kasainao hiantsoana anay.

قَالُوا يَا صَالِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا
قَبْلَ هَٰذَا أَتَنْهَانَا أَن نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ
آبَاؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِي شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَا
إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿٦٣﴾

**64.** Fa hoy izy: "E ry vahoakako, ambarao ahy raha *miatehitra* amina porofo mazava avy amin'ny Tompoko aho sy raha nanenika ahy ny famindram-pony izy, koa iza ary no hiaro ahy amin'i Allāh raha tsy mankatoha azy aho? Ny dikan'izany dia tsy manao afa-tsy ny hampitombo ny fahaverezako ianareo.

قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ
مِّن رَّبِّي وَآتَانِي مِنْهُ رَحْمَةً فَمَن
يَنصُرُنِي مِنَ اللَّهِ إِنْ عَصَيْتُهُ ۖ فَمَا
تَزِيدُونَنِي غَيْرَ تَخْسِيرٍ ﴿٦٤﴾

**65.** Ary ry vahoakako inty ny rameva vavy iray nalefan'i Allāh ho famantarana ho anareo. Koa avelao hisy hiraoka ahitra *amim-pilaminana* eo amin'ny tanin'i Allāh ary aza mampijaly azy mba tsy hahatonga aminareo ny famaizana iray izay akaiky.

وَيَا قَوْمِ هَٰذِهِ نَاقَةُ اللَّهِ لَكُمْ آيَةً
فَذَرُوهَا تَأْكُلْ فِي أَرْضِ اللَّهِ ۖ وَلَا
تَمَسُّوهَا بِسُوءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابٌ
قَرِيبٌ ﴿٦٥﴾

**66.** Saingy notapahan'izy ireo ny nofon-dranjony dia hoy izy: "Mifalia ao an-tranonareo mandritra ny telo

فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُوا فِي دَارِكُمْ
ثَلَاثَةَ أَيَّامٍ ۖ ذَٰلِكَ وَعْدٌ غَيْرُ

andro. Fanomezan-toky izay tsy ho lavina izany.

مَكْذُوْبٍ ﴿٦٦﴾

**67.** Ary nony tonga ny didinay dia novonjenay tamin'ny alalan'ny famindram-ponay sy mba hanoerana fahafaham-baraka amin'io andro io i Ṣāliḥ sy ireo mpino niaraka taminy. Minoa marimarina tokoa fa Mahery sady Be Fahefana ny Tomponao.

فَلَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا نَجَّيْنَا صٰلِحًا وَّ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَمِنْ
خِزْيِ يَوْمِئِذٍ ؕ اِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْقَوِيُّ
الْعَزِيْزُ ﴿٦٧﴾

**68.** Ary dia nisy zavatra nipoaka mafy nahavoa ireo izay nanao ratsy ka tramaraina nitsitra tamin'ny tany tao antranony izy ireo,

وَاَخَذَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوا الصَّيْحَةُ
فَاَصْبَحُوْا فِيْ دِيَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** Sahala amin'ny hoe tsy niaina mihitsy izy ireo. Tsarovy! Tsy mba nino ny tompony ny *olon'ny* Thamōd; olomboaozona ny *vahoakan'ny* Thamōd.

كَاَنْ لَّمْ يَغْنَوْا فِيْهَا ؕ اَلَاۤ اِنَّ ثَمُوْدَاۡ
كَفَرُوْا رَبَّهُمْ ؕ اَلَا بُعْدًا لِّثَمُوْدَ ﴿٦٩﴾ ع

R.7

**70.** Ary minoa marimarina tokoa fa ho any amin'ny Abrahama miaraka amina vaovao mahafaly ny Irakay. Ary hoy izy ireo: "Fiadanana no irinay *ho anao"*. Ary namaly izy hoe: *"Ho ao aminareo anie* ny fiadanana". Ary vetivety tao aorian'izany dia nitondra zanak'omby voasaly izy.

وَلَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُنَاۤ اِبْرٰهِيْمَ
بِالْبُشْرٰى قَالُوْا سَلٰمًا ؕ قَالَ سَلٰمٌ
فَمَا لَبِثَ اَنْ جَآءَ بِعِجْلٍ حَنِيْذٍ ﴿٧٠﴾

**71.** Saingy nony hitany fa tsy nandray tamin'izany izy ireo dia noheveriny fa vahiny *sarotra ihavanana* izy ireo ary dia natahotra azy ireo izy, ka hoy izy ireo: "Aza matahotra fa iraka ho any amin'ny Lota izahay.

فَلَمَّا رَاٰۤ اَيْدِيَهُمْ لَا تَصِلُ اِلَيْهِ
نَكِرَهُمْ وَاَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيْفَةً ؕ قَالُوْا
لَا تَخَفْ اِنَّاۤ اُرْسِلْنَاۤ اِلٰى قَوْمِ لُوْطٍ ﴿٧١﴾

**72.** Nijoro teo anilany teo koa ny vadiny ary tsy nahatana fihomezana. Taorian'izay dia nambaranay azy ny

وَامْرَاَتُهٗ قَآئِمَةٌ فَضَحِكَتْ فَبَشَّرْنٰهَا
بِاِسْحٰقَ ۙ وَمِنْ وَّرَآءِ اِسْحٰقَ يَعْقُوْبَ ﴿٧٢﴾

vaovao mahafaly dia ny hahaterahan'i Isaka, ary taorian'i Isaka dia i Jakoba.

قَالَتْ يَٰوَيْلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا۠ عَجُوزٌ وَهَٰذَا
بَعْلِى شَيْخًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ عَجِيبٌ ﴿٧٣﴾

**73.** Ary hoy ravehivavy taminy: "Vehivavy mijaly toa ahy izao! Amin'ny fomba ahoana no hampitoe-jaza ahy, izao efa vavy antitra itý ary ito vadiko aza efa antitra ihany koa? Tena zavatra hafahafa izao!"

قَالُوٓا۟ أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ ۖ رَحْمَتُ
ٱللَّهِ وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيْكُمْ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ ۚ
إِنَّهُۥ حَمِيدٌ مَّجِيدٌ ﴿٧٤﴾

**74.** Fa hoy izy ireo: "Gaga ny amin'ny didin'i Allāh va ianareo? Ry olona eto amin'itý trano itý, ny famindram-pon'i Allāh sy ny fitahiany rehetra dia efa ao aminareo avokoa. Koa mino marimarina tokoa fa nendrika fiderana be voninahitra Izy.

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنْ إِبْرَٰهِيمَ ٱلرَّوْعُ وَ
جَآءَتْهُ ٱلْبُشْرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِى قَوْمِ
لُوطٍ ﴿٧٥﴾

**75.** Ary nony nisinda ny tahotr'i Abrahama ka tonga taminy noho itý vaovao lehibe izy dia niaraka taminay niaro ny vahoakan'i Lota izy.

إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٌ مُّنِيبٌ ﴿٧٦﴾

**76.** Maharim-po sy tsara fanahy i Abrahama raha ny marina sady mitodika mandrakariva *amin'Adriamanitra* izy.

يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَآ ۖ إِنَّهُۥ قَدْ
جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَإِنَّهُمْ ءَاتِيهِمْ عَذَابٌ
غَيْرُ مَرْدُودٍ ﴿٧٧﴾

**77.** "Ry Abrahama, aza mihevitra ny amin'izay ianao. Minoa marimarina tokoa fa efa tonga ny didin'ny tomponao ka azo antoka fa hisy famaizana hianjady amin'izy ireo ary izay dia tsy ho azo ahodina mihitsy.

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِىٓءَ
بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا
يَوْمٌ عَصِيبٌ ﴿٧٨﴾

**78.** Ary rehefa nahita an'i Lota ny irakay dia tsy dia faly lohatra ihany izy ireo ary nahatsiaro tena ho tsy afa-manohatra ny amin'izay tokony hatao ho azy ireo fa hoy izy: "Itý no andro mahatsiravina."

وَجَآءَهُۥ قَوْمُهُۥ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِن
قَبْلُ كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ قَالَ
يَٰقَوْمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِى هُنَّ أَطْهَرُ لَكُمْ

**79.** Ary nihazakazaka nanantona azy sy tezitra mafy ireo vahoakany ireo. Efa zatra nanao ratsy koa moa izy ireo talohan'izao. Hoy izy: "E ry vahoakako, ireto dia zanako vavy. Izy

ireo no mendrika indrindra ho anareo. Noho izany dia matahora an'i Allāh manao izay haha afa-baraka ahy noho ireto manoloana ireto vahiniko ireto. Dia tsy misy olona tsara saina mihitsy ve aminareo?"[51]

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِي ضَيْفِي ۖ أَلَيْسَ مِنكُمْ رَجُلٌ رَّشِيدٌ ﴿٧٩﴾

**80.** Dia hoy izy ireo: "Fantatrao mazava tsara fa tsy mba manana fahefana mikasika ireo zanakao vavy izahay, ary fantatrao mazava tsara koa izay tadiavinay."

قَالُوا لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِي بَنَاتِكَ مِنْ حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ ﴿٨٠﴾

**81.** Dia hoy izy: "Ah raha mba manana hery mantsy aho mba hikarakarako anareo na zavatra matanjaka mba *hiarovako* tena."

قَالَ لَوْ أَنَّ لِي بِكُمْ قُوَّةً أَوْ آوِي إِلَىٰ رُكْنٍ شَدِيدٍ ﴿٨١﴾

**82.** Dia hoy *ireo Iraka*: "Ry Lota, iraky ny Tomponao izahay, tsy hafaka hahazo anao mihitsy *izy ireo.*[52] Koa mandehana raha alina miaraka amin'ny fianakavianao ka aza misy mitodika any aoriana raha tsy hoe ny vadinao. Minoa marimarina tokoa fa izay hitranga amin'izy ireo dia hitranga aminy *koa.* Ny fotoana *voatondro hitrangan'ny famaizana* azy ireo dia ny maraina raha ny marina. Tsy efa akaiky ve ny

قَالُوا يَا لُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوا إِلَيْكَ ۖ فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ اللَّيْلِ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ إِلَّا امْرَأَتَكَ ۖ إِنَّهُ مُصِيبُهَا مَا أَصَابَهُمْ ۚ إِنَّ مَوْعِدَهُمُ الصُّبْحُ ۚ أَلَيْسَ الصُّبْحُ بِقَرِيبٍ ﴿٨٢﴾

[51] Toy izany ny valin-teny mampangoraka nataon'i Lota ho an'ny vahoaka izay tsy miraika mihitsy amin'ny hatsaran-tarehin'izay tsy mitovy sokajy aminy (lahy na vavy). Ho an'izy ireo, ny vehivavy dia tena masim-pitondran-tena tsy misy adihevitra. Na izany aza anefa, ireo ratsy fanahy dia manova ny valin-teniny ho lasa mifono hevi-dratsy toy ny hoe: "Hanky! Omenao anay ireo zanakao vavy mba tsy hisy hanelingelina ireo vahininao?" Mazava ho azy fa ny mpaminany Lota (a.s) dia tsy afaka nanasa ireo olona mpanao kolikoly mba hanararaotra ny hatsoran'ireo zanany vavy. Ny valin-tenin'i Lota dia tsy inona akory fa fanamarihana iray maneho ny toetra tsy mendrika ananan'ny vahoakany.

[52] Ny torohevitr'ireo Iraka dia manoritra fa ny fifampidinihana nisy teo amin'i Lota sy ny vahoakany dia natao teo an-tokonan'ny tranony, ary hatramin'izay dia tsy nahita irika nanatonana an'i Lota sy ireo olon-kafa tao an-tranony intsony ny mponina. Nony nandamòka ny fikasan'izy ireo tamin'ny voalohany dia voatery namolavola tetika vaovao mba hahazoana miditra an-keriny izy ireo. Saingy sy tanterak'izy ireo ny fikasany noho i Lota sy ny fianakiaviany nandao ny tanàna tamin'ny alina.

maraina?”

**83.** Araka izany nony tonga ny fanantanterahana ny didinay dia nokorotaninay ambany ambony itý *tanàna itý* ary nandrotsahanay orana amin’ny vato tanimanga mifandimbindimby tao,

فَلَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا جَعَلْنَا عَالِيَهَا
سَافِلَهَا وَاَمْطَرْنَا عَلَيْهَا حِجَارَةً مِّنْ
سِجِّيْلٍ مَّنْضُوْدٍ ﴿٨٣﴾

**84.** Araka izay voasoritra *ho azy ireo avy amin’ny didin’*ny Tomponao. Ary izany famaizana izany dia tsy lavitra ny olon-tsy marina.

مُّسَوَّمَةً عِنْدَ رَبِّكَ وَمَا هِيَ مِنَ
الظّٰلِمِيْنَ بِبَعِيْدٍ ﴿٨٤﴾

R.8

**85.** *Ary nalefanay* ho an’*ny vahoakan’*ny Madian i Sho‘aib rahalahany. Ary hoy izy: “E ry vahoakako manompoa an’i Allāh. Tsy manana andriamanin-kafa afa-tsy izy ianareo ary aza mba manao refy tsy marina na lanja tsy marina. Hitako fa ao anatin’ny fiadanana ianareo ka manahy ny hahazoanareo ny famaizan’ny andron’ny faharavana aho.

وَاِلٰى مَدْيَنَ اَخَاهُمْ شُعَيْبًا قَالَ يٰقَوْمِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ
وَلَا تَنْقُصُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيْزَانَ
اِنِّيْٓ اَرٰىكُمْ بِخَيْرٍ وَّاِنِّيْٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ
عَذَابَ يَوْمٍ مُّحِيْطٍ ﴿٨٥﴾

**86.** E ry vahoakako, manomeza refy marina sy lanja marina amin’ny rariny ary aza esorina amin’olona izay fananany ara-dalana ary aza manao ny tsy rariny izay hiteraka korontana eto amin’itý tany itý.

وَيٰقَوْمِ اَوْفُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيْزَانَ
بِالْقِسْطِ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ اَشْيَآءَهُمْ
وَلَا تَعْثَوْا فِي الْاَرْضِ مُفْسِدِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Izay avelan’i Allāh no mendrika *ho anareo* raha toa ka mino ianareo. Ary tsy *notondroina* ho mpiambina anareo aho.

بَقِيَّتُ اللّٰهِ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ
مُّؤْمِنِيْنَ ۚ وَمَآ اَنَا عَلَيْكُمْ بِحَفِيْظٍ ﴿٨٧﴾

**88.** Dia namaly izy ireo: “Ry Sho‘aib mitaky ny fandaozanay izay notompoin’ny rainay ve ny vavaka ataonao? Ary koa tsy afaka hampiasa ny fanananay araka izay tianay ve izahay? Marina tokoa raha fa

قَالُوْا يٰشُعَيْبُ اَصَلٰوتُكَ تَاْمُرُكَ
اَنْ نَّتْرُكَ مَا يَعْبُدُ اٰبَآؤُنَآ اَوْ اَنْ
نَّفْعَلَ فِيْٓ اَمْوَالِنَا مَا نَشٰٓؤُا اِنَّكَ
لَاَنْتَ الْحَلِيْمُ الرَّشِيْدُ ﴿٨٨﴾

*mihevitra ny tenanao* ho tena matsilo *sy* ampy fahalalana ianao.

**89.** Ary hoy izy: “E ry vahoakako, ambarao ahy raha *miantehatra* amina porofo mazava tsara avy any amin’ny Tompoko aho ary nataony henik’izay ilaina tamin’ny alalany aho *koa tianareo ve ny anaovako izay ilainareo?* Ary izaho tsy te hampihatra aminareo zavatra izay angatahako tsy hataonareo. Tsy maniry afa-tsy ny hanintsy ny zavatra araka izay azoko atao aho. Tsy manana fahefana afa-tsy izay amin’ny anaran’i Allāh aho. Aminy no ametrahako ny fatokisako ary any Aminy no itodiako.

قَالَ يٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِنْ كُنْتُ عَلٰى
بَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّيْ وَرَزَقَنِيْ مِنْهُ رِزْقًا
حَسَنًا ۚ وَمَآ أُرِيْدُ أَنْ أُخَالِفَكُمْ إِلٰى
مَآ أَنْهٰكُمْ عَنْهُ ۚ إِنْ أُرِيْدُ إِلَّا الْإِصْلَاحَ
مَا اسْتَطَعْتُ ۚ وَمَا تَوْفِيْقِيْٓ إِلَّا بِاللّٰهِ ۚ
عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيْبُ ﴿٨٩﴾

**90.** “E ry vahoakako, enga anie izao lolompo*nareo* amiko izao tsy hitondra anareo any izay efa nitondran’ny lahatra ny vahoakan’i Noa na ny an’ny vahoakan’i Hōd na ny an’ny vahoakan’i Ṣāliḥ; ary tsy lavitra anareo ny vahoakan’i Lota.

وَيٰقَوْمِ لَا يَجْرِمَنَّكُمْ شِقَاقِيْٓ أَنْ
يُّصِيْبَكُمْ مِّثْلُ مَآ أَصَابَ قَوْمَ نُوْحٍ
أَوْ قَوْمَ هُوْدٍ أَوْ قَوْمَ صٰلِحٍ ۚ وَمَا قَوْمُ
لُوْطٍ مِّنْكُمْ بِبَعِيْدٍ ﴿٩٠﴾

**91.** “Koa mangataha famelana amin’ny Tomponareo ary miverena Aminy *amin’ny fonareo rehetra*. Tena be indrafo sy be fitiavana ny Tompoko raha ny marina.”

وَاسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا إِلَيْهِ ۚ
إِنَّ رَبِّيْ رَحِيْمٌ وَّدُوْدٌ ﴿٩١﴾

**92.** Dia namaly izy ireo: “Ry Sho‘aib tsy dia mahatakatra zavatra betsaka ny amin’izay nolazainao izahay ary marina tokoa fa tsapanay fa osa ianao eto aminay. Ary raha ohatra ka tsy nisy ny vahoakanao dia mety ho notorahanay vato ianao kanefa tsy manana fahefana hanohitra anay akory ianao.”

قَالُوْا يٰشُعَيْبُ مَا نَفْقَهُ كَثِيْرًا مِّمَّا
تَقُوْلُ وَإِنَّا لَنَرٰىكَ فِيْنَا ضَعِيْفًا ۖ وَلَوْ
لَا رَهْطُكَ لَرَجَمْنٰكَ ۖ وَمَآ أَنْتَ عَلَيْنَا
بِعَزِيْزٍ ﴿٩٢﴾

**93.** Hoy izy: “E ry vahoakako ny fokoko va matanjaka noho i Allāh? Ary nataonareo ankilabao ohatra ny

قَالَ يٰقَوْمِ أَرَهْطِيْٓ أَعَزُّ عَلَيْكُمْ مِّنَ اللّٰهِ ۚ
وَاتَّخَذْتُمُوْهُ وَرَآءَكُمْ ظِهْرِيًّا ۚ إِنَّ رَبِّيْ

zavatra *tsy misy dikany* Izy. Minoa marimarina tokoa fa manenika izay rehetra ataonareo ny Tompoko.

بِمَا تَعْمَلُوْنَ مُحِيْطٌ ﴿٩٣﴾

**94.** E ry vahoakako, manaova izay farany azonareo atao fa izaho koa dia manao *torak'izay*. Ho hitanareo tsy ho ela ny hoe any amin'iza no mianjera ny famaizana hahamenatra azy ary iza no mpandainga. Ary andraso, minoa marimarina tokoa fa miara-miandry aminareo *koa* aho.

وَ يٰقَوْمِ اعْمَلُوْا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ اِنِّيْ
عَامِلٌ ؕ سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ۙ مَنْ يَّاْتِيْهِ
عَذَابٌ يُّخْزِيْهِ وَ مَنْ هُوَ كَاذِبٌ ؕ
وَارْتَقِبُوْۤا اِنِّيْ مَعَكُمْ رَقِيْبٌ ﴿٩٤﴾

**95.** Ary nony tonga ny didinay, dia novonjena tamin'ny alalan'ny famindram-ponay *manokana* i Sho'aib sy ireo izay nino niaraka taminy. Ary ny famaizana dia nianjady tamin'ireo nanao ratsy ka navela hitsitra tao antranony avy izy ireo,

وَ لَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا نَجَّيْنَا شُعَيْبًا وَّ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَ
اَخَذَتِ الَّذِيْنَ ظَلَمُوا الصَّيْحَةُ
فَاَصْبَحُوْا فِيْ دِيَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Sahala amin'ny tsy niaina tao *antranony* mihitsy izy ireo. Hitanareo? Noravana mihitsy i Madian sahala amin'i Thamōd izay noravana *talohan'izy ireo.*

كَاَنْ لَّمْ يَغْنَوْا فِيْهَا ؕ اَلَا بُعْدًا
لِّمَدْيَنَ كَمَا بَعِدَتْ ثَمُوْدُ ﴿٩٦﴾ ع ١٢ ٨

R.9

**97.** Minoa marimarina tokoa fa nandefa an'i Mosesy niaraka tamin'ny fanambaranay sy fahefana mahery,

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَا وَسُلْطٰنٍ
مُّبِيْنٍ ﴿٩٧﴾

**98.** Any amin'i Farao sy ireo lohaolony Izahay; saingy manaraka ny bainkon'i Farao izy ireo nefa tsy araka ny marina izany baikon'i Farao izany.

اِلٰى فِرْعَوْنَ وَ مَلَا۠ئِهٖ فَاتَّبَعُوْۤا اَمْرَ
فِرْعَوْنَ ۚ وَمَاۤ اَمْرُ فِرْعَوْنَ بِرَشِيْدٍ ﴿٩٨﴾

**99.** Hialoha lalana ny vahoakany izy amin'ny andro fitsanganana amin'ny maty ary hitarika azy ireo ho any amin'ny *lavaky ny* afo *sahala amin'ny andian'omby mamonjy loharano.* Ratsy tokoa ny loharano sy ireo mitondra mankany.

يَقْدُمُ قَوْمَهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
فَاَوْرَدَهُمُ النَّارَ ؕ وَ بِئْسَ الْوِرْدُ
الْمَوْرُوْدُ ﴿٩٩﴾

**100.** Nohenjehan'ny ozona izy ireo teto amin'izao *fiainana* izao ary

وَ اُتْبِعُوْا فِيْ هٰذِهٖ لَعْنَةً وَّ يَوْمَ

*dia ho eo amin'izy ireo izany* amin'ny fotoanan'ny fitsanganana amin'ny maty. Ratsy tokoa ilay fanomezana ary olon-doza koa ny olona mahazo fanomezana toy izany.

الْقِيٰمَةِ ۚ بِئْسَ الرِّفْدُ الْمَرْفُوْدُ ﴿١٠٠﴾

**101.** Avy amin'ny tantaran'ireo tanàna *noravàna* izany ary tantarainay aminao. Ny sasany amin'izy ireny mbola misy mihangana ihany fa *ny sasany kosa* ringana tanteraka toy ny nojinjaina.

ذٰلِكَ مِنْ اَنْۢبَآءِ الْقُرٰى نَقُصُّهٗ
عَلَيْكَ مِنْهَا قَآئِمٌ وَّحَصِيْدٌ ﴿١٠١﴾

**102.** Ary tsy nisy nanaovanay ny tsy rariny tamin'izy ireny fa izy ireny ihany no tsy marina amin'ny tenany ary sy mba namonjy azy ireo akory ireo andriamaniny notopoiny nasolony an'i Allāh nony tonga ny fahatanterahan'ny didin'ny Tomponao, ireny indray aza no vao maika nampitombo ny fahavoazan'izy ireo.

وَمَا ظَلَمْنٰهُمْ وَلٰكِنْ ظَلَمُوْٓا اَنْفُسَهُمْ
فَمَآ اَغْنَتْ عَنْهُمْ اٰلِهَتُهُمُ الَّتِيْ يَدْعُوْنَ
مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ لَّمَّا جَآءَ اَمْرُ
رَبِّكَ ۚ وَمَا زَادُوْهُمْ غَيْرَ تَتْبِيْبٍ ﴿١٠٢﴾

**103.** Toy izany ny fisamboran'ny Tomponao rehefa misambotra ireny tanana ireny eo ampanaovana ny ratsy Izy, minoa marimarina tokoa fa hetitra sy maharary ny kapoka ataony.

وَكَذٰلِكَ اَخْذُ رَبِّكَ اِذَآ اَخَذَ الْقُرٰى وَ
هِيَ ظَالِمَةٌ ۚ اِنَّ اَخْذَهٗٓ اَلِيْمٌ شَدِيْدٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ary fambara marina tokoa ho an'izay manahy ny famaizan'ny any ankoatra izany. Andro hivorian'ny olon-drehetra izany no sady andro hijoroan'ny *rehetra* ho vavolombelona.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ
الْاٰخِرَةِ ۚ ذٰلِكَ يَوْمٌ مَّجْمُوْعٌ ۙ لَّهُ
النَّاسُ وَذٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُوْدٌ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ary tsy hahemotra afa-tsy fotoana voafetra ihany *izany andro* izany.

وَمَا نُؤَخِّرُهٗٓ اِلَّا لِاَجَلٍ مَّعْدُوْدٍ ﴿١٠٥﴾

**106.** Amin'ny fotoana nahatongavany dia tsy misy fanahy afaka hiteny afa-tsy amin'ny alalany. Noho izany dia hisy ratsy vitana ary hisy kosa tsara vitana.

يَوْمَ يَاْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ اِلَّا بِاِذْنِهٖ ۚ
فَمِنْهُمْ شَقِيٌّ وَّسَعِيْدٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ho any amin'ny afo ireo izay ratsy vintana, ka sento sy tomany no ho anjarany.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ شَقُوْا فَفِى النَّارِ لَهُمْ فِيْهَا
زَفِيْرٌ وَّ شَهِيْقٌ ﴿١٠٧﴾

**108.** *Ary dia* hitoetra any izy raha mbola misy koa ny tany sy ny lanitra rahatsy hoe miova hevitra ny Tomponao. Minoa marimarina tokoa fa manao izay sitraky ny fony Tomponao.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا مَا دَامَتِ السَّمٰوٰتُ وَ
الْاَرْضُ اِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ؕ اِنَّ رَبَّكَ
فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيْدُ ﴿١٠٨﴾

**109.** Fa ho an'ireo izay tsara vintana dia ho any amin'ny paradisa izy ireo ary hitoetra any raha mbola misy koa ny tany sy ny lanitra raha tsy hoe miova hevitra ny Tomponao - Izany dia fanomezana tsy manampahataperana.

وَ اَمَّا الَّذِيْنَ سُعِدُوْا فَفِى الْجَنَّةِ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَا مَا دَامَتِ السَّمٰوٰتُ وَ
الْاَرْضُ اِلَّا مَا شَآءَ رَبُّكَ ؕ عَطَآءً غَيْرَ
مَجْذُوْذٍ ﴿١٠٩﴾

**110.** Noho izany, aza manahy ny amin'izay tompoin'*ireo olona* ireo fa tsy manompo afa-tsy izay notompoin'ireo razany teo aloha izy ary dia tsy maintsy omenay ny anjarany tsy misy anombinana izy ireo.

فَلَا تَكُ فِيْ مِرْيَةٍ مِّمَّا يَعْبُدُ هٰٓؤُلَآءِ ؕ
مَا يَعْبُدُوْنَ اِلَّا كَمَا يَعْبُدُ اٰبَآؤُهُمْ مِّنْ
قَبْلُ ؕ وَاِنَّا لَمُوَفُّوْهُمْ نَصِيْبَهُمْ غَيْرَ
مَنْقُوْصٍ ﴿١١٠﴾ ع

R.10

**111.** Ary azo antoka fa omenay an'i Mosesy ny Boky saingy nisy tsy fifanarahan-kevitra maro mikasika'izany ary raha tsy nisy fanapahan-kevitra efa nambaran'ny Tomponao anefa izany, dia efa nanapa-kevitra ny mikasika izany raharaha izany *hatramin'ny ela* izy ireo. Ary *an-kehitriny* dia velompanahiana mafy sy fitaintainana ny amin'izany izy ireo.

وَ لَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ فَاخْتُلِفَ
فِيْهِ ؕ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَّبِّكَ
لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ؕ وَاِنَّهُمْ لَفِيْ شَكٍّ مِّنْهُ
مُرِيْبٍ ﴿١١١﴾

**112.** Ary dia hovalian'ny Tomponao tanteraka araka izay ezaka nataony izy rehetra ireo. Ary azo antoka tanteraka fa mahalala izay rehetra ataon'izy ireo Izy.

وَ اِنَّ كُلًّا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمْ رَبُّكَ
اَعْمَالَهُمْ ؕ اِنَّهٗ بِمَا يَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿١١٢﴾

**113.** Koa mijoroa tsara amin'ny hitsiny ary ianao, araka izay efa nandidiana anao sy ireo izay efa nitodika *tany amin'Andriamanitra* niaraka taminao. Ary aza mihoa-pefy, eny *ry mpino satria* minoa marimarina tokoa fa mahita izay ataonareo Izy.

فَاسْتَقِمْ كَمَآ أُمِرْتَ وَمَنْ تَابَ مَعَكَ
وَلَا تَطْغَوْا ۚ إِنَّهٗ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿١١٣﴾

**114.** Ary aza mirona any amin'izay manao ratsy mba tsy hahatonga anareo ho azon'ny Afo. Ary tsy hanana namana afa-tsy i Allāh, ary tsy ho vonjena ianareo.

وَلَا تَرْكَنُوْٓا إِلَى الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا
فَتَمَسَّكُمُ النَّارُ ۙ وَمَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ
مِنْ أَوْلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنْصَرُوْنَ ﴿١١٤﴾

**115.** Ary mahareta mivavaka maraina sy hariva ary *mandritra* ny fotoana sasany amin'ny alina rehefa madiva haraina iny. Minoa marimarina tokoa fa nandroaka ny ratsy ny tsara. Fampatsiahivana ho an'izay te hahatsiahy itỳ.

وَأَقِمِ الصَّلٰوةَ طَرَفَيِ النَّهَارِ وَزُلَفًا
مِّنَ الَّيْلِ ۚ إِنَّ الْحَسَنٰتِ يُذْهِبْنَ
السَّيِّاٰتِ ۚ ذٰلِكَ ذِكْرٰى لِلذّٰكِرِيْنَ ﴿١١٥﴾

**116.** Ary manana faharetana. Minoa marimarina tokoa tsy ho avelan'ny Allāh ho any amin'ny fahaverezana ny valisoan'ireo olomarina.

وَاصْبِرْ فَإِنَّ اللّٰهَ لَا يُضِيْعُ أَجْرَ
الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١١٦﴾

**117.** Fa nahoana loatra ary tamin'ireo taranaka izay teo alohanareo no tsy nisy olona manantsaina ka nahavoarara ny faharatsiana teto an'tany - afa-tsy olom-bitsy fotsiny avy amin'ireo izay novojenay? Saingy manaraka izay mahafinaritra azy sy sitraky ny fony ireo tsy marina ka tonga olo-meloka.

فَلَوْلَا كَانَ مِنَ الْقُرُوْنِ مِنْ قَبْلِكُمْ
أُولُوْا بَقِيَّةٍ يَّنْهَوْنَ عَنِ الْفَسَادِ فِي
الْأَرْضِ إِلَّا قَلِيْلًا مِّمَّنْ أَنْجَيْنَا مِنْهُمْ ۚ
وَاتَّبَعَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مَآ أُتْرِفُوْا فِيْهِ وَ
كَانُوْا مُجْرِمِيْنَ ﴿١١٧﴾

**118.** Ary ny Tomponao tsy ho nandripaka tanàna amin'ny tsy rariny raha toa ka olo-marina ny mponina tao.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهْلِكَ الْقُرٰى بِظُلْمٍ
وَّأَهْلُهَا مُصْلِحُوْنَ ﴿١١٨﴾

**119.** Fa raha ny sitrapon'ny Tomponao no hany nataony dia azo

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ النَّاسَ أُمَّةً

وَّاحِدَةً وَّلَا يَزَالُوْنَ مُخْتَلِفِيْنَ ﴿١١٩﴾

antoka fa vahoaka iray ihany no ho nanaovany ny olon-drehetra eto amin'izao tontolo izao saingy dia tsy hitsahatra ny hifandona izy ireo.

إِلَّا مَنْ رَّحِمَ رَبُّكَ ۚ وَلِذٰلِكَ خَلَقَهُمْ ۚ
وَتَمَّتْ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَاَمْلَئَنَّ جَهَنَّمَ
مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٢٠﴾

**120.** Afa tsy ireo izay efa nahazo ny famin-dram-pon'ny Tomponao ary ho amin'izany indrindra no nahariany azy ireo. Fa ho tanteraka ny tenin'ny Tomponao: "Ny tena marina ny Jiny sy olona *tsy mpakatoa*, ireo no hamenoako ny helo."

وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ اَنْۢبَآءِ الرُّسُلِ
مَا نُثَبِّتُ بِهٖ فُؤَادَكَ ۚ وَجَآءَكَ فِيْ
هٰذِهِ الْحَقُّ وَ مَوْعِظَةٌ وَّ ذِكْرٰى
لِلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٢١﴾

**121.** Ary tantarainay aminao mba hampahery ny fonao ireo vaovao *lehibe* rehetra mikasika ireo Irakay. Ary avy amin'izany no handraisanao ny marina ho famporisiana sady fampatsiahivana ho an'ireo mpino.

وَ قُلْ لِّلَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ اعْمَلُوْا
عَلٰى مَكَانَتِكُمْ ۚ اِنَّا عٰمِلُوْنَ ﴿١٢٢﴾

**122.** Ary ambarao amin'izay tsy mpino hoe: "Manaova araka izay faran'ny azonareo atao, fa izahay koa dia hanao *toa izany.*

وَانْتَظِرُوْا ۚ اِنَّا مُنْتَظِرُوْنَ ﴿١٢٣﴾

**123.** "Ary mahandrasa fa izahay *koa* dia hiandry."

وَ لِلّٰهِ غَيْبُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ وَ
اِلَيْهِ يُرْجَعُ الْاَمْرُ كُلُّهٗ فَاعْبُدْهُ وَ
تَوَكَّلْ عَلَيْهِ ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ
عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٢٤﴾ ع

**124.** Ary ny zava-miafina rehetra eto an-tany sy any an-danitra dia an'i Allāh avokoa ary miankina aminy avokoa ny zavatra rehetra. Ho setrin'izany, manompoa Azy ary Izy irery no ametrao ny fitokisanao fa ho eo atrehan'ny Tomponao hatrany izay ataonareo.




Toko Faharoa Ambin'ny Folo - 12

# YŌSOF

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

1. Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Alif Lām Rā - *Izaho no Allāh ilay mahita ny zava-drehetra* - andininy avy ao amin'ny Boky mazava ireto.

الٓرٰ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ②

3. Naborakay ny amin'izany - ny Kor'any *izay boky tanisaina matetika* - amin'ny arabo *izay teny mazava no maharesy lahatra* - mba hahatakaranareo ny zava-misy.

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ قُرْءٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ③

4. Tantarainay anao izao ireo lovantsofina tsara indrindra amin'ny alalan'ny fanambaranay aminao itý "Kor'any" itý, nefa talohan'izao dia isan'ireo tsy nahalala koa ianao.

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ اَحْسَنَ الْقَصَصِ بِمَآ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ هٰذَا الْقُرْاٰنَ ۖ وَ اِنْ كُنْتَ مِنْ قَبْلِهٖ لَمِنَ الْغٰفِلِيْنَ ④

5. *Tsarovinao ny fotoana* izay nitenenan'i Josefa tamin'ny rainy hoe: "O ry Dada *nanofy* nahita kintana iraikambinifolo sy masondro ary volana aho; hitako niakokoka teo anatrehako izy ireo."

اِذْ قَالَ يُوْسُفُ لِاَبِيْهِ يٰٓاَبَتِ اِنِّيْ رَاَيْتُ اَحَدَ عَشَرَ كَوْكَبًا وَّ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ رَاَيْتُهُمْ لِيْ سٰجِدِيْنَ ⑤

6. Ary hoy izy: "E ry zanako malala, aza ambara amin'ny rahalahanao izany nofinao izany ndrao fiokoana hanoherana anao izy ireo satria tena fahavalon'ny olona tokoa i Satana."

قَالَ يٰبُنَيَّ لَا تَقْصُصْ رُءْيَاكَ عَلٰٓى اِخْوَتِكَ فَيَكِيْدُوْا لَكَ كَيْدًا ؕ اِنَّ الشَّيْطٰنَ لِلْاِنْسَانِ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ⑥

7. "Ary dia ho tanteraka toa izany *tokoa izany nofinao izany*". Hifidy anao ny Tomponao ary hampianatra anao ny famoaboasana izay ambaran'ireo lovantsofina *masina* izy, ao aminao sy ao amin'ny fianakavina'ny Jakoba no anatanterahany ny fahasoavany, sahala amin'ny nanatanterahany an'izany tao

وَكَذٰلِكَ يَجْتَبِيْكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِنْ تَاْوِيْلِ الْاَحَادِيْثِ وَيُتِمُّ نِعْمَتَهٗ عَلَيْكَ وَعَلٰٓى اٰلِ يَعْقُوْبَ كَمَآ اَتَمَّهَا عَلٰٓى اَبَوَيْكَ مِنْ قَبْلُ اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْحٰقَ ؕ اِنَّ رَبَّكَ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ⑦ ع

amin'ireo razambenao dia i Abrahama sy Isaka. Mahafantatra ny zavatra rehetra no sady feno fahendrena ny Tomponao raha ny marina.

R.2

**8.** Mino marimarina tokoa fa misy Fambara ho an'izay mitady *izany* ao amin'ny Josefa sy ny rahalahiny.

لَقَدْ كَانَ فِيْ يُوْسُفَ وَاِخْوَتِهٖٓ اٰيٰتٌ
لِّلسَّآئِلِيْنَ ۝٨

**9.** Ary nony niteny izy reo hoe: "Josefa sy ny rahalahany raha ny marina, dia tian'ny raintsika lavitra noho isika na dia vondron'olona mahay mifandamina aza isika. Minoa marimarina tokoa fa tena ao anaty fahadisoan-kevitra lehibe ny raintsika.

اِذْ قَالُوْا لَيُوْسُفُ وَاَخُوْهُ اَحَبُّ اِلٰٓى
اَبِيْنَا مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ ؕ اِنَّ اَبَانَا
لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنِ ۝٩

**10.** Vonoy i Josefa na roahy ho any an-tany *lavitra* any izy, mba ho ianareo irery no higoka ny tombontsoa avy amin'ny rainareo. Afaka ho tonga olo-marina ianareo rehefa avy eo."

اۨقْتُلُوْا يُوْسُفَ اَوِاطْرَحُوْهُ اَرْضًا يَّخْلُ
لَكُمْ وَجْهُ اَبِيْكُمْ وَتَكُوْنُوْا مِنْۢ بَعْدِهٖ
قَوْمًا صٰلِحِيْنَ ۝١٠

**11.** Fa hoy ny iray tamin'izy ireo: "Aza vonoina i Josefa, fa raha tsy *maintsy hanao* izay ampiatahana azy ianareo dia alatsaho ao anaty fatsakana lalina izy dia avelao ny mpandalo no haka azy ao."

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ لَا تَقْتُلُوْا يُوْسُفَ وَاَلْقُوْهُ
فِيْ غَيٰبَتِ الْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ
السَّيَّارَةِ اِنْ كُنْتُمْ فٰعِلِيْنَ ۝١١

**12.** Fa hoy izy ireo: "O! ry Rainay nahoana ianao no tsy mahatoky anay ny amin'i Josefa, kanefa azo antoka fa tsy maniry afa-tsy izay hahasoa azy izahay?"

قَالُوْا يٰٓاَبَانَا مَا لَكَ لَا تَاْمَنَّا عَلٰى يُوْسُفَ
وَاِنَّا لَهٗ لَنٰصِحُوْنَ ۝١٢

**13.** "Alefaso miaraka aminay izy rahampitso mba hahazoany miala voly sy milalao, ary minoa marina fa hikarakara azy izahay."

اَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَّرْتَعْ وَيَلْعَبْ
وَاِنَّا لَهٗ لَحٰفِظُوْنَ ۝١٣

**14.** Ary hoy izy: "Malahelo ny foko raha entinareo izy sady manahy aho sao dia hanin'ny amboadia izy amin'ny

قَالَ اِنِّيْ لَيَحْزُنُنِيْٓ اَنْ تَذْهَبُوْا بِهٖ
وَاَخَافُ اَنْ يَّاْكُلَهُ الذِّئْبُ وَاَنْتُمْ

fotoana hanadionanareo ny fanarahanareo maso azy."

عَنْهُ غٰفِلُوْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Ary hoy izy ireo: "Minoa marimarina tokoa fa raha hanin'ny amboadia izy kanefa izahay mba vondron'olona mahay mandray andraikitra ihany, koa ho matiantoka *tanteraka* izahay raha izany.

قَالُوْا لَئِنْ اَكَلَهُ الذِّئْبُ وَ نَحْنُ
عُصْبَةٌ اِنَّآ اِذًا لَّخٰسِرُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Ary nentiny niaraka tamin'izy ireo izy, ary rehefa nifanaraka tsara ry zareo fa hametraka azy any amin'ny fanambanina fatsakana izay lalina. Ary nadefasanay fanambarana izy: "Ho avy *ny andro iray*, hitantara amin'izy ireo momba io raharaha io ianao nefa tsy ho fantany *ianao*."

فَلَمَّا ذَهَبُوْا بِهٖ وَاَجْمَعُوْٓا اَنْ يَّجْعَلُوْهُ
فِيْ غَيٰبَتِ الْجُبِّ ۚ وَاَوْحَيْنَآ اِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُمْ
بِاَمْرِهِمْ هٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Ary dia nody tany amin'ny Rainy izy ireo ny alina sady nitomany.

وَجَآءُوْٓ اَبَاهُمْ عِشَآءً يَّبْكُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Ary hoy izy ireo: O! ry Rainay, nandeha nanao fanenjika izahay fa Josefa napetrakay teo ankaikin'ny entanay dia nohanin'ny amboadia saingy tsy te hino anay ianao na dia milaza ny marina aza izahay.

قَالُوْا يٰٓاَبَانَآ اِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ وَتَرَكْنَا
يُوْسُفَ عِنْدَ مَتَاعِنَا فَاَكَلَهُ الذِّئْبُ ۚ وَ
مَآ اَنْتَ بِمُؤْمِنٍ لَّنَا وَلَوْ كُنَّا صٰدِقِيْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Sady nentin'izy ireo niverina ny lobany izay mihosin-dra izay fitaka fotsiny. Ary hoy izy: "Ary toa ataon'ny sainareo ho maha finaritra ary izany zava-doza izany. *Koa ankehitriny*, faharetana mendrika *tanteraka no ilaiko*, ary dia ny fanampian'i Allāh ihany izany no tokony ho rariana hanohitra izay nambaranareo.

وَجَآءُوْ عَلٰى قَمِيْصِهٖ بِدَمٍ كَذِبٍ ۗ قَالَ
بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ اَنْفُسُكُمْ اَمْرًا ۗ فَصَبْرٌ
جَمِيْلٌ ۗ وَاللّٰهُ الْمُسْتَعَانُ عَلٰى مَا
تَصِفُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Ary dia misy andiana mpandeha nandalo nadefa ny mpisiton-dranony izy. Naidiny *tao amin'ny lava-drano* ny sininy *ary* hoy izy: "Oay! Misy vaovao tsara, itý misy zazalahy". Ary dia nafenin'izy ireo toy ny entam-

وَجَآءَتْ سَيَّارَةٌ فَاَرْسَلُوْا وَارِدَهُمْ
فَاَدْلٰى دَلْوَهٗ ۗ قَالَ يٰبُشْرٰى هٰذَا غُلٰمٌ ۗ
وَاَسَرُّوْهُ بِضَاعَةً ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ بِمَا
يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٠﴾

barotra izy ary fantatr'i Allāh tsara izay nataon'izy ireo.

**21.** Avy eo navidin'izy ireo mora be tamin'ny alalan'ny "Dirham" vitsivitsy. Tsy dia nanitona azy ireo ny haka tombony aminy.

وَشَرَوْهُ بِثَمَنٍ بَخْسٍ دَرَاهِمَ مَعْدُودَةٍ
وَكَانُوا فِيهِ مِنَ الزَّاهِدِينَ ﴿٢١﴾

R.3

**22.** Ary hoy ilay Egiptiana nividy azy tamin'ny vadiny hoe: "Ataovy izay hahasoa sy hahamendrika ny fotoana hitoerany eto amintsika. Angamba mety misy ilantsika azy ihany na koa azontsika atsangana ohatra ny zanatsika izy." Ary dia toy izany no nampitoeranay an'i Josefa eto amin'itý tanàna itý. Nataonay koa izany mba hahafahanay mampianatra azy ny hevitra raketin'ny lovantsofina izay voatantara. Ary manana fahefana feno amin'ny didiny i Allāh saingy tsy fantatry ny ankamaroan'ny olona izany.

وَقَالَ الَّذِي اشْتَرَاهُ مِنْ مِصْرَ
لِامْرَأَتِهِ أَكْرِمِي مَثْوَاهُ عَسَى أَنْ
يَنْفَعَنَا أَوْ نَتَّخِذَهُ وَلَدًا ۚ وَكَذَٰلِكَ
مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي الْأَرْضِ وَلِنُعَلِّمَهُ
مِنْ تَأْوِيلِ الْأَحَادِيثِ ۚ وَاللَّهُ غَالِبٌ
عَلَىٰ أَمْرِهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا
يَعْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary nony efa tonga teo amin'ny *taonan*'ny hamatorana izy dia nomenay azy ny fahefa-mitsara sy ny fahalalana rehetra. Ary toy izany no hamalianay soa izay manao ny tsara.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُ آتَيْنَاهُ حُكْمًا وَ
عِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Fa nitady hiombom-pitia taminy ilay ramatoa nitoerany na dia tsy sitrak'i Josefa aza izany. Nohidin'ilay ramatoa avokoa ny varavarana ary hoy izy tamin'i Josefa: "Avia amin'izay", fa hoy Josefa: "Mitady fialokalofana eo anilan'i Allāh aho Tompoko Izy, Izy no nahatonga ny fotoana nitoerako *teto aminareo* ho soa sy mendrika. Tsy mba hanampiadanana mihitsy ireo olon-tsy marina."

وَرَاوَدَتْهُ الَّتِي هُوَ فِي بَيْتِهَا عَنْ
نَفْسِهِ وَغَلَّقَتِ الْأَبْوَابَ وَقَالَتْ هَيْتَ
لَكَ ۚ قَالَ مَعَاذَ اللَّهِ إِنَّهُ رَبِّي أَحْسَنَ
مَثْوَايَ ۖ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ary raiki-pitiavana taminy ilay ramatoa. Ary *ho toy izany koa* izy raha tsy nahita ny Fambara avy any amin'ny Tompony. Nasehonay azy izany mba hahazoanay miaro azy tsy ho azon'ny ratsy sy ny tsy fahavetavetana. Minoa marimarina tokoa fa *iray* amin'ireo mpanompo voafidinay izy.

وَلَقَدْ هَمَّتْ بِهِۦ ۖ وَهَمَّ بِهَا لَوْلَآ أَن
رَّءَا بُرْهَـٰنَ رَبِّهِۦ ۚ كَذَٰلِكَ لِنَصْرِفَ
عَنْهُ ٱلسُّوٓءَ وَٱلْفَحْشَآءَ ۚ إِنَّهُۥ مِنْ
عِبَادِنَا ٱلْمُخْلَصِينَ ٢٥

**26.** Ary dia samy nihazakazaka namonjy ny varavarana izy roa ka tamin'ny *fifampitolomana vokar'izany* no nandrovitan'ilay ramatoa ny lobak'i *Josefa* avy ao aoriana ary dia tojo an'ilay vadiny tao ambaravarana izy ireo. Dia hoy ilay ramatoa: "Inona moa no famaizana sahaza izay mitady anao ratsy ny vadinao afa-tsy ny tranomaizina na fampijaliana maharary?"

وَٱسْتَبَقَا ٱلْبَابَ وَقَدَّتْ قَمِيصَهُۥ مِن
دُبُرٍ وَأَلْفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلْبَابِ ۚ قَالَتْ
مَا جَزَآءُ مَنْ أَرَادَ بِأَهْلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ
أَن يُسْجَنَ أَوْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٢٦

**27.** Fa hoy izy: "Izy no nitady hiombom-pitia tamiko na dia tsy sitrako aza." Ary nisy nijoro vavolombelona avy amin'ny fianakavian'ilay vehivavy ary niteny hoe: "Raha ny teo anolon'ny lohany no rovitra dia manana ny marina ilay vehivavy ka isan'ny mpandainga io lehilahy io,

قَالَ هِىَ رَٰوَدَتْنِى عَن نَّفْسِى ۚ وَشَهِدَ
شَاهِدٌ مِّنْ أَهْلِهَآ إِن كَانَ قَمِيصُهُۥ
قُدَّ مِن قُبُلٍ فَصَدَقَتْ وَهُوَ مِنَ
ٱلْكَـٰذِبِينَ ٢٧

**28.** Fa raha ny avy ato aoriana kosa no rovitra dia ilay vehivavy no mpandainga ary dia isan'ny olo-marina io lehilahy io."

وَإِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٍ
فَكَذَبَتْ وَهُوَ مِنَ ٱلصَّـٰدِقِينَ ٢٨

**29.** Ary nony hitany fa ny tao aorian'ilay lobaka no rovitra dia hoy izy: "Azo antoka fa fitaka avy aminareo izao ry vehivavy. Lehibe tokoa ny fitaka ataonareo."

فَلَمَّا رَءَا قَمِيصَهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٍ قَالَ إِنَّهُۥ
مِن كَيْدِكُنَّ ۖ إِنَّ كَيْدَكُنَّ عَظِيمٌ ٢٩

**30.** Ry Josefa, avelao ho any izany, ary ianao ry vehivavy, mangataha

يُوسُفُ أَعْرِضْ عَنْ هَـٰذَا ۚ وَ

famelana ny amin'ny helokao, tena azo antoka fa isan'ny meloka ianao.

اسْتَغْفِرِيْ لِذَنْۢبِكِ ۚۖ إِنَّكِ كُنْتِ مِنَ
الْخٰطِئِيْنَ ﴿٣٠﴾

R.4

**31.** Ary hoy ny vehivavy tao antanàna: "Mikasa ny hiombom-pitia tamin'ilay mpanompo keliny, na dia tsy tian'ilay io aza, ny vadin'i 'Azīz. Nataon'ilay mpanompony lasa adalam-pitiavana taminy izy. Hitanay marina tokoa fa diso tanteraka ilay ramatoa."

وَ قَالَ نِسْوَةٌ فِي الْمَدِيْنَةِ امْرَاَتُ
الْعَزِيْزِ تُرَاوِدُ فَتٰىهَا عَنْ نَّفْسِهٖ ۚ
قَدْ شَغَفَهَا حُبًّا ۭ اِنَّا لَنَرٰىهَا فِيْ ضَلٰلٍ
مُّبِيْنٍ ﴿٣١﴾

**32.** Ary rehefa enon'ilay ramatoa ny tetik'ireo vehivavy ireo dia nampanatsoiny ireo dia niarakarakara sakafo ho azy ireo izy ary nomeny antsy tsirairay izy ireo ka hoy izy *tamin'i Josefa*: "Mankanesa eo anatrehan'ireo vehivavy ireo". Ary rehefa hitan'izy ireo izy dia nanaja azy fatratra izy ireo ary *noho ny fahagagan'izy ireo* dia samy nanapaka ny tanany[53] izy ireo no sady niteny hoe: "Homem-boninahitra anie i Allāh! Tsy olombelona io fa anjely mihaja."

فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ اَرْسَلَتْ
اِلَيْهِنَّ وَ اَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَاً وَّ اٰتَتْ
كُلَّ وَاحِدَةٍ مِّنْهُنَّ سِكِّيْنًا وَّ قَالَتِ
اخْرُجْ عَلَيْهِنَّ ۚ فَلَمَّا رَاَيْنَهٗۤ اَكْبَرْنَهٗ وَ
قَطَّعْنَ اَيْدِيَهُنَّ وَ قُلْنَ حَاشَ لِلّٰهِ مَا
هٰذَا بَشَرًا ۭ اِنْ هٰذَاۤ اِلَّا مَلَكٌ كَرِيْمٌ ﴿٣٢﴾

**33.** Ary hoy ilay ramatoa: "Itý ilay olona izay anomezanareo ahy tsiny. Tena mitady ny hiombom-pitia taminy tokoa aho na tsy sitrany aza izany saingy niaro ny tenany *tamin'ny fahotana* izy. Fa ankehitriny raha tsy

قَالَتْ فَذٰلِكُنَّ الَّذِيْ لُمْتُنَّنِيْ فِيْهِ ۭ وَ
لَقَدْ رَاوَدْتُّهٗ عَنْ نَّفْسِهٖ فَاسْتَعْصَمَ ۭ وَ
لَئِنْ لَّمْ يَفْعَلْ مَاۤ اٰمُرُهٗ لَيُسْجَنَنَّ وَ
لَيَكُوْنًا مِّنَ الصّٰغِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

---

[53] Raha ny tokony ho izy, ny fiteny hoe قَطَّعْنَ اَيْدِيَهُنَّ (kaṭ-ṭa'na aydiyahonna) "nanapaka ny tanany izy" dia mety ho azo na amin'ny heviny ara-bakiteny na amin'ny heviny ambadika, sahala amin'ny nazavain'ny Imam Raghib araka ny fampiasa izany ao amin'ny Kor'any masina. Na izany aza, ny toe-javatra amin'io andininy io dia tsy ahazoana mandika izany ara-bakiteny satria tsy mampino ny hoe nanapaka ny tanany tamin'ny antsy avokoa ireo vehivavy ireo. Misy amin'ireo mpandika ara-bakiteny ny Kor'any no nandika izany hoe fanakiahana tamin'ny antsy tsotra fotsiny, saingy ny hevitr'izy ireo dia tsy voatohan'ilay lanja ara-kevitry ny teny hoe قَطَّعَ (kaṭ-ṭa'a) izay tsy manana hevitra asa maivana velively. Noho izany dia tsy afaka handray afa-tsy ny dikany amin'ny heviny ambadika izahay, ka toy izao no ho azo: "Nanaiky ny fahareseny izy ireo raha nahalala fa hoe lavitry ny fanangolen'izy ireo i Josefa".

manao izay andidiako azy izy dia hogadraina sy alaim-baraka marimarina."

**34.** Hoy izy: "Ry Tompoko, aleoko lavitra ny figadrana toy izay izany zavatra asain'ireo vehivavy ireo ataoko izany, fa raha tsy esorinao ho amiko ny hafetsen-dratsin'izy ireo aho dia hiandany amin'izy ireo aho ary ho isan'ireo izay tsy mahalala na inona na inona."

قَالَ رَبِّ السِّجْنُ أَحَبُّ إِلَيَّ مِمَّا يَدْعُونَنِيٓ إِلَيْهِ ۚ وَإِلَّا تَصْرِفْ عَنِّي كَيْدَهُنَّ أَصْبُ إِلَيْهِنَّ وَأَكُن مِّنَ الْجٰهِلِينَ ٣٤

**35.** Dia namaly ny vavaka nataony ny Tompony ary niaro azy tamin'ny tetidratsin'izy ireo. Mandre ny zavatra rehetra Izy raha ny marina no mahalala ny zavatra rehetra ihany koa.

فَاسْتَجَابَ لَهُ رَبُّهُ فَصَرَفَ عَنْهُ كَيْدَهُنَّ ۗ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ٣٥

**36.** Avy eo dia nazava tamin'ireo *loholona ny raharaha* taorian'ny nahitan'izy ireo ny mariky *ny fananany ny marina* fa tsy maintsy nogadrainy fotoana vitsy izy *mba hiarovany ny voninahitr'izy ireo.*

ثُمَّ بَدَا لَهُم مِّنۢ بَعْدِ مَا رَأَوُا الْاٰيٰتِ لَيَسْجُنُنَّهُ حَتّٰى حِينٍ ٣٦ ع ١٤

R.5

**37.** Ary nisy tovolahy roa ihany koa naiditra am-poja niaraka taminy. Hoy ny iray tamin'izy ireo: "Hitako *tamin'ny nofy* aho nanamboatra lalivay." Ary ny iray kosa dia nilaza hoe: "Hitako *tamin'ny nofy* aho nilolohа mofo ary hanin'ny vorona izany mofo izany. Ambarao anay izay mety ho hevitr'izany satria hitanay fa isan'ireo olo-marina ianao."

وَدَخَلَ مَعَهُ السِّجْنَ فَتَيٰنِ ۗ قَالَ أَحَدُهُمَآ إِنِّيٓ أَرٰىنِيٓ أَعْصِرُ خَمْرًا ۚ وَقَالَ الْاٰخَرُ إِنِّيٓ أَرٰىنِيٓ أَحْمِلُ فَوْقَ رَأْسِي خُبْزًا تَأْكُلُ الطَّيْرُ مِنْهُ ۗ نَبِّئْنَا بِتَأْوِيلِهِ ۚ إِنَّا نَرٰىكَ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ٣٧

**38.** Namaly izy: "Tsy horosoina sakafo ianareo raha tsy efa nampahafatariko mialoha ahatongavan'izany *sakafo izany*, ny dikan'izany nofy izany. Tamin'ny alalan'izay efa nampianarin'ny Tompoko ahy. Niala tamin'ny fivavahan'ny olona tsy mino an'i Allāh

قَالَ لَا يَأْتِيكُمَا طَعَامٌ تُرْزَقٰنِهِۦٓ إِلَّا نَبَّأْتُكُمَا بِتَأْوِيلِهِ قَبْلَ أَن يَأْتِيَكُمَا ۗ ذٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِي رَبِّي ۗ إِنِّي تَرَكْتُ مِلَّةَ قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ بِاللّٰهِ وَهُم بِالْاٰخِرَةِ هُمْ كٰفِرُونَ ٣٨

sy tsy mino ny fisian'ny any Ankoatra aho."

**39.** Ary manaraka ny fivavahan'ireo razako aho dia: i Abrahama, Isaka, Jakoba. Tsy mety aminay ny manompo hery hafa ankoatra an'i Allāh. Izany dia noho ny fahasoavan'i Allāh teo aminay sy ny olombelona rehetra saingy ny ankamaroan'ny olona moa tsy mahay makasitraka.

وَاتَّبَعْتُ مِلَّةَ آبَائِي إِبْرَاهِيمَ وَ
إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ ۚ مَا كَانَ لَنَا أَنْ
نُشْرِكَ بِاللَّهِ مِنْ شَيْءٍ ۚ ذَٰلِكَ مِنْ فَضْلِ
اللَّهِ عَلَيْنَا وَعَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ
النَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ٣٩

**40.** "Ry namako ato amin'itý fonja itý, andriamanitra maro nefa tsy mifanarakevitra va mahomby kokoa noho i Allāh ilay Andriamanitra tokana sady ambony indrindra?"

يَا صَاحِبَيِ السِّجْنِ أَأَرْبَابٌ مُتَفَرِّقُونَ
خَيْرٌ أَمِ اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ٤٠

**41.** Tsy misy zavatra na hery tompoinareo dia ianareo sy ireo rainareo ankoatra an'i Allāh, afa-tsy anarana omenareo *fotsiny*. Tsy misy fahefana nampidinin'i Allāh ny amin'izany. I Allāh irery no tompon'ny fanapahana. Ary efa nandidy izy mba tsy hanompoanareo zavatra hafa ankoatra Azy. Izany no tena fivavahana[54] saingy ny ankamaroan'ny olona tsy mahalala *izany*".

مَا تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِهِ إِلَّا أَسْمَاءً
سَمَّيْتُمُوهَا أَنْتُمْ وَآبَاؤُكُمْ مَا أَنْزَلَ
اللَّهُ بِهَا مِنْ سُلْطَانٍ ۚ إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۚ
أَمَرَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ ۚ ذَٰلِكَ
الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ٤١

**42.** Ry namako ato amin'itý fonja itý, ny iray aminareo mandraraka divay ho an'ny tompony ary ny iray kosa dia ho voahombo amin'ny hazo fijaliana mba hohanin'ny vorona avy ao amin'ny lohany. Ary dia efa navoaka ho didy io raharaha akanareo hevitra io.

يَا صَاحِبَيِ السِّجْنِ أَمَّا أَحَدُكُمَا فَيَسْقِي
رَبَّهُ خَمْرًا ۖ وَأَمَّا الْآخَرُ فَيُصْلَبُ
فَتَأْكُلُ الطَّيْرُ مِنْ رَأْسِهِ ۚ قُضِيَ
الْأَمْرُ الَّذِي فِيهِ تَسْتَفْتِيَانِ ٤٢

[54] Ny teny hoe قَيِّم (kay-yim) dia midika hoe: ilay Matanjaka, Mahery, Matotra sy Hentitra. Izy ity koa dia mifono ny hevitra hoe fahefa-mifehy na koa fahazoa-manitsy. Izany no mahatonga ireo rafitra fototra ireo sady matotra amin'ny finoana izay iombonan'ireo finoana nambara rehetra, hantsoina hoe دِيْنُ الْقَيِّمَة (dīn-ol-kay-yimah) ao amin'ny Kor'any (jereo ny Sorat Al Bayyina, toko 98 –and. 6)

**43.** Ary nambarany tamin'ny iray amin'izy ireo izay noheverina fa ho afahina, hoe: "Ambarao ny tomponao ny momba ahy" saingy nataon'i Satana izay hanadinoany ny manambara ny momba azy tany amin'ny tompony ka dia nijanona taona maromaro tao am-ponja i Josefa.

وَقَالَ لِلَّذِي ظَنَّ أَنَّهُ نَاجٍ مِّنْهُمَا
اذْكُرْنِي عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَاهُ الشَّيْطَانُ
ذِكْرَ رَبِّهِ فَلَبِثَ فِي السِّجْنِ بِضْعَ
سِنِينَ ﴿٤٣﴾ ع ١٥

R.6

**44.** Ary hoy ny Mpanjaka: "*Nanofy* nahita omby vavy matavy fito nohanina omby vavy mahia fito aho ary salohy maitso fito sy salohy maina *fito* hafa. Ry loholona isany azavao amiko ny dikan'ny nofiko raha mahay mamaofy nofy ianareo."

وَقَالَ الْمَلِكُ إِنِّي أَرَىٰ سَبْعَ بَقَرَاتٍ
سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَّسَبْعَ
سُنبُلَاتٍ خُضْرٍ وَّأُخَرَ يَابِسَاتٍ ۖ يَا أَيُّهَا
الْمَلَأُ أَفْتُونِي فِي رُؤْيَايَ إِن كُنتُمْ
لِلرُّؤْيَا تَعْبُرُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Dia hoy izy ireo: "Nofy mifangaro izany ary izahay tsy mahay mamantatra nofy mifangaro.

قَالُوا أَضْغَاثُ أَحْلَامٍ ۖ وَمَا نَحْنُ
بِتَأْوِيلِ الْأَحْلَامِ بِعَالِمِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary hoy ny iray tamin'ireo namany izay nafahana *tany am-ponja*, ilay navoaka ary nanadino ilay hafatra nandritra ny fotoana ela kanefa nahatsiaro izany *ankehitriny* hoe: "Ambarako aminareo ny dikany fa asaivo mankatý ary i *Josefa*."

وَقَالَ الَّذِي نَجَا مِنْهُمَا وَادَّكَرَ بَعْدَ
أُمَّةٍ أَنَا أُنَبِّئُكُم بِتَأْوِيلِهِ فَأَرْسِلُونِ ﴿٤٦﴾

**47.** Ry Josefa, ilay marina! Hazavao aminay ny hevitry ny hoe: "Omby vavy matavy fito nohanina omby vavy mahia fito aho ary salohy maitso fito sy salohy maina fito hafa, mba ahafahako miverina any amin'ny olona sy mba hahafahany mahafantatra ny zava-misy ihany koa".

يُوسُفُ أَيُّهَا الصِّدِّيقُ أَفْتِنَا فِي سَبْعِ
بَقَرَاتٍ سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ
وَّسَبْعِ سُنبُلَاتٍ خُضْرٍ وَّأُخَرَ يَابِسَاتٍ
لَّعَلِّي أَرْجِعُ إِلَى النَّاسِ لَعَلَّهُمْ
يَعْلَمُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary hoy *Josefa*: "Hamboly mandritra ny fito taona ianareo sady hiasa mafy tsy ankiato ary ho tehirizinareo an-tsalohiny izay

قَالَ تَزْرَعُونَ سَبْعَ سِنِينَ دَأَبًا ۚ
فَمَا حَصَدتُّمْ فَذَرُوهُ فِي سُنبُلِهِ إِلَّا
قَلِيلًا مِّمَّا تَأْكُلُونَ ﴿٤٨﴾

jijainareo afa-tsy izay kely hohaninareo."

**49.** "Aorian'izay dia hisy fito taona mafy aminareo izay hihinana ireo izay efa natokanareo mialoha ho azy afa-tsy izay kely mba azonareo tehirizina."

ثُمَّ يَاْتِيْ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ سَبْعٌ شِدَادٌ
يَّاْكُلْنَ مَا قَدَّمْتُمْ لَهُنَّ اِلَّا قَلِيْلًا
مِّمَّا تُحْصِنُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** "Aorian'izay dia hisy taona iray hahabe ny orana ka *hahavokatra ny voankazo sy voa izay ahazoana menaka* izay azon'ny olona potserina hakana *ranom-boakazo sy diloilo.*"

ثُمَّ يَاْتِيْ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ عَامٌ فِيْهِ
ع يُغَاثُ النَّاسُ وَفِيْهِ يَعْصِرُوْنَ ﴿٥٠﴾

R.7

**51.** Dia hoy ny Mpanjaka: "Ento atý amiko izy" fa nony tonga tany aminy ny iraky *ny Mpanjaka* dia hoy izy: "Mandehana miverina any amin'ny tomponao ary anontanio azy ny amin'ireo vehivavy izay nanapaka ny tanany[55] satria ny Tompoko fahafantatra tsara ny amin'ny hafetsen'izy ireo."

وَقَالَ الْمَلِكُ ائْتُوْنِيْ بِهٖ ۚ فَلَمَّا
جَآءَهُ الرَّسُوْلُ قَالَ ارْجِعْ اِلٰى رَبِّكَ
فَسْـَٔلْهُ مَا بَالُ النِّسْوَةِ الّٰتِيْ قَطَّعْنَ
اَيْدِيَهُنَّ ؕ اِنَّ رَبِّيْ بِكَيْدِهِنَّ عَلِيْمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Ary hoy *ny Mpanjaka tamin'ireo vehivavy ireo*: "Fa inona no nanjo anareo taminareo naniry ny hiombom-pitia tamin'i Josefa na dia tsy sitrany aza?" Ary hoy izy ireo: "Hoderaina anie i Allāh *ny amin'ny nanaovany olona toy io*; tsy mahalala ratsy mihitsy enti-manohitra azy izahay. *Ary* hoy ny vadin'i 'Azīz hoe: "Vaky izao ny marina, izaho no mitady hiombom-pitia taminy na dia tsy sitrany aza izany, minoa marina tokoa fa isan'ireo olo-marina izy."

قَالَ مَا خَطْبُكُنَّ اِذْ رَاوَدْتُّنَّ يُوْسُفَ
عَنْ نَّفْسِهٖ ؕ قُلْنَ حَاشَ لِلّٰهِ مَا عَلِمْنَا
عَلَيْهِ مِنْ سُوْٓءٍ ؕ قَالَتِ امْرَاَتُ
الْعَزِيْزِ الْـٰٔنَ حَصْحَصَ الْحَقُّ ز اَنَا
رَاوَدْتُّهٗ عَنْ نَّفْسِهٖ وَاِنَّهٗ لَمِنَ
الصّٰدِقِيْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** *Hoy Josefa: "Nangataka izany fanadihadiana izany aho* mba ho

ذٰلِكَ لِيَعْلَمَ اَنِّيْ لَمْ اَخُنْهُ بِالْغَيْبِ

[55] Jereo ny andininy 32.

fantatr'i *'Azīz* fa tsy namadika ny fitokisany aho nandritra ny fotoana tsy naha teo azy, nangataka izany aho *mba ho fatatra* fa tsy avelan'i Allāh ho tanteraka ny hevi-petsin'ny olona ratsy toetra."

وَأَنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِي كَيْدَ ٱلْخَآئِنِينَ ﴿٥٣﴾

FIZARANA FAHATELO AMBIN'NY FOLO

**54.** Ary izaho tsy mihambo hoe tsy manana fahalemena; mazava fa tsy maintsy mirona amin'ny ratsy ny fanahy afa-tsy *ny an'izay* efa nahazo famindram-po tamin'ny Tompoko. Minoa marimarina tokoa fa tena Mpamela heloka ny Tompoko no sady Mpamindra fo.

وَمَآ أُبَرِّئُ نَفْسِيٓ ۚ إِنَّ ٱلنَّفْسَ
لَأَمَّارَةٌۢ بِٱلسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّيٓ ۚ إِنَّ رَبِّي
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٤﴾

**55.** Ary hoy ny Mpanjaka: "Ento atý amiko izy mba ampiasaiko amin'ny fiandreketana manokana ny raharahako". Ary rehefa avy niresaka taminy izy dia niteny hoe: "*Manomboka* anio dia manana toerana raikitra ny toerampitokisana eto aminay ianao."

وَقَالَ ٱلْمَلِكُ ٱئْتُونِي بِهِۦٓ أَسْتَخْلِصْهُ
لِنَفْسِي ۖ فَلَمَّا كَلَّمَهُۥ قَالَ إِنَّكَ ٱلْيَوْمَ
لَدَيْنَا مَكِينٌ أَمِينٌ ﴿٥٥﴾

**56.** Ary hoy *Josefa*: "Ampiandraiketo ahy ny amin'ny fitantanam-bola *eto amin'ny fanjakanao* satria mpitantandraharaha havanana izay manana ny fahalalana ilaina ny amin'izany aho."

قَالَ ٱجْعَلْنِي عَلَىٰ خَزَآئِنِ ٱلْأَرْضِ ۖ إِنِّي
حَفِيظٌ عَلِيمٌ ﴿٥٦﴾

**57.** Ary dia toy izany no nampitoeranay an'i Josefa eto amin'itý firenena itý. Afaka mandehandeha malalaka araka izay tiany izy. Manome ny famindram-ponay amin'izay tianay omena azy Izahay ary tsy avelanay ho verimaina ny valisoan'ireo olo-marina.

وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي ٱلْأَرْضِ
يَتَبَوَّأُ مِنْهَا حَيْثُ يَشَآءُ ۚ نُصِيبُ
بِرَحْمَتِنَا مَن نَّشَآءُ ۖ وَلَا نُضِيعُ أَجْرَ
ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ary minoa marimarina tokoa fa tsara lavitra ho an'izay mino sy

وَلَأَجْرُ ٱلْأٓخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَ
كَانُوا۟ يَتَّقُونَ ﴿٥٨﴾

matahotra an'Andriamanitra ny valisoan'ny any Ankoatra.

R.8

وَجَآءَ إِخْوَةُ يُوسُفَ فَدَخَلُوا۟ عَلَيْهِ فَعَرَفَهُمْ وَهُمْ لَهُۥ مُنكِرُونَ ٥٩

**59.** Dia tonga nanatona azy ny rahalahin'i Josefa; mahatadidy azy ireo izy saingy mihevitra azy ho olonkafa iretsy farany.

وَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمْ قَالَ ٱئْتُونِى بِأَخٍ لَّكُم مِّنْ أَبِيكُمْ ۚ أَلَا تَرَوْنَ أَنِّىٓ أُوفِى ٱلْكَيْلَ وَأَنَا۠ خَيْرُ ٱلْمُنزِلِينَ ٦٠

**60.** Ary rehefa nomeny izay zavatra nilainy izy ireo dia hoy izy tamin'ireo: "Ento atý amiko ny rahalahinareo avy amin'ny rainareo. Tsy hitanareo angaha fa manome tanteraka izay sahaza aho no sady faran'ny tsara amin'ny mpampiatrano olona?"

فَإِن لَّمْ تَأْتُونِى بِهِۦ فَلَا كَيْلَ لَكُمْ عِندِى وَلَا تَقْرَبُونِ ٦١

**61.** "Fa raha tsy entinareo atý aminko izy, dia tsy hahazo *ajaram-barimbazaha* intsony ianareo sady tsy mahazo manatona ahy intsony."

قَالُوا۟ سَنُرَٰوِدُ عَنْهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَٰعِلُونَ ٦٢

**62.** Dia hoy izy ireo: "Hoezahanay resen-dahatra *ny hamela azy handeha* ny rainy ary tena ho ataonay tokoa izany."

وَقَالَ لِفِتْيَٰنِهِ ٱجْعَلُوا۟ بِضَٰعَتَهُمْ فِى رِحَالِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَعْرِفُونَهَآ إِذَا ٱنقَلَبُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٦٣

**63.** Ary hoy izy tamin'ireo mpiasany: "Ataovy ao anaty sakaosin'izy ireo ny volany mba hahafantarany izany *volany izany* rehefa tafaverina any amin'ny fianakaviany izy ireo; tena mety mbola hiverina izy ireo.

فَلَمَّا رَجَعُوٓا۟ إِلَىٰٓ أَبِيهِمْ قَالُوا۟ يَٰٓأَبَانَا مُنِعَ مِنَّا ٱلْكَيْلُ فَأَرْسِلْ مَعَنَآ أَخَانَا نَكْتَلْ وَإِنَّا لَهُۥ لَحَٰفِظُونَ ٦٤

**64.** Ary nony tafaverina tany amindrainy izy ireo dia hoy izy ireo: "O! Ry Dada, tsy hahazo ny anjara *varimbazaha vaovao indray* izahay. Ampiaraho aminay noho izany ny rahalahinay mba hahazoanay ny anjaranay ary minoa marimarina tokoa fa hikarakara azy izahay."

قَالَ هَلْ ءَامَنُكُمْ عَلَيْهِ إِلَّا كَمَآ أَمِنتُكُمْ عَلَىٰٓ أَخِيهِ مِن قَبْلُ ۖ فَٱللَّهُ خَيْرٌ حَٰفِظًا ۖ وَهُوَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٦٥

**65.** Hoy izy: "Azoko ampiandraketina aminareo ve izy raha tsy izany dia toy ilay teo aloha *ihany koa* no hitranga raha nampiandraikitra anareo ny

rahalahiny aho? Nefa Mpiaro tsara indrindra i Allāh, ary Izy no Ilay Mpamindra fo indrindra amin'ireo rehetra izay mamindra fo."

**66.** Ary rehefa noborahan'izy ireo ny entany dia hitany fa naverina tamin'izy ireo ny volany ary hoy izy ireo: "O! ry Dada ! Inona indray moa no mbola tadiavinay? Jereo fa naverina taminay ny volanay. Hitondra sakafo fiandry ho an'ny fianakavianay izahay rehefa miverina. Sady hiaro ny rahalahinay izahay. Ary ambamin'izany dia ahazo entana zakana rameva iray izahay. Izany no atao hoe entana mora *azo*.

وَلَمَّا فَتَحُوا مَتَاعَهُمْ وَجَدُوا بِضَاعَتَهُمْ
رُدَّتْ إِلَيْهِمْ ۖ قَالُوا يَا أَبَانَا مَا نَبْغِي ۖ
هَٰذِهِ بِضَاعَتُنَا رُدَّتْ إِلَيْنَا ۖ وَنَمِيرُ
أَهْلَنَا وَنَحْفَظُ أَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ
بَعِيرٍ ۖ ذَٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ ٦٦

**67.** Ary hoy izy: "Tsy alefako miaraka aminareo izy raha tsy manome toky ahy marina eo anatrehan'i Allāh ianareo fa hitondra azy hiverina tokoa eto amiko raha tsy hoe nalana taminareo mihitsy ny fahefana hanatanteraka izany. Ary rehefa nanao ny fianianany izy ireo dia hoy izy hoe: "Vavolombelona amin'izay ambaratsika i Allāh."

قَالَ لَنْ أُرْسِلَهُ مَعَكُمْ حَتَّىٰ تُؤْتُونِ
مَوْثِقًا مِنَ اللَّهِ لَتَأْتُنَّنِي بِهِ إِلَّا أَنْ
يُحَاطَ بِكُمْ ۖ فَلَمَّا آتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ
قَالَ اللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ٦٧

**68.** Ary hoy izy: "E ry zanako isany, aza miditra *an-tànana* amina varavarana iray ihany ianareo fa varavarana samihafa idirana ao amin'izany ary izaho tsy mahavita na na inona na inona hamonjena anareo mihoatra amin'ny vitan'i Allāh. I Allāh irery ihany no Tompon'ny fanapahana, ao Aminy no ametrahako ny fitokisako ary ao Aminy no tokony hametrahan'izay te hametraka ny fitokisany.

وَقَالَ يَا بَنِيَّ لَا تَدْخُلُوا مِنْ بَابٍ
وَاحِدٍ وَادْخُلُوا مِنْ أَبْوَابٍ مُتَفَرِّقَةٍ ۖ
وَمَا أُغْنِي عَنْكُمْ مِنَ اللَّهِ مِنْ شَيْءٍ ۖ إِنِ
الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَعَلَيْهِ
فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُتَوَكِّلُونَ ٦٨

**69.** Ary rehefa niditra tao an-tanàna araka ny natoron-drainy izy ireo dia

وَلَمَّا دَخَلُوا مِنْ حَيْثُ أَمَرَهُمْ أَبُوهُمْ ۖ

tsy nahavita na inona na inona manoloana an'i Allāh afa-tsy hoe, misy eritreritra tsapan'i Jakoba ao anatiny izay andramany tanterahana amin'ny alalan'izany. Izy moa azo antoka fa manana fahalalana *manokana* satria Izahay no nampianatra azy saingy tsy fantatry ny ankamaroan'ny olona izany.

مَا كَانَ يُغْنِيْ عَنْهُمْ مِّنَ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ اِلَّا
حَاجَةً فِيْ نَفْسِ يَعْقُوْبَ قَضٰهَا ۚ وَاِنَّهٗ
لَذُوْ عِلْمٍ لِّمَا عَلَّمْنٰهُ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ
ع النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ۝٦٩

R.9

**70.** Ary rehefa tonga tao anatrehan'i Josefa izy ireo dia nampiantranoiny tao amin'ny ny zandriny ary hoy izy: "Rahalahinao aho koa aza mitoloko intsony amin'ny nataon'izy ireo *hatramin'izay*.

وَلَمَّا دَخَلُوْا عَلٰى يُوْسُفَ اٰوٰۤى اِلَيْهِ
اَخَاهُ قَالَ اِنِّيْۤ اَنَا اَخُوْكَ فَلَا تَبْتَئِسْ
بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ۝٧٠

**71.** Ary rehefa nomeny azy ireo ny anjara *varimbazahan*'izy ireo dia nisy kaopy *famarana* nataony tao amin'ny sakaosin'ny rahalahiny. Ary nisy mpiantsoantso nikiaka hoe: "Ry *mpandeha* amin'ny karavanina, azo antoka fa mpangalatra ianareo."

فَلَمَّا جَهَّزَهُمْ بِجَهَازِهِمْ جَعَلَ السِّقَايَةَ
فِيْ رَحْلِ اَخِيْهِ ثُمَّ اَذَّنَ مُؤَذِّنٌ اَيَّتُهَا
الْعِيْرُ اِنَّكُمْ لَسٰرِقُوْنَ ۝٧١

**72.** Sady nitodika tany amin'izy ireo ry zareo no niteny hoe: "Fa inona no very tao aminareo?"

قَالُوْا وَاَقْبَلُوْا عَلَيْهِمْ مَّاذَا تَفْقِدُوْنَ ۝٧٢

**73.** Hoy izy ireo: "Tsy hita ny famaran'ny Mpanjaka ka na iza na iza mamerina izany eto dia hahazo *sakafo* fiandry zakan-drameva iray, izaho no miantoka manokana ny fanomezana an'izany."

قَالُوْا نَفْقِدُ صُوَاعَ الْمَلِكِ وَلِمَنْ
جَآءَ بِهٖ حِمْلُ بَعِيْرٍ وَّاَنَا بِهٖ زَعِيْمٌ ۝٧٣

**74.** Dia hoy ny navalin'izy ireo: "Amin'ny alalan'i Allāh, fantatrareo tsara fa tsy tonga eto mba hanakorontana itý toerana itý izahay ary tsy mpangalatra koa.

قَالُوْا تَاللّٰهِ لَقَدْ عَلِمْتُمْ مَّا جِئْنَا
لِنُفْسِدَ فِي الْاَرْضِ وَمَا كُنَّا سٰرِقِيْنَ ۝٧٤

**75.** Ary hoy izy ireo: "Inona ary no sazy famaizana raha *fantatra fa* mandainga ianareo?"

قَالُوْا فَمَا جَزَآؤُهٗۤ اِنْ كُنْتُمْ
كٰذِبِيْنَ ۝٧٥

**76.** Dia namaly izy ireo: “Izay ahitana izany kaopy izany ao amin’ny sakaosiny dia samborina. Toy izany no hamaizanay ny olon-tsimarina.”

قَالُوْا جَزَآؤُهٗ مَنْ وُّجِدَ فِيْ رَحْلِهٖ فَهُوَ
جَزَآؤُهٗ ؕ كَذٰلِكَ نَجْزِي الظّٰلِمِيْنَ ٧٦

**77.** Nanomboka nisava ny sakaosin’izy ireo izy, mialoha *ny nisavany* ny an’ny rahalahiny dia nosintoniny avy amin’ny sakaosin’ilay rahalahin’izy ireo ilay kaopy. Toy izany no nanamboamboaranay ny zavatra rehetra mba ho an’i Josefa. Araka ny lalàn’ny Mpanjaka dia tsy afaka mitazona ny rahalahiny izy raha tsy hoe sitrak’i Allāh. Asodrotray izay tianay asondrotra ary eo ambonin’izay manam-pahalalana dia misy iray izay mahalala ny zavatra rehetra.

فَبَدَاَ بِاَوْعِيَتِهِمْ قَبْلَ وِعَآءِ اَخِيْهِ ثُمَّ
اسْتَخْرَجَهَا مِنْ وِّعَآءِ اَخِيْهِ ؕ كَذٰلِكَ
كِدْنَا لِيُوْسُفَ ؕ مَا كَانَ لِيَاْخُذَ اَخَاهُ
فِيْ دِيْنِ الْمَلِكِ اِلَّآ اَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ ؕ
نَرْفَعُ دَرَجٰتٍ مَّنْ نَّشَآءُ ؕ وَفَوْقَ كُلِّ ذِيْ
عِلْمٍ عَلِيْمٌ ٧٧

**78.** Hoy izy ireo: “Raha mangalatra izy, ny iray tamin’ireo rahalahiny ireo koa nangalatra taloha”. Fa notanan’i Josefa tao am-pony ihany izy ary tsy navoakany. Izao *fotsiny* no nambarany: “Ratsy dia ratsy ny toerana misy anareo ary mahalala tsara izay ho fiarovan-tenanareo i Allāh.

قَالُوْٓا اِنْ يَّسْرِقْ فَقَدْ سَرَقَ اَخٌ لَّهٗ مِنْ
قَبْلُ ۚ فَاَسَرَّهَا يُوْسُفُ فِيْ نَفْسِهٖ وَ
لَمْ يُبْدِهَا لَهُمْ ۚ قَالَ اَنْتُمْ شَرٌّ
مَّكَانًا ۚ وَاللّٰهُ اَعْلَمُ بِمَا تَصِفُوْنَ ٧٨

**79.** Hoy izy ireo: “Tompoko hajaina, efa antitra be ny Rainy, koa mifidiana iray aminay hisolo ny toerany satria hitanay fa isan’izay manao ny soa ianao.

قَالُوْا يٰٓاَيُّهَا الْعَزِيْزُ اِنَّ لَهٗٓ اَبًا
شَيْخًا كَبِيْرًا فَخُذْ اَحَدَنَا مَكَانَهٗ ۚ
اِنَّا نَرٰىكَ مِنَ الْمُحْسِنِيْنَ ٧٩

**80.** Hoy izy: “Tsy avelan’i Allāh handray afa-tsy izay nahatratraranay ny zavatray izahay satria raha izany dia ho isan’ny tsy marina izahay.”

قَالَ مَعَاذَ اللّٰهِ اَنْ نَّاْخُذَ اِلَّا مَنْ وَّجَدْنَا
مَتَاعَنَا عِنْدَهٗٓ ۙ اِنَّآ اِذًا لَّظٰلِمُوْنَ ٨٠ ع

R.10

**81.** Nony lany haiky ry zareo dia niala teo ka nifampidinika manokana ny amin’io raharaha io. Ary hoy ny lahimatoa amin’izy ireo: “Angaha tsy tsaroanareo ny fanomezan-toky

فَلَمَّا اسْتَيْـَٔسُوْا مِنْهُ خَلَصُوْا نَجِيًّا ؕ
قَالَ كَبِيْرُهُمْ اَلَمْ تَعْلَمُوْٓا اَنَّ اَبَاكُمْ
قَدْ اَخَذَ عَلَيْكُمْ مَّوْثِقًا مِّنَ اللّٰهِ وَ

nasain'ny rainareo natao tamin'ny anaran'i Allāh? Ary *tsarovy* koa ny tsy rariny nataonareo tamin'i Josefa talohan'izao. Ka tsy handao itý tanàna itý aho raha tsy mahazo alalana avy amin'ny raiko na koa i Allāh no manapa-kevitra ny amiko. Fa izy no Mpitsara mendrika indrindra.

مِنْ قَبْلُ مَا فَرَّطْتُمْ فِيْ يُوْسُفَ ۚ فَلَنْ اَبْرَحَ الْاَرْضَ حَتّٰى يَاْذَنَ لِيْٓ اَبِيْٓ اَوْ يَحْكُمَ اللّٰهُ لِيْ ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحٰكِمِيْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Miverena any amin'ny rainareo ary mitenena hoe: "O! Ry Dada, nangalatra ny zanakao ary izahay nilaza fotsiny izay fantatray ary minoa marimarina tokoa fa tsy afaka ny ho mpiambina ny tsy hita maso izahay".

اِرْجِعُوْٓا اِلٰٓى اَبِيْكُمْ فَقُوْلُوْا يٰٓاَبَانَآ اِنَّ ابْنَكَ سَرَقَ ۚ وَمَا شَهِدْنَآ اِلَّا بِمَا عَلِمْنَا وَمَا كُنَّا لِلْغَيْبِ حٰفِظِيْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** "Anontanio ny olona ao amin'ny tanàna nalehanay sy ireo tao amin'ny karavanina izay niarahanay, minoa marimarina tokoa fa tsy mandainga izahay."

وَسْـَٔلِ الْقَرْيَةَ الَّتِيْ كُنَّا فِيْهَا وَالْعِيْرَ الَّتِيْٓ اَقْبَلْنَا فِيْهَا ۗ وَاِنَّا لَصٰدِقُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Hoy izy: "Tsia, ataon'ny sainareo ho zavatra mahafinaritra anareo ity raharaha ity noho izany, *ankehitriny tsy maintsy miantehatra amin'ny* faharetana feno fahamendrehana *aho*. Hoentin'ny Allāh eo anatrehako anie izy rehetra satria Izy no mahalala ny zavatra rehetra no sady Feno Fahendrena."

قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ اَنْفُسُكُمْ اَمْرًا ۗ فَصَبْرٌ جَمِيْلٌ ۗ عَسَى اللّٰهُ اَنْ يَّاْتِيَنِيْ بِهِمْ جَمِيْعًا ۗ اِنَّهٗ هُوَ الْعَلِيْمُ الْحَكِيْمُ ﴿٨٤﴾

**85.** Ary nihodina tsy nijery azy ireo izy no sady niteny hoe: "E! ny alaheloko an'ny Josefa!" Ary vontondranomaso izy noho ny alahelo manindry azy kanefa nafeniny *ny alahelony.*

وَتَوَلّٰى عَنْهُمْ وَقَالَ يٰٓاَسَفٰى عَلٰى يُوْسُفَ وَابْيَضَّتْ عَيْنٰهُ مِنَ الْحُزْنِ فَهُوَ كَظِيْمٌ ﴿٨٥﴾

**86.** Hoy izy ireo: "Amin'ny alalan'i Allāh, tsy hitsahatra ny hiteny ny momba an'i Josefa mantsy ianao raha tsy marary na maty."

قَالُوْا تَاللّٰهِ تَفْتَؤُا تَذْكُرُ يُوْسُفَ حَتّٰى تَكُوْنَ حَرَضًا اَوْ تَكُوْنَ مِنَ الْهٰلِكِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Fa namaly izy: "Mitaraina amin'i Allāh irery ihany momba ny

قَالَ اِنَّمَآ اَشْكُوْا بَثِّيْ وَحُزْنِيْٓ اِلَى اللّٰهِ

fahavoazako sy ny alaheloko aho ary fantatro avy amin'i Allāh ireo zavatra izay tsy fantatrareo akory."

وَاَعْلَمُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ۝٨٧

**88.** "E ry zanako, mandehana karohy i Josefa sy ny rahalahiny ary aza kivy ny amin'ny famindra-pon'i Allāh satria tsy misy olona kivy ny amin'ny famindram-pon'i Allāh afa-tsy ny olona tsy mpino ihany."

يٰبَنِيَّ اذْهَبُوْا فَتَحَسَّسُوْا مِنْ يُّوْسُفَ وَاَخِيْهِ وَلَا تَايْـَٔسُوْا مِنْ رَّوْحِ اللّٰهِ ۗ اِنَّهٗ لَا يَايْـَٔسُ مِنْ رَّوْحِ اللّٰهِ اِلَّا الْقَوْمُ الْكٰفِرُوْنَ ۝٨٨

**89.** Ary rehefa tonga teo anatrehan'i *Josefa indray* izy ireo dia niteny hoe: "Tompoko hajaina ianjadian'ny fahoriana izahay sy ny fianakavianay ka vola kely fotsiny no nentinay na izany aza anefa mba ataovy tonga fatra ihany ny anjaranay ary miantrà anay. Minoa marimarina tokoa fa hamaly soa ireo izay fatra-piantra i Allāh".

فَلَمَّا دَخَلُوْا عَلَيْهِ قَالُوْا يٰٓاَيُّهَا الْعَزِيْزُ مَسَّنَا وَاَهْلَنَا الضُّرُّ وَجِئْنَا بِبِضَاعَةٍ مُّزْجٰىةٍ فَاَوْفِ لَنَا الْكَيْلَ وَتَصَدَّقْ عَلَيْنَا ۗ اِنَّ اللّٰهَ يَجْزِى الْمُتَصَدِّقِيْنَ ۝٨٩

**90.** Hoy izy: "Fantatrareo ve ny nataonareo an'i Josefa sy ny rahalahiny tamin'ny mbola tsy nahalala ianareo?"

قَالَ هَلْ عَلِمْتُمْ مَّا فَعَلْتُمْ بِيُوْسُفَ وَاَخِيْهِ اِذْ اَنْتُمْ جٰهِلُوْنَ ۝٩٠

**91.** Dia hoy izy ireo: "I Josefa marina va ianao? Dia hoy izy: "Eny, i Josefa aho ary itý ny rahalahiko. Namindra fo taminay i Allāh. Na iza na iza marina ary manam-paharetana amin'izany dia tsy avelan'i Allāh ho very ny valisoan'izay manao asa soa.

قَالُوْٓا ءَاِنَّكَ لَاَنْتَ يُوْسُفُ ۗ قَالَ اَنَا يُوْسُفُ وَهٰذَآ اَخِيْ ۖ قَدْ مَنَّ اللّٰهُ عَلَيْنَا ۗ اِنَّهٗ مَنْ يَّتَّقِ وَيَصْبِرْ فَاِنَّ اللّٰهَ لَا يُضِيْعُ اَجْرَ الْمُحْسِنِيْنَ ۝٩١

**92.** Dia hoy izy ireo: "Amin'ny alalan'i Allāh minoa marimarina tokoa fa sitrak'i Allāh ho ambony kokoa sy mendrika kokoa noho izahay ianao, ary mpanota tokoa angamba izahay ireto *taloha*."

قَالُوْا تَاللّٰهِ لَقَدْ اٰثَرَكَ اللّٰهُ عَلَيْنَا وَاِنْ كُنَّا لَخٰطِـِٕيْنَ ۝٩٢

**93.** Ary hoy izy: "Tsy hisy fanamelohana hitambesatra aminareo androany. Hamela anareo anie i Allāh. Fa Mpamindra fo mihoatra noho izay mamindra fo Izy."

قَالَ لَا تَثْرِيْبَ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ ۗ يَغْفِرُ اللّٰهُ لَكُمْ ۖ وَهُوَ اَرْحَمُ الرّٰحِمِيْنَ ۝٩٣

**94.** "Mandehana miaraka amin'itý lobako ity ary apetraho eo anolohan'ny raiko izy itý fa ho fantany ny zavatra rehetra. Ary ento atý amiko ny fianakavianareo rehetra."

اِذْهَبُوْا بِقَمِيْصِيْ هٰذَا فَاَلْقُوْهُ عَلٰى وَجْهِ اَبِيْ يَاْتِ بَصِيْرًا ۚ وَاْتُوْنِيْ
بِاَهْلِكُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٩٤﴾ ع

R.11

**95.** Ary rehefa nanainga ny karavanina dia hoy ny rain'izy ireo hoe: "Marina dia marina tokoa raha tsy mahare ny ranomanitr'i Josefa aho izany na dia ataonareo hoe be vazizotra aza aho."

وَلَمَّا فَصَلَتِ الْعِيْرُ قَالَ اَبُوْهُمْ اِنِّيْ لَاَجِدُ
رِيْحَ يُوْسُفَ لَوْلَآ اَنْ تُفَنِّدُوْنِ ﴿٩٥﴾

**96.** Dia hoy izy ireo: "Amin'ny alàlan'i Allāh azo antoka fa mbola ao anatin'ny fahadisoana fanaonao *foana* ianao."

قَالُوْا تَاللّٰهِ اِنَّكَ لَفِيْ ضَلٰلِكَ الْقَدِيْمِ ﴿٩٦﴾

**97.** Ary nony tonga ny mpitondra ny vaovao tsara dia napetrany teo anoloany izany dia fantany tamin'izay ny zavatra rehetra ka hoy izy: "Tsy efa nambarako taminareo ve hoe misy avy amin'i Allāh fatatro fa tsy fantatrareo?"

فَلَمَّآ اَنْ جَآءَ الْبَشِيْرُ اَلْقٰىهُ عَلٰى وَجْهِهٖ
فَارْتَدَّ بَصِيْرًا ۚ قَالَ اَلَمْ اَقُلْ لَّكُمْ ۚ
اِنِّيْٓ اَعْلَمُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٩٧﴾

**98.** Hoy izy ireo: "O! ry Dada, mangataha famelana amin'i Allāh ny amin'ny fahotanay, tena mpanota tokoa izahay taloha".

قَالُوْا يٰٓاَبَانَا اسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوْبَنَآ
اِنَّا كُنَّا خٰطِـِٕيْنَ ﴿٩٨﴾

**99.** Hoy izy: "Hangataka famelana ho anareo aho amin'ny Tompoko tokoa aho, minoa marimarina tokoa fa Mpamela heloka izy no Mpamindra fo."

قَالَ سَوْفَ اَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّيْ ۗ اِنَّهٗ هُوَ
الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٩٩﴾

**100.** Ary nony tonga tany amin'i Josefa ry zareo dia nomeny fialofana teo akaikiny ny rainy aman-dreniny ary hoy izy: "Midira amin-piadanana ao amin'i Egypta raha sitrak'i Allāh."

فَلَمَّا دَخَلُوْا عَلٰى يُوْسُفَ اٰوٰٓى اِلَيْهِ
اَبَوَيْهِ وَقَالَ ادْخُلُوْا مِصْرَ اِنْ شَآءَ
اللّٰهُ اٰمِنِيْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ary nakariny ho eo amin'ny seza fiandrianana ny ray aman-dreniny ary dia niankohoka teo *anatrehan'i*

وَرَفَعَ اَبَوَيْهِ عَلَى الْعَرْشِ وَخَرُّوْا لَهٗ
سُجَّدًا ۚ وَقَالَ يٰٓاَبَتِ هٰذَا تَاْوِيْلُ

*Allāh* izy rehetra ho azy *(Josefa)*, ary hoy izy: "O! ry Dada, izao no fahatanterahan'ny nofiko fahiny. Nataon'ny Tompoko tanteraka izany. Ary namindra fo tamiko Izy tamin'ny alàlan'ny famelana ahy tany ampigadrana sy tamin'ny alàlan'ny namoahany anareo avy tany an'efitra taorian'ny nanaovan'i Satana izay isavoritahanay mpirahalahy avy. Minoa marimarina tokoa fa mahari-po amin'izay tiany anaovana izany ny Tompoko. Satria mahalala ny zavatra rehetra Izy no sady Feno Fahendrena.

رُءْيَايَ مِن قَبْلُ قَدْ جَعَلَهَا رَبِّي حَقًّا ۖ وَقَدْ أَحْسَنَ بِي إِذْ أَخْرَجَنِي مِنَ السِّجْنِ وَجَاءَ بِكُم مِّنَ الْبَدْوِ مِن بَعْدِ أَن نَّزَغَ الشَّيْطَانُ بَيْنِي وَبَيْنَ إِخْوَتِي ۚ إِنَّ رَبِّي لَطِيفٌ لِّمَا يَشَاءُ ۚ إِنَّهُ هُوَ الْعَلِيمُ الْحَكِيمُ ﴿١٠١﴾

**102.** "E! ry Tompoko notahianao tamin'ny alàlan'ny fanomezanao anjara-pahefana ho ahy aho ary nampianarinao ny fanakarana ny hevitra raiketin'ny nofy. Ry Mpahary ny lanitra sy ny tany, Ianao no Mpiaro ahy eto amin'ity fiainana ity sy any an-koatra. Ataovy eo am-panaovana *ny sitraponao* aho no tratry ny fahafatesana ary atambaro amin'ireo olo-marina aho."

رَبِّ قَدْ آتَيْتَنِي مِنَ الْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِي مِن تَأْوِيلِ الْأَحَادِيثِ ۚ فَاطِرَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ أَنتَ وَلِيِّي فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۖ تَوَفَّنِي مُسْلِمًا وَأَلْحِقْنِي بِالصَّالِحِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Isan'ireo vaovao mikasika ny any amin'ilay tsy hita maso izany ambaranay aminao izany. Fa tsy teo ianao tamin'ny fotoana nifanarahany ny amin'ny tetiny mandritran'ny fotoana izay namolavolan'izy ireo fihokoana.

ذَٰلِكَ مِنْ أَنبَاءِ الْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ ۖ وَمَا كُنتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوا أَمْرَهُمْ وَهُمْ يَمْكُرُونَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ary ny ankamaroan'ny olona tsy hino na dia irinao mafy aza izany.

وَمَا أَكْثَرُ النَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ بِمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ary tsy hangataka valisoa aminy ny amin'izany na iray aza ianao. Famporisihana ny olona fotsiny ihany izany.

وَمَا تَسْأَلُهُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ ﴿١٠٥﴾ ع

R.12

**106.** Firifiry ny fambara teny an-danitra sy tety an-tany no tojo azy ireo teny *amin'ny lalany*, saingy nivily an'ireny hatrany izy?

وَكَاَيِّنْ مِّنْ اٰيَةٍ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
يَمُرُّوْنَ عَلَيْهَا وَهُمْ عَنْهَا مُعْرِضُوْنَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ary tsy mino an'i Allāh ny ankabeazan'izy ireo na dia izany aza dia mampifangaro azy amin'andriamani-kafa izy.

وَمَا يُؤْمِنُ اَكْثَرُهُمْ بِاللّٰهِ اِلَّا وَهُمْ
مُّشْرِكُوْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Mahatsiaro tena ho voaaro amin'ny famaizana mahery vaika avy amin'i Allāh va izy ireo na ny fahatongavan'ny ora fitsarana tampoka izay tsy napoiziny?

اَفَاَمِنُوْٓا اَنْ تَاْتِيَهُمْ غَاشِيَةٌ مِّنْ
عَذَابِ اللّٰهِ اَوْ تَاْتِيَهُمُ السَّاعَةُ
بَغْتَةً وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Lazao hoe: "Itý no lalako. Miantso makany amin'i Allāh aho. Mijoro amin'ny fahalalana azo antoka izaho sy izay manaraka ahy. Ary masina i Allāh ary tsy mba anisan'ireo mampifangaro andriamani-kafa ankoatra *an'i Allāh* aho."

قُلْ هٰذِهٖ سَبِيْلِيْٓ اَدْعُوْٓا اِلَى اللّٰهِ عَلٰى
بَصِيْرَةٍ اَنَا وَمَنِ اتَّبَعَنِيْ وَسُبْحٰنَ
اللّٰهِ وَمَآ اَنَا مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Ary talohanao dia tsy nandefa *Iraka* izahay afa-tsy olona nomenay tsindrimandry ary voafidy ao amin'ireo mponina ao an-tanàna. Tsy efa nitety itý tany itý va izy ireo ary tsy efa hitany ve hoe inona no anjara nianjady tamin'ireo teo alohany? Minoa marimarina tokoa fa tsara lavitra ho an'izay matahotra an'Andriamanitra ny fonenana any an-koatra. Tsy ho azonareo va izany?

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ اِلَّا رِجَالًا نُّوْحِيْٓ
اِلَيْهِمْ مِّنْ اَهْلِ الْقُرٰى اَفَلَمْ يَسِيْرُوْا
فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَلَدَارُ الْاٰخِرَةِ
خَيْرٌ لِّلَّذِيْنَ اتَّقَوْا اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿١١٠﴾

**111.** Mandra-pahatongan'ny amin'ny fotoana hahakivy ireo Iraka sy hahatsapany fa noraisina ho mpandainga ihany koa izy; tonga tampoka ny famonjenay; ka *amin'izany* dia izay tianay hovenjena ihany no hovoavonjy.

حَتّٰٓى اِذَا اسْتَيْئَسَ الرُّسُلُ وَظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ
قَدْ كُذِبُوْا جَآءَهُمْ نَصْرُنَا فَنُجِّيَ مَنْ
نَّشَآءُ وَلَا يُرَدُّ بَاْسُنَا عَنِ الْقَوْمِ
الْمُجْرِمِيْنَ ﴿١١١﴾

Ary tsy afaka misy afaka mamily ny famaizanay amin'ireo vahoaka mpanota.

**112.** Minoa marimarina tokoa fa misy lesona azon'izay matsilo saina sintonina avy ao amin'ny tantaran'izy ireo. Tsy zavatra noforonina izany fa fahatanterahan'izay efa nisy teo aloha sady fanazavana amin'ny antsipi-riany ny zavatra rehetra na koa toromarika sy fahasoavana ho an'ny vahoaka izay mino.

لَقَدْ كَانَ فِيْ قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِّاُولِي
الْاَلْبَابِ ؕ مَا كَانَ حَدِيْثًا يُّفْتَرٰى
وَلٰكِنْ تَصْدِيْقَ الَّذِيْ بَيْنَ يَدَيْهِ وَ
تَفْصِيْلَ كُلِّ شَيْءٍ وَّ هُدًى وَّرَحْمَةً
ع لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿١١٢﴾

 ركوعاتها ٦ سُورَةُ الرَّعْدِ مَكِّيَّةٌ ١٣ أياتها ٤٤ 

## Toko Fahatelo Ambin'ny Folo - 13
## Al-Ra'd
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Alif Lām Mīm Rā - *Izaho dia i Allāh ilay Mahalala ny zava-drehetra ilay Mahita ny zava-drehetra.* Andininy tao amin'ilay boky *tonga lafatra* ireto. Ary izay nambaranay taminao avy any amin'ny Tomponao dia marina saingy tsy mino ny ankamaroan'ny olona.

الٓمّٓرٰ ۚ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ ؕ وَالَّذِيْٓ اُنْزِلَ اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ الْحَقُّ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ۝٢

**3.** Allāh no Ilay hery nampakatra ny lanitra tsy misy andry mba ho azonareo jerena. Nipetraka teo amin'ny seza fiandrianana Izy avy eo. Ary Izy no mahatonga ny masoandro sy ny volana hiasa *ho anareo* ka samy mizotra amina lalana voasoritra mazava tsara mandritra ny fotoana voafetra izy ireo. Izy no mandamina ny zava-drehetra sy manazava tanteraka ny amin'ny fambara mba hahatonga anareo hino tanteraka ny fisian'ny fihaonana amin'ny Tomponareo.

اَللّٰهُ الَّذِيْ رَفَعَ السَّمٰوٰتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ؕ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ يُدَبِّرُ الْاَمْرَ يُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّكُمْ بِلِقَآءِ رَبِّكُمْ تُوْقِنُوْنَ ۝٣

**4.** Izy no nampidadasika ny tany, namolavola ny tendrombohitra mbamin'ny renirano. Izy no nanao ny voankazo ho tsiroaroa lahy sy vavy, avy Aminy ny alina mandrakotra ny andro. Misy fambara maro ao amin'izany ho an'ny olona mandinika, raha ny marina.

وَهُوَ الَّذِيْ مَدَّ الْاَرْضَ وَجَعَلَ فِيْهَا رَوَاسِيَ وَاَنْهٰرًا ؕ وَمِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ جَعَلَ فِيْهَا زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ يُغْشِي الَّيْلَ النَّهَارَ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ۝٤

**5.** Ary eto ambonin'ny tany, *maro* ny velaran'ny tany mifandray, sy sahamboaloboka, saha manana voa isan-

وَفِي الْاَرْضِ قِطَعٌ مُّتَجٰوِرٰتٌ وَّجَنّٰتٌ مِّنْ اَعْنَابٍ وَّزَرْعٌ وَّنَخِيْلٌ صِنْوَانٌ وَّ

غَيْرُ صِنْوَانٍ يُّسْقٰى بِمَآءٍ وَّاحِدٍ وَّ
نُفَضِّلُ بَعْضَهَا عَلٰى بَعْضٍ فِى الْاُكُلِ ؕ
اِنَّ فِىْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ۝٥

karazany, sy hazon’antrendra izay maniry amin’ny faka iray ihany, misy kosa anefa tsy mba toy izany ny faniriny; mitovy ihany ny rano anondrahana azy ireo kanefa ny sasany amin’izy ireo dia ataonay mamokatra be lavitra noho ny hafa. Misy fambara maro ho an’ny olona mahataka-javatra avy amin’izany.

وَاِنْ تَعْجَبْ فَعَجَبٌ قَوْلُهُمْ ءَاِذَا كُنَّا
تُرٰبًا ءَاِنَّا لَفِىْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ۬ؕ اُولٰٓئِكَ
الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ ۚ وَ اُولٰٓئِكَ
الْاَغْلٰلُ فِىْٓ اَعْنَاقِهِمْ ۚ وَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ
النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ۝٦

**6.** Ary raha tsy maintsy gaga ianao dia misy zava-mahagaga tokoa ny amin’ny ambarany raha miteny izy ireo hoe: “Fa nahoana? Rehefa lasan-ko vovoka ve izahay dia izay ve mariky ny fidiranay amina fisiana vaovao indray?” Ny toa azy ireo no tsy mino ny Tompony, ary ny toa azy ireo no hiambozona rojo vy amin’ny tendany ka ho mponin’ny Afobe ary hitoetra maharitra any izy ireo.

وَ يَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ
الْحَسَنَةِ وَ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمُ
الْمَثُلٰتُ ؕ وَ اِنَّ رَبَّكَ لَذُوْ مَغْفِرَةٍ
لِّلنَّاسِ عَلٰى ظُلْمِهِمْ ۚ وَ اِنَّ رَبَّكَ
لَشَدِيْدُ الْعِقَابِ ۝٧

**7.** Ary maika ery izy ireo ny hitaky aminao ny hampiajeranao ny loza eo amin’izy ireo toy izay ny soa kanefa dia efa nisy famaizana lehibe maro efa nitranga talohan’izy ireo. Tena mpamela heloka amin’ny olombelona ny Tomponao raha ny marina na dia eo aza ny maha mpanota matevin-koditra azy ireo. Fa henjana amin’ny fanomezana famaizana mifanandrify amin’ny tsy mety izay natao ihany koa ny Tomponao raha ny marina.

وَيَقُوْلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ
اٰيَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ اِنَّمَآ اَنْتَ مُنْذِرٌ وَّ لِكُلِّ
قَوْمٍ هَادٍ ۝٨ ع

**8.** Ary hoy ireo izay tsy mino: “Fa nahoana no tsy misy fambara avy any amin’ny Tompony akory nirotsaka taminy?” Tena azo antoka fa mpampitandrina iray ianao, ary nisy mpitarika ho an’ny vahoaka tsirairay avy.”

R.2

**9.** Ary tsy misy miafina amin'i Allāh izay entin'ny vavy sy izay ahenan'ny tranon-jaza mbamin'izay ampitomboiny. Fa samy manana ny fatra *sahaza azy* ny zavatra rehetra eo Anatrehany.

اَللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ اُنْثٰى وَ مَا
تَغِيْضُ الْاَرْحَامُ وَمَا تَزْدَادُ ؕ وَكُلُّ شَيْءٍ
عِنْدَهٗ بِمِقْدَارٍ ﴿٩﴾

**10.** *Izy no* ilay mahafantatra ny tsy hita sy hita, Ilay lehibe, Ilay ambony indrindra.

عٰلِمُ الْغَيْبِ وَ الشَّهَادَةِ الْكَبِيْرُ
الْمُتَعَالِ ﴿١٠﴾

**11.** Izay milaza ny teniny antsokosoko aminareo sy izay milaza izany ampahibemaso dia mitovy *ao amin’ny Fahalalany*. Toraka izany izay miafina mandritra ny alina, sy izay mivoaka *an-karihary* mandritra ny andro.

سَوَآءٌ مِّنْكُمْ مَّنْ اَسَرَّ الْقَوْلَ وَ مَنْ
جَهَرَ بِهٖ وَ مَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍ بِالَّيْلِ وَ
سَارِبٌۢ بِالنَّهَارِ ﴿١١﴾

**12.** Ho azy *(ny Iraka)* dia misy *andian’*Anjely eo aloha sy eo aoriany izay miaro azy araka ny baikon’i Allāh. Minoa marimarina tokoa fa tsy mba manova ny fiainan’ny olombelona i Allāh raha tsy manova ny fony aloha izy ireo. Ary tsy misy mahasakana an’i Allāh rehefa hanafay ny olombelona izy, kanefa tsy hahita famonjena ihany koa izy ireo raha tsy ao Aminy irery ihany.

لَهٗ مُعَقِّبٰتٌ مِّنْۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَ مِنْ
خَلْفِهٖ يَحْفَظُوْنَهٗ مِنْ اَمْرِ اللّٰهِ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتّٰى يُغَيِّرُوْا مَا
بِاَنْفُسِهِمْ ؕ وَاِذَآ اَرَادَ اللّٰهُ بِقَوْمٍ سُوْٓءًا
فَلَا مَرَدَّ لَهٗ ۚ وَمَا لَهُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ
وَّالٍ ﴿١٢﴾

**13.** Izy no mampiseho anareo ny tselatra *mba hahatonga* anareo hahalala matahotra sy hahay manatena ihany koa, Izy ihany koa no mamolavola ireo andihan-drahona mavesatra ireny.

هُوَ الَّذِيْ يُرِيْكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَّ
طَمَعًا وَّ يُنْشِئُ السَّحَابَ الثِّقَالَ ﴿١٣﴾

**14.** Ary dia midera Azy amin’ny fanomezam-boninahitra azy ny varatra ary manao toy izany koa ny anjely noho ny tahotra Azy. Izy ihany koa no mampirehatra ny varatra ary mandatsaka izay amin’izay tiany, na izany na tsy izany anefa dia mbola

وَ يُسَبِّحُ الرَّعْدُ بِحَمْدِهٖ وَ الْمَلٰٓئِكَةُ
مِنْ خِيْفَتِهٖ ۚ وَ يُرْسِلُ الصَّوَاعِقَ
فَيُصِيْبُ بِهَا مَنْ يَّشَآءُ وَهُمْ يُجَادِلُوْنَ
فِي اللّٰهِ ۚ وَهُوَ شَدِيْدُ الْمِحَالِ ﴿١٤﴾

miady hevitra momba an'i Allāh izy ireo; henjana anefa ny famaizana avy Aminy.

**15.** Ary amin'i Allāh irery ihany no miantefa ny fivavahana marina. Ary dia tsy hisy valim-bavaka avy any amin'ireo izay ivavahan'ny olombelona ankoatra an'i Allāh afatsy *valim-bavaka* azon'izay mampitsotra ny tanany roa amin'ny rano mba hahafahany misotro rano kanefa dia tsy hahatratra ny vavany akory izany rano izany. Ary heri-po verimaina ny vavak'ireo tsy mpino.

لَهُۥ دَعْوَةُ الْحَقِّ ۖ وَالَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ
دُونِهِۦ لَا يَسْتَجِيبُونَ لَهُم بِشَيْءٍ
إِلَّا كَبَاسِطِ كَفَّيْهِ إِلَى الْمَاءِ لِيَبْلُغَ
فَاهُ وَمَا هُوَ بِبَالِغِهِۦ ۚ وَمَا دُعَاءُ
الْكَافِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَالٍ ﴿١٥﴾

**16.** Ary amin'i Allāh no miankohaka, na tiana na tsy tiana izay rehetra any an-danitra sy ety an-tany, toy ny ataon'ny alok'izy ireo marain-tsy hariva.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَ
الْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَظِلَالُهُم
بِالْغُدُوِّ وَالْآصَالِ ﴿١٦﴾

**17.** Lazao hoe: "Iza moa no Andriamanitry ny lanitra sy ny tany?" Lazao hoe: "I Allāh". Lazao *koa* hoe: "Efa nandray fanampiana akoatra Azy izay tsy manan-kery hanaovana na ny soa na ny ratsy teo amin'ny tenany va ianareo?" Lazao *koa* hoe: "Mety hitovy va ny jamba sy ny mahiratra? Na *koa* afaka mifaninana amin'ny haizina ve ny hazavana? Na koa naka andriamani-kafa miaraka amin'i Allāh izay nahary zavatra tahaka izay vitan'i Allāh ve izy ireo ka mety hitovy lenta eo anatrehan'izy ireo izany endripamoronana *roa* izany?" Lazao hoe "I Allāh ihany no hany mpahary ny zavatra rehetra, ary Izy Ilay tokana, Ilay avo indrindra izy."

قُلْ مَنْ رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ قُلِ
اللَّهُ ۚ قُلْ أَفَاتَّخَذْتُم مِنْ دُونِهِۦٓ
أَوْلِيَاءَ لَا يَمْلِكُونَ لِأَنْفُسِهِمْ نَفْعًا
وَلَا ضَرًّا ۚ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ
وَالْبَصِيرُ أَمْ هَلْ تَسْتَوِي الظُّلُمَاتُ
وَالنُّورُ ۗ أَمْ جَعَلُوا لِلَّهِ شُرَكَاءَ خَلَقُوا
كَخَلْقِهِۦ فَتَشَابَهَ الْخَلْقُ عَلَيْهِمْ ۚ
قُلِ اللَّهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ وَهُوَ الْوَاحِدُ
الْقَهَّارُ ﴿١٧﴾

**18.** Mandrotsaka ny rano avy any andanitra Izy mba hampikoriana ny loharano eny an-dohasaha araka izay

أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَالَتْ
أَوْدِيَةٌ بِقَدَرِهَا فَاحْتَمَلَ السَّيْلُ

zakany ary misy rotra mitsingevana eny ambony rano. Ary hivoaka roatrany toy izany izay rehetra hafanain'izy ireo amin'ny afo mba hanaovany haingo sy fitaovana. Toy izany no hanoharan'i Allāh ny marina sy ny lainga. Ary ankehitriny ny raotrany dia mandalo toy ny fako ihany fa izay ilain'ny olona dia hijanona eto an-tany. Toy izany no fanomezan'i Allāh oham-pitenenana.

زَبَدًا رَّابِيًا ۚ وَمِمَّا يُوقِدُونَ عَلَيْهِ فِي النَّارِ ابْتِغَاءَ حِلْيَةٍ أَوْ مَتَاعٍ زَبَدٌ مِّثْلُهُ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ اللَّهُ الْحَقَّ وَالْبَاطِلَ ۚ فَأَمَّا الزَّبَدُ فَيَذْهَبُ جُفَاءً ۖ وَأَمَّا مَا يَنفَعُ النَّاسَ فَيَمْكُثُ فِي الْأَرْضِ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ اللَّهُ الْأَمْثَالَ ﴿١٨﴾

**19.** Ho an'ireo izay mankatoa ny Tompony, dia ny fahasoavana *mandrakizay*. Fa ireo izay tsy mankatoa Azy, raha azony avokoa izay rehetra eto an-tany ary mbola manana ohatr'izany fanampiny izy dia natolony ho takalonaina izany *mba hanavotany ny fiainany*. Izy ireny no hahazo valin'asa ratsy ary ny Afobe no ho fonenany. Mba toeram-pakana aina ratsy izany.

لِلَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِرَبِّهِمُ الْحُسْنَىٰ ۚ وَالَّذِينَ لَمْ يَسْتَجِيبُوا لَهُ لَوْ أَنَّ لَهُم مَّا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ لَافْتَدَوْا بِهِ ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ سُوءُ الْحِسَابِ ۖ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٩﴾

R.3

**20.** Noho izany izay mahafantatra fa izay nambara ny Tomponao taminao dia marina, izany olona izany ve tahaka ilay jamba? *Fa* ny olona matsilo saina ihany no hahatakatra an'izany;

أَفَمَن يَعْلَمُ أَنَّمَا أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ الْحَقُّ كَمَنْ هُوَ أَعْمَىٰ ۚ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٢٠﴾

**21.** Ireo izay manatanteraka ny fifanarahana tamin'i Allāh ary tsy nanapaka ny fifamatorana.

الَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهْدِ اللَّهِ وَلَا يَنقُضُونَ الْمِيثَاقَ ﴿٢١﴾

**22.** Ary ireo manambatra izay didian'i Allāh atambatra sy matahotra ny Tompony izy ireo sady manahy ny hisian'ny fifanazavana momba izay natao tsy mety;

وَالَّذِينَ يَصِلُونَ مَا أَمَرَ اللَّهُ بِهِ أَن يُوصَلَ وَيَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ وَيَخَافُونَ سُوءَ الْحِسَابِ ﴿٢٢﴾

**23.** Fa ireo izay mifofotra amin'ny fitadiavana ny fahasoavan'ny Tompony sy mahavatra mivavaka

وَالَّذِينَ صَبَرُوا ابْتِغَاءَ وَجْهِ رَبِّهِمْ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَأَنفَقُوا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ

sady mampiasa mangingina na ankarihary izay nomenay azy ka manohitra ny ratsy amin’ny alalan’ny asa tsara. Ny olona toy ireny no handray ny valisoa *tsara indrindra* avy ao amin’ny fonenana *farany* -

سِرًّا وَّعَلَانِيَةً وَّيَدْرَءُوْنَ بِالْحَسَنَةِ السَّيِّئَةَ أُولٰٓئِكَ لَهُمْ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٢٣﴾

**24.** *Izay misy* Saha maharitra mandrakizay. Hiditra ao izy ireo sy ireo olomarina amin'ireo ray aman-dreny sy ireo vadiny ary sy ny zanany. Ary dia hisy anjely hiseho amin'izy ireo isaky ny varavarana sady *miteny hoe:*

جَنّٰتُ عَدْنٍ يَّدْخُلُوْنَهَا وَمَنْ صَلَحَ مِنْ اٰبَآئِهِمْ وَاَزْوَاجِهِمْ وَذُرِّيّٰتِهِمْ وَالْمَلٰٓئِكَةُ يَدْخُلُوْنَ عَلَيْهِمْ مِّنْ كُلِّ بَابٍ ﴿٢٤﴾

**25.** “Ho aminareo anie ny fiadanana satria manam-paharetana ianareo. Jereo toy inona no hasoan’ny valisoa ao amin’ny fonenana *farany*.”

سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ بِمَا صَبَرْتُمْ فَنِعْمَ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٢٥﴾

**26.** Ireo izay manapaka ny fifamatorany amin’i Allāh taorian’ny nampijoroana izany ary koa mampisaraka izay nasain’i Allāh natambatra sady mampiteraka korotana eto ambonin’ny tany, hianjera amin’izy ireo ny ozona, ka ho mahatsiravina tokoa ny fonenan’izy ireo.

وَالَّذِيْنَ يَنْقُضُوْنَ عَهْدَ اللّٰهِ مِنْۢ بَعْدِ مِيْثَاقِهٖ وَيَقْطَعُوْنَ مَآ اَمَرَ اللّٰهُ بِهٖٓ اَنْ يُّوْصَلَ وَيُفْسِدُوْنَ فِي الْاَرْضِ اُولٰٓئِكَ لَهُمُ اللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوْٓءُ الدَّارِ ﴿٢٦﴾

**27.** Ampitomboan’i Allāh ny herin’izay tiany anaovany an’izany ary hakeleziny kosa ny *izay tiany anaovana izany*, dia ho faly eto amin’ny fiainana eto an-tany eto izy ireo nefa fahasambarana tsy mateza ihany no misy eto an-tany raha oharina amin’ny any an-koatra.

اَللّٰهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ وَفَرِحُوْا بِالْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا فِي الْاٰخِرَةِ اِلَّا مَتَاعٌ ﴿٢٧﴾

R.4

**28.** Ary izay tsy mino ny teny hoe: “Fa nahoana no tsy misy Fambara niseho avy any amin'ny Tompony?” Lazao hoe: “Avelan'i Allāh ho very izay tiany ho very ary tarihany ho aminy kosa izay miverina Aminy;”

وَيَقُوْلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ اٰيَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ قُلْ اِنَّ اللّٰهَ يُضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْٓ اِلَيْهِ مَنْ اَنَابَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ireo izay mino ka mahita fiadanam-po ao amin'ny fahatsiarovana an'i Allāh. Eny tokoa, ao amin'ny fahatsiarovana an'i Allāh no ahitan'ny fo ny fiadana.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَتَطْمَئِنُّ قُلُوبُهُم
بِذِكْرِ ٱللَّهِ ۗ أَلَا بِذِكْرِ ٱللَّهِ تَطْمَئِنُّ
ٱلْقُلُوبُ ﴿٢٩﴾

**30.** Ireo izay mino ka manao asa soa - fahasambarana tsy manam-paharoa sy toeram-pitodiana mahafinaritra no *voatondro* ho azy ireo.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
طُوبَىٰ لَهُمْ وَحُسْنُ مَـَٔابٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Izay no nandefasanay anao ao amin'ireo vahoaka izay efa nialohavan'ny vahoaka hafa izay efa tsy misy intsony ankehitriny, mba hahafahanao mitory izay nambaranay taminao, satria izy ireo tsy mahalala *ny fisian'Andriamanitra* mpamindra fo. Lazao hoe: "Izy no tompoko, tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy. Aminy no ametrahako ny fitokisako ary any Aminy no hodiako".

كَذَٰلِكَ أَرْسَلْنَٰكَ فِىٓ أُمَّةٍ قَدْ خَلَتْ مِن
قَبْلِهَآ أُمَمٌ لِّتَتْلُوَا۟ عَلَيْهِمُ ٱلَّذِىٓ
أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ وَهُمْ يَكْفُرُونَ بِٱلرَّحْمَٰنِ ۚ
قُلْ هُوَ رَبِّى لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ عَلَيْهِ
تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ مَتَابِ ﴿٣١﴾

**32.** Ary na dia nisy aza Kor'any azo anisahana tendrombohitra, na koa afaka hiteteana madinika ny tany, na koa ahafahana miresaka tamin'ny maty, *izy ireo dia mbola tsy afaka ny hino na oviana na oviana!* Izany hoe io raharaha io dia miankina tanteraka amin'i Allāh. Ny mpino ve tsy mbola mahatsapa foana fa raha tian'i Allāh ny hampanaiky ny sitrapony dia azony atao tsara tokoa nitari-dalana izao tontolo izao? Ary momba ireo tsy mpino dia tsy hitsahatra hianjera amin'izy ireo ny loza noho ny zava-dratsy vitan'izy ireo, na koa hidina akaiky dia akaikin'ny trano fonenan'izy ireo mandra-pahatanteraka ny Fampanatenan'i Allāh. Minoa marimarina fa i Allāh dia tsy mba manadino ny fampanatenana nomeny.

وَلَوْ أَنَّ قُرْءَانًا سُيِّرَتْ بِهِ ٱلْجِبَالُ أَوْ
قُطِّعَتْ بِهِ ٱلْأَرْضُ أَوْ كُلِّمَ بِهِ ٱلْمَوْتَىٰ ۗ
بَل لِّلَّهِ ٱلْأَمْرُ جَمِيعًا ۗ أَفَلَمْ يَا۟يْـَٔسِ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَن لَّوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ لَهَدَى
ٱلنَّاسَ جَمِيعًا ۗ وَلَا يَزَالُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوا۟ تُصِيبُهُم بِمَا صَنَعُوا۟ قَارِعَةٌ
أَوْ تَحُلُّ قَرِيبًا مِّن دَارِهِمْ حَتَّىٰ يَأْتِىَ
وَعْدُ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخْلِفُ
ٱلْمِيعَادَ ﴿٣٢﴾

R.5

**33.** Ary marina fa ireo Iraka teo alohanao dia nihomehezana avokoa; fa Izaho dia nanome fitsaharana ho an'ireo tsy manam-pinoana. Rehefa avy teo dia nofihiniko izy ireo, fa nanao ahoana kosa ny famaizana avy Amiko?

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّنْ قَبْلِكَ
فَاَمْلَيْتُ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا ثُمَّ
اَخَذْتُهُمْ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ۝٣٣

**34.** Noho izany, Ilay Mpanaramaso ny fanahy tsirairay sy *Mpandray antsoratra* izay tandrify ny tsirairay ve dia hamela azy ireo *ho tsy voasazy*? Nefa izy ireo dia nampifangaro an’i Allāh amin’ny zavatra hafa. Lazao hoe: “Omeo anarana izy ireo. Moa va ampahafatarinareo momba ny zavatra tsy fantany etý an-tany Izy? Sa dia teny tsy manan-danja izy ireny? Tsia fa ny tetik’ireo tsy mpino dia nohatsaraina teo imason’izy ireo, ka voasakana tsy ho afaka manaraka ny làlana tsara izy ireo. Ary izay rehetra navelan’i Allāh ho very làlana dia tsy mba hanana mpitari-dàlana.

اَفَمَنْ هُوَ قَآئِمٌ عَلٰى كُلِّ نَفْسٍ بِمَا
كَسَبَتْ ۚ وَجَعَلُوْا لِلّٰهِ شُرَكَآءَ ؕ قُلْ
سَمُّوْهُمْ ؕ اَمْ تُنَبِّئُوْنَهٗ بِمَا لَا يَعْلَمُ
فِي الْاَرْضِ اَمْ بِظَاهِرٍ مِّنَ الْقَوْلِ ؕ بَلْ
زُيِّنَ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا مَكْرُهُمْ وَصُدُّوْا
عَنِ السَّبِيْلِ ؕ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَمَا
لَهٗ مِنْ هَادٍ ۝٣٤

**35.** Misy famaizana ho azy ireo eto amin’ny fiainana an-tany; ary minoa marimarina fa ny famaizana any ankoatra no tena mafy, ary tsy misy mpiaro ho azy ireo eo anatrean’i Allāh any.

لَهُمْ عَذَابٌ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَ
لَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ اَشَقُّ ۚ وَمَا لَهُمْ
مِّنَ اللّٰهِ مِنْ وَّاقٍ ۝٣٥

**36.** Ny ohatra mikasika ny paradisa nampanantenaina an’ireo matahotra an’i Allāh dia ireo sakelidrano maro mikoriana ao; ny voany dia maharitra mandrakizay, tahaka izany koa ny alokalony. Izany no fankasitrahana hatokana ho an’ireo mijoro amin’ny fahamarinana; fa ny fankasitrahana ho an’ireo tsy mino kosa dia ny Afo.

مَثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِيْ وُعِدَ الْمُتَّقُوْنَ ؕ
تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ؕ اُكُلُهَا
دَآئِمٌ وَّظِلُّهَا ؕ تِلْكَ عُقْبَى الَّذِيْنَ
اتَّقَوْا ۖ وَّعُقْبَى الْكٰفِرِيْنَ النَّارُ ۝٣٦

**37.** Ary ireo izay nomenay ny Boky dia faly tamin'izay nambarany taminao izy ireo. Ary amin'ireo vondrona *samihafa* ireo dia misy ny mandà ny ampahan'ny voalaza ao amin'ny Boky. Lazao hoe: “Izaho dia tsy nahazo afa-tsy baiko hanompo an'i Allāh, sy ny tsy hamorona Tompo hafa hampiharahina Aminy. Ary any Aminy aho no miantso, any aminy no hiafarako.”

وَالَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَفْرَحُوْنَ
بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَمِنَ الْاَحْزَابِ مَنْ
يُّنْكِرُ بَعْضَهٗ ؕ قُلْ اِنَّمَآ اُمِرْتُ اَنْ
اَعْبُدَ اللّٰهَ وَلَاۤ اُشْرِكَ بِهٖ ؕ اِلَيْهِ
اَدْعُوْا وَاِلَيْهِ مَاٰبِ ﴿۳۷﴾

**38.** Ary toa izany no nanambaranay azy toy ny fitsarana mazava. Koa raha manaraka ny fanirian-dratsiny ianao, taorian'ny nahafantaranao ny fahalalana, dia tsy hanana sakaiza na koa mpiaro eo anatrehan'i Allāh ianao.

وَكَذٰلِكَ اَنْزَلْنٰهُ حُكْمًا عَرَبِيًّا ؕ وَلَئِنِ
اتَّبَعْتَ اَهْوَآءَهُمْ بَعْدَ مَا جَآءَكَ مِنَ
الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ مِنَ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا
وَاقٍ ﴿۳۸﴾ ع

R.6

**39.** Marina tokoa fa nandefa Iraka talohanao Izahay, ary nomenay vady sy zanaka izy ireo. Ary ny Iraka dia tsy afaka ny haneho fambara raha tsy baiko avy amin’i Allāh. Isaky ny fetr’andro dia misy fanapanana *avy amin’i Allāh.*

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّنْ قَبْلِكَ وَ
جَعَلْنَا لَهُمْ اَزْوَاجًا وَّذُرِّيَّةً ؕ وَمَا كَانَ
لِرَسُوْلٍ اَنْ يَّاْتِيَ بِاٰيَةٍ اِلَّا بِاِذْنِ
اللّٰهِ ؕ لِكُلِّ اَجَلٍ كِتَابٌ ﴿۳۹﴾

**40.** I Allāh dia afaka mamafa izay tiany ho fafana. Ary manangana *izay tiany hatsangana*, avy any Aminy ny fiandohan’ny didy *rehetra.*

يَمْحُوا اللّٰهُ مَا يَشَآءُ وَيُثْبِتُ ۖۚ وَ
عِنْدَهٗۤ اُمُّ الْكِتٰبِ ﴿۴۰﴾

**41.** Ary ataonay hitanao *mandritra ny fotoana hiainanao koa ny fampiharana* ny sasatsasany amin’ireo fandrahonana nataonay azy ireo, na koa raha homenay ny fahafatesana ianao dia *tsy ho hampiova zavatra firy izany*, satria ny anjaranao dia ny mampita ny hafatra ary anjaranay ny fandaminan-draharaha.

وَاِنْ مَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِيْ
نَعِدُهُمْ اَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَاِنَّمَا عَلَيْكَ
الْبَلٰغُ وَعَلَيْنَا الْحِسَابُ ﴿۴۱﴾

**42.** Tsy tsapan’izy ireo angaha fa voafehinay ny firenena, miainga avy

اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّا نَاْتِي الْاَرْضَ نَنْقُصُهَا

amin’ny fanenanay ny amin’ny sisintaniny? Ary i Allāh dia mitsara; tsy misy olona afaka manova ny fitsarany. Izy no Ilay kinga raha handamindraharaha.

مِنْ أَطْرَافِهَا ۚ وَاللَّهُ يَحْكُمُ لَا مُعَقِّبَ
لِحُكْمِهِ ۚ وَهُوَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٤٢﴾

**43.** Ireo izay mialoha azy ireo koa dia manana tetika, fa i Allāh irery no manana ny tetika *tena mahomby* rehetra, fantany izay mety ho azon’ny tsirairay; ho fantatr’ireo tsy mpino tsy ho ela hoe ho an’iza ny fankasitrahana farany eto amin’*izany* fonenana *izany*.

وَقَدْ مَكَرَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلِلَّهِ
الْمَكْرُ جَمِيعًا ۖ يَعْلَمُ مَا تَكْسِبُ
كُلُّ نَفْسٍ ۗ وَسَيَعْلَمُ الْكُفَّارُ لِمَنْ
عُقْبَى الدَّارِ ﴿٤٣﴾

**44.** Ary ireo izay tsy mino dia hiteny hoe: “Tsy Iraka ianao.” Lazao azy ireo hoe: “I Allāh irery dia ampy ho vavolombelona eo amiko sy ianareo, *tahaka* izany koa ny olona manana fahalalana momba ny Boky”.

وَيَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَسْتَ مُرْسَلًا ۚ
قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ
وَمَنْ عِنْدَهُ عِلْمُ الْكِتَابِ ﴿٤٤﴾ ع ٦ ١٢



(ركوعاتها ٧) سُورَةُ إِبْرٰهِيمَ مَكِّيَّةٌ ١٤ (آياتها ٥٢)



# Toko Fahaefatra Ambin'ny Folo - 14
## IBRĀHĪM
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Alif Lām Rā - *Izaho dia Allāh, Ilay Mahita ny Rehetra - itý dia* Boky izay nambaranay taminao mba hahafahanao mamoaka ny olona *tsy ankanavaka* avy ao amin'ny haizina ho ao amin'ny fahazavana, amin'ny alalan'ny toro-lalan'ny Tompony, eo amin'ny làlan'Ilay Mahefa ny zava-drehetra, Ilay Mendrika ny fiderana;

الٓرٰ ۚ كِتٰبٌ اَنْزَلْنٰهُ اِلَيْكَ لِتُخْرِجَ
النَّاسَ مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۙ
بِاِذْنِ رَبِّهِمْ اِلٰى صِرَاطِ الْعَزِيْزِ
الْحَمِيْدِ ۙ ②

**3.** I Allāh, Ilay Tompon'ny zava-drehetra eny an-danitra sy ny zava-drehetra eto an-tany. Ary loza ho an'ireo tsy mpino satria famaizana mamaivay *no miandry azy ireo.*

اللّٰهِ الَّذِيْ لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي
الْاَرْضِ ۗ وَوَيْلٌ لِّلْكٰفِرِيْنَ مِنْ عَذَابٍ
شَدِيْدِ ۙ ③

**4.** Ireo izay manome lanja ny fiainana eto an-tany noho ny any Ankoatra, ary manelingelina ireo izay manaraka ny sori-dalan'i Allāh ka mikaro-kevitra mba hahatonga izany ho làlana mialokaloka. Izy ireny no tena latsaka lalina anatin'ny fahadisoana tanteraka.

اِلَّذِيْنَ يَسْتَحِبُّوْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا
عَلَى الْاٰخِرَةِ وَيَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ وَيَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ۗ اُولٰٓئِكَ فِيْ
ضَلٰلٍ ۢ بَعِيْدٍ ④

**5.** Ary Izahay dia nampitondra fambara an'ireo Iraka araka ny fitenin'ny vahoakany avy mba hahafahan'izy ireo manazava ny zava-drehetra. Avy eo avelan'i Allāh ho very izay tiany ary tarihany làlana izay tiany ho tariana, ary izy ilay Mahefa ny zava-drehetra Ilay feno fahendrena.

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا بِلِسَانِ
قَوْمِهٖ لِيُبَيِّنَ لَهُمْ ۗ فَيُضِلُّ اللّٰهُ مَنْ
يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَهُوَ الْعَزِيْزُ
الْحَكِيْمُ ⑤

**6.** Ary Izahay dia nandefa tokoa an'i Mosesy niaraka tamin'ireo fambara avy Aminay, *ka nilazanay taminy hoe*:

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَآ اَنْ اَخْرِجْ
قَوْمَكَ مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۙ وَ

"Ataovy ny ivoahan'ny vahoakanao avy ao amin'ny haizina ho eny amin'ny mazava, ary ampahatsiahivo izy ireo ny andron'ny *fankasitrahana sy famaizana* avy amin'i Allāh. Minoa marimarina fa any dia hahitana ireo Fambara ho an'izay rehetra maharitra sy mahay mankasitraka."

ذَكِّرْهُمْ بِأَيّٰىمِ اللّٰهِ ۚ إِنَّ فِي ذٰلِكَ
لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ﴿٦﴾

**7.** *Ary tadidionao ny fotoana* nilazan'i Mosesy tamin'ny vahoakany hoe: "Tadidionareo ny fahasoavan'i Allāh taminareo fony Izy nanavotra anareo teo ambany fahefan'ny vahoakan'i Farao izay nanome fampahoriana ratsy indrindra anareo, nahafaty ny zanakareo ary namela ny vadinareo; ireny dia fitsapana lehibe anareo avy amin'ny Tomponareo.

وَإِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهِ اذْكُرُوْا
نِعْمَةَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ إِذْ أَنْجٰىكُمْ مِّنْ اٰلِ
فِرْعَوْنَ يَسُوْمُوْنَكُمْ سُوْٓءَ الْعَذَابِ
وَيُذَبِّحُوْنَ أَبْنَآءَكُمْ وَيَسْتَحْيُوْنَ
نِسَآءَكُمْ ۚ وَفِيْ ذٰلِكُمْ بَلَآءٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ
عَظِيْمٌ ﴿٧﴾ ع

R.2

**8.** Ary *tadidio koa ny fotoana* nanambaran'ny Tomponareo hoe: "Raha mahay mankasitraka ianareo dia voamaika homeko *fahasoavana*; fa raha tsy mahay mankasitraka ianareo *dia tadidio fa* ny famaizako dia tena mamaivay.

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكُمْ لَئِنْ شَكَرْتُمْ
لَأَزِيْدَنَّكُمْ وَلَئِنْ كَفَرْتُمْ إِنَّ عَذَابِيْ
لَشَدِيْدٌ ﴿٨﴾

**9.** Dia niteny i Mosesy hoe: "Raha tsy mino ianareo, ianareo sy izay rehetra monina eto an-tany, *dia tsy afaka hanohitohina an'i Allāh mihitsy*; marina tokoa fa i Allāh dia mahavita tena, Izy dia mendri-piderana.

وَقَالَ مُوْسٰٓى إِنْ تَكْفُرُوْٓا أَنْتُمْ وَمَنْ
فِي الْأَرْضِ جَمِيْعًا ۙ فَإِنَّ اللّٰهَ لَغَنِيٌّ
حَمِيْدٌ ﴿٩﴾

**10.** Ny vaovao mikasika ireo nialoha lalana anareo ve tsy nipaka taty aminareo, ny vahoakan'i Noa, *ny fokon'ny* 'Ād sy *ny fokon'ny* Thamōd sy ireo nandimby azy? Tsy misy intsony ny mahalala an'ireny ankoatra an'i Allāh. Ny Iraka ho azy ireo dia tonga tany aminy niaraka tamin'ny

أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَؤُا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ
قَوْمِ نُوْحٍ وَّعَادٍ وَّثَمُوْدَ ۛ وَالَّذِيْنَ مِنْۢ
بَعْدِهِمْ ۛ لَا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا اللّٰهُ ۚ جَآءَتْهُمْ
رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ فَرَدُّوْٓا أَيْدِيَهُمْ
فِيْٓ أَفْوَاهِهِمْ وَقَالُوْٓا إِنَّا كَفَرْنَا بِمَآ
أُرْسِلْتُمْ بِهٖ وَإِنَّا لَفِيْ شَكٍّ مِّمَّا

تَدۡعُونَنَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ١٠

fambara mazava tsara, fa nametraka ny tanana teo amin'ny vava izy ireo[56], sy niteny hoe: "Izahay tsy mino izany intsony nandefasana anao atý, ka mazava loatra ary tena manana ahiahy tokoa amin'izay hiantsoanareo anay izahay."

قَالَتۡ رُسُلُهُمۡ أَفِي ٱللَّهِ شَكّٞ فَاطِرِ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يَدۡعُوكُمۡ
لِيَغۡفِرَ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرَكُمۡ
إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ قَالُوٓاْ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا
بَشَرٞ مِّثۡلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا
عَمَّا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتُونَا
بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ١١

**11.** Hoy ireo Iraka nalefa ho azy ireo: "Manana fisalasalana ve ianareo momba an'i Allāh; Ilay nahary ny lanitra sy ny tany miantso anareo Izy mba hamelany ny helokareo sy mba hanomezany fe-potoana mandra-pahatonga ny fetr'andro raikitra. Hoy izy ireo: "Ianareo dia olombelona tsy misy valaka aminay, ianareo dia manosika anay hiodina amin'izay notompoin'ny rainay *hatramin'izay*. Itondray porofo *vitsivitsy* tsy azo lavina ary izahay."

قَالَتۡ لَهُمۡ رُسُلُهُمۡ إِن نَّحۡنُ إِلَّا
بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ
مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ وَمَا كَانَ لَنَآ أَن
نَّأۡتِيَكُم بِسُلۡطَٰنٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَ
عَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٢

**12.** Hoy ireo Iraka nalefa ho azy ireo: "Izahay dia tsy inona fa olombelona tahaka anareo, fa i Allāh no manolotra ny Famelany amin'izay tiany amin'ireo Mpanompony, tsy anjaranay ny mitondra porofo amin'izany, raha tsy hoe baiko avy amin'i Allāh. Ary tsy misy afa-tsy amin'i Allāh *ihany* no

[56] Ny fiteny ao amin'ny Kor'any فَرَدُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ فِيٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ (farad-do aydiyahom fī afo-āhihim) "Nametraka ny tanany teo amin'ny vavany izy ireo" dia fanehoana ny tanana atao eo amin'ny vava, izany hoe manambara fahatampenana. Alohan'ny hanazavana ny hevitra raketina dia tsara ny mamantatra mialoha ny foto-dresaka. Ny asa atao eto dia mitodika amin'ny tsy mpino ary azo omena hevitra roa izany: (1) Ny fametrahan'ireo mpino ny tanany eo am-bavany dia midika ho fandavana ny hiresaka amin'ireo Iraka sy izay mpomba azy ireo. Izany no fara-fihetsika atao rehefa lany tohan-kevitra; ny hany fara hery dia ny fanehoana fa tsy manan-kalahatra intsony. (2) Manampina ny vavan'ireo Iraka ireo tsy mpino, eto ihany koa dia tapaka ny fifampiresahana na dia amin'ny endrika hafa aza. Amin'io fihetsika io dia miteny an'ireo Iraka mba hangina ireo tsy mpino. Ity fanakaran-kevitra farany ity rahateo dia hamafisin'ny ampahany farany amin'ny andininy izay itenenan'ny tsy mpino hoe: "Tsy mino an'izay nampanirahana anareo izahay, ary minoa marina tokoa fa misalasala fatratra izahay amin'izay asainareo itodihanay."

tokony ametrahan'ireo mpino ny fitokisan'izy ireo.

**13.** "Ary maninona raha mba ankininay amin'i Allāh ny fitokisanay satria Izy no nitarika anay tamin'izao lalanay izao? Ary minoa marimarina fa ho zakainay *daholo* ny fanenjehana ataonareo aminay. Koa ireo izay mametraka fitokisana dia fitokisan'izy ireo amin'i Allāh.

وَمَا لَنَآ أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى اللّٰهِ وَقَدْ هَدٰىنَا سُبُلَنَا ؕ وَلَنَصْبِرَنَّ عَلٰى مَآ اٰذَيْتُمُوْنَا ؕ وَعَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُتَوَكِّلُوْنَ ﴿١٣﴾ ع ٦ ١٤

R.3

**14.** Ary ireo izay tsy nino dia hiteny amin'ireo Iraka nalefa ho azy ireo: "Tena horoahanay tsy ho eto antanànanay tokoa ianareo raha tsy hoe angaha tsy hiverina amin'ny fivavahanay". Noho izany ny Tompon'izy ireo dia nanambara taminy hoe: "Tena horinganinay marina tokoa ireo olon-dratsy"

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِرُسُلِهِمْ لَنُخْرِجَنَّكُمْ مِّنْ اَرْضِنَآ اَوْ لَتَعُوْدُنَّ فِيْ مِلَّتِنَا ؕ فَاَوْحٰٓى اِلَيْهِمْ رَبُّهُمْ لَنُهْلِكَنَّ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤﴾

**15.** "Ary minoa marimarina tokoa fa ao aorian'izy ireo dia hampetrakay amin'io tany io ianareo ao. Itý dia ho an'izay manan-tahotra tanteraka tahotra amin'ny fanajana *manoloana* ny maha *avo* Ahy ka mitandrin-tena ny amin'ny fampitandremako."

وَلَنُسْكِنَنَّكُمُ الْاَرْضَ مِنْۢ بَعْدِهِمْ ؕ ذٰلِكَ لِمَنْ خَافَ مَقَامِيْ وَخَافَ وَعِيْدِ ﴿١٥﴾

**16.** Dia nivavaka ho an'ny fandresena izy ireo, ny vokany dia resy daholo ireo fahavalo izay nirehareha ny fahamboniany.

وَاسْتَفْتَحُوْا وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيْدٍ ﴿١٦﴾

**17.** Eo anoloany ny Afobe; ary ampisotroina rano mangotraka izy.

مِّنْ وَّرَآئِهٖ جَهَنَّمُ وَيُسْقٰى مِنْ مَّآءٍ صَدِيْدٍ ﴿١٧﴾

**18.** Dia ho sotroiny tsy kelikely izany, na dia tsy tiany aza, satria tsy afaka ny hitelina izany *indray mandeha* izy. Ny fahafatesana no miandry azy amin'ny kiondalana rehetra, fa tsy ho faty *anefa* izy, fa ankoatr'izany dia hahazo famaizana mamaivay *izy*.

يَّتَجَرَّعُهٗ وَلَا يَكَادُ يُسِيْغُهٗ وَيَاْتِيْهِ الْمَوْتُ مِنْ كُلِّ مَكَانٍ وَّمَا هُوَ بِمَيِّتٍ ؕ وَمِنْ وَّرَآئِهٖ عَذَابٌ غَلِيْظٌ ﴿١٨﴾

**19.** Ny momba ireo izay tsy mino ny Tompon'izy ireo, ny asan'izy ireo dia hitovy amin'ny lavenona izay tsofin'ny rivotra mafibe amin'ny andro oram-baratra ireny. Izy ireo dia tsy hanana fahefana amin'izay hojinjainy. Izany tokoa no tena fandripahana tanteraka.

مَثَلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ
اَعْمَالُهُمْ كَرَمَادِ ِۨاشْتَدَّتْ بِهِ
الرِّيْحُ فِيْ يَوْمٍ عَاصِفٍ ؕ لَا يَقْدِرُوْنَ
مِمَّا كَسَبُوْا عَلٰى شَيْءٍ ؕ ذٰلِكَ هُوَ
الضَّلٰلُ الْبَعِيْدُ ﴿١٩﴾

**20.** Tsy hitanao angaha fa i Allāh dia nanamboatra ny lanitra sy ny tany mifanaraka tsara amin'ny fahamarinana? Raha tiany, azony atao ny mandringana anareo, ka mamorona voary vaovao indray.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضَ بِالْحَقِّ ؕ اِنْ يَّشَاْ يُذْهِبْكُمْ وَ
يَاْتِ بِخَلْقٍ جَدِيْدٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary izany dia tsy sarotra *mihitsy* ho an'i Allāh.

وَّمَا ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ بِعَزِيْزٍ ﴿٢١﴾

**22.** Hiseho eo anatrehan'i Allāh avokoa izy ireo; ary ireo osa dia hilaza amin'ireo mpirehareha hoe: "Marina tokoa fa mpanara-dia anareo izahay taloha, koa moa ve ianareo tsy afaka hanampy anay amin'izay rehetra mety azo anampiana anay manolohana ny famaizana avy amin'i Allāh?" Hoy izy ireo: "Raha nitari-dalana anay i Allāh dia ho afaka nitari-dàlana anareo izahay. *Saingy ankehitriny* tsy misy lanjany intsony raha maika izahay na mijanona ho manam-paharetana izahay. Tsy misy fomba mihitsy ahazoanay miala *amin'izany famaizana.*"

وَ بَرَزُوْا لِلّٰهِ جَمِيْعًا فَقَالَ الضُّعَفٰٓؤُا
لِلَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْٓا اِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا
فَهَلْ اَنْتُمْ مُّغْنُوْنَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ
اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ ؕ قَالُوْا لَوْ هَدٰىنَا اللّٰهُ
لَهَدَيْنٰكُمْ ؕ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ اَجَزِعْنَآ اَمْ
صَبَرْنَا مَا لَنَا مِنْ مَّحِيْصٍ ﴿٢٢﴾ ع

R.4

**23.** Rehefa tapaka ny raharaha dia hoy i Satana: "Nampanantena fahamarinana ho anareo i Allāh ary izaho kosa dia nampanantena anareo fa avy dia namitaka anareo aho. Izaho dia tsy manana fahefana aminareo, ny nataoko dia niantso anareo fotsiny ary

وَقَالَ الشَّيْطٰنُ لَمَّا قُضِيَ الْاَمْرُ اِنَّ
اللّٰهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ الْحَقِّ وَوَعَدْتُّكُمْ
فَاَخْلَفْتُكُمْ ؕ وَمَا كَانَ لِيَ عَلَيْكُمْ مِّنْ
سُلْطٰنٍ اِلَّآ اَنْ دَعَوْتُكُمْ فَاسْتَجَبْتُمْ
لِيْ ۚ فَلَا تَلُوْمُوْنِيْ وَلُوْمُوْٓا اَنْفُسَكُمْ ؕ

ianareo nankato ahy. Koa aza manome tsiny ahy fa ny tenanareo ihany tsiniana. Tsy afaka ny hamonjy anareo aho ary ianareo koa tsy afaka hamonjy ahy. Efa nolaviko fampifangaroanareo ahy *amin'ny Allāh.* Ho an'ireo tsy marina dia minoa marimarina fa hisy famaizana mamaivay".

مَآ أَنَا۠ بِمُصْرِخِكُمْ وَمَآ أَنتُم بِمُصْرِخِيَّ ۖ
إِنِّي كَفَرْتُ بِمَآ أَشْرَكْتُمُونِ مِن
قَبْلُ ۗ إِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ
أَلِيمٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Fa ireo mino sy manao asa soa dia ho voaray ao amin'ny Saha misy renirano maro mikoriana, any izy ireo no honina araky ny baikon'ny Tompon'izy ireo. Ny fifampiarahaban'izy ireo ary dia hoe: "Fiadanana".

وَأُدْخِلَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟
ٱلصَّٰلِحَٰتِ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ ۖ
تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَٰمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Tsy hitanao angaha ny fomba anehoan'i Allāh ny fanoharana ny teny tsara? Izany dia mitovy amin'ny hazo tsara izay mafy orina ary *manaka-*danitra ny ratsany.

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ ٱللَّهُ مَثَلًا
كَلِمَةً طَيِّبَةً كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ
أَصْلُهَا ثَابِتٌ وَفَرْعُهَا فِي ٱلسَّمَآءِ ﴿٢٥﴾

**26.** Izy dia hamoa mandritra ny fotoana rehetra araka ny didy napetraky ny Tompony. Ary i Allāh dia maneho fanoharana amin'ny olombelona mba hampisaintsaina azy ireo.

تُؤْتِيٓ أُكُلَهَا كُلَّ حِينٍۭ بِإِذْنِ رَبِّهَا ۗ وَ
يَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ
يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ny momba ny teny tsy mendrika dia mitovy *amin'ny* hazo ratsy, izay voahongotra avy amin'ny tany ka tsy mahajoro tsara intsony.

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ كَشَجَرَةٍ
خَبِيثَةٍ ٱجْتُثَّتْ مِن فَوْقِ ٱلْأَرْضِ
مَا لَهَا مِن قَرَارٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Allāh dia nankahery ny finoan'ireo mpino teto amin'ny izao fiainana izao sy any an-koatra tamin'ny alalan'ny teny feno hery sy tsara orina tanteraka ary Allāh dia mamela ireo tsy marina ho very. Ary manao izay tiany atao Izy.

يُثَبِّتُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱلْقَوْلِ
ٱلثَّابِتِ فِي ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَفِي ٱلْءَاخِرَةِ ۖ
وَيُضِلُّ ٱللَّهُ ٱلظَّٰلِمِينَ ۚ وَيَفْعَلُ ٱللَّهُ
مَا يَشَآءُ ﴿٢٨﴾ ع ٦ ١٦

R.5

**29.** Tsy hitanao ve ireo nanova ny fahasoavan'i Allāh tamin'ny tsy

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ بَدَّلُوا۟ نِعْمَتَ

finoana sy nampiditra ny vahoakany ho ao amin'ny fonenan'ny fahaverizana -

ٱللَّهِ كُفۡرٗا وَأَحَلُّواْ قَوۡمَهُمۡ دَارَ ٱلۡبَوَارِ ٢٩

**30.** *Izany hoe any amin'ny* Afobe. Dia ho main'ny afo ao izy ireo, ary izany no toeram-pitsaharana ratsy indrindra.

جَهَنَّمَ يَصۡلَوۡنَهَاۖ وَبِئۡسَ ٱلۡقَرَارُ ٣٠

**31.** Ary nanangana rafy ho an'i Allāh izy ireo, mba hamitahana *ny olona* tsy hanaraka ny lalany. Lazao azy ireo hoe: "Mifalia ianareo mandritra ny fotoana vitsivitsy fa rehefa avy eo, minoa marimarina tokoa fa tsy maintsy any amin'ny Afo no hiafaranareo".

وَجَعَلُواْ لِلَّهِ أَندَادٗا لِّيُضِلُّواْ عَن
سَبِيلِهِۦۗ قُلۡ تَمَتَّعُواْ فَإِنَّ مَصِيرَكُمۡ
إِلَى ٱلنَّارِ ٣١

**32.** Lazao amin'ireo Mpanompoko izay nino fa tsy maintsy mankatoa ny fivavahana izy ireo ary tsy maintsy mandany amin'ny fomba miafina sy ankarihary amin'izay nomena azy, alohan'ny hahatongavan'ny fotoana izay sady tsy hisy adi-varotra intsony no tsy hisy fisakaizana intsony koa.

قُل لِّعِبَادِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُقِيمُواْ
ٱلصَّلَوٰةَ وَيُنفِقُواْ مِمَّا رَزَقۡنَٰهُمۡ سِرّٗا
وَعَلَانِيَةٗ مِّن قَبۡلِ أَن يَأۡتِيَ يَوۡمٞ لَّا
بَيۡعٞ فِيهِ وَلَا خِلَٰلٌ ٣٢

**33.** I Allāh no Ilay nahary ny lanitra sy ny tany ary koa Ilay nampisy ny rano avy amin'ny rahona, ary tamin'ny alalan'izany no nampisy ny voankazo mba hivelomanareo, Izy koa no nampanaiky ny sambo mba hahafahan'izy ireo mandeha eny ambony ranomasina araka ny Didiny ary nampanekeny anareo ihany *koa* ireo renirano.

ٱللَّهُ ٱلَّذِي خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ
وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجَ بِهِۦ
مِنَ ٱلثَّمَرَٰتِ رِزۡقٗا لَّكُمۡۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ
ٱلۡفُلۡكَ لِتَجۡرِيَ فِي ٱلۡبَحۡرِ بِأَمۡرِهِۦۖ وَ
سَخَّرَ لَكُمُ ٱلۡأَنۡهَٰرَ ٣٣

**34.** Ary nomeny mba hampiasanareo ny masoandro sy ny volana, izay mietsika amin'ny fomba mirindra. *Ankoatra* ireo nasiany *koa* ny alina sy ny andro mba hampisainareo.

وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلشَّمۡسَ وَٱلۡقَمَرَ دَآئِبَيۡنِۖ
وَسَخَّرَ لَكُمُ ٱلَّيۡلَ وَٱلنَّهَارَ ٣٤

**35.** Ary nomeny ho anareo izay rehetra nangatahanareo taminy; ary raha mba manandrana manisa ny

وَءَاتَىٰكُم مِّن كُلِّ مَا سَأَلۡتُمُوهُۚ وَإِن
تَعُدُّواْ نِعۡمَتَ ٱللَّهِ لَا تُحۡصُوهَآۗ إِنَّ

إِنَّ الْإِنْسَانَ لَظَلُوْمٌ كَفَّارٌ ۝٣٥ ع ٧ ١٧

fahasoavana nataon'i Allāh ianareo dia tsy ho voaisanareo izany. Raha ny tena marina ny olombelona dia tena tsy manao ny marina ary tsy mahay mankasitraka mihitsy.

R.6

وَإِذْ قَالَ إِبْرٰهِيْمُ رَبِّ اجْعَلْ هٰذَا
الْبَلَدَ اٰمِنًا وَّاجْنُبْنِيْ وَبَنِيَّ اَنْ نَّعْبُدَ
الْاَصْنَامَ ۝٣٦

**36.** Ary *tadidio* fony i Abrahama niteny hoe: "Ry Tompoko, mba ataovy *ho tanàna* anjaka'ny fiadanana ity tanàna ity, ary ataovy izay tsy anompoako, miaraka amin'ny taranako, ny sampy".

رَبِّ إِنَّهُنَّ اَضْلَلْنَ كَثِيْرًا مِّنَ النَّاسِ ۚ
فَمَنْ تَبِعَنِيْ فَإِنَّهُ مِنِّيْ ۚ وَمَنْ
عَصَانِيْ فَإِنَّكَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ۝٣٧

**37.** "Rý Tompoko, ireo sampy ireo dia tena nandiso lalana olona maro tokoa, heveriko fa izay rehetra manaraka ahy dia azo tokoa fa miaraka amiko ary izay rehetra mandà ahy - Ianao dia azo antoka fa Tena Mpamela heloka sy Mpamindra fo,"

رَبَّنَا إِنِّيْ اَسْكَنْتُ مِنْ ذُرِّيَّتِيْ بِوَادٍ
غَيْرِ ذِيْ زَرْعٍ عِنْدَ بَيْتِكَ الْمُحَرَّمِ ۙ
رَبَّنَا لِيُقِيْمُوا الصَّلٰوةَ فَاجْعَلْ اَفْئِدَةً
مِّنَ النَّاسِ تَهْوِيْ إِلَيْهِمْ وَارْزُقْهُمْ
مِّنَ الثَّمَرٰتِ لَعَلَّهُمْ يَشْكُرُوْنَ ۝٣٨

**38.** "Rý Tomponay, ireo taranaka sasany dia napetrako any amin'ny lohasaha tsy azo volena eny akaikin'y tranonao masina - Rý tomponay - mba ahafahany mankato ny fivavahana. Koa mba ataovy mirona any amin'ny fon'ny olona ary omeo voankazo izy ireo mba hahaizan'izy ireo mankasitraka."

رَبَّنَا إِنَّكَ تَعْلَمُ مَا نُخْفِيْ وَمَا نُعْلِنُ ۗ
وَمَا يَخْفٰى عَلَى اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ فِي
الْاَرْضِ وَلَا فِي السَّمَآءِ ۝٣٩

**39.** "Rý Tomponay, Ianao dia mahalala tsara izay koboninay sy izay aborakay ary tena tsy misy miafina amin'i Allāh mihitsy eto an-tany ka hatrany an-danitra."

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ وَهَبَ لِيْ عَلَى
الْكِبَرِ إِسْمٰعِيْلَ وَإِسْحٰقَ ۚ إِنَّ رَبِّيْ
لَسَمِيْعُ الدُّعَآءِ ۝٤٠

**40.**"An'i Allāh irery ihany ny fiderana rehetra, Ilay nanolotra ahy an'i Ismaela sy Isaka na dia efa teo amin'ny fahatera*ko aza aho*. Azo antoka tokoa fa ny Tompoko no Ilay mandre ny vavaka."

**41.** "Rý Tompoko, ataovy izay ankatoavako ny Fivavahana, toy izany *koa* ireo zanako. Oh rý Tomponay! Enga anie ka mba ho raisinao ny fitalahoako."

رَبِّ اجْعَلْنِيْ مُقِيْمَ الصَّلٰوةِ وَ مِنْ
ذُرِّيَّتِيْ ۖ رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ دُعَآءِ ﴿٤١﴾

**42.** "Rý Tomponay, mamela ahy sy ireo ray aman-dreniko ary ireo mpino koa, amin'ny andro izay andaminana ny tatitra."

رَبَّنَا اغْفِرْلِيْ وَلِوَالِدَيَّ وَ
ع لِلْمُؤْمِنِيْنَ يَوْمَ يَقُوْمُ الْحِسَابُ ﴿٤٢﴾
۷/۱۸

R.7

**43.** Ary aza mihevitra fa i Allāh dia tsy mahalala izay rehetra ataon'ireo Mpanao ny tsy marina. Omeny fitsaharana fotsiny izy ireo mandra-pahatonga ny andro hampifantoka tanteraka ny mason'izy ireo,

وَلَا تَحْسَبَنَّ اللّٰهَ غَافِلًا عَمَّا يَعْمَلُ
الظّٰلِمُوْنَ ؕ اِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمْ لِيَوْمٍ
تَشْخَصُ فِيْهِ الْاَبْصَارُ ﴿٤٣﴾

**44.** Hentin'ny fatahorana izy ireo, dia hiazakazaka mampitraka ny lohany, ny fijeriny *izany hoe tsy ahita na inona na inona izy ireo* ary ny sainy foana *tanteraka.*

مُهْطِعِيْنَ مُقْنِعِيْ رُءُوْسِهِمْ لَا يَرْتَدُّ
اِلَيْهِمْ طَرْفُهُمْ ۚ وَ اَفْـِٕدَتُهُمْ هَوَآءٌ ﴿٤٤﴾

**45.** Ary ampitandremo ny olona amin'ny andro hitrangan'ny famaizana *nampanantenaina* ho azy ireo ary ireo mpanao ny tsy rariny hilaza hoe: "Rý Tomponay, omeo fotoana kely izahay. Hamaly ny Antsonao izahay, ary hanaraka ireo Iraka *avy Aminao*". *Hamaly ny Tompo hoe*: "Moa ve ianareo tsy efa nihozona talohan'izao fa tsy tsy ho tratran'ny fianjerana?"

وَ اَنْذِرِ النَّاسَ يَوْمَ يَاْتِيْهِمُ الْعَذَابُ
فَيَقُوْلُ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا رَبَّنَآ اَخِّرْنَآ اِلٰٓى
اَجَلٍ قَرِيْبٍ ۙ نُّجِبْ دَعْوَتَكَ وَ
نَتَّبِعِ الرُّسُلَ ؕ اَوَلَمْ تَكُوْنُوْٓا اَقْسَمْتُمْ
مِّنْ قَبْلُ مَا لَكُمْ مِّنْ زَوَالٍ ﴿٤٥﴾

**46.** "Ary ianareo dia nipetraka eny amin'ny fonenan'ireo izay namitatena, ary fomba nanaovanay azy ireo dia mazava tsara aminareo, ary izahay dia nandroso sarin-teny an'ohatra *mazava* tsara taminareo."

وَّ سَكَنْتُمْ فِيْ مَسٰكِنِ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْٓا
اَنْفُسَهُمْ وَتَبَيَّنَ لَكُمْ كَيْفَ فَعَلْنَا بِهِمْ
وَضَرَبْنَا لَكُمُ الْاَمْثَالَ ﴿٤٦﴾

**47.** Izy ireo dia nampiasa teti-dratsy *isan-karazany*, fa ny *fahatanterahan'*ny teti-dratsin'izy ireo dia niankina

وَ قَدْ مَكَرُوْا مَكْرَهُمْ وَ عِنْدَ اللّٰهِ
مَكْرُهُمْ وَاِنْ كَانَ مَكْرُهُمْ لِتَزُوْلَ

tamin'i Allāh, na dia nahery aza izany teti-dratsy izany ka hahakisaka tendrombohitra.

مِنْهُ الْجِبَالُ ﴿٤٧﴾

**48.** Aza mihevitra ary ianao fa i Allāh dia tsy hanatanteraka ny fampanatenany amin’ireo Iraka avy aminy. Minoa marimarina fa i Allāh dia Tena Mahefa ny zava-drehetra, Tompon’ny fizarana izay sahaza.

فَلَا تَحْسَبَنَّ اللّٰهَ مُخْلِفَ وَعْدِهٖ
رُسُلَهٗ إِنَّ اللّٰهَ عَزِيزٌ ذُو انْتِقَامٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Amin’ny andro hahavoasolo ity tany ity amin’ny tany hafa ary ny lanitra *koa toa izany*, izy *rehetra* dia hiatrika an’i Allāh Ilay Tokana, Ilay Ambony Indrindra.

يَوْمَ تُبَدَّلُ الْأَرْضُ غَيْرَ الْأَرْضِ وَ
السَّمٰوٰتُ وَ بَرَزُوا لِلّٰهِ الْوَاحِدِ
الْقَهَّارِ ﴿٤٩﴾

**50.** Ary amin’io andro io dia ho hitanao ireo meloka voaroy rojo.

وَتَرَى الْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ مُقَرَّنِينَ
فِي الْأَصْفَادِ ﴿٥٠﴾

**51.** Ny akanjon’izy ireo dia vita amin’ny tara *(goudron)*, ary ny afo handrakotra ny tarehin’izy ireo.

سَرَابِيلُهُمْ مِنْ قَطِرَانٍ وَ تَغْشٰى
وُجُوهَهُمُ النَّارُ ﴿٥١﴾

**52.** *Izany no fandehany* mba hahafahan’i Allāh mizara amin’ny tsirairay ny vokatry ny asany. Minoa marimarina fa i Allāh dia haigana mihitsy raha hitsara.

لِيَجْزِيَ اللّٰهُ كُلَّ نَفْسٍ مَا كَسَبَتْ
إِنَّ اللّٰهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٥٢﴾

**53.** Izany no hafatra mazava tsara ampitaina amin’ny olona mba hampiomanana azy ireo, mba hahafatarany koa fa Izy irery no Andriamanitra Tokana, ary afaka mahafantatra ireo manana saina matsilo.

هٰذَا بَلٰغٌ لِلنَّاسِ وَ لِيُنْذَرُوا بِهٖ وَ
لِيَعْلَمُوا أَنَّمَا هُوَ إِلٰهٌ وَاحِدٌ وَ
ع ٧ ١١ ١٩ لِيَذَّكَّرَ أُولُوا الْأَلْبَابِ ﴿٥٣﴾



رکوعاتها ٦ سُورَةُ الْحِجْرِ مَكِّيَّةٌ ١٥ أياتها ١٠٠



## Toko Fahadimy Ambin'ny Folo - 15
## AL-ḤIDJR
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Alif Lām Rā - *Izaho dia Allāh, Ilay Mahita ny rehetra.* Ireto dia andininy avy ao amin'ny Boky sy ny Kor'any miharihary.

الٓرٰ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ وَ قُرْاٰنٍ مُّبِيْنٍ ②

FIZARANA FAHAEFATRA AMBIN'NY FOLO

**3.** Matetika ireo tsy mpino maniry ny mba ho miozilmana.

رُبَمَا يَوَدُّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْ كَانُوْا مُسْلِمِيْنَ ③

**4.** Avelao ho irery izy ireo, aoka izy ireo mba afaka hihinana sy hilalao, ary ho babon'ny fanantenana poakaty, fa hahafantatra tsy ho ela izy ireo.

ذَرْهُمْ يَاْكُلُوْا وَيَتَمَتَّعُوْا وَيُلْهِهِمُ الْاَمَلُ فَسَوْفَ يَعْلَمُوْنَ ④

**5.** Ary Izahay tsy mbola nandrava tanàna raha tsy nisy didy navoaka ho fantatra *mialoha*.

وَمَآ اَهْلَكْنَا مِنْ قَرْيَةٍ اِلَّا وَلَهَا كِتَابٌ مَّعْلُوْمٌ ⑤

**6.** Tsy misy vahoaka afaka mihoatra ny fetr'andro voafaritra ho azy ary tsy afaka hijanona any aoriana koa izy.

مَا تَسْبِقُ مِنْ اُمَّةٍ اَجَلَهَا وَ مَا يَسْتَاْخِرُوْنَ ⑥

**7.** Dia nilaza izy ireo hoe: "E ianao izay nandefasana itý famporisihana itý, ianao dia tena adala mihitsy".

وَ قَالُوْا يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْ نُزِّلَ عَلَيْهِ الذِّكْرُ اِنَّكَ لَمَجْنُوْنٌ ⑦

**8.** "Fa maninona izahay no tsy itondranao ireo anjely, raha ohatra ianao ka isan'ireo mpijoro amin'ny fahamarinana?"

لَوْ مَا تَاْتِيْنَا بِالْمَلٰٓئِكَةِ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ⑧

**9.** Izahay tsy mandefa anjely raha tsy hoe misy ilana izany eo amin'ny fahamarinana, ka amin'izay fotoana izay izy ireo dia tena tsy ahazo fitsaharana mihitsy.

مَا نُنَزِّلُ الْمَلٰٓئِكَةَ اِلَّا بِالْحَقِّ وَمَا كَانُوْٓا اِذًا مُّنْظَرِيْنَ ⑨

**10.** Marina tokoa fa Izahay ihany no nandefa itý famporisihana itý, ary

اِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَ اِنَّا لَهٗ

minoa marimarina fa Izahay ihany koa no hijoro ho Mpianbina izany.

لَحٰفِظُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Ary Izahay dia nandefa *Iraka maro* talohanao niara-monina tamin'ireo atokombahoaka samihafa tany aloha.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ فِيْ شِيَعِ
الْاَوَّلِيْنَ ﴿١١﴾

**12.** Ary tsy misy Iraka tonga tany amin'ireo *vahoaka* ireo ka tsy noesoan'izy ireo.

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا كَانُوْا بِهٖ
يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿١٢﴾

**13.** Izay no mahatonga anay mametraka ny fahazarana ao ampon'ireo mpanota *io toetra tia maneoseo io*.

كَذٰلِكَ نَسْلُكُهٗ فِيْ قُلُوْبِ
الْمُجْرِمِيْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Tsy mino izy ireo nefa izay zavanitranga tamin'ireo vahoaka tany ivelany dia niseho *talohan'izy ireo*.

لَا يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ وَقَدْ خَلَتْ سُنَّةُ
الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Ary na dia anokafanay làlana any an-danitra aza izy ireo, ka miakatra manaraka izany,

وَلَوْ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ بَابًا مِّنَ السَّمَآءِ
فَظَلُّوْا فِيْهِ يَعْرُجُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Hilaza marina tokoa izy ireo hoe: "Nanjavona fotsiny ny masonay, na marimarina kokoa izahay dia vahoaka voan'ny ody".

لَقَالُوْٓا اِنَّمَا سُكِّرَتْ اَبْصَارُنَا
بَلْ نَحْنُ قَوْمٌ مَّسْحُوْرُوْنَ ﴿١٦﴾ ع

R.2

**17.** Ary Izahay dia tena nametra ambaratonga tokoa ho an'ireo *antokon-kitana* eny an-danitra, ary nataonay mirenty mahafinaritra izany ho an'ireo izay mibanjina azy.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِي السَّمَآءِ بُرُوْجًا وَّ
زَيَّنّٰهَا لِلنّٰظِرِيْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Ary dia narovanay amin'ireo satana rehetra voahilika izany.

وَحَفِظْنٰهَا مِنْ كُلِّ شَيْطٰنٍ رَّجِيْمٍ ﴿١٨﴾

**19.** Fa raha misy iray amin'izy ireo mihaino tampoka dia hisy lelafo miredareda hanenjika azy ireo.

اِلَّا مَنِ اسْتَرَقَ السَّمْعَ فَاَتْبَعَهٗ
شِهَابٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٩﴾

**20.** Ary nitarinay ny tany, ary nasianay tendrombohitra mafy orina ary nataonay izay hitomboan'ny zavatra rehetra araka ny tokony ho habeany teo amin'izany.

وَالْاَرْضَ مَدَدْنٰهَا وَاَلْقَيْنَا فِيْهَا رَوَاسِيَ
وَاَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُوْنٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary nasianay foto-pivelomana ho anareo, ary *koa ho an'ireo rehetra manana filana* izay tsy nomaninareo akory.

وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيْهَا مَعَايِشَ وَمَنْ
لَّسْتُمْ لَهٗ بِرٰزِقِيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Ary tsy misy zavatra tsy anananay tahiry *tsy manam-petra*; ary izany dia tsy ampidininay raha tsy misy fatra fantatra mazava tsara.

وَاِنْ مِّنْ شَيْءٍ اِلَّا عِنْدَنَا خَزَآئِنُهٗ وَ
مَا نُنَزِّلُهٗٓ اِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُوْمٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary Izahay dia mandefa rivotra mahavokatra, ary koa mandatsaka rano avy amin'ny rahona, dia omenay anareo izany hosotroina; ary ianareo dia tsy afaka hitahiry an'izany.

وَاَرْسَلْنَا الرِّيٰحَ لَوَاقِحَ فَاَنْزَلْنَا مِنَ
السَّمَآءِ مَآءً فَاَسْقَيْنٰكُمُوْهُ ۚ وَمَآ اَنْتُمْ
لَهٗ بِخٰزِنِيْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Marina tokoa fa Izahay no mampisy aina, ary Izahay no mampisy ny fahafatesana; ary Izahay *irery* no hany Mpandova.

وَاِنَّا لَنَحْنُ نُحْيٖ وَنُمِيْتُ وَنَحْنُ
الْوٰرِثُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ary fantatray tsara ireo izay mandeha any aloha aminareo ireo, ary fantatray tsara *ihany koa* ireo izay mitavozavoza.

وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَقْدِمِيْنَ مِنْكُمْ
وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَاْخِرِيْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Minoa marimarina fa ny Tomponao no hamory azy ireo. Minoa marimarina fa izy dia feno fahendrena, mahalala ny zava-drehetra.

وَاِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ ؕ اِنَّهٗ
ع حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٦﴾

R.3

**27.** Ary marina tokoa fa nahary ny olombelona avy tamin'ny tanimanga maina sy mikaratsana Izahay, nomena endrika tamin'ny alalan'ny fotamainty.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ صَلْصَالٍ مِّنْ
حَمَاٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Talohan'izany, Izahay dia namorona ny Jiny avy tamin'ny afon'ny rivo-mahamay.

وَالْجَآنَّ خَلَقْنٰهُ مِنْ قَبْلُ مِنْ نَّارِ
السَّمُوْمِ ﴿٢٨﴾

**29.** *Ary tadidio* fa fotoana nilazan'ny Tomponao tamin'ireo anjely hoe: "Izaho dia eo ampamolavolana olombelona avy amin'ny tanimanga maina sy mikarantsana, nomena

وَاِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلٰٓئِكَةِ اِنِّيْ خَالِقٌۢ
بَشَرًا مِّنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَاٍ
مَّسْنُوْنٍ ﴿٢٩﴾

endrika tamin'ny alalan'ny fotamainty."

**30.**"Koa raha vatany vao vitako *lavorary* tsara izy ka hampita ny teniko *ao am-pony* Aho dia miakohofa ianareo hanoa azy."

فَاِذَا سَوَّيْتُهٗ وَنَفَخْتُ فِيْهِ مِنْ
رُّوْحِيْ فَقَعُوْا لَهٗ سٰجِدِيْنَ ۝٣٠

**31.** Dia nanoa avokoa ireo anjely rehetra,

فَسَجَدَ الْمَلٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ اَجْمَعُوْنَ ۝٣١

**32.** Afa tsy i Iblīs; izy dia nandà tsy ho isan'ireo nampanoavina.

اِلَّآ اِبْلِيْسَ ؕ اَبٰٓى اَنْ يَّكُوْنَ مَعَ
السّٰجِدِيْنَ ۝٣٢

**33.** Hoy i *Allāh* hoe: "Oh ry Iblīs, nahoana ianao no tsy nety isan'ireo manoa?"

قَالَ يٰٓاِبْلِيْسُ مَا لَكَ اَلَّا تَكُوْنَ
مَعَ السّٰجِدِيْنَ ۝٣٣

**34.** Hoy izy namaly: "Izaho tsy hanoa izany olombelona novolavolainao avy amin'ny tanimanga maina sy mikoritsana, nomena endrika tamin'ny alalan'ny fotamainty."

قَالَ لَمْ اَكُنْ لِّاَسْجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقْتَهٗ مِنْ
صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَاٍ مَّسْنُوْنٍ ۝٣٤

**35.** Hoy i *Allāh*: "Noho izany mialà ianao ato satria tena nariana marina dia marina tokoa ianao."

قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَاِنَّكَ رَجِيْمٌ ۝٣٥

**36.** Ary minoa marimarina fa ny ozona *avy Amiko* dia hihatra aminao mandra-pahatongan'ny Andro fitsarana farany.

وَّاِنَّ عَلَيْكَ اللَّعْنَةَ اِلٰى يَوْمِ الدِّيْنِ ۝٣٦

**37.** Hoy i *Iblīs*: "Ry Tompoko, omeo fe-potoana ary aho mandra-pahatongan'ny andro fitsanganan'izy ireo amin'ny maty."

قَالَ رَبِّ فَاَنْظِرْنِيْٓ اِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ۝٣٧

**38.** Hoy i *Allāh*: "Ianao dia isan'ireo mahazo fe-potoana,"

قَالَ فَاِنَّكَ مِنَ الْمُنْظَرِيْنَ ۝٣٨

**39.** "Mandra-pahatongan'ny fetr'andro voafaritra *mialoha*."

اِلٰى يَوْمِ الْوَقْتِ الْمَعْلُوْمِ ۝٣٩

**40.** Hoy izy namaly: "Ry Tompoko, satria namboarinao ho isan'ny very aho, dia tena ataoko tokoa izay hiheveran'izy ireo *ny ratsy* ho tsara eny ambony tany, ary tena ataoko tokoa izay hahavery azy rehetra",

قَالَ رَبِّ بِمَآ اَغْوَيْتَنِيْ لَاُزَيِّنَنَّ لَهُمْ
فِى الْاَرْضِ وَلَاُغْوِيَنَّهُمْ اَجْمَعِيْنَ ۝٤٠

**41.** “Ankoatra ireo mpanomponao izay voafantina avy amin’izy ireo.”

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Izao no nolazain’*Andriamanitra*: “Itý misy lalana *ihazoana* mivatana atý Amiko,”

قَالَ هَٰذَا صِرَاطٌ عَلَيَّ مُسْتَقِيمٌ ﴿٤٢﴾

**43.** “Minoa marimarina fa ianao dia tsy hanana fahefana amin'ireo mpanompoko ireo afa-tsy ireo avy amin'ny ireo ratsy ka *nisafidy* hanaraka anao,”

إِنَّ عِبَادِي لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَانٌ
إِلَّا مَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْغَاوِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** “Ary minoa marimarina fa ny Afobe no toerana efa nampanantenaina ho azy rehetra;”

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوْعِدُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Izay misy varavarana miisa fito, *ary* varavarana tsirairay avy dia efa voatokana ho an’ny sasantsasany amin’izy ireo.

لَهَا سَبْعَةُ أَبْوَابٍ لِكُلِّ بَابٍ
مِنْهُمْ جُزْءٌ مَقْسُومٌ ﴿٤٥﴾

R.4

**46.** Raha ny marina, ireo mpijoro amin’ny fahamarinana dia *hampetraka* eo anivon’ny Saha sy ny loharano.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٤٦﴾

**47.** “Midira amim-piadanana, amim-pahalemana”.

ادْخُلُوهَا بِسَلَامٍ آمِنِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary dia levoninay daholo izay mety ho lolo-po ao am-pon’izy ireo mba ahafahan’izy ireo mifanatrika *ohatrin’ny* mpirahalahy eny ambony sofa.

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِمْ مِنْ غِلٍّ
إِخْوَانًا عَلَىٰ سُرُرٍ مُتَقَابِلِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Tsy ho tratran’ny havizanana izy ireo, ary izy ireo dia tsy ho voaroaka *mihitsy* ihany koa.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيهَا نَصَبٌ وَمَا هُمْ مِنْهَا
بِمُخْرَجِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** *Ry Mpaminany!* Lazao amin’ireo mpanompoko, fa Izaho no Ilay Tena Mpamela-heloka sady Mpamindra fo.

نَبِّئْ عِبَادِي أَنِّي أَنَا الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٥٠﴾

**51.** Ary koa ny famaizako no famaizana mamaivay.

وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ الْعَذَابُ الْأَلِيمُ ﴿٥١﴾

**52.** Ary resao amin’izy ireo ny amin’ireo vahinin’i Abrahama.

وَنَبِّئْهُمْ عَنْ ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ ﴿٥٢﴾

إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلٰمًا ۖ قَالَ إِنَّا مِنْكُمْ وَجِلُونَ ۝٥٣

**53.** Rehefa niditra ao an-tranony izy ireo ka niteny hoe: "*Ho aminao anie* ny fiadanana", dia novaliny hoe: "Raha ny marina dia mampatahotra anay ny *fahatongavanareo*".

قَالُوا لَا تَوْجَلْ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلٰمٍ عَلِيمٍ ۝٥٤

**54.** Hoy izy ireo: "Aza matahotra; hanambara aminao ny vaovao mahafaly momba ilay zanaka lahy izay *ho* feno fahalalana izahay".

قَالَ أَبَشَّرْتُمُونِي عَلَىٰ أَنْ مَسَّنِيَ الْكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ۝٥٥

**55.** Hoy izy: "Hanabara izany vaovao mahafaly izany amiko ve ianareo na dia efa amin'izao fahanterako izao aza aho. Inona marina moa ny antony manosika hanareo hanambara amiko izany vaovao mahafaly izany?"

قَالُوا بَشَّرْنٰكَ بِالْحَقِّ فَلَا تَكُنْ مِنَ الْقٰنِطِينَ ۝٥٦

**56.** Izao no nolazain'izy ireo: "Izahay dia tsy nanao afa-tsy ny mitondra filaza-tsara mifototra amin'ny fahamarinana, ka aoka ianao tsy ho isan'ireo diso fanantenana".

قَالَ وَمَنْ يَقْنَطُ مِنْ رَحْمَةِ رَبِّهِ إِلَّا الضَّالُّونَ ۝٥٧

**57.** Hoy izy hoe: "Iza no ho very fanantenana amin'ny famindra-po avy amin'ny Tompony, raha tsy ireo diso lalàna?"

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ۝٥٨

**58.** Hoy ihany izy hoe: "Lazao amiko *amin'izay* ary anton-dianareo, oh ry Mpitondra iraka?"

قَالُوا إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمٍ مُجْرِمِينَ ۝٥٩

**59.** Hoy izy ireo hoe: "Izahay dia nalefa atý anivon'ny vahoaka meloka *voahozona ho ravana*,"

إِلَّا آلَ لُوطٍ ۖ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمْ أَجْمَعِينَ ۝٦٠

**60.** "Ankoatra ireo mpanaradia an'i Lota. Hovonjenay avokoa izy rahetra ireo,"

إِلَّا امْرَأَتَهُ قَدَّرْنَا ۙ إِنَّهَا لَمِنَ الْغٰبِرِينَ ۝٦١ ع

**61.** "Afa tsy ny vadiny. Izahay dia mahalala fa izy dia ho isan'ireo izay hijanona tany aoriana."

R.5

فَلَمَّا جَاءَ آلَ لُوطٍ الْمُرْسَلُونَ ۝٦٢

**62.** Ary rehefa tonga tany amin'ny fianakavian'i Lota ireo Iraka,

**63.** Hoy izy hoe: "Raha ny marina, ianareo dia mpivahiny *atý.*"

قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Hoy izy ireo hoe: "Ny tena izy, izahay dia tonga atý aminao niaraka amin'ny *fampahafatarana ireo famaizana* izay efa nahin'izy ireo".

قَالُوا بَلْ جِئْنَاكَ بِمَا كَانُوا فِيهِ
يَمْتَرُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** "Ary izahay dia tonga teto aminao miaraka amin'ny fahamarinana, ary minoa ianao fa izahay dia olo-marina".

وَأَتَيْنَاكَ بِالْحَقِّ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Mandehana ianao miaraka amin'ny fianakavianao amin'ny *fiafaran'ny* alina, ary ianao manaraha aorian'izy ireo. Ary aza misy mitodika any aoriana ianareo, dia mandehana *amin'izay* any amin'izay nibaikoana anareo".

فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ اللَّيْلِ وَاتَّبِعْ
أَدْبَارَهُمْ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ وَّ
امْضُوا حَيْثُ تُؤْمَرُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Ary nampahafatarinay azy *mazava tsara* ny didy manambara fa aoka ho fongana alohan'ny andro maraina ny fototr'ireo olona ireo.

وَقَضَيْنَا إِلَيْهِ ذَٰلِكَ الْأَمْرَ أَنَّ
دَابِرَ هَٰؤُلَاءِ مَقْطُوعٌ مُّصْبِحِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Ary tonga ireo mponina tao antanàna sady falifaly.

وَجَاءَ أَهْلُ الْمَدِينَةِ
يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Hoy izy hoe: "Vahiniko ireo *olona ireo*, koa aza alàna baraka aho".

قَالَ إِنَّ هَٰؤُلَاءِ ضَيْفِي فَلَا تَفْضَحُونِ ﴿٦٩﴾

**70.** "Ary matahora an'i Allāh, ary aza hosena ny voninahitro".

وَاتَّقُوا اللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ ﴿٧٠﴾

**71.** Hoy izy ireo hoe: "Moa ve tsy efa nadrara anao izahay tsy *handray* izao *karazan*'olona rehetra izao?"

قَالُوا أَوَلَمْ نَنْهَكَ عَنِ الْعَالَمِينَ ﴿٧١﴾

**72.** Hoy izy hoe: "Ireo zanako vavy *koa eto. Aoka ianareo mba hahatsapa an'izany* rahatoa ianareo mihevitra marina tokoa ny hanao zavatra ianareo.

قَالَ هَٰؤُلَاءِ بَنَاتِي إِن كُنتُمْ فَاعِلِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Amin'ny alalan'ny fiainanao, *oh ry Mpaminany*, ireo *olona ireo* koa dia hirenireny toy ny adala, noho ny hamamoany *tsy voahevitra*.

لَعَمْرُكَ إِنَّهُمْ لَفِي سَكْرَتِهِمْ
يَعْمَهُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Ary dia nianjady tamin'izy ireo ny famaizana raha vao niposaka ny masoandro.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُشْرِقِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** Natsimbadikay ambony ambany *ny tanàna*, ary nandrotsahanay orana *tamin'ny* vaingana tanimanga teo amin'izy ireo.

فَجَعَلْنَا عَالِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن سِجِّيلٍ ﴿٧٥﴾

**76.** Minoa marimarina fa, amin'izany rehetra izany dia ahitana famantarana ho an'ireo izay afaka mamaky *ireo fambara.*

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّلْمُتَوَسِّمِينَ ﴿٧٦﴾

**77.** Ary *izany tanàna izany* dia eo amin'ny làlana izay mbola velona *hatramin'izao*.

وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٍ مُّقِيمٍ ﴿٧٧﴾

**78.** Minoa marimarina fa amin'izany dia ahitana fambara ho an'ireo mpino.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٨﴾

**79.** Ireo mponina tanala koa dia mpanota.

وَإِن كَانَ أَصْحَابُ الْأَيْكَةِ لَظَالِمِينَ ﴿٧٩﴾

**80.** Nofaizinay koa izy ireo. Izy roa ireo dia *nalevina* teny amin'ny làlambe izay fantatry ny rehetra.

فَانتَقَمْنَا مِنْهُمْ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٍ مُّبِينٍ ﴿٨٠﴾

R.6

**81.** Ary ireo vahoaka tao al-Ḥidjr *koa* dia nandray ireo Iraka ho toy ny mpandainga.

وَلَقَدْ كَذَّبَ أَصْحَابُ الْحِجْرِ الْمُرْسَلِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Ary dia nasehonay azy ireo koa ny fambara avy Aminay, fa izy ireo dia tsy niraharaha.

وَآتَيْنَاهُمْ آيَاتِنَا فَكَانُوا عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٨٢﴾

**83.** Ary nanagana trano teny an'an-tendrombohitra tamim-pilaminana izy ireo.

وَكَانُوا يَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا آمِنِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Fa nihatra tamin'izy ireo ny famaizana ny maraina.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُصْبِحِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Izay rehetra nangoniny dia tsy afaka nitondra famonjena ho azy ireo.

فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Ary izahay dia tsy nahary lanitra sy ny tany ary zavatra rehetra eo anelanelan'ireo raha tsy tamin'ny

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ ۗ وَإِنَّ السَّاعَةَ

alàlan'ny fahamarinana, ary ny Ora dia tsy maintsy ho tonga. Noho izany dia manana fandeferana tanteraka *amin'izy ireo*.

لَآتِيَةٌ فَاصْفَحِ الصَّفْحَ الْجَمِيلَ ﴿٨٦﴾

**87.** Raha ny marina, ilay Tomponao no Ilay Mpamorona lehibe, Ilay Mahalala ny zava-drehetra.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْخَلَّاقُ الْعَلِيمُ ﴿٨٧﴾

**88.** Ary nomenay anao tokoa ireo *andininy* fito izay miverimberina matetika, sy ilay Kor'any Lehibe.

وَلَقَدْ آتَيْنَاكَ سَبْعًا مِّنَ الْمَثَانِي وَالْقُرْآنَ الْعَظِيمَ ﴿٨٨﴾

**89.** Aza mampakatra ny masonao mba hitsiriritra ireo fahafinaretana mandalo ihany izay natolotray ny sokajy samihafa avy amin'izy ireo; ary aza malahelo ny momba azy ireo, ary arotsahy amin'ireo mpino ny famindra-ponao.

لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِ أَزْوَاجًا مِّنْهُمْ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَاخْفِضْ جَنَاحَكَ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Dia lazao hoe: "Tsy inona aho fa Mpampiomana fotsiny ihany"

وَقُلْ إِنِّي أَنَا النَّذِيرُ الْمُبِينُ ﴿٩٠﴾

**91.** Tahaky ny efa mahazatra hatramin'izay dia hampiarahanay famaizana ireo izay mivaky ho sekta.

كَمَا أَنزَلْنَا عَلَى الْمُقْتَسِمِينَ ﴿٩١﴾

**92.** *Ka* hampizarazara ny Kor'any.[57]

الَّذِينَ جَعَلُوا الْقُرْآنَ عِضِينَ ﴿٩٢﴾

---

[57] Irianay tokoa ny handika ity andininy ity ho amin'ny filazam-potoana ho avy fa tsy ho amin'ny filazam-potoana lasa noho izy ity mirakitra fampitandremanana fatratra ho an'ireo Miozilmanina ao amin'izany. Tsy tokony ho gaga isika raha mahita ny matoanteny amin'ny filazam-potoana lasa, tahaka ny amin'ny filazam-potoana ho avy. Ny marina dia izao, ny ankabeazan'ny faminaniana ao amin'ny Kor'any, izay tena marina tanteraka ny fahatanterahany, dia ataony amin'ny filazam-potoana lasa, mba hanasongadinana ny hevitra izay manamarina izany tanteraka. Tsy azo ovana ny lasa, mihoatra lavitra izany koa ireo faminaniana voalaza ireo. Noho izany ny dikan'izany eto dia hoe "Minoa marimarina tokoa fa nanome andininy fito izay miverimberina matetika sy ny Kor'any lehibe Izahay. Aza variana mitsiriritra ireo fahafinaretana mandalo izay nomenay ny ankamaroana sokajin'olona amin'izy ireo ary aza ketraka ny amin'izay ambaran'izy ireo ary ampidino ny ela-pamindram-ponao hambomba ireo mpino. Ary lazao hoe: "Raha ny marina dia Mpampitandrina fotsiny ihany aho." Koa satria tahaka izany hatrany ny zava-nitranga dia hasianay ny famaizana ireo izay nizarazara ho sekta ary hanasaratsaraka ny Kor'any. Ny tena fahamarinan'io dikan-teny io dia tohanan'izao toe-javatra izao: Ny Kor'any dia naseho ho Boky Mahatalanjona. Ary izany rehetra izany, izay tsy mandraharaha ny hafatra fototra, izay tsy inona fa ny fitambarana ary tsy fizarazarana ho sekta, na dia eo aza ny fitononany ho mpanompo ny Kor'any masina, dia tsy maintsy miafara hatrany ho amin'ny fanaratsarahana tsotra izao ny Kor'any. Tsy azo lavina fa ny vondrona tsirairay dia te haneho fa ny dikan-teniny no marina, ary izany no itanan'izy ireo ny andininy sasantsasany ao amin'ny Kor'any izay manamafy ny fomba

**93.** Noho izany, amin'ny anaran'ny Tomponao, dia hoadininay tokoa izy rehetra.

فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** Momba ny fanao mahazatra azy ireo.

عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ambarao ampahibemaso ary izay nandidina anao, ary aza miara-dia amin'ireo izay manompo sampy.

فَاصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ampy ho anao amin'ny fiarovana manoloana ireo mpandrabiraby Izahay,

إِنَّا كَفَيْنَاكَ الْمُسْتَهْزِءِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** Izay manangana andriamanitra hafa eo akaikin'i Allāh, tsy ho ela izy ireo dia hahalala.

الَّذِينَ يَجْعَلُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Tena fantatray tokoa fa ny fonao dia miha ety noho izay nambarany.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** Omeo voninahitra ny Tomponao amin'ny fankalazana fideranao Azy, ary enga anie ianao mba ho isan'ireo izay hiankohoka *eo anoloany.*

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ السَّاجِدِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** Ary tohizo ny fanompoana ny Tomponao, mandrapaha-fatinao.

وَاعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأْتِيَكَ الْيَقِينُ ﴿١٠٠﴾

---

fijerin'izy ireo ka anilihany avy hatrany izay tsy mahasoasoa azy ireo. Tena efa mahazo vahana tanteraka ny fisarantsarahana ka tsy azo heverina mihitsy ny hisiana fifanarahan-kevitra eo amin'ireo sekta izay mifanohitra. Ny fizarazaran'ireo olona mpiray *Ommah* sy ny fisaratsarahan'ny Kor'any no vokatr'izany.



سُوْرَةُ النَّحْلِ مَكِّيَّةٌ ١٦ — اٰياتها ١٢٩ — ركوعاتها ١٦



## Toko Fahaenina Ambin'ny Folo - 16
## AL-NAḤL
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Efa antomotra ny didin'i Allāh, aza maika amin'izay momba azy. Masina Izy, ary misandratra ambonin'ny zavatra rehetra afangarony *Aminy*.

اَتٰۤى اَمْرُ اللّٰهِ فَلَا تَسْتَعْجِلُوْهُ ؕ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ②

**3.** Araka ny didiny, Izy dia ampidina ireo anjely miaraka amin'ny fanambarana ho an'ireo izay tiany amin'ireo mpanompony, *ka nanafatra hoe*: "Ampiomano *ny olombelona* fa tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izaho, noho izany Izaho Irery no atahorana".

يُنَزِّلُ الْمَلٰٓئِكَةَ بِالرُّوْحِ مِنْ اَمْرِهٖ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖۤ اَنْ اَنْذِرُوْۤا اَنَّهٗ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّاۤ اَنَا فَاتَّقُوْنِ ③

**4.** Izy no nahary ny lanitra sy ny tany mifanaraka amin'izay takian'ny fahendrena. Izy dia ambonin'ny zavatra rehetra izay alahatra aminy.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ ؕ تَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ④

**5.** Izy dia namorona ny olombelona avy tamin'ny tsiranoka idray mitete, dia indro fa lasa mpiady hevitra miharihary izy.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ نُّطْفَةٍ فَاِذَا هُوَ خَصِيْمٌ مُّبِيْنٌ ⑤

**6.** Ary ireo biby fiompy ihany koa dia Izy no namorona azy ireo, ianareo dia hahita hafanana amin'izy ireo ary koa tombotsoa maro hafa, ary ianareo dia hihinana ny sasany amin'izy ireo.

وَالْاَنْعَامَ خَلَقَهَا ۚ لَكُمْ فِيْهَا دِفْءٌ وَّمَنَافِعُ وَمِنْهَا تَاْكُلُوْنَ ⑥

**7.** Ary amin'izy ireo dia misy hahatsarana ho anareo raha ampidirinareo ao ambala izy ireo rehefa hariva, ary entinao miraoka ahitra ny maraina.

وَلَكُمْ فِيْهَا جَمَالٌ حِيْنَ تُرِيْحُوْنَ وَحِيْنَ تَسْرَحُوْنَ ⑦

**8.** Ireo no hitondra ny entanareo rehefa mandeha any antany hafa, izay

وَتَحْمِلُ اَثْقَالَكُمْ اِلٰى بَلَدٍ لَّمْ تَكُوْنُوْا بٰلِغِيْهِ

tsy ho tonganareo raha tsy amin'ny havizanana be. Minoa marimarina fa ny Tomponareo dia Tena be fangorahana *olona* sady Mpamindra fo.

إِلَّا بِشِقِّ الْأَنْفُسِ ۚ إِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ
رَحِيمٌ ﴿٨﴾

**9.** Ary *namorona* soavaly sy ramole ary apondra *Izy* mba hotaingenanareo sady *ho loharanon*-pahasoavana. Mamorona zavatra *mbola* tsy fantatrareo ankory Izy.

وَالْخَيْلَ وَالْبِغَالَ وَالْحَمِيرَ لِتَرْكَبُوهَا وَ
زِينَةً ۚ وَيَخْلُقُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٩﴾

**10.** Ary an'i Allāh *no manoro* ny làlana mahasoa ary misy lalana maro mamily amin'ny *lalan-tsara*. Ary raha notereny ianareo hanaraka ny sitrapony, dia notarihiny avokoa ianareo rehetra.

وَعَلَى اللَّهِ قَصْدُ السَّبِيلِ وَمِنْهَا
ع جَائِرٌ ۚ وَلَوْ شَاءَ لَهَدَاكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٠﴾

R.2

**11.** Izy no mandatsaka rano ho anareo avy amin'ny rahona; ary eny no azahoanareo zava-pisotro sy mahatonga ny zava-maniry *mitsiry* tsara ahafahan'*ny biby fiompinareo* miraoka.

هُوَ الَّذِي أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً لَكُمْ
مِنْهُ شَرَابٌ وَمِنْهُ شَجَرٌ فِيهِ
تُسِيمُونَ ﴿١١﴾

**12.** Avy amin'izany no ahafahany mampitsiry ny voly *isan-karazany* ho anareo, ny oliva sy ny fototr'antrendry, ary ny voaloboka sy voankazo isan-karazany. Minoa marimarina fa amin'izany rehetra izany dia misy fambara ho an'ny vahoaka izay mieritreritra.

يُنْبِتُ لَكُمْ بِهِ الزَّرْعَ وَالزَّيْتُونَ وَ
النَّخِيلَ وَالْأَعْنَابَ وَمِنْ كُلِّ الثَّمَرَاتِ ۗ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Nampiasainy ho anareo koa ny alina sy ny andro, ary koa ny masoandro sy ny volana; ny kintana *koa* dia nampiasainy avy amin'ny alàlan'ny Didiny. Amin'izany rehetra izany dia tena misy tokoa ny fambara ho an'ny vahoaka mampiasa ny fandinihany.

وَسَخَّرَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ وَالشَّمْسَ
وَالْقَمَرَ ۖ وَالنُّجُومُ مُسَخَّرَاتٌ بِأَمْرِهِ ۗ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Ary *dia nampanekeny anareo ihany* koa ny zavatra maro izay noforoniny ho anareo eny ambony tany, sady nasiany loko isan-karazany. Minoa marimarina fa amin'izany dia nisy Fambara ho an'ny mponina mahatsikari-javatra.

وَمَا ذَرَأَ لَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ary dia Izy koa no nanao ny ranomasina anaiky anareo, mba hahafahanareo mihinana nofo mbola vao sy manamboatra firavaka ihaingoanareo. Ary dia hahita sambo hamadivaky azy koa ianao, *mba hahafahanareo koa mivahiny amin'izany* koa ianareo afaka mahita ny fahatsaram-pony ary koa hahatonga anareo ho mpankasitraka.

وَهُوَ الَّذِي سَخَّرَ الْبَحْرَ لِتَأْكُلُوا مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُوا مِنْهُ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا وَتَرَى الْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Dia nasiany tendrombohitra mafy koa eny ambony tany mba hahafahanareo mahita izay mahavelona anareo[58], ary renirano sy làlana koa, mba hahafahanareo manaraka ny lala-mahitsy.

وَأَلْقَىٰ فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَنْ تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَارًا وَسُبُلًا لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Ary misy famantarana *hafa koa; amin'ny alalan'ireny sy* amin'ny

وَعَلَامَاتٍ وَبِالنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ ﴿١٧﴾

---

[58] Olona fara tampon'ny fahalalana maro no nandika ny fiteny hoe أَنْ تَمِيدَ بِكُمْ (an tamīda bikom) ho toy izao: "Mba hianjadian'ny horohorontany aminareo", tsy dia azo tsara hoe nahoana ireo horohorontany mpandrava ireo no raisina ho isan'ireo fahasoavana avy amin'Andriamanitra ho an'ny olombelona. Ekena fa ny hevitra hafa fonosin'ny teny hoe تَمِيدَ (tamīda) dia tokony hotazonina ilay avy amin'ny fototeny مَادَ (māda) "Fahafahana mihinana". Ny fiteny ao amin'ny Kor'any hoe مَائِدَة (māidah) "latabatra feno sakafo" dia avy amin'izany fototeny izany ihany koa. Mihamazava ilay andininy rehefa nadika tahaka izao: ampahatsiahivina ny olombelona fa nahary ny tendrombohitra izay manana anjara toerana lehibe amin'ny fanomezana hanina ny zava-mananaina Andriamanitra. Mitana anjara torana lehibe amin'ny fanangonana ny rano izay mietona avy amin'ny farihy, ny ranomasina sy ny ranomasimbe ireny tendrombohitra ireny. Ny orana azo avy amin'izany dia miverina ety antany ary rohivoary maro no miankina amin'izany. Io dikan-teny io no hany mifanaraka amin'izay resahina ao amin'io andininy io. Ny tena dikany marina dia hoe: "Nametraka tendrombohitra mafy orina mba hanome anareo ny hanin-kohaninareo Izy, ary koa renirano sy lalana maro mba hahafahanareo manaraka ny lala-marina". Tena tsy ilaina hazavaina mihitsy ny fifandraisan'ny rano sy ny hanin-kohanina. Fototry ny fivoaran'ny olombelona ireo renirano satria mandavaka lalana eo amin'ny tendrombohitra izay mafy dia mafy izy ireny.

alalan'ny kintana no anarahany ny làlana tsara.

**18.** Noho izany hitovy amin'izay mpahary ve ilay tsy mahary? Tsy tehitandrina ve ianareo?

أَفَمَنْ يَخْلُقُ كَمَنْ لَّا يَخْلُقُ ۚ أَفَلَا
تَذَكَّرُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary raha *hanandrana* anisa ny tombotsoa azo tamin'i Allāh dia tsy haha isa izany. Minoa marimarina fa i Allāh dia tena mpamela heloka sady mpamindra fo.

وَإِنْ تَعُدُّوا نِعْمَةَ اللّٰهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ إِنَّ
اللّٰهَ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٩﴾

**20.** Ary i Allāh dia mahalala izay afeninareo sy izay aborakareo.

وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary ireo izay tompoin'izy ireo ankoatran'i Allāh dia tsy afaka mamorona na inona na inona satria izy ireo aza noforonina ihany koa.

وَالَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللّٰهِ لَا
يَخْلُقُونَ شَيْئًا وَّهُمْ يُخْلَقُونَ ﴿٢١﴾

**22.** *Izy ireo dia* maty fa tsy velona, ary tsy fantany hoe rahoviana izy no mba hitsangana amin'ny maty.

أَمْوَاتٌ غَيْرُ أَحْيَاءٍ ۚ وَمَا يَشْعُرُونَ ۙ
أَيَّانَ يُبْعَثُونَ ﴿٢٢﴾

R.3

**23.** Andriamanitra tokana ny andriamanitrareo. Ary ny momba ireo tsy mino ny fiainana any an-koatra, ny fon'izy ireo dia mifanohitra *amin'ny fahamarinana*, ary izy ireo dia feno fireharehana.

إِلٰهُكُمْ إِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَالَّذِينَ لَا
يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ قُلُوبُهُمْ مُّنْكِرَةٌ وَّ
هُمْ مُّسْتَكْبِرُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Tsy isalasalana i Allāh dia mahalala ny afenin'izy ireo sy ny aborak'izy ireo. Minoa marimarina fa izy dia tsy tia ny mpieboebo.

لَا جَرَمَ أَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا
يُعْلِنُونَ ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْمُسْتَكْبِرِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Rehefa nanontaniana izy ireo hoe: "Ahoana no *mba hevitrareo* mikasika izay nambaran'ny Tomponareo?" Hoy izy ireo: "Anganon'ny ntaolo!"

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ مَّاذَا أَنْزَلَ رَبُّكُمْ ۙ
قَالُوا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Amin'izay, hozakain'izy ireo avokoa ny fahotan'izy ireo amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty, ary koa ny ampahin'ny fahotan'ireo tsy mahalala na inona na inona izay

لِيَحْمِلُوا أَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً يَّوْمَ الْقِيٰمَةِ ۙ
وَمِنْ أَوْزَارِ الَّذِينَ يُضِلُّونَهُمْ بِغَيْرِ
عِلْمٍ ۗ أَلَا سَاءَ مَا يَزِرُونَ ﴿٢٦﴾

novereziny lalana. Tadidio tsara! Fahotana zakain'izy ireo dia tena ratsy.

R.4

قَدْ مَكَرَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَاَتَى اللّٰهُ
بُنْيَانَهُمْ مِّنَ الْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ
السَّقْفُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَ اَتٰىهُمُ
الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٢٧﴾

**27.** Ireo teo aloha koa dia nanao fihokona saingy noravain'i Allāh izay rehetra *noforoniny ka* hatramin'ny fototry ny tranon'izy ireo, ka dia nianjera tamin'izy ireo ny tafo; ary ny famaizana dia hianjera amin'izy ireo avy any amin'ny ny tsy fatany.

ثُمَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ يُخْزِيْهِمْ وَ يَقُوْلُ
اَيْنَ شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ
تُشَآقُّوْنَ فِيْهِمْ ؕ قَالَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا
الْعِلْمَ اِنَّ الْخِزْيَ الْيَوْمَ وَالسُّوْٓءَ عَلَى
الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٨﴾

**28.** Noho izany, amin'ny andron'ny fitsanganana amin'ny maty dia halany baraka ka hiteny hoe: "Aiza ireo tompo hafa izay nalahatrareo tamiko ka nanoheranareo *an'ireo mpaminany*?" Ireo izay manampahalana dia hiteny hoe: "Androany dia tena *hilatsaka* tokoa amin'ireo tsy mpino ny henatra sy ny fampahoriana"

الَّذِيْنَ تَتَوَفّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ ظَالِمِيْٓ
اَنْفُسِهِمْ ۪ فَاَلْقَوُا السَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ
مِنْ سُوْٓءٍ ؕ بَلٰٓى اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِمَا
كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٩﴾

**29.** Ireo izay omen'ny anjely ny fahafatesana nandritra ny fotoana nanimban'izy ireo ny fanahy dia manolo-tena hanoa, *ka hiteny hoe*: "Izahay tsy zatra manao ratsy." *Izao no holazainy azy ireo*: "Tsia, raha ny tena marina, i Allāh dia mahafantatra tsara ny zavatra nataonareo".

فَادْخُلُوْٓا اَبْوَابَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ
فَلَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِيْنَ ﴿٣٠﴾

**30.** "Noho izany, midira amin'ny varavaran'ny helo, mba honina any *maharitra*. Tena ratsy ny fonenan'ireo mpirehareha."

وَ قِيْلَ لِلَّذِيْنَ اتَّقَوْا مَاذَآ اَنْزَلَ
رَبُّكُمْ ؕ قَالُوْا خَيْرًا ؕ لِلَّذِيْنَ
اَحْسَنُوْا فِيْ هٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ؕ وَ
لَدَارُ الْاٰخِرَةِ خَيْرٌ ؕ وَ لَنِعْمَ دَارُ
الْمُتَّقِيْنَ ﴿٣١﴾

**31.** Ary rehefa ilazana ireo mpanao ny marina hoe: "Ahoana *ny fievitrareo* mikasika izay nambaran'ny Tomponareo?" Namaly izy ireo hoe: "Ny tsara indrindra". Ho an'izay manao ny tsara dia misy tsara ho an'azy etý an-tany, ary ny fonenana any an-koatra dia mbola tsara kokoa. Ary tsy hisalasalana fa ny

fonenan'ireo mpanao ny marina dia tena mendrika.

**32.** Misy sahan'ny Mandrakizay izay hidiran'izy ireo, izay misy renirano mikoriana. Hahita izay ilaina rehetra izy ireo any. Tahaka izay no amalian'i Allāh soa ireo mpanao ny marina.

جَنّٰتُ عَدۡنٍ يَّدۡخُلُوۡنَهَا تَجۡرِىۡ مِنۡ
تَحۡتِهَا الۡاَنۡهٰرُ لَهُمۡ فِيۡهَا مَا يَشَآءُوۡنَ‌ؕ
كَذٰلِكَ يَجۡزِى اللّٰهُ الۡمُتَّقِيۡنَۙ ﴿٣٢﴾

**33.** Ireo izay omen'ny anjely ny fahafatesana nandritra ny fotoana nampadio azy ireo, dia hilaza izy ireo hoe: "Ho aminareo ny Fiadanana! Midira ary ao am-paradisa ho setrin'ireo fanao nahazatra anareo."

الَّذِيۡنَ تَتَوَفّٰٮهُمُ الۡمَلٰۤـئِكَةُ طَيِّبِيۡنَ‌ ۙ
يَقُوۡلُوۡنَ سَلٰمٌ عَلَيۡكُمُ ۙ ادۡخُلُوا الۡجَـنَّةَ
بِمَا كُنۡتُمۡ تَعۡمَلُوۡنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Inona no andrasan'izy ireo raha tsy ny fidinan'ny anjely any amin'izy ireo, na koa ny fahatongavan'ny didin'ny Tomponao? Izany no nataon'ireo teo alohan'izy ireo. I Allāh tsy nandiso azy ireo, fa izy ireo ihany no zatra mandiso ny tenany.

هَلۡ يَنۡظُرُوۡنَ اِلَّاۤ اَنۡ تَاۡتِيَهُمُ
الۡمَلٰۤـئِكَةُ اَوۡ يَاۡتِىَ اَمۡرُ رَبِّكَ‌ ؕ كَذٰلِكَ
فَعَلَ الَّذِيۡنَ مِنۡ قَبۡلِهِمۡ‌ ؕ وَمَا
ظَلَمَهُمُ اللّٰهُ وَلٰـكِنۡ كَانُوۡۤا اَنۡفُسَهُمۡ
يَظۡلِمُوۡنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Noho izany, ny *voka*-dratsin'ny nataon'izy ireo no nianjera taminy; ary nanodidina azy ireo izay nolatsalatsainy.

فَاَصَابَهُمۡ سَيِّاٰتُ مَا عَمِلُوۡا وَحَاقَ
بِهِمۡ مَّا كَانُوۡا بِهٖ يَسۡتَهۡزِءُوۡنَ ﴿٣٥﴾ ع

R.5

**36.** Ary ireo izay nandahatra *an'i Allāh* amin'ny andriamanitra diso dia hiteny hoe: "Tsy nanompo afa-tsy i Allāh izahay, na izahay na ireo razanay, raha tian'i Allāh izany, ary tsy ho nandrara na inona na inona mihitsy izahay *raha tsy nisy didy* avy Aminy". Toy izany koa no nataon'ireo teo alohany. Nefa nisy zavatra hafa ampadraiketana ireo Iraka ankoatry ny fampitana hafatra ve?

وَقَالَ الَّذِيۡنَ اَشۡرَكُوۡا لَوۡ شَآءَ اللّٰهُ مَا
عَبَدۡنَا مِنۡ دُوۡنِهٖ مِنۡ شَىۡءٍ نَّحۡنُ وَلَاۤ
اٰبَآؤُنَا وَلَا حَرَّمۡنَا مِنۡ دُوۡنِهٖ مِنۡ شَىۡءٍ‌ ؕ
كَذٰلِكَ فَعَلَ الَّذِيۡنَ مِنۡ قَبۡلِهِمۡ‌ ۚ
فَهَلۡ عَلَى الرُّسُلِ اِلَّا الۡبَلٰغُ الۡمُبِيۡنُ ﴿٣٦﴾

**37.** Ary izahay dia tena nadefa Iraka tokoa isaky ny vahoaka *sady nanely* ny hoe: "Tompoy i Allāh, ary alaviro avokoa ireo mpandika lalàna". Dia

وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِىۡ كُلِّ اُمَّةٍ رَّسُوۡلًا اَنِ
اعۡبُدُوا اللّٰهَ وَاجۡتَنِبُوا الطَّاغُوۡتَ‌ ۚ
فَمِنۡهُمۡ مَّنۡ هَدَى اللّٰهُ وَمِنۡهُمۡ مَّنۡ

nisy tamin'izy ireo izay notarihan'i Allāh làlana ary ny sasany izay mendrika ny faharavana. Noho izany tetezo izao tontolo izao, ka jereo ny niafaran'ireo izay mihevitra *ireo Mpaminany* ho mpandainga!

حَقَّتْ عَلَيْهِ الضَّلٰلَةُ ؕ فَسِيْرُوْا فِي
الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ﴿۳۷﴾

**38.** Raha manahy ny amin'izay lalan-kizoran'izy ireo ianao dia *fantaro fa* i Allāh dia azo antoka tanteraka fa tsy hitari-dàlana izay mandiso làlana *ny hafa*. Ary tsy hisy ny famonjena ho an'ireo olona ireo.

اِنْ تَحْرِصْ عَلٰى هُدٰىهُمْ فَاِنَّ اللّٰهَ لَا
يَهْدِيْ مَنْ يُّضِلُّ وَ مَا لَهُمْ مِّنْ
نّٰصِرِيْنَ ﴿۳۸﴾

**39.** Ary mianiana amin'i Allāh amin'izay fihozonana faran'izay lehibe aminy, fa hoe i Allāh dia tsy hampitsangana ireo izay efa maty. Tsia, *minoa marimarina tokoa fa hatsangany amin'ny maty izy ireo*, fampanantenana efa nekeny izany, fa ny ankamaroan'ny olona tsy mahalala izany.

وَ اَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ ۙ لَا
يَبْعَثُ اللّٰهُ مَنْ يَّمُوْتُ ؕ بَلٰى وَعْدًا
عَلَيْهِ حَقًّا وَّ لٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا
يَعْلَمُوْنَ ﴿۳۹﴾

**40.** *Hatsangany amin'ny maty izy ireo* mba hampahazava tsara amin'izy ireo izay tsy nampifanaraka azy ireo, ny mba hahatsapan'ireo tsy nino fa mpandainga izy ireo.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِيْ يَخْتَلِفُوْنَ فِيْهِ وَ
لِيَعْلَمَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْۤا اَنَّهُمْ كَانُوْا
كٰذِبِيْنَ ﴿۴۰﴾

**41.** Raha tianay ny hisian'ny zavatra ireny, dia miteny fotsiny Izahay hoe: "Misia" dia misy ilay zavatra.

اِنَّمَا قَوْلُنَا لِشَيْءٍ اِذَاۤ اَرَدْنٰهُ اَنْ
نَّقُوْلَ لَهٗ كُنْ فَيَكُوْنُ ﴿۴۱﴾

R.6

**42.** Ary *momba* ireo izay nandao ny fonenany noho ny fampanjakana ny fanambaran'i Allāh taorian'ny fampijaliana azy ireo tamin'ny tsy rariny, izy ireo dia mahazo mino tanteraka fa hahazo fonenana eto amin'izao tontolo izao; ary ny tena marina, asa raha mba fantatr'izy ireo, fa ny valisoa ho azony any an-koatra no tena zava-dehibe indrindra -

وَ الَّذِيْنَ هَاجَرُوْا فِي اللّٰهِ مِنْ بَعْدِ
مَا ظُلِمُوْا لَنُبَوِّئَنَّهُمْ فِي الدُّنْيَا
حَسَنَةً ؕ وَ لَاَجْرُ الْاٰخِرَةِ اَكْبَرُ ۘ لَوْ
كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ﴿۴۲﴾

**43.** Ireo izay manam-paharetana sy manankina ny fitokisany amin'ny Tompon'izy ireo.

الَّذِيْنَ صَبَرُوْا وَ عَلٰى رَبِّهِمْ
يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ary Izahay tsy nandefa Iraka talohanao afa-tsy olona nampitondranay fanambarana; anontanio an'ireo izay manana fahalalana amin'ny fampatsiahivana avy any amin'Andriamanitra, raha tsy fantatrareo.

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ اِلَّا رِجَالًا نُّوْحِيْٓ
اِلَيْهِمْ فَسْـَٔلُوْٓا اَهْلَ الذِّكْرِ اِنْ كُنْتُمْ لَا
تَعْلَمُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** *Izy ireo dia nalefanay* miaraka amin'ny fambara mazava sy soratra maro. Ary nampitainay ho anao ny fampahatsiahivana mba hahafahanao manazava amin'izao tontolo izao izay nalefa ho azy ireo, mba hahafahan'izy ireo mieritreritra.

بِالْبَيِّنٰتِ وَ الزُّبُرِ ؕ وَ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ
الذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ اِلَيْهِمْ
وَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Noho izany, ireo izay manomana teti-dratsy ve dia tena afaka mihevitra marina fa mandry fahalemana ka i Allāh dia tsy hampiletika azy ireo any anaty tany, na koa tsy hianjera amin'izy ireo ny famaizana avy any amin'izay tsy fantany?

اَفَاَمِنَ الَّذِيْنَ مَكَرُوا السَّيِّاٰتِ اَنْ
يَّخْسِفَ اللّٰهُ بِهِمُ الْاَرْضَ اَوْ يَاْتِيَهُمُ
الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Na tsy hisambotra azy ireo eny amim-pivezivezena Izy, ka noho izany tsy afaka hanohitra mihitsy *ny tetik'i Allāh*?

اَوْ يَاْخُذَهُمْ فِيْ تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُمْ
بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Na koa tsy ho potehiny tsikelikely miandalana eny izy ireo? Ny Tomponareo, raha ny tena marina dia mpangoraka, izy dia Tena Mpamindra fo.

اَوْ يَاْخُذَهُمْ عَلٰى تَخَوُّفٍ ؕ فَاِنَّ رَبَّكُمْ
لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿٤٨﴾

**49.** Moa va tsy tsapan'izy ireo fa ny aloky ny zava-drehetra, noforon'i Allāh dia mifindrafindra miankavia sy miankavanana ary miakohoka eo anolohan'i Allāh sady manetry tena.

اَوَلَمْ يَرَوْا اِلٰى مَا خَلَقَ اللّٰهُ مِنْ شَيْءٍ
يَّتَفَيَّؤُا ظِلٰلُهٗ عَنِ الْيَمِيْنِ وَ
الشَّمَآئِلِ سُجَّدًا لِّلّٰهِ وَهُمْ دٰخِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

وَلِلّٰهِ يَسْجُدُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي
الْاَرْضِ مِنْ دَآبَّةٍ وَّالْمَلٰٓئِكَةُ وَهُمْ لَا
يَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٥٠﴾

**50.** Ary ny zava-drehetra eny an-danitra sy ny voary rehetra eto an-tany, izy rehetra dia mankatoa *amimpanetretena* eo anoloan'ny Allāh daholo, ary ny anjely *rehetra koa*, ary izy ireo dia tsy hieboebo.

يَخَافُوْنَ رَبَّهُمْ مِّنْ فَوْقِهِمْ وَيَفْعَلُوْنَ
مَا يُؤْمَرُوْنَ ﴿٥١﴾

**51.** Matahotra ny Tompon'izy ireo ilay eo amboniny izy ireo ka manao ny rehetra nandidiana azy ireo.

R.7

وَقَالَ اللّٰهُ لَا تَتَّخِذُوْٓا اِلٰهَيْنِ اثْنَيْنِ ۚ
اِنَّمَا هُوَ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَاِيَّايَ
فَارْهَبُوْنِ ﴿٥٢﴾

**52.** Dia nilaza i Allāh hoe: "Aza mandray andriamanitra roa *mba ho tompoina.* Tsy misy afa-tsy Andriamanitra tokana. Noho izany, Izaho irery ihany no atahory."

وَلَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَلَهُ
الدِّيْنُ وَاصِبًا ۗ اَفَغَيْرَ اللّٰهِ تَتَّقُوْنَ ﴿٥٣﴾

**53.** Ary Azy irery ihany izay rehetra eny an-danitra sy etý an-tany; ary Izy koa, hatramin'izay no tompon'ny *zo hisafidy* ny lalan-kizorana. Hatahotra hery hafa ankoatr'i Allāh ve ianareo?

وَمَا بِكُمْ مِّنْ نِّعْمَةٍ فَمِنَ اللّٰهِ ثُمَّ اِذَا
مَسَّكُمُ الضُّرُّ فَاِلَيْهِ تَجْـَٔرُوْنَ ﴿٥٤﴾

**54.** Ny tso-drano rehetra dia avy amin'i Allāh avokoa. Raha sendra misy loza mahazo anareo, dia any Aminy no itadiavanareo *vonjy*.

ثُمَّ اِذَا كَشَفَ الضُّرَّ عَنْكُمْ اِذَا
فَرِيْقٌ مِّنْكُمْ بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُوْنَ ﴿٥٥﴾

**55.** Rehefa avy eo, rehefa avy nanala ny fahoriana taminareo Izy dia hisy sasantsasany aminareo hanangana andriamanitra hafa ampitoviana amin'ny Tompon'izy ireo.

لِيَكْفُرُوْا بِمَآ اٰتَيْنٰهُمْ ۗ فَتَمَتَّعُوْا ۚ
فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٥٦﴾

**56.** *Noho izany* tsy norarahiany ny zavatra nomenay azy ireo. Eny ary, mifaliha vetivety, fa tsy ho ela dia ho fantatrareo ny vokany.

وَيَجْعَلُوْنَ لِمَا لَا يَعْلَمُوْنَ نَصِيْبًا مِّمَّا
رَزَقْنٰهُمْ ۗ تَاللّٰهِ لَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنْتُمْ
تَفْتَرُوْنَ ﴿٥٧﴾

**57.** Ary dia nisy nampirimin'izy ireo ho an'ny *andriamanitra diso* izay tsy fantany akory ny momba azy ny ampahan'ny zavatra izay nomenay azy ireo. Amin'ny anaran'i Allāh ianareo dia tsy maintsy hanontaniana momba

ireo zavatra rehetra noforoninareo ireo.

**58.** Dia namoronan'izy ireo zanaka vavy maro i Allāh - Ho Azy anie ny Voninahitra! - nefa izy ireo manana izay ilainy.

وَيَجْعَلُوْنَ لِلّٰهِ الْبَنٰتِ سُبْحٰنَهٗ ۙ
وَلَهُمْ مَّا يَشْتَهُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ary rehefa nentina tamin'ny iray tamin'izy ireo ny fahaterahan'ny zaza vavy iray dia mihamaloka ny tarehiny, noho ny alahelo lehibe izay zakainy.

وَاِذَا بُشِّرَ اَحَدُهُمْ بِالْاُنْثٰى ظَلَّ
وَجْهُهٗ مُسْوَدًّا وَّهُوَ كَظِيْمٌ ﴿٥٩﴾

**60.** Mihafina ny olona izy noho ny vaovao ratsy azony; tokony ho notazoniny ho azy samirery ve ilay izy noho ny henatra, sa haleviny any anaty vovoka? Ny tena marina, ratsy ny fomba fitsarany.

يَتَوَارٰى مِنَ الْقَوْمِ مِنْ سُوْٓءِ مَا
بُشِّرَ بِهٖ ؕ اَيُمْسِكُهٗ عَلٰى هُوْنٍ اَمْ
يَدُسُّهٗ فِى التُّرَابِ ؕ اَلَا سَآءَ مَا
يَحْكُمُوْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ireo izay tsy mino ny fisian'ny any An-koatra dia any amin'izy ireo no hiantraika ny ohatra ratsy indrindra; nefa i Allāh tsy misy sahala aminy raha mbola fahamendrehana. Ary izy dia mahefa ny zava-drehetra sady be fahendrena.

لِلَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ
مَثَلُ السَّوْءِ ۚ وَلِلّٰهِ الْمَثَلُ الْاَعْلٰى ؕ
وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٦١﴾ ع

R.8

**62.** Ary raha tsy maintsy hanasazy olona i Allāh noho ny tsy rariny tafahoatra ataony dia tsy hisy zava-manan'aina ho avelany hiaina intsony eto an-tany, fa nomeny fe-potoana izy ireo, hatramin'ny fetr'andro voafaritra; ary rehefa tonga izay fotoana izay, dia tsy afaka ny hiemotra na handositra intsony na fotoana iray aza izy ireo.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللّٰهُ النَّاسَ بِظُلْمِهِمْ
مَّا تَرَكَ عَلَيْهَا مِنْ دَآبَّةٍ وَّلٰكِنْ
يُّؤَخِّرُهُمْ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ فَاِذَا جَآءَ
اَجَلُهُمْ لَا يَسْتَاْخِرُوْنَ سَاعَةً وَّلَا
يَسْتَقْدِمُوْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Hahilik'izy ireo ho amin'i Allāh avokoa izay zava-drehetra tsy tian'izy ireo *ho azy*, ary ny lelan'izy ireo dia hitanisa izany lainga tsy misy toy izany fa ahazo ny tsara indrindra izy

وَيَجْعَلُوْنَ لِلّٰهِ مَا يَكْرَهُوْنَ وَتَصِفُ
اَلْسِنَتُهُمُ الْكَذِبَ اَنَّ لَهُمُ الْحُسْنٰى ؕ
لَا جَرَمَ اَنَّ لَهُمُ النَّارَ وَاَنَّهُمْ
مُّفْرَطُوْنَ ﴿٦٣﴾

ireo. Ny mendrika azy ireo, ary tsy lavina izany, dia ny Afo, ary dia tsy hisy olona handraharaha azy ireo intsony.

**64.** Amin'ny alalan'i Allāh! Efa nandefa *Iraka maro* ho an'ireo vahoaka teo alohanao Izahay; saingy nataon'i Satana izay anatsarana ny asan'izy ireo eo imasony. Ary noho izany dia izy no ho filohan'izy ireo tamin'io andro io. Koa dia ahazo famaizana maharary izy ireo.

تَاللّٰهِ لَقَدْ اَرْسَلْنَاۤ اِلٰۤى اُمَمٍ مِّنْ قَبْلِكَ
فَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ اَعْمَالَهُمْ فَهُوَ
وَلِيُّهُمُ الْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٦٤﴾

**65.** Ary nambaranay anao ny Boky mba hanazavanao amin'izy ireo ny zavatra izay tsy mampifanaraka azy ireo, sy mba hitarihana azy ireo, ary koa mba ho famindram-po ho an'ireo izay rehetra mino.

وَمَاۤ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ اِلَّا
لِتُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِى اخْتَلَفُوْا فِيْهِ ۙ وَ
هُدًى وَّرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** Ary narotsak'i Allāh avy any andanitra ny rano, ka namelona indray ny tany tao aorian'ny fahafatesany, minoa marimarina fa ampy ho Fambara izany ho an'izay te-handre.

وَاللّٰهُ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَحْيَا بِهِ
الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّسْمَعُوْنَ ﴿٦٦﴾ ع ٨ ١٤

R.9

**67.** Ary minoa marimarina tokoa fa na dia amin'ireo biby fiompy koa aza dia misy lesona azonareo tsoahana. Nataonay izay hahazoanareo misotro zava-pisotro avy ao amin'ny kibon'izy ireny - eo anelanelan'ny dikiny sy ny rà - ronono velona *ary* tena matsiro ho an'izay misotro azy.

وَاِنَّ لَكُمْ فِى الْاَنْعَامِ لَعِبْرَةً ؕ
نُسْقِيْكُمْ مِّمَّا فِيْ بُطُوْنِهٖ مِنْۢ بَيْنِ
فَرْثٍ وَّدَمٍ لَّبَنًا خَالِصًا سَآئِغًا
لِّلشّٰرِبِيْنَ ﴿٦٧﴾

**68.** Ary koa voankazo avy amin'ny fototr'antrendry sy voaloboka izay ahafahanareo mahazo zava-pisotro mahamamo sy sakafo mahasalama, raha ny tena marina, amin'izany rehetra izany koa dia misy fambara ho an'izay rehetra afaka mandinika.

وَمِنْ ثَمَرٰتِ النَّخِيْلِ وَالْاَعْنَابِ
تَتَّخِذُوْنَ مِنْهُ سَكَرًا وَّرِزْقًا حَسَنًا ؕ
اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** Ary nomen'ny Tomponao hevitra koa ny tantely, *ka izao no nolazainy taminy*: "Manamboara trano eny amin'ny havoana rehetra eny, sy eny amin'ny hazo ary koa any anaty takelaka rehetra izay amboarin'izy ireo.

وَاَوْحٰى رَبُّكَ اِلَى النَّحْلِ اَنِ اتَّخِذِيْ
مِنَ الْجِبَالِ بُيُوْتًا وَّمِنَ الشَّجَرِ وَمِمَّا
يَعْرِشُوْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** Rehefa avy eo, hano daholo ny *karazana* voankazo izay misy, rehefa avy eo, araho amim-panajana ireo làlana atoron'ny Tomponao anao". Mivoaka avy ao anaty kibon'izy ireo ny zava-pisotro misy loko samihafa. Misy fanasitranana ho an'ny olombelona ao anatin'izy ireny. Minoa marimarina tokoa fa tena fambara koa izany ho an'ireo izay mandinika.

ثُمَّ كُلِيْ مِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ فَاسْلُكِيْ
سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا ؕ يَخْرُجُ مِنْۢ بُطُوْنِهَا
شَرَابٌ مُّخْتَلِفٌ اَلْوَانُهٗ فِيْهِ شِفَآءٌ
لِّلنَّاسِ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ
يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ary i Allāh dia mampisy anareo, dia ataony koa rehefa avy eo ny hahafaty anareo, *ny sasany* aminareo dia hatosiny ho amin'ny fotoana ratsy indrindra eo amin'ny fiainany, hany ka tsy mahalala na inona na inona na dia nampahalalana aza teo aloha. I Allāh dia tena mahalala ny zava-drehetra, ary mahefa ny zava-drehetra.

وَاللّٰهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفّٰىكُمْ ۙ وَ
مِنْكُمْ مَّنْ يُّرَدُّ اِلٰۤى اَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْ
لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْـًٔا ؕ اِنَّ اللّٰهَ
ع عَلِيْمٌ قَدِيْرٌ ﴿٧١﴾ ١٥

R.10

**72.** Ary misy sasany taminareo nanbinin'i Allāh manokana eto *amin'izao tontolo izao*. Saingy izay nahazo tombotsoa manokana dia tsy nanolotra *na dia ampahany kely* fotsiny aza ho an'ireo izay ananany alàlana mba *hozarain'izy* ireo ara-drariny. Koa hitsipaka ny famindrampon'i Allāh ary ve izy ireo?

وَاللّٰهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلٰى بَعْضٍ فِي
الرِّزْقِ ۚ فَمَا الَّذِيْنَ فُضِّلُوْا بِرَآدِّيْ
رِزْقِهِمْ عَلٰى مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُمْ
فَهُمْ فِيْهِ سَوَآءٌ ؕ اَفَبِنِعْمَةِ اللّٰهِ
يَجْحَدُوْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ary dia nataon'Andriamanitra nahita vady aminareo samy ianareo ihany, ary avy tamin'ireo vadinareo no nanamboarany zanaka sy zafy ho

وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمْ مِّنْ اَنْفُسِكُمْ اَزْوَاجًا
وَّجَعَلَ لَكُمْ مِّنْ اَزْوَاجِكُمْ بَنِيْنَ وَ
حَفَدَةً وَّرَزَقَكُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ ؕ

anareo, ary nataony nahazo zava-tsoa maro koa ianareo. Moa va hino ireo lainga izy, ka tsy miraharaha ny fahasoavan'i Allāh?

أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَتِ اللَّهِ
هُمْ يَكْفُرُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Ary dia tompoin'izy ireo koa, ankoatr'i Allāh, ireo tompo hafa izay tsy manana fahefana akory hanolotra fanomezana avy any an-danitra na avy eto an-tany, ary tsy hanana izany fahefana izany mihitsy *na hoviana na hoviana*.

وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَمْلِكُ
لَهُمْ رِزْقًا مِّنَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ
شَيْـًٔا وَّلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Koa aza mamorona ohatra mikasika amin'i Allāh. Minoa marimarina fa i Allāh dia mahalala fa ianareo tsy mahalala.

فَلَا تَضْرِبُوا لِلَّهِ الْأَمْثَالَ ۚ إِنَّ اللَّهَ
يَعْلَمُ وَأَنْتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Noraisin'i Allāh ny ohatra *mikasika* ilay andevo izay fanan'olona, tsy manana fahefana na amin'inona na amin'inona, sy *olona afaka* iray, izay nomenay vatsy isan-karazany izay ampiasainy ankanafina na ankariary. Mitovy ve izy ireo? Deraina anie i Allāh! Fa ny ankamaroan'izy ireo tsy mahalala.

ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا عَبْدًا مَّمْلُوكًا لَّا
يَقْدِرُ عَلٰى شَيْءٍ وَّمَنْ رَّزَقْنٰهُ مِنَّا رِزْقًا
حَسَنًا فَهُوَ يُنْفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَّجَهْرًا ۖ
هَلْ يَسْتَوُونَ ۚ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ
أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Dia naka ohatra *hafa* tamina lehilahy anakiroa ny iray moana sy tsy manana fahefana na amin'inona na amin'inona ka vesatra ho an'ny mpampiasany i Allāh: n'aiza n'aiza anirahana azy, tsy mba miverina mitondra zava-tsoa mihitsy izy. Izany ve dia hitovy amin'olona mamporisika amin'ny rariny, sy tena eo amin'ny lalàna marina?

وَضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا رَّجُلَيْنِ أَحَدُهُمَا
أَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلٰى شَيْءٍ وَّهُوَ كَلٌّ عَلٰى
مَوْلٰىهُ ۙ أَيْنَمَا يُوَجِّهْهُّ لَا يَأْتِ بِخَيْرٍ ۖ
هَلْ يَسْتَوِي هُوَ ۙ وَمَنْ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ ۙ
ع وَهُوَ عَلٰى صِرٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٧﴾

R.11

**78.** An'i Allāh *ny fahalalana* ny tsy hitamaso eny andanitra sy ety an-tany; ary ny momba ilay fotoana, dia indray mipi-maso monja, na haingana kokoa noho izany aza. Minoa marimarina

وَلِلَّهِ غَيْبُ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَ
مَا أَمْرُ السَّاعَةِ إِلَّا كَلَمْحِ الْبَصَرِ أَوْ
هُوَ أَقْرَبُ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ

قَدِيرٌ ﴿٧٨﴾

ianareo fa i Allāh dia manana fahefana tanteraka amin'ny zava-drehetra.

وَاللَّهُ أَخْرَجَكُمْ مِّنْ بُطُونِ أُمَّهَاتِكُمْ
لَا تَعْلَمُونَ شَيْئًا ۙ وَّجَعَلَ لَكُمُ
السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ ۙ
لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٩﴾

**79.** Navoakan'i Allāh avy tao amin'ny kibon'ny reninareo ianareo, ianareo tamin'izany tsy mahalala na inona na inona, dia nomeny sofina sy maso ary fo ianareo mba hahaizanareo mankasitraka.

أَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ مُسَخَّرَاتٍ فِي جَوِّ
السَّمَاءِ ؕ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا اللَّهُ ؕ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُونَ ﴿٨٠﴾

**80.** Tsy hitan'izy ireo va ireny vorona *voatana* eo anelanelan'ny lanitra sy ny tany ireny? Tsy misy mahatazona an'izy ireny afa-tsy i Allāh. Raha ny tena marina, ireny dia fambara ho an'ny vahoaka mino.

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمْ مِّنْ بُيُوتِكُمْ سَكَنًا
وَّجَعَلَ لَكُمْ مِّنْ جُلُودِ الْأَنْعَامِ بُيُوتًا
تَسْتَخِفُّونَهَا يَوْمَ ظَعْنِكُمْ وَيَوْمَ
إِقَامَتِكُمْ ۙ وَمِنْ أَصْوَافِهَا وَأَوْبَارِهَا
وَأَشْعَارِهَا أَثَاثًا وَّمَتَاعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٨١﴾

**81.** Ary nataon'i Allāh ho toerana fialanareo sasatra ny tranonareo, ary nataony ho anareo koa avy tamin'ny hoditry ny biby, ny trano izay maivana ka azonareo entina rehefa mivahiny sy rehefa milasy; ary avy amin'ny volon'ondry avy amin'ny hodi-biby, avy amin'ny volon'izy ireny *hahazoanareo* kojakoja isan-karazany ilaina ao an-tokatrano sy ampiasaina andavanandro sy izay ampiasainareo amin'ny fotoana voafetra.

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُمْ مِّمَّا خَلَقَ ظِلَالًا وَّ
جَعَلَ لَكُمْ مِّنَ الْجِبَالِ أَكْنَانًا وَّجَعَلَ
لَكُمْ سَرَابِيلَ تَقِيكُمُ الْحَرَّ وَسَرَابِيلَ
تَقِيكُمْ بَأْسَكُمْ ؕ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ
نِعْمَتَهُ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْلِمُونَ ﴿٨٢﴾

**82.** Amin'ireo zavatra namboariny ireo, i Allāh dia nanao *zavatra izay manome* aloka ho anareo, ary eny amin'ny tendrombohitra koa dia nasiany fialofana ho anareo; ary nanao fitafiana ho anareo izy mba hiarovanareo amin'ny hafanana, ary koa akanjo vy makarakara fiarovana amin'ny adinareo. Ohat'izany no atao mba hahatonga lafatra ny fahatsorapony aminareo, mba hankatoavanareo *Azy*.

**83.** Fa raha tsy manaraka rý zareo, ny andraikitrao dia tsy misy afa-tsy ny fampitana *ny hafatra.*

فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلٰغُ
الْمُبِيْنُ ﴿٨٣﴾

**84.** Fantatr'izy ireo tsara ny fahasoavan'i Allāh rehefa hitany izany saingy tsy noraharahiany izany; ny ankamaroan'izy ireo dia tsy mahay mankasitraka.

يَعْرِفُوْنَ نِعْمَتَ اللّٰهِ ثُمَّ يُنْكِرُوْنَهَا
وَاَكْثَرُهُمُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٨٤﴾ ع ١١ ١٧

R.12

**85.** Ary *eritrereto* tsara ny andro izay hitadiavanay vavolombelona iray isaky ny vahoaka; amin'izay fotoana izay ireo izay nandà ny hino dia tsy ho afaka *hiaro-tena*, ary ny fitalahoany dia tsy ho ekena ihany koa.

وَيَوْمَ نَبْعَثُ مِنْ كُلِّ اُمَّةٍ شَهِيْدًا ثُمَّ
لَا يُؤْذَنُ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَلَا هُمْ
يُسْتَعْتَبُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Ary rehefa hitan'ireo ratsy fitondran-tena ny famaizana dia tsy ho hamaivanina ho azy ireo izany, ary tsy azo omena fihamoram-potoana ihany koa.

وَاِذَا رَاَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوا الْعَذَابَ فَلَا
يُخَفَّفُ عَنْهُمْ وَلَا هُمْ يُنْظَرُوْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ary ireo izay mampifangaro *an'Andriamanitra* amin'ny hafa kosa, rehefa mahita an'ireo tompony hafa izy ireo, dia hiteny hoe: "Ry Tomponay, ireto no andriamatray hafa izay nivavahanay eo amin'ny toeranao". Dia ho valin'izy ireo izany amin'ny teny hoe: "Minoa marimarina fa ianareo dia Mpadainga".

وَاِذَا رَاَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا شُرَكَآءَهُمْ
قَالُوْا رَبَّنَا هٰٓؤُلَآءِ شُرَكَآؤُنَا الَّذِيْنَ
كُنَّا نَدْعُوْا مِنْ دُوْنِكَ ۚ فَاَلْقَوْا
اِلَيْهِمُ الْقَوْلَ اِنَّكُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** Dia hanolotra ny fankatoavany an' i Allāh izy ireo amin'izay andro izay, ary ireo rehetra nahazatra azy ny namorona izany dia tsy hiraharaha azy ireo intsony,

وَاَلْقَوْا اِلَى اللّٰهِ يَوْمَئِذِ ۨالسَّلَمَ وَ
ضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** *Momba* ireo izay nandà ny hino kosa, ka mamily *ny olona* amin'ny làlan'i Allāh, dia hampianay ny famaizana *azy ireo* satria tena mpanakorotana izy ireo.

اَلَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ زِدْنٰهُمْ عَذَابًا فَوْقَ الْعَذَابِ
بِمَا كَانُوْا يُفْسِدُوْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Ary *eritrereto* ny fotoana izay hakanay olona iray isaky ny vahoaka izay hijoro ho vavolombelona hanohitra azy ireo, ary hoetinay ianao mba ho vavolombelona manoloana itý. Ary nampahafantarinay anao ny Boky mba hanazava ny zava-drehetra sy toro-lalana, ary koa famindra-po sy filazan-tsara ho an'ireo mankatoa *an'i Allāh*.

وَيَوْمَ نَبْعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا
عَلَيْهِمْ مِّنْ أَنْفُسِهِمْ وَجِئْنَا بِكَ
شَهِيدًا عَلَى هَؤُلَاءِ ۚ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ
الْكِتَابَ تِبْيَانًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَّهُدًى وَّ
رَحْمَةً وَّبُشْرَى لِلْمُسْلِمِينَ ﴿٩٠﴾ ع ١٢ ١٨

R.13

**91.** Raha ny tena marina, i Allāh dia nandidy ny hanaovana ny rariny sy ny asa soa ho an'ny hafa; ary manolotra *ho amin'ny lalany tahaky ny mpiavana akaiky izy ireo*; sakanany ny tsy fahamendrehana, ny ratsy tafahoatra, ary ny fandikan-dalàna. Mampiomana anareo izy mba hahaizanareo mitandrina.

إِنَّ اللّٰهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَالْإِحْسَانِ وَ
إِيْتَائِ ذِي الْقُرْبَى وَيَنْهَى عَنِ
الْفَحْشَاءِ وَالْمُنْكَرِ وَالْبَغْيِ ۚ يَعِظُكُمْ
لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿٩١﴾

**92.** Ary hajainareo ny fifanekena tamin'i Allāh raha manao fifanekena taminy ianareo, ary aza itsakitsahana ny voady izay nataononareo rehefa avy nataonareo matotra izany nefa ny fisafidiananareo an'i Allāh ho mpiantoka anareo. Tsy azo lavina fa i Allāh dia mahalala izay ataonareo rehetra.

وَأَوْفُوْا بِعَهْدِ اللّٰهِ إِذَا عَاهَدْتُّمْ وَ
لَا تَنْقُضُوا الْأَيْمَانَ بَعْدَ تَوْكِيْدِهَا
وَقَدْ جَعَلْتُمُ اللّٰهَ عَلَيْكُمْ كَفِيْلًا ۗ إِنَّ
اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا تَفْعَلُوْنَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ary aza mba mety ho isan'ireny manapatapaka ny tady avy notenoniny mafy tsara. Ampiasainareo ho fitaovana amitahanao ny hafa ny voady *noho ny fahatahoranareo* ny tanjaky ny vahoaka hafa. Minoa marimarina fa fitsapana ataon'Andriamanitra izany, fa amin'ny andro fitsanganana amin'ny maty dia haveriny aminareo mazava tsara izay tsy nampifanaraka anareo.

وَلَا تَكُوْنُوْا كَالَّتِيْ نَقَضَتْ غَزْلَهَا مِنْ
بَعْدِ قُوَّةٍ أَنْكَاثًا ۗ تَتَّخِذُوْنَ أَيْمَانَكُمْ
دَخَلًا بَيْنَكُمْ أَنْ تَكُوْنَ أُمَّةٌ هِيَ أَرْبَى
مِنْ أُمَّةٍ ۗ إِنَّمَا يَبْلُوْكُمُ اللّٰهُ بِهٖ ۗ وَ
لَيُبَيِّنَنَّ لَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ مَا كُنْتُمْ فِيْهِ
تَخْتَلِفُوْنَ ﴿٩٣﴾

**94.** Ary raha maniry ny sitrapony i Allāh, dia minoa marina tokoa ianareo fa nataony vahoaka iray daholo ianareo *rehetra*; fa navelany ho very ireo izay te ho very, ary tarihiny amin'ny làlan-tsara ireo izay te ho tarihina, ary mino marimarina tokoa fa ianareo dia tsy maintsy hadininy momba ny zava-drehetra vitanareo.

وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَجَعَلَكُمْ اُمَّةً وَّاحِدَةً وَّ
لٰكِنْ يُّضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ؕ
وَلَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ary aza atao fitaovana entina mamitaka eo aminareo ny voady; raha tsy izay ho solafaka *ianareo* rehefa avy nahazo fototra mafy orina, ary hanandrana ny vokadratsiny ianareo satria mitarika *ny vahoaka* hiataka ny lalan'i Allāh, ary dia hahazo famaizana henjana dia henjana ianareo.

وَلَا تَتَّخِذُوْٓا اَيْمَانَكُمْ دَخَلًاۢ بَيْنَكُمْ
فَتَزِلَّ قَدَمٌۢ بَعْدَ ثُبُوْتِهَا وَتَذُوْقُوا
السُّوْٓءَ بِمَا صَدَدْتُّمْ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ
وَلَكُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٩٥﴾

**96.** Ary aza atakalo amin'ny vidiny ambany ny fifaneken'i Allāh. Minoa marimarina tokoa fa ny miaraka amin'i Allāh no tsara ho anareo, raha mba fantatrareo moa izany.

وَلَا تَشْتَرُوْا بِعَهْدِ اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا ؕ
اِنَّمَا عِنْدَ اللّٰهِ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Izay eny ampela-tananareo dia ho rava avokoa, fa izay eny ampela-tanan'i Allāh dia haharitra *mandrakizay*, ary mino marimarina tokoa fa homenay ireo izay tsy mba mivadivadika ny valisoany mifanaraka amin'ny asa mendrika indrindra vitany.

مَا عِنْدَكُمْ يَنْفَدُ وَمَا عِنْدَ اللّٰهِ بَاقٍ ؕ
وَلَنَجْزِيَنَّ الَّذِيْنَ صَبَرُوْٓا اَجْرَهُمْ
بِاَحْسَنِ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩٧﴾

**98.** Izay rehetra mijoro amin'ny fahamarinana na lahy na vavy ary mino dia homenay fiainana mendrika; ary minoa tokoa fa homenay valisoa mifanaraka amin'ny asa mendrika indrindra vitany izy ireny.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّنْ ذَكَرٍ اَوْ اُنْثٰى وَ
هُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهٗ حَيٰوةً طَيِّبَةً ۚ
وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ اَجْرَهُمْ بِاَحْسَنِ مَا
كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩٨﴾

**99.** Rehefa mamaky ny Kor'any ianao, mangataha fiarovana amin'i Allāh manoloana an'i Satana ilay voahilika.

فَاِذَا قَرَاْتَ الْقُرْاٰنَ فَاسْتَعِذْ بِاللّٰهِ
مِنَ الشَّيْطٰنِ الرَّجِيْمِ ﴿٩٩﴾

إِنَّهُ لَيْسَ لَهُ سُلْطٰنٌ عَلَى الَّذِيْنَ
اٰمَنُوْا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**100.** Minoa marimarina tokoa fa izy dia tsy hanana fahefana amin'ireo izay mino sy manankina ny fitokiany amin'ny Tompony.

إِنَّمَا سُلْطٰنُهُ عَلَى الَّذِيْنَ يَتَوَلَّوْنَهُ وَ
ع ١٣ ١١ ١٩ الَّذِيْنَ هُمْ بِهِ مُشْرِكُوْنَ ﴿١٠١﴾

**101.** Ny fahefany dia manjaka amin'ireo izay misakaiza aminy (Satana) ka mandray azy ho mpiray antoka *amin'i Allāh.*

R.14

وَإِذَا بَدَّلْنَآ اٰيَةً مَّكَانَ اٰيَةٍ ۙ وَّاللّٰهُ
اَعْلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوْٓا اِنَّمَآ اَنْتَ
مُفْتَرٍ ۭ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٢﴾

**102.** Ary rehefa manova fambara amin'ny toeran'ny hafa Izahay – ary Allāh mahalala tsara izay ambarany - dia nilaza izy ireo hoe: "Mpamoromporona fotsiny ianao". Fa raha ny tena marina, ny ankamaroan'izy ireo dia tsy mahalala.

قُلْ نَزَّلَهُ رُوْحُ الْقُدُسِ مِنْ رَّبِّكَ
بِالْحَقِّ لِيُثَبِّتَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ
هُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُسْلِمِيْنَ ﴿١٠٣﴾

**103.** Lazao hoe: "Ny fanahin'ny fahamasinana dia nitondra azy miaraka amin' ny fahamarinana avy amin'ny Tomponao; mba hahafahany mampatanjaka izay mino ary mba ho toro-làlana sy vaovao mahafaly ho izay rehetra mankatoa.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ اَنَّهُمْ يَقُوْلُوْنَ اِنَّمَا
يُعَلِّمُهُ بَشَرٌ ۭ لِسَانُ الَّذِيْ
يُلْحِدُوْنَ اِلَيْهِ اَعْجَمِيٌّ وَّهٰذَا لِسَانٌ
عَرَبِيٌّ مُّبِيْنٌ ﴿١٠٤﴾

**104.** Ary raha ny tena marina, fantatray fa izy ireo dia milaza hoe olona iray ihany no mampianatra azy. *Saingy* ny fitenin'*ilay olona izay hironany* dia fiteny vahiny, nefa itý dia fiteny arabo, tsotra sady mazava.

اِنَّ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ۙ
لَا يَهْدِيْهِمُ اللّٰهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٠٥﴾

**105.** *Momba* ireo tsy mino ny Fambara avy amin'i Allāh dia minoa marimarina tokoa fa i Allāh dia tsy hitarika azy ireo, ary izy ireo dia hahazo famaizana mamaivay.

اِنَّمَا يَفْتَرِى الْكَذِبَ الَّذِيْنَ لَا
يُؤْمِنُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ۚ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْكٰذِبُوْنَ ﴿١٠٦﴾

**106.** Tsy misy afa-tsy ireo mandà ireo Fambara avy amin'i Allāh no mamoron-dainga, ary izy ireo no mpandainga.

**107.** Na iza mandà ny fisian'i Allāh na iza, rehefa avy nino teo aloha - afa-tsy ireo noterena *mihoatra izay zakany* nefa ny fony dia tony eo amin'ny finoana *an'Andriamanitra - tsy manan-katahorana izy ireo*, fa ireo izay afa-po amin'ny tsy finoany kosa, izy ireo dia hianjeran'ny hatezeran'i Allāh ary dia famaizana lehibe tokoa no miandry azy ireo.

مَنْ كَفَرَ بِاللّٰهِ مِنْۢ بَعْدِ اِيْمَانِهٖٓ اِلَّا مَنْ
اُكْرِهَ وَ قَلْبُهٗ مُطْمَئِنٌّۢ بِالْاِيْمَانِ
وَلٰكِنْ مَّنْ شَرَحَ بِالْكُفْرِ صَدْرًا
فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِّنَ اللّٰهِ ۚ وَلَهُمْ
عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١٠٧﴾

**108.** Satria izy ireo no nifidy ny fiainana eto an-tany nohon'ny any Ankoatra, satria koa Allāh tsy mitari-dalana ireo vahoaka izay tsy mino.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيٰوةَ
الدُّنْيَا عَلَى الْاٰخِرَةِ ۙ وَ اَنَّ اللّٰهَ لَا
يَهْدِي الْقَوْمَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Nasian'i Allāh fitombokase teo amin'ny fo, ny sofina ary ny mason'izy ireo. Nefa izy ireo indrindra no tsy niraharaha.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ طَبَعَ اللّٰهُ عَلٰى
قُلُوْبِهِمْ وَ سَمْعِهِمْ وَ اَبْصَارِهِمْ ۚ وَ
اُولٰٓئِكَ هُمُ الْغٰفِلُوْنَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Tsy azo lavina fa izy ireo dia ho matiantoka rehefa any Ankoatra.

لَا جَرَمَ اَنَّهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ هُمُ
الْخٰسِرُوْنَ ﴿١١٠﴾

**111.** Noho izany, minoa marina tokoa fa ny Tomponao - ho amin'ireo voatery nifindra monina noho ny fanenjehana, ary rehefa avy nitolona mafy *ho fampanjakana ny fotokevit'i Allāh*, ka tsy miovaova – *eny*, minoa tokoa, fa aorian'io ny Tomponao dia Tena Mpamela heloka, sy Mpamindra fo.

ثُمَّ اِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِيْنَ هَاجَرُوْا مِنْۢ
بَعْدِ مَا فُتِنُوْا ثُمَّ جٰهَدُوْا وَ صَبَرُوْٓا ۙ
اِنَّ رَبَّكَ مِنْۢ بَعْدِهَا لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١١١﴾ ع

R.15

**112.** Ny andro izay hiarovan'ny fanahy tsirairay ny tenany, ary ny fanahy hahazo valisoa avy noho ny zava-bitany, izy ireo dia tsy hatao tsy ara-drariny *ny fikarakarana azy ireo* mihitsy.

يَوْمَ تَاْتِيْ كُلُّ نَفْسٍ تُجَادِلُ عَنْ
نَّفْسِهَا وَ تُوَفّٰى كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ
وَ هُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿١١٢﴾

**113.** Dia nanolotra ho ohatra an'ilay tanàna izay nilamina sy mandry fahalemana i Allāh, ny vatsin'izy ireo

وَ ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا قَرْيَةً كَانَتْ
اٰمِنَةً مُّطْمَئِنَّةً يَّاْتِيْهَا رِزْقُهَا

رَغَدًا مِّنْ كُلِّ مَكَانٍ فَكَفَرَتْ
بِأَنْعُمِ اللّٰهِ فَأَذَاقَهَا اللّٰهُ لِبَاسَ
الْجُوْعِ وَ الْخَوْفِ بِمَا كَانُوْا
يَصْنَعُوْنَ ١١٣

dia avy amin'ny vaza-tany rehetra sy feno, saingy notinotsiniaviny ny tombon-tsoa avy amin'i Allāh. Nampanandraman'i Allāh ireo *mponina tao* ny fiainana mifono mosary sy horohoro vokatry ny fanao mahazatra azy ireo.

وَ لَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ مِّنْهُمْ
فَكَذَّبُوْهُ فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ وَهُمْ
ظٰلِمُوْنَ ١١٤

**114.** Raha ny tena marina, nisy Iraka tonga, izay avy tamin'izy ireo ihany fa nampangain'izy ireo ho mandainga. Noho izany niantefan'ny famaizana tampoka izy ireo tamin'ny fotoana nanaovan'izy ireo ny tsy rariny.

فَكُلُوْا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ حَلٰلًا طَيِّبًا ۖ
وَّاشْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ إِنْ كُنْتُمْ
إِيَّاهُ تَعْبُدُوْنَ ١١٥

**115.** Noho izany, mihinana izay tsy fady sy mahasalama izay natolotr'i Allāh anareo; mahaiza mankasitraka ny fahalalahan-tanan'i Allāh raha Izy no tompoinareo.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَ
لَحْمَ الْخِنْزِيْرِ وَمَآ أُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ
بِهٖ ۚ فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَّ لَا عَادٍ
فَإِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ١١٦

**116.** Nataony tsy azonareo hanina ireo biby maty ho azy, ny rà, ary ny henakisoa, ary koa amin'izay rehetra izay nanononanareo anarana hafa ankoatran'i Allāh. Fa izay rehetra voatery noho ny antony tsy azony ialàna na dia tsy te-*hihinana* aza ka mihinana izay *fatra farafahakeliny voamarina* fa ilain'ny vatana fotsiny, minoa marina dia marina ianareo fa i Allāh dia Tena Mpamela heloka, sy Tena Mpamindra-fo koa.

وَ لَا تَقُوْلُوْا لِمَا تَصِفُ أَلْسِنَتُكُمُ
الْكَذِبَ هٰذَا حَلٰلٌ وَّ هٰذَا حَرَامٌ
لِّتَفْتَرُوْا عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ ۚ إِنَّ
الَّذِيْنَ يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ
لَا يُفْلِحُوْنَ ١١٧

**117.** Ary aza miteny - noho ny lainga lazain'ny vavanareo - "Itý dia azo hanina, itý dia tsy azo hanina" mba hamoronan-dainga hanoerana an'i Allāh. Minoa marimarina fa ireo izay mamoron-dainga amin'i Allāh dia tsy hivoatra,

مَتَاعٌ قَلِيْلٌ ۖ وَّلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيْمٌ ١١٨

**118.** Aorian'ny fahombiazana kely dia kely dia famaizana mangirifiry no hiandry azy ireo.

**119.** Ary ho an'ireo izay Jiosy dia efa nandraranay azy ireo avokoa izay nolazainay taminao *teo*, ary tsy nanao ratsy tamin'izy ireo izahay, saingy izy ireo efa zatra manimba ny tenany.

وَعَلَى الَّذِيْنَ هَادُوْا حَرَّمْنَا
مَا قَصَصْنَا عَلَيْكَ مِنْ قَبْلُ ۚ وَمَا
ظَلَمْنٰهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ
يَظْلِمُوْنَ ﴿١١٩﴾

**120.** Noho izany, minoa marimarina tokoa fa ny Tomponao - ho an'ireo izay nanao ny tsy mety noho ny tsy fahafantarana, ka mifona rehefa avy eo, sy manintsy ny tenany – *eny*, minoa tokoa fa aorian'izany ny Tomponao dia Tena Mpamela heloka, ary Mpamindra fo.

ثُمَّ اِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِيْنَ عَمِلُوا
السُّوْٓءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ تَابُوْا مِنْۢ
بَعْدِ ذٰلِكَ وَاَصْلَحُوْٓا ۙ اِنَّ رَبَّكَ مِنْۢ
ع ١٥ ٩ ٢١ بَعْدِهَا لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٢٠﴾

R.16

**121.** I Abrahama dia vahoaka amin'ny tenany mankatoa[59] hatrany an'i Allāh ary mitodika mandrakizay *Taminy*: izy dia azo antoka fa tsy isan'ireo mpanompo sampy;

اِنَّ اِبْرٰهِيْمَ كَانَ اُمَّةً قَانِتًا
لِّلّٰهِ حَنِيْفًا ۗ وَلَمْ يَكُ مِنَ
الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٢١﴾

**122.** Nahay nankasitraka hatrany ny tombotsoa azony. Nofidiny *(Allāh)* izy *(Abrahama)* ary notarihiny any amin'ny làlana mahitsy.

شَاكِرًا لِّاَنْعُمِهٖ ۗ اِجْتَبٰىهُ وَهَدٰىهُ اِلٰى
صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿١٢٢﴾

**123.** Ary nomenay fahombiazana izy teto an-tany; ary any ankoatra dia minoa marina dia marina fa ho isan'ireo olo-marina izy.

وَاٰتَيْنٰهُ فِى الدُّنْيَا حَسَنَةً ۗ وَاِنَّهٗ
فِى الْاٰخِرَةِ لَمِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Ary avy eo Izahay dia nanambara *izao* taminao: "Araho ny dian'i Abrahama *izay* mitodika hatrany *tamin'i Allāh*, sy tsy mba isan'ireo mpanompo sampy.

ثُمَّ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ اَنِ اتَّبِعْ
مِلَّةَ اِبْرٰهِيْمَ حَنِيْفًا ۗ وَمَا كَانَ مِنَ
الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Ny Sabata dia voadidy ho an'ireo izay mbola miaina ao anaty tsy

اِنَّمَا جُعِلَ السَّبْتُ عَلَى الَّذِيْنَ

[59] Ny dikan'ny hoe "I Abrahama dia vahoaka amin'ny tenany" dia hoe azy ny vokatra sy ny haren'ilay firenena lehibe izay nampanantenaina azy.

fifanarahan-kevitra mikasika azy[60] - *izany hoe Abrahama sy ny finoany* - ary ny Tomponao dia hitsara marina tokoa izay tsy nifanarahan'izy ireo amin'ny fotoanan'ny fitsanganana amin'ny maty.

اخْتَلَفُوا فِيهِ ۚ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ
بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا
فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Mitariha sy manentana amim-pahendrena amim-paharisihana ho amin'ny làlan'ny Tomponao ary miara-midinika aminy amin'ny fomba mendrika indrindra. Minoa marina tokoa fa mahafantatra tsara izay niala tamin'ny lalany ny Tomponao. Fantany ihany *koa* izay voatanatana tsara.

ادْعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِالْحِكْمَةِ وَ
الْمَوْعِظَةِ الْحَسَنَةِ ۖ وَجَادِلْهُمْ بِالَّتِي
هِيَ أَحْسَنُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنْ
ضَلَّ عَنْ سَبِيلِهِ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ
بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Ary raha *te* hanafay ireo *mpanao tsindry hazolena* ianareo dia faizo araka ny hadisoana vitan'*izy ireo* taminareo; fa raha mahavita maharitra ianareo dia minoa marimarina fa izany no tena tsara kokoa ho an'izay mahari-pery.

وَإِنْ عَاقَبْتُمْ فَعَاقِبُوا بِمِثْلِ مَا
عُوقِبْتُمْ بِهِ ۖ وَلَئِنْ صَبَرْتُمْ لَهُوَ
خَيْرٌ لِلصَّابِرِينَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Ary, *oh rý Mpaminany*, manana faharetana, raha ny tena marina, dia *tsy nanana* faharetana ianao raha tsy tamin'ny alàlan'*ny fanampiana* avy amin'i Allāh. Ary aza malahelo nony amin'izy ireny ary aza kivy noho ny tetidratsin'izy ireo.

وَاصْبِرْ وَمَا صَبْرُكَ إِلَّا بِاللَّهِ ۚ وَلَا
تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُ فِي ضَيْقٍ
مِمَّا يَمْكُرُونَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Raha ny marina, i Allāh dia miaraka amin'ireo izay manao ny marina, sy ireo manao ny tsara.

إِنَّ اللَّهَ مَعَ الَّذِينَ اتَّقَوْا وَالَّذِينَ
هُمْ مُحْسِنُونَ ﴿١٢٩﴾ ع ١٦ ٢٢

[60] Tsy misy isalasalana ny toe-java-misy eto. Fa ny foto-dresaka eto dia i Abrahama sy ny finoany tsy azo hozongozonina an'Andriamanitra ary koa ny fikelezany aina ho fampanjakana ny maha tokana an'Andriamanitra. Noho izany eto amin'ity andininy ity ny anompanana ny resaka dia tsy maintsy i Abrahama manoloana ireo fanoheran'ireo Israelita ny finoana ijoroany sy ny fitondran-tenany. Maro tamin'izy ireo no babon'ny fanompoan-tsampy isan-karazany ary azo antoka tanteraka fa mba hanamarinana ny fitondran-tenan'izy ireo dia nahilik'izy ireo tamin'i Abrahama izany. Izany no nahatonga ny Sabata ho andro tsy fanaovana na inona na inona, tsy hoe andro fitsaharana fotsiny fa ho andro fivalozana sy fidiovam-panahy indrindra koa.


رُكُوعَاتُهَا ١٢ — سُوْرَةُ بَنِيٓ إِسْرَآءِيلَ مَكِّيَّةٌ ١٧ — آيَاتُهَا ١١٢


Toko Fahafito Ambin'ny Folo-17

BANĪ ISRĀ'ĪL

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

FIZARANA FAHADIMY AMBIN'NY FOLO

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

منزل ٤ بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ①

**2.** Voninahitra anie ho an'Ilay mitondra ny mpanompony mandritra ny alina avy any amin'ny Moske Masina mankany amin'ny Moske Lavitra izay nohasininay ireo manodidina azy mba hanehoanay aminy ny sasantsasany amin'ireo Fambara avy Aminay. Raha ny marina dia Izy irery ihany no Ilay mandre ny zava-drehetra sady mahita ny zava-drehetra.

الجزء ١٥ سُبۡحَٰنَ ٱلَّذِيٓ أَسۡرَىٰ بِعَبۡدِهِۦ لَيۡلٗا مِّنَ ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡحَرَامِ إِلَى ٱلۡمَسۡجِدِ ٱلۡأَقۡصَا ٱلَّذِي بَٰرَكۡنَا حَوۡلَهُۥ لِنُرِيَهُۥ مِنۡ ءَايَٰتِنَآۚ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ②

**3.** Ary nanolotra ny Boky an'i Mosesy Izahay, ary nanao izany *(ny Boky)* ho taridalana ho an'ireo Zanak'i Israely Izahay ka nilaza tamin'izy ireo hoe: "Aza mandray mpiaro hafa akoatrako *(Allāh)*,"

وَءَاتَيۡنَا مُوسَى ٱلۡكِتَٰبَ وَجَعَلۡنَٰهُ هُدٗى لِّبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ أَلَّا تَتَّخِذُواْ مِن دُونِي وَكِيلٗا ③

**4.** "O ry taranak'ireo izay nentinay *tamin'ny Sambofiara* niaraka tamin'i Noa." Raha ny marina dia mpanompo tena Mpakasitraka izy.

ذُرِّيَّةَ مَنۡ حَمَلۡنَا مَعَ نُوحٍۚ إِنَّهُۥ كَانَ عَبۡدٗا شَكُورٗا ④

**5.** Ary nambaranay tamin'ireo zanak'i Israely tao anaty Boky fa: "Tena hitarika korontana in-droa miantoana eo an-tanàna tokoa ianareo, ary azo antoka fa ho tonga mpiavonavona lozan-tany ianareo."

وَقَضَيۡنَآ إِلَىٰ بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ فِي ٱلۡكِتَٰبِ لَتُفۡسِدُنَّ فِي ٱلۡأَرۡضِ مَرَّتَيۡنِ وَلَتَعۡلُنَّ عُلُوّٗا كَبِيرٗا ⑤

**6.** Koa nony nigadona ny oran'*ny fampitandremana* voalohany amin'ireo *fampitandremana* roa dia

فَإِذَا جَآءَ وَعۡدُ أُولَىٰهُمَا بَعَثۡنَا عَلَيۡكُمۡ عِبَادٗا لَّنَآ أُوْلِي بَأۡسٖ شَدِيدٖ فَجَاسُواْ

nandefa teo aminareo ny sasantsasany tamin'ireo mpanompony izay manana tanjaka aok'izany amin'ny ady Izahay, ary niditra hatrany amin'ireo fonena*nareo* izy ireo, ary fampitandremana tsy maintsy notanterahana izany.

خِلَٰلَ ٱلدِّيَارِ ۚ وَكَانَ وَعْدًا مَّفْعُولًا ٦

**7.** Ary mbola manome anareo indray ny fahafahana mandresy azy ireo Izahay ary nanolotra harena sy zanaka lahy maro ho anareo, ary nataonay tonga maro be ianareo.

ثُمَّ رَدَدْنَا لَكُمُ ٱلْكَرَّةَ عَلَيْهِمْ وَ
أَمْدَدْنَٰكُم بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَجَعَلْنَٰكُمْ
أَكْثَرَ نَفِيرًا ٧

**8.** Raha manao soa ianareo dia manao izany ho an'ny fanahinareo ihany, ary raha manao ny ratsy dia hanohitra azy ihany. Ary rehefa ho tonga koa ny ora nampanantenaina amin'ireo andro farany mba hanalan'ireo fahavalonareo baraka ny tavanareo sy hidiran'izy rehetra ao amin'ny Moske tahaka ny nitsofohany tao amin'ny voalohany sy nandravany tanteraka izay rehetra azon'izy ireo.

إِنْ أَحْسَنتُمْ أَحْسَنتُمْ لِأَنفُسِكُمْ ۖ وَ
إِنْ أَسَأْتُمْ فَلَهَا ۚ فَإِذَا جَآءَ وَعْدُ
ٱلْءَاخِرَةِ لِيَسُۥٓـُٔوا۟ وُجُوهَكُمْ وَلِيَدْخُلُوا۟
ٱلْمَسْجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَ
لِيُتَبِّرُوا۟ مَا عَلَوْا۟ تَتْبِيرًا ٨

**9.** Ary ankehitriny dia mety hitsetra anareo ny Tomponareo saingy raha miverina amin'ny *toetranareo taloha* ianareo dia Izahay aza hiverina ary nanao ny Helo ho fonjan'ireo tsy mpino Izahay.

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ ۚ وَإِنْ عُدتُّمْ
عُدْنَا ۘ وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ حَصِيرًا ٩

**10.** Minoa marimarina fa hitari-dalana mankamin'izay marina indrindra itý Kor'any itý hanolotra ho an'ireo mpino izay manao asa soa ny vaovao mahafaly fa hahazo valisoa lehibe izy ireo.

إِنَّ هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ يَهْدِى لِلَّتِى هِىَ أَقْوَمُ وَ
يُبَشِّرُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعْمَلُونَ
ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ١٠

**11.** Ary ho an'ireo izay tsy mino ny any an-koatra dia nanomana famaizana mangirifiry ho azy ireny Izahay.

وَأَنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِٱلْءَاخِرَةِ
أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ١١

R.2

**12.** Ary mitalaho mba hahazo ny ratsy ny olona, tahaka ny nitalahoany ny soa; ary dodona ny olona.

وَيَدْعُ الْإِنْسَانُ بِالشَّرِّ دُعَاءَهُ
بِالْخَيْرِ ۖ وَكَانَ الْإِنْسَانُ عَجُولًا ﴿١٢﴾

**13.** Ary nanao ny alina sy ny andro ho Fambara roa Izahay, ary nofafanay ny Fambaran'ny alina *ka nosoloina ny andro*, ary nataonay feno hazavana ny fambaran'ny Andro mba hahazoanareo mikatsaka ny hazavampon'ny Tomponareo, ary mba hahazoanareo mahalala ny fikajiana ny taona sy ny fahaiza-manao kajy. Ary nanazava ny zava-drehetra tamin'ny antsipiriany Izahay.

وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ آيَتَيْنِ فَمَحَوْنَا
آيَةَ اللَّيْلِ وَجَعَلْنَا آيَةَ النَّهَارِ مُبْصِرَةً
لِتَبْتَغُوا فَضْلًا مِنْ رَبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا
عَدَدَ السِّنِينَ وَالْحِسَابَ ۚ وَكُلَّ شَيْءٍ
فَصَّلْنَاهُ تَفْصِيلًا ﴿١٣﴾

**14.** Ary nampiambozonanay ny fandraketana an-tsoratra ny zavabitany avy ny olona tsirairay, ary amin'ny Andro fitsanganana amin'ny maty dia hamoaka boky ho azy izay ho hitany misokatra tsara Izahay.

وَكُلَّ إِنْسَانٍ أَلْزَمْنَاهُ طَائِرَهُ فِي عُنُقِهِ ۖ
وَنُخْرِجُ لَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ كِتَابًا يَلْقَاهُ
مَنْشُورًا ﴿١٤﴾

**15.** "Vakio ny bokinao. Ankehitriny dia ny fanahinao ihany dia ampy hanao ny kajy hiampangana anao."

اقْرَأْ كِتَابَكَ ۖ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ
عَلَيْكَ حَسِيبًا ﴿١٥﴾

**16.** Izay momba ny lala-marina dia momba izany ho an'*ny soan*'ny fanahiny *ihany*; ary izay mania dia mania ho fatiantoka *ho azy*. Ary tsy hisy mpilanja enta-mavesatra ka hilanja ny enta-mavesatry ny hafa. Ary tsy hanafay mihitsy Izahay raha tsy efa nandefa Iraka.

مَنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَ
مَنْ ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ
وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ
حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولًا ﴿١٦﴾

**17.** Ary rehefa mikasa ny handrava tanàna iray Izahay dia manome alàlana ireo izay miaina anaty harem-be *hanao ny sitra-pony* Izahay. Vokatr'izany dia hanaram-po amin'izao karazam-pahotana rehetra izao izy ireo ao amin'io tanàna io izy

وَإِذَا أَرَدْنَا أَنْ نُهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا
مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا فِيهَا فَحَقَّ عَلَيْهَا
الْقَوْلُ فَدَمَّرْنَاهَا تَدْمِيرًا ﴿١٧﴾

mandra-panamarinana ny famaizana *hihatra amin’izy ireo.* Ary mandrava azy amin’ny fandravana tanteraka Izahay.

**18.** Firifiry ny taranaka efa noravanay taorian'i Noa! Ary ampy ho Mpahalala sy mpanara-maso ny fahotan'ireo mpanompony ny Tomponao.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ الْقُرُونِ مِنْ بَعْدِ نُوحٍ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿١٨﴾

**19.** Na iza na iza tsy maniry *afa-tsy* fiainana etý an-tany dia hafaingaininay ho azy izay tianay – ho an’ireo izay tianay amin’izy ireo; avy eo dia ny Afobe no homaninay ho azy; ho may ao izy, hohelohina ary hahilika.

مَنْ كَانَ يُرِيدُ الْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُ فِيهَا مَا نَشَاءُ لِمَنْ نُرِيدُ ثُمَّ جَعَلْنَا لَهُ جَهَنَّمَ ۚ يَصْلَاهَا مَذْمُومًا مَدْحُورًا ﴿١٩﴾

**20.** Ary na iza na iza maniry ny any Ankoatra miezaka hahazo izany tahaka ny tsy maintsy ihezahana ny ahazoana izany, sady mpino – dia izy ireny izany no hankasitrahan'*Andriamanitra* ny fikirizany.

وَمَنْ أَرَادَ الْآخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعْيَهَا وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ كَانَ سَعْيُهُمْ مَشْكُورًا ﴿٢٠﴾

**21.** Manampy azy rehetra ireo Izahay – ireto tahaka iretsy – fanomezana avy amin’ny Tomponao. Ary tsy voafetra ny fahalalahan-tanan’ny Tomponao.

كُلًّا نُمِدُّ هَٰؤُلَاءِ وَهَٰؤُلَاءِ مِنْ عَطَاءِ رَبِّكَ ۚ وَمَا كَانَ عَطَاءُ رَبِّكَ مَحْظُورًا ﴿٢١﴾

**22.** Jereo hoe manao ahoana ny nanandratanay ny sasany tamin'izy ireo ho ambony noho ny hafa *teo amin'izao fiainana izao;* ary minoa marimarina fa ny any Ankoatra dia lehibe kokoa amin'ny ambaratongam-pilaharana ary lehibe kokoa amin'ny fahamendrehana.

انْظُرْ كَيْفَ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ وَلَلْآخِرَةُ أَكْبَرُ دَرَجَاتٍ وَأَكْبَرُ تَفْضِيلًا ﴿٢٢﴾

**23.** Aza manangana andriamani-kafa miaraka amin’i Allāh mba tsy hahatonga anao hitoetra eo amin’ny fahafaham-baraka sy nilaozana irery.

لَا تَجْعَلْ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَتَقْعُدَ مَذْمُومًا مَخْذُولًا ﴿٢٣﴾ ع

R.3

**24.** Nandidy ny tsy hivavahana amina inona na inona afa-tsy Aminy irery ihany ny Tomponao, ary haneho hatsaram-panahy amin'ireo ray aman-dreny ianareo. Raha ny iray amin'izy ireo na izy roa no ho tratra antitra miaraka aminao dia aza milaza teny maneho tsy fahafaliana amin'izy ireo na oviana na oviana na manome tsiny azy ireo, fa mitenena aminy amin'ny teny feno tambitamby.

وَقَضٰى رَبُّكَ اَلَّا تَعْبُدُوْٓا اِلَّآ اِيَّاهُ
وَبِالْوَالِدَيْنِ اِحْسَانًا ؕ اِمَّا يَبْلُغَنَّ
عِنْدَكَ الْكِبَرَ اَحَدُهُمَآ اَوْ كِلٰهُمَا فَلَا
تَقُلْ لَّهُمَآ اُفٍّ وَّلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُلْ لَّهُمَا
قَوْلًا كَرِيْمًا ﴿٢٤﴾

**25.** Ary, entanin-tambitamby, dia aoka haneho fanetren-tena manoloana azy ireo ianao. Ary lazao hoe: "Ry Tompoko, aoka hitsetra azy ireo ianao noho ny nikolokoloany ahy tamin'ny fahazazako."

وَاخْفِضْ لَهُمَا جَنَاحَ الذُّلِّ مِنَ الرَّحْمَةِ وَ
قُلْ رَّبِّ ارْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيٰنِيْ صَغِيْرًا ﴿٢٥﴾

**26.** Mahafantatra mihoatra ny hafa izay ao amin'ny fanahinareo ny Tomponareo; raha olo-marina ianareo dia minoa marimarina fa Izy no tena mpamela heloka an'ireo izay mitodika tsy an-kiato *eo Aminy*.

رَبُّكُمْ اَعْلَمُ بِمَا فِيْ نُفُوْسِكُمْ ؕ اِنْ
تَكُوْنُوْا صٰلِحِيْنَ فَاِنَّهٗ كَانَ لِلْاَوَّابِيْنَ
غَفُوْرًا ﴿٢٦﴾

**27.** Ary omeo ny ray aman-dreny izay tokony homena azy, toa izany koa ho an'ireo mahantra sy ireo mpiandia, ary aza mandanilany foana *ny harenanao* amin'ny fomba tsy mendrika mba hisehosehoana.

وَاٰتِ ذَا الْقُرْبٰى حَقَّهٗ وَالْمِسْكِيْنَ وَابْنَ
السَّبِيْلِ وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيْرًا ﴿٢٧﴾

**28.** Raha ny marina, ireo mpandanilany foana dia rahalahin'i Satana, ary tsy mahavaly fitia amin'ny Tompony i Satana.

اِنَّ الْمُبَذِّرِيْنَ كَانُوْٓا اِخْوَانَ الشَّيٰطِيْنِ ؕ
وَكَانَ الشَّيْطٰنُ لِرَبِّهٖ كَفُوْرًا ﴿٢٨﴾

**29.** Ary raha tsy maintsy mandà izay tadiavin'izy ireo *(ray aman-dreny)* ianao mba hikatsaka ny famindram-po avy amin'ny Tomponao araka izay

وَاِمَّا تُعْرِضَنَّ عَنْهُمُ ابْتِغَآءَ رَحْمَةٍ مِّنْ
رَّبِّكَ تَرْجُوْهَا فَقُلْ لَّهُمْ قَوْلًا
مَّيْسُوْرًا ﴿٢٩﴾

hirinao, dia teny feno fitiavana no iteneno amin'izy ireo *na izany aza*.

**30.** Aza avela hiantona eo ambozonanao *noho ny fahihirana* ny tananao ary aza atao tafahoatra koa anefa ny fiantrana ataonao *noho ny fisehosehoana* mba tsy hihafaranao toy ny mpangataka voatsiny.

وَلَا تَجْعَلْ يَدَكَ مَغْلُولَةً إِلَىٰ عُنُقِكَ
وَلَا تَبْسُطْهَا كُلَّ الْبَسْطِ فَتَقْعُدَ مَلُومًا
مَّحْسُورًا ﴿٣٠﴾

**31.** Minoa marimarina fa hampitombo ny enti-manana eo amin'ny fiainana ho an'ireo izay sitrany ny Tomponao, ary mampihena izany *ho an'ireo izay tiany ampihenana*. Raha ny marina dia mahalala ireo mpanompony Izy ary mahita azy ireo tsara.

إِنَّ رَبَّكَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ
وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا
ع ٣/٨ بَصِيرًا ﴿٣١﴾

R.4

**32.** Ary aza mamono ireo zanakareo noho ny tahotra ny fahantrana. Izahay no manomana *izay ilain'izy* ireo sy izay ilainareo. Minoa marimarina fa fahotana mahafaty ny famonoana azy ireo.

وَلَا تَقْتُلُوا أَوْلَادَكُمْ خَشْيَةَ إِمْلَاقٍ ۖ
نَّحْنُ نَرْزُقُهُمْ وَإِيَّاكُمْ ۚ إِنَّ قَتْلَهُمْ
كَانَ خِطْئًا كَبِيرًا ﴿٣٢﴾

**33.** Ary aza manatona fijangajangana; minoa marimarina fa fahavetavetana sady lalan-dratsy izany.

وَلَا تَقْرَبُوا الزِّنَىٰ ۖ إِنَّهُ كَانَ فَاحِشَةً ۖ وَ
سَاءَ سَبِيلًا ﴿٣٣﴾

**34.** Ary aza mamono ny fanahy izay nandraran'i Allāh *anareo ny famonoana azy*. Raha tsy hoe noho ny antony marina. Ary na iza na iza novonoina tsy ara-drariny dia minoa marimarina fa hanome alalana ny mpandova azy Izahay *mba hangataka valifaty*; fa raha mamono izy dia tsy hihoatra ny fetra *voadidy* izany; satria ampian'ny lalàna izy amin'izany.

وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا
بِالْحَقِّ ۗ وَمَن قُتِلَ مَظْلُومًا فَقَدْ جَعَلْنَا
لِوَلِيِّهِ سُلْطَانًا فَلَا يُسْرِف فِّي الْقَتْلِ ۖ إِنَّهُ
كَانَ مَنصُورًا ﴿٣٤﴾

**35.** Ary aza mikasika ny haren'ireo kamboty, raha tsy amin'ny fomba mendrika indrindra, mandra-

وَلَا تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ
أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُ ۚ وَأَوْفُوا

pahatonga taona azy. Ary tanteraho ny fifanekena; satria hoadinina mikasika ny fifanekena ianareo.

بِالْعَهْدِ ۚ إِنَّ الْعَهْدَ كَانَ مَسْئُولًا ﴿٣٥﴾

**36.** Ary manaova refy feno, rehefa mandrefy sy mandanja amin'ny mizana marina; mendrika izany ary deraina indrindra any am-para.

وَأَوْفُوا الْكَيْلَ إِذَا كِلْتُمْ وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ﴿٣٦﴾

**37.** Ary aza manaraka izay tsy fantatrao ny momba azy. Raha ny marina ny sofina sy ny maso ary ny fo – hanontaniana azy ny rehetra momba izany.

وَلَا تَقْفُ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ ۚ إِنَّ السَّمْعَ وَالْبَصَرَ وَالْفُؤَادَ كُلُّ أُولَٰئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْئُولًا ﴿٣٧﴾

**38.** Ary aza miavonavona raha mandia tany satria tsy afaka hampitriatra ny tany ianao sady tsy hahatratra ihany koa ny haavon'ny tendrombohitra ianao.

وَلَا تَمْشِ فِي الْأَرْضِ مَرَحًا ۖ إِنَّكَ لَنْ تَخْرِقَ الْأَرْضَ وَلَنْ تَبْلُغَ الْجِبَالَ طُولًا ﴿٣٨﴾

**39.** Ny aratsian'izany *zavatra* rehetra izany dia maharikoriko eo imason'ny Tomponao.

كُلُّ ذَٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهُ عِنْدَ رَبِّكَ مَكْرُوهًا ﴿٣٩﴾

**40.** Izany dia isan'ny fahendrena nambaran'ny Tomponao anao. Ary aza manangana andriamani-kafa ankoatra an'i Allāh mba tsy hanipazana anao any amin'ny Afobe, hohelohina *ary* hahilika.

ذَٰلِكَ مِمَّا أَوْحَىٰ إِلَيْكَ رَبُّكَ مِنَ الْحِكْمَةِ ۗ وَلَا تَجْعَلْ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَتُلْقَىٰ فِي جَهَنَّمَ مَلُومًا مَدْحُورًا ﴿٤٠﴾

**41.** Koa nanolotra fihavahana ho anareo ve ny Tomponareo tamin'ny alalan'ny fanolorana zanaka lahy anareo, ary naka vavy maro ho Azy avy tamin'ireo anjely? Tena milaza teny feno fanevatevana tokoa ianareo amin'izany.

أَفَأَصْفَاكُمْ رَبُّكُمْ بِالْبَنِينَ وَاتَّخَذَ مِنَ الْمَلَائِكَةِ إِنَاثًا ۚ إِنَّكُمْ لَتَقُولُونَ قَوْلًا عَظِيمًا ﴿٤١﴾ ع

R.5

**42.** Nanazava ny *fahamarinana* tamin'ny fomba samihafa Izahay tato anatin'itý Kor'any itý mba hampitandremana azy ireo, saingy

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ لِيَذَّكَّرُوا وَمَا يَزِيدُهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٢﴾

voamaika nampitombo ny fankahalana avy ao anatin'izy ireo izany.

**43.** Lazao hoe: "Raha misy andriamanitra hafa niaraka taminy, araka ny ambaran'izy ireo dia azo antoka fa nikaro-dalana ho any amin'ny Tompon'ny fiandrianana izy ireo, *ireo mpanompo sampy izany.*"

قُلْ لَّوْ كَانَ مَعَهٗٓ اٰلِهَةٌ كَمَا يَقُوْلُوْنَ
اِذًا لَّابْتَغَوْا اِلٰى ذِى الْعَرْشِ سَبِيْلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Masina izy, ary nasandratra ambony lavitra noho ireo lazain'izy ireo.

سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يَقُوْلُوْنَ عُلُوًّا
كَبِيْرًا ﴿٤٤﴾

**45.** Ireo lanitra fito sy ny tany ary izay rehetra hita ao dia manandratra ny voninahiny; ary tsy misy izay tsy midera azy amin'ny alalan'ny voninahiny; saingy ianareo dia tsy mahalala ny fideran'izy ireo. Raha ny marina dia Malemy fanahy sady tena Mpamela heloka Izy.

تُسَبِّحُ لَهُ السَّمٰوٰتُ السَّبْعُ وَالْاَرْضُ وَ
مَنْ فِيْهِنَّ ؕ وَاِنْ مِّنْ شَيْءٍ اِلَّا يُسَبِّحُ
بِحَمْدِهٖ وَلٰكِنْ لَّا تَفْقَهُوْنَ
تَسْبِيْحَهُمْ ؕ اِنَّهٗ كَانَ حَلِيْمًا غَفُوْرًا ﴿٤٥﴾

**46.** Ary rehefa mitory ny Kor'any ianao dia manisy voaly tsy hita maso anelanelanao sy izay tsy mino ny any Ankoatra Izahay;

وَاِذَا قَرَاْتَ الْقُرْاٰنَ جَعَلْنَا بَيْنَكَ
وَبَيْنَ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ
حِجَابًا مَّسْتُوْرًا ﴿٤٦﴾

**47.** Ary manisy rakotra ny fon'izy ireo Izahay mba tsy hahalalany; *ary nanisy* tsy fandrenesana teo an-tsofin'izy ireo *Izahay.* Ary rehefa manonona ny Tomponao Ilay Tokana ianao ao amin'ny Kor'any dia mihodina amin'ny amim-pakahalana izy ireo.

وَّجَعَلْنَا عَلٰى قُلُوْبِهِمْ اَكِنَّةً اَنْ
يَّفْقَهُوْهُ وَفِيْٓ اٰذَانِهِمْ وَقْرًا ؕ وَاِذَا
ذَكَرْتَ رَبَّكَ فِى الْقُرْاٰنِ وَحْدَهٗ وَلَّوْا عَلٰٓى
اَدْبَارِهِمْ نُفُوْرًا ﴿٤٧﴾

**48.** Mahafantatra tsara izay henoin'izy ireo Izahay rehefa mihaino anao izy ireo; ary rehefa mifampidinika manokana izy ireo, ary rehefa milaza ireo tsy marina hoe: "Tsy manaraka afa-tsy lehilahy azon'ody ianareo."

نَحْنُ اَعْلَمُ بِمَا يَسْتَمِعُوْنَ بِهٖٓ اِذْ
يَسْتَمِعُوْنَ اِلَيْكَ وَاِذْ هُمْ نَجْوٰٓى اِذْ
يَقُوْلُ الظّٰلِمُوْنَ اِنْ تَتَّبِعُوْنَ اِلَّا رَجُلًا
مَّسْحُوْرًا ﴿٤٨﴾

**49.** Jereo fa tahaka ny inona ny famoronan'izy ireo fampitahana

اُنْظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوْا لَكَ الْاَمْثَالَ فَضَلُّوْا

aminao; ary tena very koa izy ireo ka tsy nahita hivoahana.

فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٤٩﴾

**50.** Ary hoy izy ireo: "Rehefa zary taolam-potsy sy simba miparitaka izahay, moa tena mbola hatsangana amin'ny maty ho amin'ny fahariana vaovao indray ve izahay?"

وَقَالُوٓا ءَاِذَا كُنَّا عِظَامًا وَّرُفَاتًا ءَاِنَّا
لَمَبْعُوْثُوْنَ خَلْقًا جَدِيْدًا ﴿٥٠﴾

**51.** Lazao hoe: "Fa na ho vato na ho vy aza ianareo;"

قُلْ كُوْنُوْا حِجَارَةً اَوْ حَدِيْدًا ﴿٥١﴾

**52.** "Na vita amin-javatra hafa izay heverinareo ho tena mafy, *na dia izany aza dia hatsangana amin'ny maty ianareo*." Hanontany izy ireo avy eo hoe: "Iza no hamerina anay indray amin'ny fiainana?" Lazao hoe: "Ilay nahary anao tamin'ny voalohany." Ny lohan'izy ireo no hahetsiny sady hiteny aminao izy ireo hoe: "Rahoviana no ho tonga izany?" Lazao hoe: "Angamba tsy ho ela,"

اَوْ خَلْقًا مِّمَّا يَكْبُرُ فِيْ صُدُوْرِكُمْ ۚ
فَسَيَقُوْلُوْنَ مَنْ يُّعِيْدُنَا ۖ قُلِ الَّذِيْ
فَطَرَكُمْ اَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ فَسَيُنْغِضُوْنَ اِلَيْكَ
رُءُوْسَهُمْ وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هُوَ ۖ قُلْ عَسٰٓى
اَنْ يَّكُوْنَ قَرِيْبًا ﴿٥٢﴾

**53.** "*Amin'io* andro io no hiantsoana anareo; ary dia hamaly amin'ny fiderana Azy ianareo, ary hihevitra ianareo fa tsy nitoetra hafiriana akory *teto an-tany* ianareo."

يَوْمَ يَدْعُوْكُمْ فَتَسْتَجِيْبُوْنَ بِحَمْدِهٖ
وَتَظُنُّوْنَ اِنْ لَّبِثْتُمْ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٥٣﴾

R.6

**54.** Ary lazao ireo mpanompoko fa tsy maintsy milaza *mandrakariva* izay mendrika indrindra izy ireo. Minoa marimarina fa miteraka tsy fifankahazoana amin'izy ireo i Satana. Tena fahavalo miharihary ho an'ny olona tokoa i Satana.

وَقُلْ لِّعِبَادِيْ يَقُوْلُوا الَّتِيْ هِيَ اَحْسَنُ ۚ
اِنَّ الشَّيْطٰنَ يَنْزَغُ بَيْنَهُمْ ۚ اِنَّ
الشَّيْطٰنَ كَانَ لِلْاِنْسَانِ عَدُوًّا مُّبِيْنًا ﴿٥٤﴾

**55.** Tena mahalala anareo tsara ny Tomponareo. Raha sitrany dia hitsetra anareo Izy; na raha sitrany dia hanafay anareo Izy. Ary tsy nandefa anao mba ho mpiambina azy ireo Izahay.

رَبُّكُمْ اَعْلَمُ بِكُمْ ۖ اِنْ يَّشَاْ يَرْحَمْكُمْ
اَوْ اِنْ يَّشَاْ يُعَذِّبْكُمْ ۚ وَمَا اَرْسَلْنٰكَ
عَلَيْهِمْ وَكِيْلًا ﴿٥٥﴾

**56.** Tena mahalala kokoa izay any andanitra sy etý an-tany ny Tomponao. Ary nisy tamin'ireo mpaminany nasandratray no ambonin'ireo hafa, ary nanolotra ny Zabor an'i Davida Izahay.[61]

وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِمَن فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ
وَلَقَدْ فَضَّلْنَا بَعْضَ النَّبِيِّـنَ عَلٰى بَعْضٍ وَّ
اٰتَيْنَا دَاوٗدَ زَبُوْرًا ﴿٥٦﴾

**57.** Lazao hoe: "Mitadiava vonjy amin'ireo izay heverinareo *ho andriamanitra* ankoatra Azy; dia ho hitanareo fa tsy hanana fahefana na inona na inona mba hanala fahoriana anareo akory na hanala anareo amin'izany izany.

قُلِ ادْعُوا الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ
فَلَا يَمْلِكُوْنَ كَشْفَ الضُّرِّ عَنْكُمْ وَلَا
تَحْوِيْلًا ﴿٥٧﴾

**58.** Na ireo hilana vonjy ireo aza dia maniry ny ho eo anilan'ny Tompon'izy ireo – eny fa na dia ireo izay akaiky indrindra amin'izy ireo aza – ary manatena ny famindrampony izy ireo, ary matahotra mafy ny famaizany. Minoa marimarina fa zavatra tena atahorana ny famaizana avy amin'ny Tomponao.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ يَبْتَغُوْنَ إِلٰى
رَبِّهِمُ الْوَسِيْلَةَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ وَيَرْجُوْنَ
رَحْمَتَهٗ وَ يَخَافُوْنَ عَذَابَهٗ ۚ إِنَّ
عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحْذُوْرًا ﴿٥٨﴾

**59.** Tsy misy tanàna tsy horavainay alohan'ny Andro fitsanganana amin'ny maty, na tsy hofaizinay amin'ny famaizana mangirifiry, izany dia voarakitra an-tsoratra ao anatin'ny Boky.

وَ إِنْ مِّنْ قَرْيَةٍ إِلَّا نَحْنُ مُهْلِكُوْهَا
قَبْلَ يَوْمِ الْقِيٰمَةِ أَوْ مُعَذِّبُوْهَا عَذَابًا
شَدِيْدًا ؕ كَانَ ذٰلِكَ فِي الْكِتٰبِ مَسْطُوْرًا ﴿٥٩﴾

**60.** Ary tsy misy na inona na inona hahasakana Anay handefa Fambara maro afa-tsy ny fitsipahan'ireo vahoaka taloha azy ireny. Ary nanolotra ny rameva vavy an'i Thamōd Izahay mba ho Fambara tena miharihary, saingy nanaovan'izy ireo ny tsy rariny izany. Ary tsy mandefa

وَمَا مَنَعَنَآ أَنْ نُّرْسِلَ بِالْاٰيٰتِ إِلَّآ أَنْ
كَذَّبَ بِهَا الْأَوَّلُوْنَ ؕ وَاٰتَيْنَا ثَمُوْدَ
النَّاقَةَ مُبْصِرَةً فَظَلَمُوْا بِهَا ؕ وَ
مَا نُرْسِلُ بِالْاٰيٰتِ إِلَّا تَخْوِيْفًا ﴿٦٠﴾

[61] Ny teny hoe Zabor dia midika hoe "hoditr'ondry azo anoratana".

Fambara Izahay raha tsy hoe ho fampitandremana.

**61.** Ary *tsarovy ny fotoana* izay nilazanay taminao hoe: "Minoa marimarina fa efa nandidy ny handripahana ireo olona ireo ny Tomponao." Ary tsy nanao fahitana izay nasehonay anao Izahay raha tsy ho fisedrana ny olombelona, tahaka ilay hazo voahozona ao amin'ny Kor'any. Ary nampitandrina azy ireo Izahay, nefa vao mainka koa nampitombo ny fandikan-dalana goavana nataon'izy ireo izany.

وَإِذْ قُلْنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِالنَّاسِ ۚ
وَمَا جَعَلْنَا الرُّؤْيَا الَّتِي أَرَيْنَاكَ إِلَّا فِتْنَةً
لِّلنَّاسِ وَالشَّجَرَةَ الْمَلْعُونَةَ فِي
الْقُرْآنِ ۚ وَنُخَوِّفُهُمْ ۙ فَمَا يَزِيدُهُمْ
ع إِلَّا طُغْيَانًا كَبِيرًا ﴿٦١﴾

R.7

**62.** Ary *tsarovy ny fotoana* izay nilazanay tamin'ireo anjely hoe: "Mankatoava an'i Adama," ary nankatoa avokoa *ny rehetra* afa-tsy i Iblīs, hoy izy: "Moa tsy maintsy mankatoa izay noharianao avy amin'ny tanimanga va aho?"

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَائِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ
فَسَجَدُوا إِلَّا إِبْلِيسَ قَالَ أَأَسْجُدُ
لِمَنْ خَلَقْتَ طِينًا ﴿٦٢﴾

**63.** Hoy izy: "Jereo kely! Moa ve eo ilay Tianao kokoa noho ny tenako?" Raha Tianao tokoa ny hanome fotoana ho ahy mandra-pahatongan'ny andro fitsanganana amin'ny maty dia tena hitondra marina tokoa ireo taranany *rehetra* ho eo ambany fahefako aho, afa-tsy olon-bitsy."

قَالَ أَرَأَيْتَكَ هَٰذَا الَّذِي كَرَّمْتَ عَلَيَّ لَئِنْ
أَخَّرْتَنِ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَأَحْتَنِكَنَّ
ذُرِّيَّتَهُ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٦٣﴾

**64.** Hoy i *Allāh*: "Mialà amiko, ary izay manaraka anao amin'izy ireo dia minoa marimarina fa ny Afobe no ho valisoanareo rehetra – valisoa manana ny ampy tokoa."

قَالَ اذْهَبْ فَمَن تَبِعَكَ مِنْهُمْ فَإِنَّ
جَهَنَّمَ جَزَاؤُكُمْ جَزَاءً مَّوْفُورًا ﴿٦٤﴾

**65.** Ary mambaboa ny fon'ireo izay mety ho azonareo amin'izy ireo amin'ny alalan'ny feonao, ary alefaso eo amin'izy ireo ireo soavalinao sy

وَاسْتَفْزِزْ مَنِ اسْتَطَعْتَ مِنْهُم بِصَوْتِكَ وَ
أَجْلِبْ عَلَيْهِم بِخَيْلِكَ وَرَجِلِكَ وَ
شَارِكْهُمْ فِي الْأَمْوَالِ وَالْأَوْلَادِ وَعِدْهُمْ ۚ وَ

ireo olonao, ary meteza ho mpiombona antoka amin'izy ireo eo amin'ny lafiny harena sy zanaka, ary omeo toky izy ireo." Ary tsy nampanantena azy ireo afa-tsy fitaka i Satana.

مَا يَعِدُهُمُ الشَّيْطٰنُ اِلَّا غُرُوْرًا ﴿٦٥﴾

**66.** *Ho* an'ireo mpanompoko kosa dia minoa fa tsy hanana fahefana amin'izy ireo mihitsy ianao, ary ampy ho mpiaro ny Tomponao.

اِنَّ عِبَادِيْ لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطٰنٌ ؕ وَ
كَفٰى بِرَبِّكَ وَكِيْلًا ﴿٦٦﴾

**67.** Ny Tomponareo dia ilay mampisosa ireo sambo eny andranomasina ho anareo mba hikatsahana ny Fahazavam-pony. Minoa marimarina fa Mpamindra fo aminareo Izy.

رَبُّكُمُ الَّذِيْ يُزْجِيْ لَكُمُ الْفُلْكَ فِي
الْبَحْرِ لِتَبْتَغُوْا مِنْ فَضْلِهٖ ؕ اِنَّهٗ كَانَ
بِكُمْ رَحِيْمًا ﴿٦٧﴾

**68.** Ary raha tra-boina eny andranomasina ianareo, izay antsoinareo *rehetra* dia very *teo aminareo* avokoa afa-tsy Izy *(Allāh).* Fa raha mitondra anareo soa amantsara kosa Izy dia mivadika ianareo; ary tena tsy mahavaly fitia ny olombelona.

وَاِذَا مَسَّكُمُ الضُّرُّ فِي الْبَحْرِ ضَلَّ مَنْ
تَدْعُوْنَ اِلَّآ اِيَّاهُ ۚ فَلَمَّا نَجّٰىكُمْ اِلَى
الْبَرِّ اَعْرَضْتُمْ ؕ وَكَانَ الْاِنْسَانُ كَفُوْرًا ﴿٦٨﴾

**69.** Dia matoky ve ianareo ka mino fa *tsy* hataony izay hampilentika anareo ety an-tany, na tsy handefa tafiopasika mahery vaika eo aminareo izy, ary dia tsy hahita mpiaro ny tenanareo akory ianareo?

اَفَاَمِنْتُمْ اَنْ يَّخْسِفَ بِكُمْ جَانِبَ الْبَرِّ اَوْ
يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ثُمَّ لَا تَجِدُوْا لَكُمْ
وَكِيْلًا ﴿٦٩﴾

**70.** Na matoky tena koa ianareo fa *tsy* hamerina anareo eo amin'izany fanindroany indray Izy, ary *tsy* handefa tafio-drivotra eo aminareo, ary *tsy* handrendrika anareo noho ny tsy fananareo finoana? Koa tsy hahita mpiaro hanoherana anay mihitsy ianareo.

اَمْ اَمِنْتُمْ اَنْ يُّعِيْدَكُمْ فِيْهِ تَارَةً اُخْرٰى
فَيُرْسِلَ عَلَيْكُمْ قَاصِفًا مِّنَ الرِّيْحِ
فَيُغْرِقَكُمْ بِمَا كَفَرْتُمْ ۙ ثُمَّ لَا تَجِدُوْا
لَكُمْ عَلَيْنَا بِهٖ تَبِيْعًا ﴿٧٠﴾

**71.** Raha ny marina dia nanome voninahitra ireo taranak'i Adama Izahay ary nitatitra azy ireo an-tanety sy an-dranomasina ary nanome zavatsoa maro ho azy ireo Izahay, ary nanandratra azy ireo ho ambony noho ny maro izay noharianay Izahay.

وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِيٓ اٰدَمَ وَحَمَلْنٰهُمْ فِي
الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَرَزَقْنٰهُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ
وَفَضَّلْنٰهُمْ عَلٰى كَثِيْرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا
تَفْضِيْلًا ﴿٧١﴾ ع

R.8

**72.** Tsarovy ilay andro izay hiantsoanay ny vahoaka tsirairay miaraka amin'ny loholony. Ary ireo izay nomena ny Boky tamin'ny tanany ankavanana – izy ireo dia hamaky ny Boky, ary tsy ho matiantoka izy ireo.

يَوْمَ نَدْعُوْا كُلَّ اُنَاسٍۢ بِاِمَامِهِمْ ۚ
فَمَنْ اُوْتِيَ كِتٰبَهٗ بِيَمِيْنِهٖ فَاُولٰٓئِكَ
يَقْرَءُوْنَ كِتٰبَهُمْ وَلَا يُظْلَمُوْنَ فَتِيْلًا ﴿٧٢﴾

**73.** Ary na iza na iza jamba etý antany dia ho jamba any Ankoatra, ary vao mainka koa ho diso lalana.

وَمَنْ كَانَ فِيْ هٰذِهٖٓ اَعْمٰى فَهُوَ فِي الْاٰخِرَةِ
اَعْمٰى وَاَضَلُّ سَبِيْلًا ﴿٧٣﴾

**74.** Ary minoa marimarina fa saika nampitondra fahoriana lalina anao noho ireo izay efa nambaranay taminao izy ireo mba hamoronanao zavatra hafa noho izany mba hanoherana Anay; ary dia azo antoka fa ho nandray anao ho toy ny sakaiza izy ireo.

وَاِنْ كَادُوْا لَيَفْتِنُوْنَكَ عَنِ الَّذِيْٓ
اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ لِتَفْتَرِيَ عَلَيْنَا غَيْرَهٗ ۖ
وَاِذًا لَّاتَّخَذُوْكَ خَلِيْلًا ﴿٧٤﴾

**75.** Ary raha tsy nankahery anao Izahay dia mety ho nirona tsikelikely tamin'izy ireo ianao.

وَلَوْلَآ اَنْ ثَبَّتْنٰكَ لَقَدْ كِدْتَّ تَرْكَنُ
اِلَيْهِمْ شَيْـًٔا قَلِيْلًا ﴿٧٥﴾

**76.** Amin'izany dia ho nampanandramanay anao ny famaizana mafonja amin'izao fianiana izao, sy izay ao amin'ny fahafatesana, ary dia tsy hahita famonjena ho anao manoloana anay ianao.

اِذًا لَّاَذَقْنٰكَ ضِعْفَ الْحَيٰوةِ وَضِعْفَ
الْمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيْنَا نَصِيْرًا ﴿٧٦﴾

**77.** Ary raha ny marina dia efa saika nanao izay hampitsingilahila ny toeranao eto an-tanàna izy ireo mba handroahana anao ao; saingy

وَاِنْ كَادُوْا لَيَسْتَفِزُّوْنَكَ مِنَ الْاَرْضِ
لِيُخْرِجُوْكَ مِنْهَا وَاِذًا لَّا يَلْبَثُوْنَ
خِلٰفَكَ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٧٧﴾

amin'izany na izy ireo aza dia tsy ho tafajanona tao talohanao afa-tsy fotoana fohy dia fohy.

سُنَّةَ مَنْ قَدْ اَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنْ رُّسُلِنَا وَ
لَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحْوِيْلًا ﴿٧٨﴾ ع

**78.** *Tahaka izany* ny fanao*nay* tamin'ireo Iraka avy Aminay izay nalefanay talohanao, ary tsy hahita fiovana amin'izany *fanaonay* izany ianao.

R.9

اَقِمِ الصَّلٰوةَ لِدُلُوْكِ الشَّمْسِ اِلٰى غَسَقِ
الَّيْلِ وَ قُرْاٰنَ الْفَجْرِ ؕ اِنَّ قُرْاٰنَ الْفَجْرِ
كَانَ مَشْهُوْدًا ﴿٧٩﴾

**79.** Mahereza mivavaka amin'ny fotoana maha matroka ny masoandro sy amin'ny filentehan'ny masoadro mandra-pahatongan'ny alina; ary ny famakina ny Kor'any amin'ny mangiran-dratsy. Minoa marimarina tokoa fa ny famakiana ny Kor'any amin'ny Mangiran-dratsy dia eken'Andriamanitra manokana.

وَ مِنَ الَّيْلِ فَتَهَجَّدْ بِهٖ نَافِلَةً لَّكَ ۖ
عَسٰۤى اَنْ يَّبْعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامًا
مَّحْمُوْدًا ﴿٨٠﴾

**80.** Ary mandritra ny ampahany amin'ny alina dia mitoloma *amin'ny fivavahana* amin'ny alalan'*io Kor'any io*: Fanatitra iray tsy an-tery ho anao izany. Mety hanandratra anao amin'ny laharana mendri-piderana ambony ny Tomponao.

وَ قُلْ رَّبِّ اَدْخِلْنِيْ مُدْخَلَ صِدْقٍ وَّ
اَخْرِجْنِيْ مُخْرَجَ صِدْقٍ وَّاجْعَلْ لِّيْ مِنْ
لَّدُنْكَ سُلْطٰنًا نَّصِيْرًا ﴿٨١﴾

**81.** Ary lazao hoe: "O ry Tompoko, aoka hataonao feno fahamarinana ny fahatongavako ary ataovy feno ny fahamarinana ihany koa ny fialako ao. Ary tolory lefitra manan-kaja avy Aminao aho.

وَ قُلْ جَآءَ الْحَقُّ وَ زَهَقَ الْبَاطِلُ ؕ اِنَّ
الْبَاطِلَ كَانَ زَهُوْقًا ﴿٨٢﴾

**82.** Ary ambarao hoe: "Tonga ny fahamarinana ary tsy hita popoka ny lainga. Araka izany dia efa natao ho tsy hita popoka ny lainga."

وَ نُنَزِّلُ مِنَ الْقُرْاٰنِ مَا هُوَ شِفَآءٌ
وَّ رَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ۙ وَ لَا يَزِيْدُ

**83.** Ary nambaranay *miandalana* avy amin'ilay Kor'any izay fahasitranana sy ny famin-dram-po ho an'ireo

mpino; saingy tsy nanao afa-tsy ny fampitomboana ny fatiantok'ireo olondratsy izy *(ny Kor'any).*

الظّٰلِمِيْنَ اِلَّا خَسَارًا ﴿٨٣﴾

**84.** Fa rehefa manome tombon-dahiny ny olona Izahay dia mihodina sy mihataka izy; ary rehefa sendra loza izy dia miraviravy tanana ao amin'ny fahaverezam-panantenana izy.

وَاِذَآ اَنْعَمْنَا عَلَى الْاِنْسَانِ اَعْرَضَ وَنَاٰ بِجَانِبِهٖ ۚ وَاِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ كَانَ يَـُٔوْسًا ﴿٨٤﴾

**85.** Lazao hoe: "Samy manao araka izay safidiny ny tsirairay, ary fantatry ny Tomponareo tsara ny hoe iza no tsara tarika kokoa raha ny mikasika ny làlana."

قُلْ كُلٌّ يَّعْمَلُ عَلٰى شَاكِلَتِهٖ ۗ فَرَبُّكُمْ اَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ اَهْدٰى سَبِيْلًا ﴿٨٥﴾ ع

R.10

**86.** Ary hanontany anao mikasika ny amin'ny fanahy izy ireo. Lazao hoe: "Ny fanahy dia nohariana tamin'ny alalan'ny didy avy amin'ny Tompoko ary tsy nomena afa-tsy fahalalana kely dia kely amin'izany ianareo."

وَيَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الرُّوْحِ ۗ قُلِ الرُّوْحُ مِنْ اَمْرِ رَبِّيْ وَمَآ اُوْتِيْتُمْ مِّنَ الْعِلْمِ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٨٦﴾

**87.** Ary raha tianay dia azonay atao ny manaisotra izay nambarany taminao ary dia tsy hahita mpiaro anao manoloana anay mikasika izay ianao,

وَلَئِنْ شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ بِالَّذِيْٓ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهٖ عَلَيْنَا وَكِيْلًا ﴿٨٧﴾

**88.** Afa-tsy hoe *avy amin'ny* famindram-pon'ny Tomponao; minoa marimarina fa lehibe ny famelankelony ho anao.

اِلَّا رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ۗ اِنَّ فَضْلَهٗ كَانَ عَلَيْكَ كَبِيْرًا ﴿٨٨﴾

**89.** Lazao hoe: "Raha mivory ny hamokatra zavatra sahala avy amin'itý Kor'any itý ny olombelona sy ireo Jiny dia tsy hahavita izany izy ireo na dia mifanampy aza.

قُلْ لَّئِنِ اجْتَمَعَتِ الْاِنْسُ وَالْجِنُّ عَلٰٓى اَنْ يَّاْتُوْا بِمِثْلِ هٰذَا الْقُرْاٰنِ لَا يَاْتُوْنَ بِمِثْلِهٖ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيْرًا ﴿٨٩﴾

**90.** Ary minoa marimarina fa efa namelabelatra tamin'ny fomba maro samihafa ireo karazam-pitoviana ato anatin'itý Kor'any itý ho an'ny olombelona Izahay, saingy ny

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ مِنْ كُلِّ مَثَلٍ ۫ فَاَبٰٓى اَكْثَرُ النَّاسِ اِلَّا كُفُوْرًا ﴿٩٠﴾

ankamaroan'ny olombelona dia handà azy *rehetra* afa-tsy ny tsy finoana.

**91.** Ary hoy izy ireo: "Tsy hino anao velively izahay raha tsy efa hampiboiboika loharano avy ao ambany tany ho anay ianao."

وَقَالُوْا لَنْ نُّؤْمِنَ لَكَ حَتّٰى تَفْجُرَ
لَنَا مِنَ الْاَرْضِ يَنْۢبُوْعًا ﴿٩١﴾

**92.** "Na raha tsy hoe koa manana sahan'antrendry sy saham-boaloboka ianao, ary nampitobaka sakeli-drano maro ao amin'io saha io ianao."

اَوْ تَكُوْنَ لَكَ جَنَّةٌ مِّنْ نَّخِيْلٍ وَّعِنَبٍ
فَتُفَجِّرَ الْاَنْهٰرَ خِلٰلَهَا تَفْجِيْرًا ﴿٩٢﴾

**93.** "Na koa, ny efa nanambaranao azy, fa ataonao mirara-kompana eo aminay ny lanitra, raha tsy mitondra an'i Allāh sy ireo anjely eo anatrehanay ianao;"

اَوْ تُسْقِطَ السَّمَآءَ كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا
كِسَفًا اَوْ تَاْتِيَ بِاللّٰهِ وَالْمَلٰٓئِكَةِ
قَبِيْلًا ﴿٩٣﴾

**94.** Na raha tsy hoe koa nanana trano volamena ianao, na raha tsy miakatra any an-danitra ianao; ary tsy hino ny fiakaranao any an-danitra izahay raha tsy efa nampidina boky azonay vakiana avy any ianao. Lazao hoe: "Masina ny Tompoko! Tsy iza aho fa olombelona nalefa ho Iraka fotsiny ihany."

اَوْ يَكُوْنَ لَكَ بَيْتٌ مِّنْ زُخْرُفٍ
اَوْ تَرْقٰى فِى السَّمَآءِ ۗ وَلَنْ نُّؤْمِنَ
لِرُقِيِّكَ حَتّٰى تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتٰبًا
نَّقْرَؤُهٗ ۗ قُلْ سُبْحَانَ رَبِّيْ هَلْ كُنْتُ
ع ٩ ١٠ اِلَّا بَشَرًا رَّسُوْلًا ﴿٩٤﴾

R.11

**95.** Ary tsy misy na inona na inona nanakana ny olona hino, rehefa tonga eo amin'izy ireo ny taridalana, afa-tsy ny filazany hoe: "Moa nandefa olombelona *toa anay* ho Iraka i Allāh?"

وَمَا مَنَعَ النَّاسَ اَنْ يُّؤْمِنُوْٓا اِذْ جَآءَ
هُمُ الْهُدٰٓى اِلَّآ اَنْ قَالُوْٓا اَبَعَثَ اللّٰهُ
بَشَرًا رَّسُوْلًا ﴿٩٥﴾

**96.** Lazao hoe: "Raha nisy anjely nivezivezy tamim-piadanana sy fandriampahalemana tetý an-tany dia azo antoka fa ho nandefa anjely *ho* iraka avy any an-danitra Izahay,"

قُلْ لَّوْ كَانَ فِى الْاَرْضِ مَلٰٓئِكَةٌ
يَّمْشُوْنَ مُطْمَئِنِّيْنَ لَنَزَّلْنَا عَلَيْهِمْ مِّنَ
السَّمَآءِ مَلَكًا رَّسُوْلًا ﴿٩٦﴾

**97.** Lazao hoe; "Ampy ho vavolombelona eo amiko sy ianareo i

قُلْ كَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًۢا بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ ۗ

Allāh; minoa marimarina fa mahafantatra sy mahita ny momba ireo mpanompony Izy."

إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿٩٧﴾

**98.** Ary izay tarihan'i Allāh làlana ihany no hany voatari-dana tsara fa mikasika ireo izay avelany ho diso lalana dia tsy hahita famonjena ho azy ireny ankoatrany *(i Allāh)* ianao. Ary amin'ny andro Fananganana amin'ny maty dia *hamory azy rehetra* amin'ny endriny, jamba, moana, marenina Izahay. Ny Helo no ho fonenan'izy ireo; isak'izay mitonitony ny lelafo dia vao mainka handrehitra izany ho azy ireo Izahay.

وَمَنْ يَهْدِ اللَّهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِ ۚ وَمَنْ
يُضْلِلْ فَلَنْ تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَاءَ مِنْ دُونِهِ ۖ
وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَلَىٰ
وُجُوهِهِمْ عُمْيًا وَبُكْمًا وَصُمًّا ۖ
مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۖ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَاهُمْ
سَعِيرًا ﴿٩٨﴾ النصف

**99.** Izany no valisoa ho azy ireo noho izy ireo nandà ireo Fambara avy Aminay ka nilaza hoe: "Hanky! Rehefa zary taolam-potsy sy simba miparitaka izahay, moa tena mbola hatsangana amin'ny maty ho amin'ny fahariana vaovao indray ve izahay?"

ذَٰلِكَ جَزَاؤُهُمْ بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا
بِآيَاتِنَا وَقَالُوا أَإِذَا كُنَّا عِظَامًا وَ
رُفَاتًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا
جَدِيدًا ﴿٩٩﴾

**100.** Tsy hitan'izy ireo ve fa i Allāh, ilay nahary ny lanitra sy ny tany, dia afaka hahary ireo toa azy ireo? Ary nandrakitra fetr'andro ho azy ireo Izy; tsy misy fisalasalana ny amin'izany. Fa ireo olon-dratsy dia nandà azy *rehetra* afa-tsy ny tsy finoana.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ الَّذِي خَلَقَ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ قَادِرٌ عَلَىٰ أَنْ
يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ وَجَعَلَ لَهُمْ أَجَلًا
لَا رَيْبَ فِيهِ ۖ فَأَبَى الظَّالِمُونَ إِلَّا
كُفُورًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Lazao hoe: "Na dia manana ny rakitra *tsy voafetra* avy amin'ny famindram-pon'ny Tompoko aza ianareo dia azo inoana fa hahitana izany ianareo, noho ny tahotra ny handany *izany*, satria kahihitra ny olombelona."

قُلْ لَوْ أَنْتُمْ تَمْلِكُونَ خَزَائِنَ رَحْمَةِ
رَبِّي إِذًا لَأَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ الْإِنْفَاقِ ۚ
وَكَانَ الْإِنْسَانُ قَتُورًا ﴿١٠١﴾

R.12

**102.** Ary minoa marimarina fa nanolotra Fambara mazava miisa sivy

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَىٰ تِسْعَ آيَاتٍ

an'i Mosesy Izahay, anontanio *ary* ireo zanak'i Israely. Rehefa tonga eo anoloan'izy ireo izy dia hoy i Farao taminy: "O ry Mosesy, mino marimarina aho fa tena azon'ody tokoa ianao."

بَيِّنٰتٍ فَسْـَٔلْ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اِذْ جَآءَهُمْ فَقَالَ لَهٗ فِرْعَوْنُ اِنِّيْ لَاَظُنُّكَ يٰمُوْسٰى مَسْحُوْرًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Hoy izy: "Fantatrao tsara fa tsy nisy olon-kafa nandefa ireo *Fambara ireo* afa-tsy ny Tompon'ny lanitra sy ny tany, ary *izany* dia *nataony* hoenti-mampahiratra *ny maso*; ary mino koa aho, o ry Farao fa efa vita ny aminao.

قَالَ لَقَدْ عَلِمْتَ مَآ اَنْزَلَ هٰٓؤُلَآءِ اِلَّا رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ بَصَآئِرَ ۚ وَاِنِّيْ لَاَظُنُّكَ يٰفِرْعَوْنُ مَثْبُوْرًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Ary dia nanapa-kevitra ny handroaka azy ireo tao amin'ny firenena *i Farao*, fa nataonay voan'ny safodrano izy ireo niaraka taminy rehetra.

فَاَرَادَ اَنْ يَّسْتَفِزَّهُمْ مِّنَ الْاَرْضِ فَاَغْرَقْنٰهُ وَمَنْ مَّعَهٗ جَمِيْعًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Ary taoriany dia nilaza tamin'ireo zakan'i Israely Izahay hoe: "Mitoera ao an-tanàna; ary rehefa tonga ny *oran'ny* fampanantenana ho amin'ireo Andro farany dia mbola hamory anareo indray Izahay."

وَّقُلْنَا مِنْ بَعْدِهٖ لِبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اسْكُنُوا الْاَرْضَ فَاِذَا جَآءَ وَعْدُ الْاٰخِرَةِ جِئْنَا بِكُمْ لَفِيْفًا ﴿١٠٥﴾

**106.** Ary nampita izany taminy araka ny takian'ny fahamarinana Izahay, ary niaraka tamin'ny fahamarinana ny fidinan'izany, ary mba ho mpitondra ny vaovao mahafaly sy ho mpampitandrina no nanirahanay anao.

وَبِالْحَقِّ اَنْزَلْنٰهُ وَبِالْحَقِّ نَزَلَ ۗ وَمَآ اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا مُبَشِّرًا وَّنَذِيْرًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Ary notsinjarainay ho fizarazarana ny Kor'any mba hahazoanareo mamaky izany mielanelana amin'ny olona, ary hampidina azy tsikelikely Izahay.

وَقُرْاٰنًا فَرَقْنٰهُ لِتَقْرَاَهٗ عَلَى النَّاسِ عَلٰى مُكْثٍ وَّنَزَّلْنٰهُ تَنْزِيْلًا ﴿١٠٧﴾

**108.** Lazao hoe: "Na mino ianareo na tsy mino, ireo izay notoloram-pahalalana talohan'izany dia tsy maintsy hiakohoka aminy rehefa toriana amin'izy ireo izany,

قُلْ اٰمِنُوْا بِهٖٓ اَوْ لَا تُؤْمِنُوْا ۗ اِنَّ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ مِنْ قَبْلِهٖٓ اِذَا يُتْلٰى عَلَيْهِمْ يَخِرُّوْنَ لِلْاَذْقَانِ سُجَّدًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Ary hoy izy ireo: "Masina ny Tomponay! Minoa marimarina fa ny fampanantenan'ny Tomponay dia tsy hohadinoina mihitsy ny fahatanterahany."

وَيَقُولُونَ سُبْحٰنَ رَبِّنَآ إِنْ كَانَ وَعْدُ
رَبِّنَا لَمَفْعُولًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Mitanondrika sady mitomany izy ireo ary mampitombo ny fanetrentenan'izy ireo izany.

وَ يَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَ
يَزِيدُهُمْ خُشُوعًا ﴿١١٠﴾ السجدة

**111.** Lazao hoe: "Antsoy i Allāh na antsoy i Raḥmān; amin'ny alalan'ny anarana *ivavahanareo Aminy*, ny Azy no anarana tsara indrindra." Ary aza manonona ny fivavahanao amin'ny feo mafy, na amin'ny feo iva, fa *ny feo* eo anelanelan'ireo atao.

قُلِ ادْعُوا اللّٰهَ أَوِ ادْعُوا الرَّحْمٰنَ ۖ
أَيًّا مَّا تَدْعُوا فَلَهُ الْأَسْمَآءُ الْحُسْنٰى ۚ
وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا
وَابْتَغِ بَيْنَ ذٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١١١﴾

**112.** Lazao hoe: "An'i Allāh irery ihany ny dera, Ilay tsy namorona zanaka lahy, ary ilay tsy misy mitovy laharana aminy eo amin'ny fiandrianana, sady tsy mila na iza na iza hanampy azy noho ny fahosana Izy, ary hobio amin'ny fihobiana rehetra Izy."

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِي لَمْ يَتَّخِذْ
وَلَدًا وَّلَمْ يَكُنْ لَّهُ شَرِيكٌ فِي الْمُلْكِ
وَلَمْ يَكُنْ لَّهُ وَلِيٌّ مِّنَ الذُّلِّ وَكَبِّرْهُ
تَكْبِيرًا ﴿١١٢﴾ ع ١١




Toko Fahavalo Ambin'ny Folo - 18

## AL-KAHF

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** An'i Allāh, Ilay nandefa ny Boky teo amin'ny Mpanompony irery ihany ny dera, ary tsy nanao hadisoana mihitsy teo amin'ny fahariany Izy ny amin'ny *Mpaminany* <u>na</u> *ny amin'ny Boky.*[62]

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ عَلٰى عَبْدِهِ الْكِتٰبَ وَلَمْ يَجْعَلْ لَّهٗ عِوَجًا ۝٢

**3.** Ataony mpiambina avy amin'izany mba hanolorany fampitandremana ny amin'ny famaizana mangirifiry avy Aminy, sy mba hitondrany avy amin'izany ny vaovao mahafaly ho an'ireo mpino izay manao asa soa fa hahazo valisoa Izy,

قَيِّمًا لِّيُنْذِرَ بَاْسًا شَدِيْدًا مِّنْ لَّدُنْهُ وَيُبَشِّرَ الْمُؤْمِنِيْنَ الَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ الصّٰلِحٰتِ اَنَّ لَهُمْ اَجْرًا حَسَنًا ۝٣

**4.** Izay honenan'izy ireo mandrakizay;

مّٰكِثِيْنَ فِيْهِ اَبَدًا ۝٤

**5.** Ary mba hampitandrina ireo izay milaza hoe izy: "Naka zanaka lahy *ho azy* i Allāh."

وَّيُنْذِرَ الَّذِيْنَ قَالُوا اتَّخَذَ اللّٰهُ وَلَدًا ۝٥

**6.** Tsy manam-pahalalana ny amin'izany mihitsy izy ireo, na ireo rain'izy ireo ihany koa aza. Teny mahatsiravina mivoaka ny vavan'izy ireo izany. Tsy milaza afa-tsy lainga izy ireo.

مَا لَهُمْ بِهٖ مِنْ عِلْمٍ وَّلَا لِاٰبَآئِهِمْ ؕ كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ اَفْوَاهِهِمْ ؕ اِنْ يَّقُوْلُوْنَ اِلَّا كَذِبًا ۝٦

---

[62] Ny mpisolotena هٗ (hō) "izy" ao amin'ny hoe لَّهٗ (lahō) dia ampiharina amin'ny mpanompon'i Allāh (ny olona vao horaisina ao amin'ny Boky) sy amin'ny Boky koa. Amin'ny teny malagasy dia tsy azo atao ny mandika zavatra roa indray miaraka. Fa raha amin'ny Boky ihany no ampiharana io mpisolotena io dia izao no mety ho dikany hoe voahilika tsy hahazo ny fampanantenam-pahamasinana ny Mpaminany. Fa raha ny mifanohitra amin'izany dia ny Kor'any no tsy manana io fahamasinana io. Tsy maintsy manapa-kevitra ary izahay manoloana ny dika ara-keviny sy ny fanajana ny foto-kevitry ny andininy. Izahay dia mirona kokoa amin'ny fanajana ny foto-kevitra.

**7.** Noho izany dia mety halahelo mafy mila ho faty ny amin'izy ireo ianao raha tsy mino izany fitantarana izany izy ireo.

فَلَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ عَلٰٓى اٰثَارِهِمْ اِنْ
لَّمْ يُؤْمِنُوْا بِهٰذَا الْحَدِيْثِ اَسَفًا ۝٧

**8.** Raha ny marina dia nanao izay rehetra misy etý an-tany ho ravaka ho azy *(ny tany)* Izahay mba hisedrana azy *(ny olona)* ireo sy hahitana hoe iza amin'izy ireo no mendri-pitondrantena indrindra.

اِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى الْاَرْضِ زِيْنَةً لَّهَا
لِنَبْلُوَهُمْ اَيُّهُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ۝٨

**9.** Ary *horavanay avokoa* izay rehetra teo ary hataonay tany ngazana izany.

وَاِنَّا لَجٰعِلُوْنَ مَا عَلَيْهَا صَعِيْدًا
جُرُزًا ۝٩

**10.** Mihevitra va ianareo fa ireo olon'ny Lavabato sy ny Soratra dia zava-mahagaga tamin'ireo Fambara avy Aminay?

اَمْ حَسِبْتَ اَنَّ اَصْحٰبَ الْكَهْفِ وَ
الرَّقِيْمِ ۙ كَانُوْا مِنْ اٰيٰتِنَا عَجَبًا ۝١٠

**11.** Rehefa nialokaloka tany amin'ny lavabato ireo tanora ary hoy izy ireo: “Ry Tomponay, tolory famindram-po avy Aminao izahay, ary vatsio ireo toromarika mifandraika amin'ny raharahanay izahay.”

اِذْ اَوَى الْفِتْيَةُ اِلَى الْكَهْفِ فَقَالُوْا
رَبَّنَآ اٰتِنَا مِنْ لَّدُنْكَ رَحْمَةً وَّهَيِّئْ
لَنَا مِنْ اَمْرِنَا رَشَدًا ۝١١

**12.** Noho izany dia nisakana azy ireo tsy handre ireo *vaovaon'ny tontolo avy any ivelany* Izahay nandritra ny taona vitsivitsy.”

فَضَرَبْنَا عَلٰٓى اٰذَانِهِمْ فِى الْكَهْفِ
سِنِيْنَ عَدَدًا ۝١٢

**13.** Ary avy teo dia nalanay tamin'izay endrika amam-bika izany izy ireo mba hahafantarana hoe iza tamin'ireo ankolafy roa ireo no mahay manisa kokoa ny fotoana nijanonany tao.

ثُمَّ بَعَثْنٰهُمْ لِنَعْلَمَ اَيُّ الْحِزْبَيْنِ
ع اَحْصٰى لِمَا لَبِثُوْٓا اَمَدًا ۝١٣

R.2

**14.** Hotantarainay aminao ny tena tantaran'izy ireo; tanora nino ny Tompon'izy ireo izy ireo, ary nankahery azy ireo tamin'ny lalantsara Izahay.

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَاَهُمْ بِالْحَقِّ ۭ
اِنَّهُمْ فِتْيَةٌ اٰمَنُوْا بِرَبِّهِمْ وَزِدْنٰهُمْ
هُدًى ۝١٤

**15.** Ary nanamafy ny fon'izy ireo Izahay rehefa nandray ny fanapahankeviny izy ireo, ary dia nifampiteny hoe izy ireo: "Ny Tompontsika no tompon'ny lanitra sy ny tany. Koa tsy hiantso andriamanitra hafa ankoatra Azy na oviana na oviana isika, *satria raha manao izany isika* dia miteniteny foana ihany."

وَّرَبَطْنَا عَلٰى قُلُوْبِهِمْ اِذْ قَامُوْا
فَقَالُوْا رَبُّنَا رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
لَنْ نَّدْعُوَاۡ مِنْ دُوْنِهٖۤ اِلٰهًا لَّقَدْ
قُلْنَاۤ اِذًا شَطَطًا ﴿١٥﴾

**16.** Ireto vahoakanay ireto dia nanao andriamanin-kafa akoatra azy *mba hivavahana*. Nahoana izy ireo no tsy nitondra fahefana mazava mikasika azy ireo? Ary iza no manao ny tsy rariny indrindra mihoatra an'izay mamorona lainga momba an'i Allāh?

هٰۤؤُلَاۤءِ قَوْمُنَا اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖۤ
اٰلِهَةً ؕ لَوْلَا يَاْتُوْنَ عَلَيْهِمْ بِسُلْطٰنٍۭ
بَيِّنٍ ؕ فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى
اللّٰهِ كَذِبًا ﴿١٦﴾

**17.** "Ary *ankehitriny* efa tsy miaraka amin'izy ireo intsony ianareo sady tsy miaraka amin'izay ivavahan'izy ireo ankoatra an'i Allāh, noho izany dia mitadiava fialokalofana any amin'ny lavabato; mampiely ny famindrampony ho anareo ny Tomponareo ary manome lala-mora sy arifomba ho anareo ao amin'itý raharaha mikasika anareo itý."

وَاِذِ اعْتَزَلْتُمُوْهُمْ وَمَا يَعْبُدُوْنَ اِلَّا
اللّٰهَ فَاْوٗۤا اِلَى الْكَهْفِ يَنْشُرْ لَكُمْ رَبُّكُمْ
مِّنْ رَّحْمَتِهٖ وَيُهَيِّئْ لَكُمْ مِّنْ اَمْرِكُمْ
مِّرْفَقًا ﴿١٧﴾

**18.** Ary tokony ho nahita ny masoandro ianao amin'ny fiposahany manalavitra ny lakavin'izy ireo avy an-kavanana, ary amin'ny filentehany mifindra mankeo anoloan'izy ireo avy an-kavia, ary izy ireo dia mitoetra eo amin'ny lempona malalaky *ny lavabato*. Izany dia isan'ireo Fambara avy amin'i Allāh. Izay tarihan'i Allāh lalana dia tena tsara tantana; fa izay heveriny ho diso lalana dia sady tsy hahita famonjena no tsy hahita taridalana ho azy ianao.

وَتَرَى الشَّمْسَ اِذَا طَلَعَتْ تَّزٰوَرُ عَنْ
كَهْفِهِمْ ذَاتَ الْيَمِيْنِ وَاِذَا غَرَبَتْ
تَّقْرِضُهُمْ ذَاتَ الشِّمَالِ وَهُمْ فِيْ
فَجْوَةٍ مِّنْهُ ؕ ذٰلِكَ مِنْ اٰيٰتِ اللّٰهِ ؕ مَنْ
يَّهْدِ اللّٰهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِ ۚ وَمَنْ يُّضْلِلْ فَلَنْ
تَجِدَ لَهٗ وَلِيًّا مُّرْشِدًا ﴿١٨﴾ ع ٢ ١٤

R.3

**19.** Mety hihevitra azy ireo ho mifoha ianao nefa dia matory izy ireo; ary hataonay mihodin-kavia sy mihodin-kavanana izy ireo, hanatsotra ny tanany eo an-tokonana ny alikan'izy ireo. Raha manopy maso azy ireo ianao dia azo antoka fa tsy hitodika amin'izy ireo ianao no sady raiki-tahotra ary dia ho talanjona aoka izany ianao.

وَتَحْسَبُهُمْ اَيْقَاظًا وَّهُمْ رُقُوْدٌ ۖۗ وَّ
نُقَلِّبُهُمْ ذَاتَ الْيَمِيْنِ وَ ذَاتَ
الشِّمَالِ ۖۗ وَ كَلْبُهُمْ بَاسِطٌ ذِرَاعَيْهِ
بِالْوَصِيْدِ ؕ لَوِ اطَّلَعْتَ عَلَيْهِمْ لَوَلَّيْتَ
مِنْهُمْ فِرَارًا وَّلَمُلِئْتَ مِنْهُمْ رُعْبًا ﴿١٩﴾

**20.** Ary toa izany no nanalanay azy ireo tao amin'ny zavatra nahazo azy ireo mba hifampanotanian'izy ireo. Hoy ny iray tamin'izy ireo: "Hafiriana no nijanonanareo *tamin'izao zavatra nahazo anareo izao*?" Namaly izy ireo hoe: "Nijanona tao amin'izao zavatra nahazo anay izao nandritra ny iray andro na ampaham-potoana tao anatin'ny iray andro izahay." Hoy *ny sasany*: "Ny Tomponareo dia mahalala tsara *ny fotoana* nijanonanareo toa izao. Ankehitriny, iraho ny iray aminareo ho eny an-tanàna mba hitondra itý vola itý, ary mba ho hitany hoe iza amin'ireo *mponina ireo* no manana sakafo madio indrindra, sy mba hitondrany vatsy ho anareo. Sy mba hisehoany ho fatra-panaja saingy aoka izy tsy hilaza anareo amin'ny olona.

وَكَذٰلِكَ بَعَثْنٰهُمْ لِيَتَسَآءَلُوْا بَيْنَهُمْ ؕ
قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ كَمْ لَبِثْتُمْ ؕ قَالُوْا
لَبِثْنَا يَوْمًا اَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ؕ قَالُوْا
رَبُّكُمْ اَعْلَمُ بِمَا لَبِثْتُمْ ؕ فَابْعَثُوْٓا
اَحَدَكُمْ بِوَرِقِكُمْ هٰذِهٖٓ اِلَى الْمَدِيْنَةِ
فَلْيَنْظُرْ اَيُّهَآ اَزْكٰى طَعَامًا فَلْيَاْتِكُمْ
بِرِزْقٍ مِّنْهُ وَلْيَتَلَطَّفْ وَلَا يُشْعِرَنَّ
بِكُمْ اَحَدًا ﴿٢٠﴾

**21.** Satria raha tsy mahazo fahombiazana manoloana anareo izy ireo dia azo antoka fa hitora-bato anareo, na hamerina anareo ho amin'ny fivavahany izy ireo, ary tsy hiadana na oviana na oviana ianareo.

اِنَّهُمْ اِنْ يَّظْهَرُوْا عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوْكُمْ
اَوْ يُعِيْدُوْكُمْ فِيْ مِلَّتِهِمْ وَلَنْ تُفْلِحُوْٓا
اِذًا اَبَدًا ﴿٢١﴾

**22.** Ary amin'izany dia nambaranay tamin'ny olona izy ireo mba

وَكَذٰلِكَ اَعْثَرْنَا عَلَيْهِمْ لِيَعْلَمُوْٓا اَنَّ

وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّاَنَّ السَّاعَةَ لَا رَيْبَ
فِيْهَا ۚ اِذْ يَتَنَازَعُوْنَ بَيْنَهُمْ اَمْرَهُمْ
فَقَالُوا ابْنُوْا عَلَيْهِمْ بُنْيَانًا ۗ رَبُّهُمْ
اَعْلَمُ بِهِمْ ۗ قَالَ الَّذِيْنَ غَلَبُوْا عَلٰى
اَمْرِهِمْ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيْهِمْ مَّسْجِدًا ﴿٢٢﴾

hahalalany fa marina ny fampanantenana nataon'i Allāh, ary ny amin'ny Ora dia tsy misy isalasalana ny momba azy. Ary tsarovy ny fotoana izay nifampiresahan'ny olona mikasika azy ireo ary nilaza ny sasany hoe: "Manorena tsangambato eo amin'izy ireo.[63]" Ny Tompon'izy ireo ny mahalala azy ireo indrindra. Ireo izay nahazo fahamboniana mikasika ny raharahan'izy ireo dia nilaza hoe: "Tena hanorina toeram-pivavahana eo amin'izy ireo tokoa izahay."

سَيَقُوْلُوْنَ ثَلٰثَةٌ رَّابِعُهُمْ كَلْبُهُمْ ۚ
وَيَقُوْلُوْنَ خَمْسَةٌ سَادِسُهُمْ كَلْبُهُمْ
رَجْمًا بِالْغَيْبِ ۚ وَيَقُوْلُوْنَ سَبْعَةٌ
وَّثَامِنُهُمْ كَلْبُهُمْ ۗ قُلْ رَّبِّيْٓ اَعْلَمُ
بِعِدَّتِهِمْ مَّا يَعْلَمُهُمْ اِلَّا قَلِيْلٌ ۬ فَلَا
تُمَارِ فِيْهِمْ اِلَّا مِرَآءً ظَاهِرًا ۖ وَّلَا
ع ١٥ تَسْتَفْتِ فِيْهِمْ مِّنْهُمْ اَحَدًا ﴿٢٣﴾

**23.** Hoy *ny sasany*: "Telo izy ireo, ny alikan'izy ireo no faninefany." Ary *ny hafa* namantatra an-jambany: "Dimy izy ireo, ny alikan'izy ireo no fanineniny," Ary hoy ihany *ny sasany*: "Fito izy ireo, ny alikan'izy ireo no fanimbalony". Lazao hoe: "Ny Tompoko no mahalala indrindra na firy na firy ny isan'izy ireo marina. Vitsy dia vitsy ireo manana fahalalana azo antoka ny momba azy ireo. Noho izany dia aza manampy ny hevitr'izy ireo, afa-tsy amin'ny ady hevitra malalaka, aza mikaroka ny hahalala izay mombamomba azy ireo mihitsy na iza na iza amin'izy ireo.

R.4

وَلَا تَقُوْلَنَّ لِشَايْءٍ اِنِّيْ فَاعِلٌ ذٰلِكَ
غَدًا ﴿٢٤﴾

**24.** Ary aza miteny na inona na inona toy ny hoe: "Hataoko rahampitso izany,

اِلَّآ اَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ ۫ وَاذْكُرْ رَّبَّكَ اِذَا
نَسِيْتَ وَقُلْ عَسٰٓى اَنْ يَّهْدِيَنِ رَبِّيْ
لِاَقْرَبَ مِنْ هٰذَا رَشَدًا ﴿٢٥﴾

**25.** Raha tsy hoe sitrak'i Allāh izany." Ary tsarovy ny Tomponao rehefa manadino *zavatra* ianao ka nilaza hoe: "Antenaiko fa hitari-dalana ahy any

[63] Ny hoe "Manorena tsangambato eo amin'izy ireo" dia midika hoe "Manorena tsangambato fahatsiarovana eo amin'ny toerana nisy ny lavabaton'izy ireo".

amin'izay tena manakaiky indrindra ny lalan-tsara noho ity ny Tompoko."

**26.** Ary nijanona telonjato taona teo amin'ny lavabatony izy ireo, ary nanampy sivy amboniny tao,

وَلَبِثُوا فِي كَهْفِهِمْ ثَلَاثَ مِائَةٍ سِنِينَ
وَازْدَادُوا تِسْعًا ﴿٢٦﴾

**27.** Lazao hoe: "I Allāh no mahalala kokoa hoe hafiriana no nijanonan'izy ireo tao." Azy irery ihany ny tsy hita maso any an-danitra sy ety an-tany. Tsy misy herim-pahitana sy fandrenesana mihoatra ny Azy. Tsy misy sakaiza ho azy ireo afa-tsy Izy, ary tsy mamela na iza na iza hahazo ampahany amin'ny fahefany Izy.

قُلِ اللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا لَبِثُوا ۖ لَهُ غَيْبُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ أَبْصِرْ بِهِ وَأَسْمِعْ ۚ
مَا لَهُم مِّن دُونِهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا يُشْرِكُ
فِي حُكْمِهِ أَحَدًا ﴿٢٧﴾

**28.** Ary mitoria izay nambara taminao avy tamin'ny Bokin'ny Tomponao. Tsy misy afaka manova ny teniny, ary tsy hahita fialofana hafa ankoatra Azy ianao.

وَاتْلُ مَا أُوحِيَ إِلَيْكَ مِن كِتَابِ
رَبِّكَ ۖ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَاتِهِ وَلَن
تَجِدَ مِن دُونِهِ مُلْتَحَدًا ﴿٢٨﴾

**29.** Ary mitoera mandrakariva miaraka amin'ireo izay miantso ny anaran'ny Tompon'izy ireo marain-tsy hariva hikatsahana ny sitra-pony; ary aza avela hitopy ivelan'izy ireo mihitsy ny masonao mba hitady ireo hasaro-bidin'ny fiainan'izao tontolo izao; ary aza mankatoa izay nataonay tsy hihontsona amin'ny fahatsiarovana Anay ny fony, ary manohy ireo filan-dratsiny, ary mihoatra ny fetra rehetra izany.

وَاصْبِرْ نَفْسَكَ مَعَ الَّذِينَ يَدْعُونَ
رَبَّهُم بِالْغَدَاةِ وَالْعَشِيِّ يُرِيدُونَ
وَجْهَهُ ۖ وَلَا تَعْدُ عَيْنَاكَ عَنْهُمْ
تُرِيدُ زِينَةَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَلَا تُطِعْ
مَنْ أَغْفَلْنَا قَلْبَهُ عَن ذِكْرِنَا وَاتَّبَعَ
هَوَاهُ وَكَانَ أَمْرُهُ فُرُطًا ﴿٢٩﴾

**30.** Ary lazao hoe: "Ny marina avy amin'ny Tomponareo izany; koa, aoka hino ireo izay mankasitraka izany ary aoka tsy hino ireo izay tsy mankasitraka izany." Raha ny marina dia manomana afo izay voahodidina rindrina ho an'ireo olon-dratsy Izahay. Ary raha miantso vonjy izy ireo dia hovonjena amin'ny rano mitovy

وَقُلِ الْحَقُّ مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَن شَاءَ
فَلْيُؤْمِن وَمَن شَاءَ فَلْيَكْفُرْ ۚ إِنَّا
أَعْتَدْنَا لِلظَّالِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمْ
سُرَادِقُهَا ۚ وَإِن يَسْتَغِيثُوا يُغَاثُوا
بِمَاءٍ كَالْمُهْلِ يَشْوِي الْوُجُوهَ ۚ
بِئْسَ الشَّرَابُ وَسَاءَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣٠﴾

amin'ny firaka voaempo izay handoro ny endriny izy ireo. Tena fisotroana mahatahotra! Ary tena toeram-pialantsasatra ratsy lavitra *ny Afobe*!

**31.** Raha ny marina, ireo izay mino sy manao asa soa – minoa marimarina fa tsy tohanay mihitsy ny hoe ho very ny fankasitrahana ho an'ireo izay manao asa soa.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ إِنَّا
لَا نُضِيعُ أَجْرَ مَنْ أَحْسَنَ عَمَلًا ﴿٣١﴾

**32.** Izy ireo no hahazo ny sahan'ny mandrakizay izay ikorianan'ny sakelidrano eo ambaniny. Horavahana haba volamena izy ireo, ary hisalotra fitafy lasoa miloko maintso izy ireo ary lamba lasoa matevina vita amborodao matevina, ary hitsotra ambony sofa izy ireo, tena tsara izany fankasitrahana izany! Ary tena toeram-pialantsasatra mendrika indrindra izany!

أُولَٰئِكَ لَهُمْ جَنَّاتُ عَدْنٍ تَجْرِي مِنْ
تَحْتِهِمُ الْأَنْهَارُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ
أَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَيَلْبَسُونَ ثِيَابًا
خُضْرًا مِنْ سُنْدُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ
مُتَّكِئِينَ فِيهَا عَلَى الْأَرَائِكِ ۚ نِعْمَ
ع الثَّوَابُ ۚ وَحَسُنَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣٢﴾

R.5

**33.** Ary velabelaro amin'izy ireo ny fanoharana ny lehilahy roa: nomenay saham-boaloboka roa ny iray tamin'izy ireo, ary nohodidininay antrendry izany, ary nasianay saha voavoly teo anelanelan'ireo saha roa ireo.

وَاضْرِبْ لَهُمْ مَثَلًا رَجُلَيْنِ جَعَلْنَا
لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ مِنْ أَعْنَابٍ وَ
حَفَفْنَاهُمَا بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا
زَرْعًا ﴿٣٣﴾

**34.** Samy namoa ny voankazo *maro* sesehena teo aminy avy ireo saha ireo. Ary nasianay sakeli-drano nikoriana teo anelanelany.

كِلْتَا الْجَنَّتَيْنِ آتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ تَظْلِمْ
مِنْهُ شَيْئًا ۚ وَفَجَّرْنَا خِلَالَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٤﴾

**35.** Ary nisy vokatra *sesehena* teo. Ary hoy izy tamin'ny namany, niteny tamim-pireharehana hoe: "Izaho no manam-be noho ianao eo amin'ny harena, ary matanjaka raha eo amin'ny isan'ny olona."

وَكَانَ لَهُ ثَمَرٌ فَقَالَ لِصَاحِبِهِ وَهُوَ
يُحَاوِرُهُ أَنَا أَكْثَرُ مِنْكَ مَالًا وَأَعَزُّ
نَفَرًا ﴿٣٥﴾

**36.** Ary niditra tao an-tsahany izy tamin'ny fotoana nanamelohany ny fanahiny. Hoy izy: "Tsy mihevitra aho

وَدَخَلَ جَنَّتَهُ وَهُوَ ظَالِمٌ لِنَفْسِهِ
قَالَ مَا أَظُنُّ أَنْ تَبِيدَ هَٰذِهِ أَبَدًا ﴿٣٦﴾

hoe ho levona na oviana na oviana izao;

**37.** “Ary mino aho fa ho tsy avy ilay Ora. Ary na sanatria aza ka entina eo anatrehan'ny Tompoko aho dia azo antoka fa hahita toeram-ponenana mendrika noho io aho.”

وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن
رُّدِدتُّ إِلَىٰ رَبِّى لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا
مُنقَلَبًا ﴿٣٧﴾

**38.** Hoy ilay namany raha niresaka taminy: “Moa nandà ny hino ilay nahary anao avy tamin’ny vovoka sy tamin’ny tsirinaina indray mitete ve ianao, ary nanome endrika anao ho lehilahy *tonga lafatra*?”

قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَكَفَرْتَ
بِٱلَّذِى خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ مِن
نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا ﴿٣٨﴾

**39.** “Fa *izaho aloha dia mino fa* i Allāh irery ihany no Tompoko, ary tsy mandahatra na iza na iza amin’ny Tompoko aho.”

لَّٰكِنَّا۠ هُوَ ٱللَّهُ رَبِّى وَلَآ أُشْرِكُ بِرَبِّىٓ
أَحَدًا ﴿٣٩﴾

**40.** “Ary nahoana ianao no tsy niteny, fony ianao niditra tao an-tsahanao hoe: “Tsy misy afa-tsy izay irian’i Allāh ihany no tanteraka. Tsy misy fahefana raha tsy avy amin’i Allāh ? Raha hitanao ho ambany noho ianao aho eo amin’ny harena sy ny zanaka;

وَلَوْلَآ إِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ
ٱللَّهُ لَا قُوَّةَ إِلَّا بِٱللَّهِ ۚ إِن تَرَنِ أَنَا۠ أَقَلَّ
مِنكَ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٤٠﴾

**41.** “Mety hanome zava-tsarobidy noho ny sahanao ho ahy ny Tompoko, ka hadefasany tselabaratra avy any andanitra ho eo amin’ny *sahanao* ary hahatonga izany ho tany mangadihady sy malama,”

فَعَسَىٰ رَبِّىٓ أَن يُؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّن
جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ
ٱلسَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيدًا زَلَقًا ﴿٤١﴾

**42.** “Na hilentika tanteraka any amin’ny *tany* ny ranony *(ranon’ny tany)* eo aminy ka tsy hahita izany intsony ianao.”

أَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَن تَسْتَطِيعَ لَهُۥ
طَلَبًا ﴿٤٢﴾

**43.** Ary ho montsana *tsy misy miangana* ireo vokatra ao aminy; ary dia hanetoketoka azy ny nenina ny amin’izay nataony ary very tamin’ireo makarakarany avokoa ny zava-

وَأُحِيطَ بِثَمَرِهِۦ فَأَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلَىٰ
مَآ أَنفَقَ فِيهَا وَهِىَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ
عُرُوشِهَا وَيَقُولُ يَٰلَيْتَنِى لَمْ أُشْرِكْ

بِرَبِّيْٓ اَحَدًا ﴿٤٣﴾

drehetra. Ary hoy izy: "Indrisy, raha mba tsy nandahatra olon-kafa tamin'ny Tompoko mantsy aho!"

وَلَمْ تَكُنْ لَّهٗ فِئَةٌ يَّنْصُرُوْنَهٗ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ وَمَا كَانَ مُنْتَصِرًا ﴿٤٤﴾

**44.** Ary tsy manana tarika na dia iray aza izy mba hamonjy azy amin'ny famaizan'i Allāh, ary tsy afa-miaro ny tenany akory aza izy.

هُنَالِكَ الْوَلَايَةُ لِلّٰهِ الْحَقِّ ؕ هُوَ خَيْرٌ
ثَوَابًا وَّخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٥﴾ ع ١٣ ١٧

**45.** Amin'ny fotoana toa izany, ny famonjena dia *tsy tonga fotsiny* amin'izao raha tsy avy amin'i Allāh, Ilay marina. Izy no mendrika indrindra eo amin'ny famalian-tsoa, ary mendrika indrindra eo amin'ny fanomezana ny vokatr'izay nataon'ny olona.

R.6

وَاضْرِبْ لَهُمْ مَّثَلَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا
كَمَآءٍ اَنْزَلْنٰهُ مِنَ السَّمَآءِ فَاخْتَلَطَ بِهٖ
نَبَاتُ الْاَرْضِ فَاَصْبَحَ هَشِيْمًا تَذْرُوْهُ
الرِّيٰحُ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٦﴾

**46.** Ary velabelaro amin'izy ireo ny ohatra ny amin'izao tontolo izao: Tahaka ny rano izay alatsakay avy any an-danitra izany, rano izay avy aminy no ifangaroan'ny zavamaniry eto an-tany ary hanjariany ho ahi-maina sy montsana izay aelin'ny rivotra avy eo. Ary manana fahefana amin'ny zava-drehetra i Allāh.

اَلْمَالُ وَالْبَنُوْنَ زِيْنَةُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ
وَالْبٰقِيٰتُ الصّٰلِحٰتُ خَيْرٌ عِنْدَ رَبِّكَ
ثَوَابًا وَّخَيْرٌ اَمَلًا ﴿٤٧﴾

**47.** Ny harena sy ny zanaka dia ravaky ny fiainana eto amin'izao tontolo izao. Fa ireo asa soa maharitra dia manan-danja lehibe eo imason'ny Tomponao, hahazoana ny valisoa eo noho eo, ary manan-danja kokoa raha mikasika ny fanantenan-ko avy.

وَيَوْمَ نُسَيِّرُ الْجِبَالَ وَتَرَى الْاَرْضَ
بَارِزَةً ۙ وَّحَشَرْنٰهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ
اَحَدًا ﴿٤٨﴾

**48.** Ary *eritrereto ilay* andro izay hanandratany ireo tendrombohitra, izay fotoana hahitanao ireo *firenen-drehentra* eto an-tany hifandrafy, ary hamory azy ireo Izahay, ary tsy hisy havelanay ho any afara na iray aza?

وَعُرِضُوْا عَلٰى رَبِّكَ صَفًّا ؕ لَقَدْ جِئْتُمُوْنَا

**49.** Ary aseho an-daharana eo anatrehan'ny Tomponao izy ireo:

“Ankehitriny, tonga eto anatrehanay tahaka ny naharianay anareo tany amboalohany ianareo. Saingy heverinareo fa tsy mandraikitra fetr’andro mba hanatanterahana ny fampanantenana izay nataonay taminareo Izahay.”

كَمَا خَلَقْنَٰكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍۭ ۚ بَلْ زَعَمْتُمْ أَلَّن
نَّجْعَلَ لَكُم مَّوْعِدًا ﴿٤٩﴾

**50.** Ary apetraka eo anoloan’izy ireo ny Boky, ary hahitanao ireo meloka mivarahontsana noho izay hitany ao; ary hilaza amin’izy ireo hoe: “Lozanay fa boky inona ity? Tsy misy tsy ao izay *natao* rehetra na ny bitika na ny lehibe; voarakitra ao avokoa ny *zava-drehetra*.” Ary ho hitan’izy ireo ao anatin’izany Boky izany izay rehetra nataon’izy ireo, ary tsy manao ny tsy rariny amin’iza na iza ny Tomponao.

وَوُضِعَ ٱلْكِتَٰبُ فَتَرَى ٱلْمُجْرِمِينَ مُشْفِقِينَ
مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ يَٰوَيْلَتَنَا مَالِ هَٰذَا
ٱلْكِتَٰبِ لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ
أَحْصَىٰهَا ۚ وَوَجَدُوا۟ مَا عَمِلُوا۟ حَاضِرًا ۗ
ع ١٨ وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ أَحَدًا ﴿٥٠﴾

R.7

**51.** Ary *tsarovy ny fotoana* izay nilazanay tamin’ireo anjely hoe: “Mankatoava an’i Adama,” ary nankatoa *avokoa ny rehetra* afa-tsy i Iblīs, *iray* tamin’ireo Jiny izy; ary tsy nankatoa ny didy avy amin’ny Tompony izy. Koa tianareo ve ny handray azy – izy sy ny taranany – hisolo ny Toerako, kanefa dia fahavalonareo izy ireo? *Tena* ratsy tokoa izany takalo izany ho an’ireo olon-dratsy.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ
فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلْجِنِّ فَفَسَقَ
عَنْ أَمْرِ رَبِّهِۦٓ ۗ أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ وَذُرِّيَّتَهُۥٓ
أَوْلِيَآءَ مِن دُونِى وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّۢ ۚ بِئْسَ
لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلًا ﴿٥١﴾

**52.** Tsy mba niantso azy ireo ho vavolombelon’ny fahariana ny lanitra sy ny tany Aho, eny na dia ny fahariana azy ireo aza; ary tsy ho naka ho mpanampy ireo izay manao izay hahavery *ny olona* ihany koa Aho.

مَّآ أَشْهَدتُّهُمْ خَلْقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَلَا خَلْقَ أَنفُسِهِمْ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ
ٱلْمُضِلِّينَ عَضُدًا ﴿٥٢﴾

**53.** Ary *tsarovy* ny andro izay hilazany hoe: “Antsoy ireo izay noraisinareo ho

وَيَوْمَ يَقُولُ نَادُوا۟ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ

زَعَمْتُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا لَهُمْ وَ
جَعَلْنَا بَيْنَهُم مَّوْبِقًا ﴿٥٣﴾

mpiray antoka Amiko." Dia hiantso azy ireo izy ireo fa tsy hanoina azy ireo akory ireo nantsoiny; ary hasianay fefy eo amin'izy ireo.

وَرَاَ الْمُجْرِمُونَ النَّارَ فَظَنُّوا اَنَّهُمْ
ع ٧/١٩ مُّوَاقِعُوهَا وَلَمْ يَجِدُوا عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٤﴾

**54.** Ary ireo izay meloka dia hahita ny Afobe ary hahafantatra fa hianjera ao izy ireo ary tsy hahita fomba hialana amin'izany mihitsy izy ireo.

R.8

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِي هٰذَا الْقُرْاٰنِ لِلنَّاسِ مِنْ
كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَكَانَ الْاِنْسَانُ اَكْثَرَ شَيْءٍ
جَدَلًا ﴿٥٥﴾

**55.** Ary minoa marimarina tokoa fa nohazavainy tamin'ny antsipiriany ireo karazana ohatra momba *ny soa* ho an'ny olombelona tato amin'itý Kor'any itý, saingy mpila kisa noho ny zavatra hafa rehetra ny olombelona.

وَمَا مَنَعَ النَّاسَ اَنْ يُّؤْمِنُوا اِذْ
جَاءَهُمُ الْهُدٰى وَيَسْتَغْفِرُوا رَبَّهُمْ
اِلَّا اَنْ تَاْتِيَهُمْ سُنَّةُ الْاَوَّلِيْنَ اَوْ
يَاْتِيَهُمُ الْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٦﴾

**56.** Ary tsy nisy nahasakana ireo olona ny hino sy hitady ny famelan'ny Tompony rehefa ho avy amin'izy ireo ny taridalana, afa-tsy hoe *miandry* ny fitrangan'ny zavatra toa izay nitranga tamin'ireo vahoaka teo aloha izy ireo na ny famaizana no hanoloana azy mivantana.

وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِيْنَ اِلَّا مُبَشِّرِيْنَ
وَمُنْذِرِيْنَ ۚ وَيُجَادِلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا
بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوْا بِهِ الْحَقَّ وَاتَّخَذُوْا
اٰيٰتِيْ وَمَا اُنْذِرُوْا هُزُوًا ﴿٥٧﴾

**57.** Ary mba ho mpitondra vaovao mahafaly sy fampitandremana no nandefasanay ireo Iraka. Ary ireo izay mandà ny hino dia miady hevitra amin'ny alalan'ny lainga mba hanamafisan-kevitra hanohanana ny marina. Ary raisin'izy ireo ho sangisangy ireo Fambara sy izay rehetra natao ho fampitandremana avy Amiko.

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ ذُكِّرَ بِاٰيٰتِ رَبِّهِ فَاَعْرَضَ
عَنْهَا وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتْ يَدٰهُ ۚ اِنَّا جَعَلْنَا عَلٰى
قُلُوْبِهِمْ اَكِنَّةً اَنْ يَّفْقَهُوْهُ وَفِيْٓ اٰذَانِهِمْ
وَقْرًا ۚ وَاِنْ تَدْعُهُمْ اِلَى الْهُدٰى فَلَنْ

**58.** Ary zovy moa no tsy marina indrindra mihoatra izay ampahatsiahivana ireo Fambara avy amin'ny Tompony nefa mandà izany sady manadino izay nalefan'ny tanany eo anoloany? Raha ny marina dia

nametraka voaly teo amin'ny fon'izy ireo Izahay mba tsy hahalalany, ary tsy handrenesana teo an-tsofin'izy ireo. Ary raha miantso azy amin'ny taridalana ianao dia tsy hanaiky hotarihan-dalana mihitsy izy ireo.

يَّهْتَدُوْٓا اِذًا اَبَدًا ﴿٥٨﴾

**59.** Ary tena Mpamela heloka ny Tomponao sady feno famindram-po. Raha raisiny araka izay tandrify azy izy ireo dia azo antoka fa hanafaingana ny famaizana ho azy ireo Izy. Saingy mahazo fotoana voafetra izay tsy hahitany vonjy izy ireo.

وَرَبُّكَ الْغَفُوْرُ ذُو الرَّحْمَةِ ۭ لَوْ يُؤَاخِذُهُمْ
بِمَا كَسَبُوْا لَعَجَّلَ لَهُمُ الْعَذَابَ ۭ بَلْ
لَّهُمْ مَّوْعِدٌ لَّنْ يَّجِدُوْا مِنْ دُوْنِهٖ
مَوْىِٕلًا ﴿٥٩﴾

**60.** Ary ireo tanàna ireo – noravanay izy ireo rehefa nanao ny tsy rariny. Ary nandraikitra fotoana ho fandravana azy ireo Izahay.

وَتِلْكَ الْقُرٰٓى اَهْلَكْنٰهُمْ لَمَّا ظَلَمُوْا وَ
جَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِمْ مَّوْعِدًا ﴿٦٠﴾ ع

R.9

**61.** Ary *tsarovy* ny fotoana izay nitenenan'i Mosesy tamin'ilay tanora *sakaizany* hoe: "Tsy hiato mihitsy aho mandra-pahatrarako ny fihaonan'ny ranomasina roa, na dia tsy maintsy manohy ny diako mandritra ny taonjato maro aza aho."

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِفَتٰىهُ لَآ اَبْرَحُ حَتّٰٓى اَبْلُغَ
مَجْمَعَ الْبَحْرَيْنِ اَوْ اَمْضِيَ حُقُبًا ﴿٦١﴾

**62.** Fa rehefa tratran'izy ireo ny fihaonan'ny *ranomasina* roa dia hadinon'izy ireo ny trondron'izy ireo, ary nihazo ny ranomasina ilay trondro ka *nitsoaka* haingana.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوْتَهُمَا
فَاتَّخَذَ سَبِيْلَهٗ فِي الْبَحْرِ سَرَبًا ﴿٦٢﴾

**63.** Ary nony lasa lavitra izy ireo dia hoy izy tamin'ilay tanora *sakaizany*: "Ento atý ny sakafontsika. Minoa marimarina fa reraka mafin'ny havizanana noho itý dia *nataontsika* itý isika."

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتٰىهُ اٰتِنَا غَدَاۗءَنَا ۡ
لَقَدْ لَقِيْنَا مِنْ سَفَرِنَا هٰذَا نَصَبًا ﴿٦٣﴾

**64.** Namaly izy hoe: "Hitanao, fony isika ilay niato teo amin'ny harambato mba haka aina iny ka hadinoko

قَالَ اَرَءَيْتَ اِذْ اَوَيْنَآ اِلَى الصَّخْرَةِ فَاِنِّيْ
نَسِيْتُ الْحُوْتَ ۡ وَمَآ اَنْسٰنِيْهُ اِلَّا

الشَّيْطٰنُ اَنْ اَذْكُرَهٗ ۚ وَاتَّخَذَ سَبِيْلَهٗ فِي الْبَحْرِ ۖ عَجَبًا ﴿٦٤﴾

ny trondro – dia tsy nisy afaka nampanadino ahy ny nampandre izany *anao* afa-tsy i Satana – nihazo ny ranomasina tamin'ny fomba hafahafa ilay izy."

قَالَ ذٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ ۖ فَارْتَدَّا عَلٰٓى اٰثَارِهِمَا قَصَصًا ﴿٦٥﴾

**65.** Hoy izy: "Tena izany indrindra no notadiavintsika." Dia nitodi-doha niverina nanaraka ny làlana nodiaviny izy ireo.

فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَآ اٰتَيْنٰهُ رَحْمَةً مِّنْ عِنْدِنَا وَعَلَّمْنٰهُ مِنْ لَّدُنَّا عِلْمًا ﴿٦٦﴾

**66.** Ary dia nahita ny iray tamin'ireo mpanomponay izy ireo, izay notoloranay ny famindram-po avy Aminay, ary nampianarinay ny fahalalana marina avy Aminay,

قَالَ لَهٗ مُوْسٰى هَلْ اَتَّبِعُكَ عَلٰٓى اَنْ تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ﴿٦٧﴾

**67.** Hoy i Mosesy taminy: "Azoko atao va ny manaraka anao raha toa ka mampianatra ahy amin'ny lala-marina izay nampianarina anao ianao?"

قَالَ اِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيْعَ مَعِيَ صَبْرًا ﴿٦٨﴾

**68.** Namaly izy hoe: "Tsy afaka ny hiara-dalana amiko amim-paharetana ianao."

وَكَيْفَ تَصْبِرُ عَلٰى مَا لَمْ تُحِطْ بِهٖ خُبْرًا ﴿٦٩﴾

**69.** "Ary ahoana koa moa no hananananao faharetana amin-javatra tsy fantatrao?"

قَالَ سَتَجِدُنِيْٓ اِنْ شَآءَ اللّٰهُ صَابِرًا وَّلَآ اَعْصِيْ لَكَ اَمْرًا ﴿٧٠﴾

**70.** Hoy izy: "Raha sitrak'i Allāh dia ho hitanao fa haharitra aho, ary tsy hanohitra anao amin'ny tsy antony aho."

قَالَ فَاِنِ اتَّبَعْتَنِيْ فَلَا تَسْـَٔلْنِيْ عَنْ شَيْءٍ حَتّٰٓى اُحْدِثَ لَكَ مِنْهُ ذِكْرًا ﴿٧١﴾

**71.** Hoy izy: "Eny ary, raha tianao ny hanaraka ahy dia aza manontany na inona na inona amiko raha tsy izaho no miteny aminao."

R.10

فَانْطَلَقَا ٭ حَتّٰٓى اِذَا رَكِبَا فِي السَّفِيْنَةِ خَرَقَهَا ۗ قَالَ اَخَرَقْتَهَا لِتُغْرِقَ اَهْلَهَا ۚ لَقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا اِمْرًا ﴿٧٢﴾

**72.** Ary dia nihazo ny lalana izy roalahy, niondrana an-tsambo mandrapanisiny lavaka tao an-tsambo. Nilaza *i Mosesy* hoe: "Nanisy lavaka tao ve ianao mba haharendrika ireo izay *ao*

*an-tsambo*? Minoa marimarina fa zava-doza no nataonao."

**73.** Namaly izy hoe: "Tsy efa nolazaiko taminao ve fa tsy afaka ny hiara-dalana amiko amim-paharetana ianao?"

قَالَ أَلَمْ أَقُلْ إِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيعَ مَعِيَ
صَبْرًا ﴿٧٢﴾

**74.** Niteny *i Mosesy* hoe: "Aza tezitra amiko noho ny fanadinoako, ary aza dia mihenjana amiko noho ny fanadinoana avy amiko."

قَالَ لَا تُؤَاخِذْنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا
تُرْهِقْنِي مِنْ أَمْرِي عُسْرًا ﴿٧٣﴾

**75.** Nanohy ny diany izy ireo mandra-pifanenany tamin'ny tanora iray ka novonoiny ilay io. Niteny *i Mosesy* hoe: "Namono olona tsy manan-tsiny va ianao na dia *tsy namono* olon-kafa aza izy io? Minoa marimarina fa loza amin'atambo no nataonao!"

فَانْطَلَقَا حَتَّىٰ إِذَا لَقِيَا غُلَامًا فَقَتَلَهُ قَالَ
أَقَتَلْتَ نَفْسًا زَكِيَّةً بِغَيْرِ نَفْسٍ لَقَدْ
جِئْتَ شَيْئًا نُكْرًا ﴿٧٤﴾

## FIZARANA FAHAENINA AMBIN'NY FOLO

**76.** Namaly izy hoe: "Tsy efa nambarako anao va fa tsy afaka ny hiara-dalana amiko amim-paharetana ianao?"

قَالَ أَلَمْ أَقُلْ لَكَ إِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيعَ
مَعِيَ صَبْرًا ﴿٧٥﴾

**77.** Niteny *i Mosesy* hoe: "Raha manontany zavatra hafa aminao aho aorian'izao dia aza tazonina hiaraka aminao intsony aho, satria efa manana fialan-tsiny ampy hanaladiana ahy ianao."

قَالَ إِنْ سَأَلْتُكَ عَنْ شَيْءٍ بَعْدَهَا
فَلَا تُصَاحِبْنِي قَدْ بَلَغْتَ مِنْ لَدُنِّي
عُذْرًا ﴿٧٦﴾

**78.** Dia nanohy ny diany izy ireo mandra-pahatongany teo amin'ny tanàna ka nangataka hanin-kohanina tamin'ireo mponina tao izy ireo; saingy nandà ny handray azy ireo ireo mponina. Ary nahita rindrina efa an-dalam-pirodanana izy ireo *tao an-tanàna* ary dia namboariny izany. Niteny *i Mosesy* hoe: "Raha tianao dia ho nangataka karama amin'io ianao."

فَانْطَلَقَا حَتَّىٰ إِذَا أَتَيَا أَهْلَ قَرْيَةٍ
اسْتَطْعَمَا أَهْلَهَا فَأَبَوْا أَنْ يُضَيِّفُوهُمَا
فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارًا يُرِيدُ أَنْ يَنْقَضَّ
فَأَقَامَهُ قَالَ لَوْ شِئْتَ لَاتَّخَذْتَ عَلَيْهِ
أَجْرًا ﴿٧٧﴾

**79.** Namaly izy hoe: “Tonga ny fotoana isarahantsika. Holazaiko anao izao ny dikan’ireo zavatra tsy andrinao tamim-paharetana.

قال هذا فراق بيني وبينك ۚ سأنبئك
بتأويل ما لم تستطع عليه صبرا ٧٩

**80.** Momba ny sambo dia an’ireo mahantra miasa an-dranomasina izy io; ary niniako nopotehana izy io satria tao aorian’izy ireo dia nisy mpanjaka izay naka an-keriny ny sambo rehetra.

أما السفينة فكانت لمساكين يعملون
في البحر فأردت أن أعيبها وكان وراءهم
ملك يأخذ كل سفينة غصبا ٨٠

**81.** Mikasika ilay tanora indray dia mpino ireo ray aman-dreniny, ary nanahy izahay sao dia hitarika fahasahiranana ho azy ireo izy noho ny fihokoany sy ny tsy finoany.

وأما الغلام فكان أبواه مؤمنين
فخشينا أن يرهقهما طغيانا وكفرا ٨١

**82.** “Koa ho takalon’izany, dia nirinay ny hanomezan’ny Tompony, *zanaka* mendrika ho azy ireo eo amin’ny fahamasinana ary akaiky kokoa amin’ny fitiavan-kavana eo amin’ny toeran’ilay io.

فأردنا أن يبدلهما ربهما خيرا منه
زكاة وأقرب رحما ٨٢

**83.** “Ary ny amin’ilay rindrina dia ana kamboty roa tao an-tanàna izy io ary nisy harena izay azy ireo tao ambaniny. Olo-marina ny rain’izy ireo ary noho izany dia tian’ny Tomponao hahatratra ny *taonan’ny* fahamatorana tanteraka izy ireo alohan’ny hamongarany ny haren’izy ireo mba ho mariky ny famindram-po avy amin’ny Tomponao; ary tsy tamin’ny nahim-poko no nanaovako izao. Izany no fanazavana izay tsy andrinao tamim-paharetana.”

وأما الجدار فكان لغلامين يتيمين في
المدينة وكان تحته كنز لهما و
كان أبوهما صالحا ۚ فأراد ربك أن
يبلغا أشدهما و يستخرجا
كنزهما ۖ رحمة من ربك ۚ وما
فعلته عن أمري ۚ ذلك تأويل ما لم
تسطع عليه صبرا ٨٣

R.11

**84.** Ary hanontany anao mikasika an’i Zol-Karnaina izy ireo. Lazao hoe: “Tena hitantara *zavatra* momba ny tantarany aminareo marina tokoa aho.”

ويسألونك عن ذي القرنين ۖ قل
سأتلوا عليكم منه ذكرا ٨٤

**85.** Nametraka ny fahefany teny antany Izahay, ary nanolotra azy ny lalana sy ny fomba *hanatanterahana* ny zava-drehetra.

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُ فِي الْأَرْضِ وَآتَيْنَاهُ مِنْ كُلِّ
شَيْءٍ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

**86.** Ary nanaraka lalana iray izy.

فَأَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٦﴾

**87.** Mandra-pahatongan'ny fotoana izay nahatrarany ny filentehan'ny masoandro ka nahitany azy teo andalam-pilentehana *tahaka* ny ao anaty dobo mamotaka ary nahita vahoaka teo akaikin'izany izy. Hoy Izahay hoe: "O ry Zol-Karnaina, azonao atao na ny manafay azy ireo na ny mitondra azy ireo amin'ny hatsaram-panahy,"

حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ الشَّمْسِ وَجَدَهَا
تَغْرُبُ فِي عَيْنٍ حَمِئَةٍ وَوَجَدَ عِنْدَهَا
قَوْمًا ۗ قُلْنَا يَا ذَا الْقَرْنَيْنِ إِمَّا أَنْ تُعَذِّبَ
وَإِمَّا أَنْ تَتَّخِذَ فِيهِمْ حُسْنًا ﴿٨٧﴾

**88.** Hoy izy: "Ho an'izay manao ny tsy rariny dia tena hofaizinay mihitsy izy; koa hoentina eo amin'ny Tompony izy, izay hanafay azy amin'ny famaizana mahatsiravina."

قَالَ أَمَّا مَنْ ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهُ ثُمَّ
يُرَدُّ إِلَىٰ رَبِّهِ فَيُعَذِّبُهُ عَذَابًا نُكْرًا ﴿٨٨﴾

**89.** "Fa ho an'izay mino sy manao ny marina dia hahazo valisoa mendrika izy, ary hanome *teny* tsotra ho azy avy amin'ny didinay Izahay."

وَأَمَّا مَنْ آمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُ
جَزَاءً الْحُسْنَىٰ ۖ وَسَنَقُولُ لَهُ مِنْ أَمْرِنَا
يُسْرًا ﴿٨٩﴾

**90.** Avy eo dia nanaraka lalana *hafa* izy-

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٠﴾

**91.** Mandra-pahatongan'ny fotoana nahatratrarany ny fiposahan'ny masoandro ka nahitany azy nisandratra teo ambonin'ny vahoaka izay tsy nomenay fialofana hiaro azy amin'ny hainandro.

حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ الشَّمْسِ وَجَدَهَا
تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ لَمْ نَجْعَلْ لَهُمْ مِنْ
دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩١﴾

**92.** Izany *no zava-nisy*. Raha ny marina dia nofehezinay tao amin'ny fahalalanay izay *rehetra* teny aminy.

كَذَٰلِكَ ۖ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ
خُبْرًا ﴿٩٢﴾

**93.** Avy eo dia nanaraka lalana *hafa* izy –

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٣﴾

**94.** Mandra pahatongan'ny fotoana nahatrarany ny toerana teo anelanelan'ny tendrombohitra roa, ka

حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ السَّدَّيْنِ وَجَدَ مِنْ
دُونِهِمَا قَوْمًا لَا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ

قَوْلًا ﴿٩٤﴾

nahita vahoaka teo am-pototr'izany izy, vahoaka izay tsy mahalala na inona na inona na dia teny iray *amin'izay lazainy* aza.

قَالُوْا يٰذَا الْقَرْنَيْنِ اِنَّ يَاْجُوْجَ وَمَاْجُوْجَ
مُفْسِدُوْنَ فِي الْاَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ
خَرْجًا عَلٰٓى اَنْ تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ
سَدًّا ﴿٩٥﴾

**95.** Hoy izy ireo: "O ry Zol-Karnaina, raha ny marina dia nampisy korontana teto an-tany i Gôg sy Magôg; koa azonay atao va ny mandoa hetra aminao raha toa ka asianao fefy manelanelana anay amin'izy ireo?

قَالَ مَا مَكَّنِّيْ فِيْهِ رَبِّيْ خَيْرٌ فَاَعِيْنُوْنِيْ
بِقُوَّةٍ اَجْعَلْ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٦﴾

**96.** Namaly izy ireo hoe: "Ny fahefana izay natolotry ny Tompoko ahy mikasika izany dia tsara kokoa, fa afaka manampy ahy amin'ny herintsandri*nareo* ianareo; hanangana manda eo anelanelanareo sy izy ireo aho.

اٰتُوْنِيْ زُبَرَ الْحَدِيْدِ ۗ حَتّٰٓى اِذَا سَاوٰى
بَيْنَ الصَّدَفَيْنِ قَالَ انْفُخُوْا ۗ حَتّٰٓى
اِذَا جَعَلَهٗ نَارًا ۙ قَالَ اٰتُوْنِيْٓ اُفْرِغْ عَلَيْهِ
قِطْرًا ﴿٩٧﴾

**97.** "Itondray bolongam-by aho." *Nanantanteraka izy ireo* mandrapitovin'ireo faritra teo anelanelan'ireo tendrombohitra roa ireo tantana. Hoy izy: "Ampiasao *amin'izay* ireo *tafoforanareo." Nampiasain'izy ireo ireo tafoforana* mandrapahatongan'ny fotoana *nampivaivay azy tahaka* ny afo, hoy izy: "Itondray varahana voaempo mba hararako eo amboniny."

فَمَا اسْطَاعُوْٓا اَنْ يَّظْهَرُوْهُ وَمَا
اسْتَطَاعُوْا لَهٗ نَقْبًا ﴿٩٨﴾

**98.** Tamin'izay dia tsy afaka nananika izany izy ireo *(I Gôg sy Magôg)* ary tsy afaka nandavaka *lalana* teo koa.

قَالَ هٰذَا رَحْمَةٌ مِّنْ رَّبِّيْ ۚ فَاِذَا جَآءَ وَعْدُ
رَبِّيْ جَعَلَهٗ دَكَّآءَ ۚ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّيْ حَقًّا ﴿٩٩﴾

**99.** Hoy izy *tamin'izany*: "Famindrampo avy amin'ny Tompoko izao. Fa rehefa ho tanteraka ny fampanantenana avy amin'ny Tompoko dia homontsamotsaniny izany. Ary *tena marina dia* marina *tokoa* ny fampanantenana avy amin'ny Tompoko."

**100.** Ary amin'izay andro izany dia hamela ny sasany amin'izy ireo hielipatrana amin'ireo hafa Izahay, ary hotsofina ny trompetra amin'izany. Ary dia hamory azy rehetra miaraka Izahay."

وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَّمُوْجُ فِيْ
بَعْضٍ وَّنُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَجَمَعْنٰهُمْ
جَمْعًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Ary amin'izay andro izay dia hanolotra ny Helo ho eo anatrehan'ny tsy mpino Izahay,

وَّعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكٰفِرِيْنَ
عَرْضًا ﴿١٠١﴾

**102.** Izay saron'ny voaly ny mason'izy ireo, *tsy mieritreritra* akory ny amin'ny fampitandremako, ary tsy ho afaka ny handre ihany koa izy.

الَّذِيْنَ كَانَتْ اَعْيُنُهُمْ فِيْ غِطَآءٍ عَنْ
ذِكْرِيْ وَكَانُوْا لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ سَمْعًا ﴿١٠٢﴾ ع ١١/١٩/٢

R.12

**103.** Moa mihevitra va ireo tsy mpino fa afaka handray ireo mpanompoko ho mpiaro azy ireo eo amin'ny toerako izy ireo? Minoa marimarina fa manomana Afobe ho fandraisana ireo tsy mpino Izahay.

اَفَحَسِبَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنْ يَّتَّخِذُوْا
عِبَادِيْ مِنْ دُوْنِيْٓ اَوْلِيَآءَ ۭ اِنَّآ اَعْتَدْنَا
جَهَنَّمَ لِلْكٰفِرِيْنَ نُزُلًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Lazao hoe: "Tianareo ve ny hilazanay aminareo ireo izay tena matiantoka mikasika ny asan'izy ireo?"

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُمْ بِالْاَخْسَرِيْنَ اَعْمَالًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Ireo izay *very maina ny ezaka nataony tamin'ny fanarahana ny tombotsoan*'ny fiainan'izao tontolo izao, nefa na izany aza dia mihevitra izy ireo, fa manao asa soa."

اَلَّذِيْنَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا
وَهُمْ يَحْسَبُوْنَ اَنَّهُمْ يُحْسِنُوْنَ صُنْعًا ﴿١٠٥﴾

**106.** Izy ireny no nandà ny hino ireo Fambara avy amin'ny Tompon'izy ireo sy ny fihaonana Aminy. Izany no naha zava-poana ny asan'izy ireny ary amin'ny Andro fitsanganana amin'ny maty dia tsy hanome lanja azy ireny Izahay.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ رَبِّهِمْ
وَلِقَآئِهٖ فَحَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ فَلَا نُقِيْمُ
لَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَزْنًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Any ny valisoa ho azy ireo – ny Afo; satria tsy nino izy ireo ary namadika ireo Fambara sy Iraka avy Amiko ho fihomehezana izy ireo.

ذٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوْا وَ
اتَّخَذُوْٓا اٰيٰتِيْ وَرُسُلِيْ هُزُوًا ﴿١٠٧﴾

**108.** Minoa marimarina fa ireo izay mino sy manao ny fahamarinana dia hahazo ny Sahan'ny Paradisa ho fonenana,

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
كَانَتْ لَهُمْ جَنَّاتُ الْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Any izy ireo no honina ao mandrakizay, tsy hanam-paniriana ny hiova amin'izany mihitsy.

خَالِدِينَ فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Lazao hoe: "Raha tonga ranomainty mba hanoratana ireo Tenin'ny Tompoko ny ranomasimbe dia minoa marimarina fa ho ritra ny ranomasimbe raha mbola tsy tapitra akory ireo Tenin'ny Tompoko, na dia mbola hitondra izay tratra aza izahay hanampiana izany *(ranomasimbe).*"

قُل لَّوْ كَانَ الْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَاتِ
رَبِّي لَنَفِدَ الْبَحْرُ قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَاتُ
رَبِّي وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِ مَدَدًا ﴿١١٠﴾

**111.** Lazao hoe: "Olombelona toa anareo ihany aho; saingy nambara tamiko fa ny Andriamanitrareo dia Andriamanitra tokana. Koa aoka hanao asa soa izay maniry hihaona amin'ny Tompony, ary aoka izy tsy handahatra na iza na iza amin'ny fanompoana ny Tompony."

قُلْ إِنَّمَا أَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰ إِلَيَّ أَنَّمَا
إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ فَمَن كَانَ يَرْجُو
لِقَاءَ رَبِّهِ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَ
لَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِ أَحَدًا ﴿١١١﴾

 ركوعاتها ٦ سُورَةُ مَرْيَمَ مَكِّيَّةٌ ١٩ آياتها ٩٩ 

Toko Fahasivy Ambin'ny Folo -19

## MARYAM

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

كٓهيعٓصٓ ②

**2.** Kāf, Hā, Yā, 'Aīn, Ṣād - *Ampy ho an'ny rehetra Ianao, ary Ianao no mitari-dalana marina, O ry Andriamanitra Mahalala ny zavatra rehetra sady Mpanao ny marina.*

ذِكْرُ رَحْمَتِ رَبِّكَ عَبْدَهُۥ زَكَرِيَّآ ③

**3.** Filazana momba ny famindrampon'ny Tomponao *ho an'i* Zakaria mpanompony *itý*.

إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥ نِدَآءً خَفِيًّا ④

**4.** Fony niantso ny Tompony tamin'ny antso mangina izy.

قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ الْعَظْمُ مِنِّي وَ
اشْتَعَلَ الرَّأْسُ شَيْبًا وَّ لَمْ أَكُنۢ
بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيًّا ⑤

**5.** Hoy izy: "Ry Tompoko, mihaosa ny taolako ary rakotry ny volo fotsy ny lohako, nefa tsy kivy amin'ny fivavahako taminao na oviana na oviana aho.

وَ إِنِّي خِفْتُ الْمَوَالِيَ مِن وَّرَآءِي
وَكَانَتِ امْرَأَتِي عَاقِرًا فَهَبْ لِي مِن
لَّدُنكَ وَلِيًّا ⑥

**6.** "Ary manahy ny amin'ireo havako *izay tokony* handimby ny tenako aho, ary ny vadiko dia momba. Omeo mpandimby avy Aminao aho.

يَرِثُنِي وَ يَرِثُ مِنْ ءَالِ يَعْقُوبَ وَ
اجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ⑦

**7.** "Mba ho mpandova ahy sy ny tranon'i Jakoba izy. Ary ataovy fatrapankasitraka *Anao izy.*"

يَٰزَكَرِيَّآ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ اسْمُهُۥ يَحْيَىٰ
لَمْ نَجْعَل لَّهُۥ مِن قَبْلُ سَمِيًّا ⑧

**8.** "O ry Zakaria, milaza aminao ny vaovao mahafaly mikasika ny zanaka lahy izay hantsoina hoe Yaḥya *(Jaona)*, tsy mbola nanome io anarana io na tamin'iza na tamin'iza Izahay hatramin'izay."

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٌ وَّكَانَتِ

**9.** Hoy izy: "Ry Tompoko, ahoana no hahazoako zanaka nefa ny vadiko

momba, ary izaho dia efa antitra tanteraka?”

ٱمۡرَأَتِي عَاقِرٗا وَقَدۡ بَلَغۡتُ مِنَ ٱلۡكِبَرِ
عِتِيّٗا ﴿٩﴾

**10.** Hoy *ny anjely*: “Ho tanteraka izany.” Fa hoy ny Tomponao: “Mora amiko izany, ary raha ny marina dia efa nahary anao Aho taloha fony ianao tsy inon-tsy inona akory.”

قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٞ
وَقَدۡ خَلَقۡتُكَ مِن قَبۡلُ وَلَمۡ تَكُ شَيۡـٔٗا ﴿١٠﴾

**11.** Hoy izy: “Ry tompoko, omeo Fambara iray aho.” Hoy *Andriamanitra*: “Ny Fambara ho anao dia tsy afaka hiteny na amin’iza na amin’iza ianao mandritra ny telo *andro sy telo* alina misesy.”

قَالَ رَبِّ ٱجۡعَل لِّيٓ ءَايَةٗۖ قَالَ ءَايَتُكَ
أَلَّا تُكَلِّمَ ٱلنَّاسَ ثَلَٰثَ لَيَالٖ سَوِيّٗا ﴿١١﴾

**12.** Ary dia nivoaka ny efitra izy ary niroso nankeo amin’ny vahoakany ka naneho tamin’izy ireo tamin’ny alalan’ny fihetsika ny mba hanome voninahitra *an’Andriamanitra* maraintsy hariva.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوۡمِهِۦ مِنَ ٱلۡمِحۡرَابِ فَأَوۡحَىٰٓ
إِلَيۡهِمۡ أَن سَبِّحُواْ بُكۡرَةٗ وَعَشِيّٗا ﴿١٢﴾

**13.** *Hoy Andriamanitra*: “O ry Yaḥya, tano mafy ny Boky.” Ary nanolotra fahendrena azy hatramin’ny fahazazany Izahay,

يَٰيَحۡيَىٰ خُذِ ٱلۡكِتَٰبَ بِقُوَّةٖۖ وَءَاتَيۡنَٰهُ
ٱلۡحُكۡمَ صَبِيّٗا ﴿١٣﴾

**14.** Ary ny halemem-panahy avy Aminay, sy ny fahamasinana. Ary tena tia vavaka izy,

وَحَنَانٗا مِّن لَّدُنَّا وَزَكَوٰةٗۖ وَكَانَ تَقِيّٗا ﴿١٤﴾

**15.** Ary fatra-panaja ireo ray amandreny, *sady* tsy be hambo izy *no* tsy mpioko.

وَبَرَّۢا بِوَٰلِدَيۡهِ وَلَمۡ يَكُن جَبَّارًا عَصِيّٗا ﴿١٥﴾

**16.** Ary teo aminy hatrany ny fiadanana tamin’ny fotoana nahaterahany sy tamin’ny andro nahafatesany, ary *mbola ho eo aminy ny fiadanana* amin’ny andro hameranana azy *indray* amin’ny fianam-baovao.

وَسَلَٰمٌ عَلَيۡهِ يَوۡمَ وُلِدَ وَيَوۡمَ يَمُوتُ وَ
يَوۡمَ يُبۡعَثُ حَيّٗا ﴿١٦﴾ ع

R.2

**17.** Ary tantaraho araka *ny voarakitra* ao anaty Boky *ny tantaran'i* Maria tamin'ny fotoana izay nadaozany ny fianakaviany ka nisintaka namonjy toerana iray tany atsinanana,

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ مَرْيَمَ ۘ اِذِ انْتَبَذَتْ
مِنْ اَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٧﴾

**18.** Ary niafina *mba* tsy ho hitan'izy ireo, dia nandefa ny anjelinay teo aminy Izahay, ary niseho taminy tamin'ny endrika lehilahy tonga lafatra izy.

فَاتَّخَذَتْ مِنْ دُوْنِهِمْ حِجَابًا ۫
فَاَرْسَلْنَآ اِلَيْهَا رُوْحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا
بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٨﴾

**19.** Hoy izy: "Mitady fialofana aminao eo anatrehan'*Andriamanitra* Mpamela heloka aho raha tena matahotra *Azy* tokoa ianao."

قَالَتْ اِنِّيْٓ اَعُوْذُ بِالرَّحْمٰنِ مِنْكَ اِنْ
كُنْتَ تَقِيًّا ﴿١٩﴾

**20.** Namaly izy hoe: "Tsy inona aho fa Iraka avy amin'ny Tomponao ihany mba hilaza *ny vaovao mahafaly* aminao momba ny zanaka lahy madio fo."

قَالَ اِنَّمَآ اَنَا رَسُوْلُ رَبِّكِ ۖ لِاَهَبَ
لَكِ غُلٰمًا زَكِيًّا ﴿٢٠﴾

**21.** Hoy izy: "Ahoana moa no hananako anaka nefa aho tsy mbola nahalala lahy, sady tsy janga rahateo ny tenako?"

قَالَتْ اَنّٰى يَكُوْنُ لِيْ غُلٰمٌ وَّلَمْ يَمْسَسْنِيْ
بَشَرٌ وَّلَمْ اَكُ بَغِيًّا ﴿٢١﴾

**22.** Hoy izy: "Ho tanteraka izany." Fa hoy ny Tomponao: "Mora amiko izany *ary hanao izany Izahay* mba hahazoanay manao azy ho Fambara ho an'ny olombelona, ary ho famindram-po avy Aminay, ary zavatra efa voadidy izany."

قَالَ كَذٰلِكِ ۚ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ ۚ
وَلِنَجْعَلَهٗٓ اٰيَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا ۚ وَ
كَانَ اَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢٢﴾

**23.** Ary nanana anaka izy ka nisinda niaraka taminy tany an-tany lavitra.

فَحَمَلَتْهُ فَانْتَبَذَتْ بِهٖ مَكَانًا
قَصِيًّا ﴿٢٣﴾

**24.** Ary nitarika azy hatreo amin'ny fototr'atrendry iray ny fanaintainana. Noho ny fiterahana. Hoy izy: "O! Raha mba maty talohan'izao mantsy

فَاَجَآءَهَا الْمَخَاضُ اِلٰى جِذْعِ النَّخْلَةِ ۚ
قَالَتْ يٰلَيْتَنِيْ مِتُّ قَبْلَ هٰذَا وَكُنْتُ
نَسْيًا مَّنْسِيًّا ﴿٢٤﴾

aho, ary ho zary zavatra hadino tanteraka *aho*!"

**25.** Dia niantso azy avy eo amin'*ny toerana* teo ambaniny *ny anjely*, nilaza hoe: "Aza mampahory tena. Nasian'ny Tomponao sakeli-drano *eo ambaninao*;

فَنَادٰىهَا مِنْ تَحْتِهَآ اَلَّا تَحْزَنِيْ قَدْ
جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ٢٥

**26.** Ary dony ho eo aminao ny vatan'antrendry; hampihintsana voan'antrendry vao *sady* masaka ho eo aminao izany;

وَهُزِّيْٓ اِلَيْكِ بِجِذْعِ النَّخْلَةِ تُسٰقِطْ
عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ٢٦

**27.** Koa mihinàna sy misotroa ary mitoera am-piadanana. Ary na iza na iza hitanao dia lazao hoe: "Nanao voady Hifady hanina ho an'*Andriamanitra* Be fahasoavana aho koa tsy hiresaka amin'ny olona mihitsy aho anio."

فَكُلِيْ وَاشْرَبِيْ وَقَرِّيْ عَيْنًا ۚ فَاِمَّا
تَرَيِنَّ مِنَ الْبَشَرِ اَحَدًا ۙ فَقُوْلِيْٓ اِنِّيْ
نَذَرْتُ لِلرَّحْمٰنِ صَوْمًا فَلَنْ اُكَلِّمَ
الْيَوْمَ اِنْسِيًّا ٢٧

**28.** Ary nitondra azy *teo ambonin'ny biby fitaingina* nankeo amin'ny vahokany izy. Hoy izy ireo hoe: "O ry Maria, zava-doza no nataonao.

فَاَتَتْ بِهٖ قَوْمَهَا تَحْمِلُهٗ ۭ قَالُوْا
يٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ٢٨

**29.** "O ry anabavin'i Aarôna, tsy mba olon-doza ny rainao ary ny reninao tsy mba vehivavy janga rahateo!"

يٰٓاُخْتَ هٰرُوْنَ مَا كَانَ اَبُوْكِ امْرَاَ سَوْءٍ
وَّمَا كَانَتْ اُمُّكِ بَغِيًّا ٢٩

**30.** Tamin'izany dia nanondro azy tamin'ny tanana izy. Hoy izy ireo; "Ahoana no hahazoanay miresaka amin'ny olona izay vao zaza mena vava?"

فَاَشَارَتْ اِلَيْهِ ۭ قَالُوْا كَيْفَ نُكَلِّمُ مَنْ
كَانَ فِي الْمَهْدِ صَبِيًّا ٣٠

**31.** Hoy izy: "Mpanompon'i Allāh aho; nanolotra ahy ny Boky Izy, ary nanao ahy ho Mpaminany;"

قَالَ اِنِّيْ عَبْدُ اللّٰهِ ۣ اٰتٰىنِيَ الْكِتٰبَ وَ
جَعَلَنِيْ نَبِيًّا ٣١

**32.** Ary nitso-drano ahy amin'izay misy ahy rehetra Izy; ary nandidy ahy hanao fanompoam-pivavahana sy asa fiantrana Izy raha mbola velon'aina koa aho;

وَّجَعَلَنِيْ مُبٰرَكًا اَيْنَ مَا كُنْتُ ۠ وَ
اَوْصٰىنِيْ بِالصَّلٰوةِ وَالزَّكٰوةِ مَا دُمْتُ
حَيًّا ٣٢

**33.** "Ary *nataony* fatra-panaja ny reniko aho, ary tsy nataony ho mpanambony tena sy tsy voatahy aho."

وَّ بَرًّۢا بِوَالِدَتِيْ ۫ وَلَمْ يَجْعَلْنِيْ جَبَّارًا شَقِيًّا ۝٣٣

**34.** "Ary efa teo amiko hatramin'ny andro nahaterahako ny fiadanana, ary ho *eo amiko* amin'ny andro hahafatesako *ny fiadanana*, ary amin'ny andro izay hamerenana ahy *indray* amin'ny fiainam-baovao."

وَالسَّلٰمُ عَلَيَّ يَوْمَ وُلِدْتُّ وَيَوْمَ اَمُوْتُ وَيَوْمَ اُبْعَثُ حَيًّا ۝٣٤

**35.** Tahaka izany i Jesosy, zanaka lahin'i Maria. Fanambarana ny fahamarinana izay mampisalasala azy ireo ity.

ذٰلِكَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ ۚ قَوْلَ الْحَقِّ الَّذِيْ فِيْهِ يَمْتَرُوْنَ ۝٣٥

**36.** Tsy mendrika ny fiandrianan'i Allāh ny *filazana* hoe manan-janaka lahy Izy. Masina Izy, rehefa mandidy zavatra iray izy dia hoy Izy: "Misia!" dia manomboka misy izany.

مَا كَانَ لِلّٰهِ اَنْ يَّتَّخِذَ مِنْ وَّلَدٍ ۙ سُبْحٰنَهٗ ۗ اِذَا قَضٰٓى اَمْرًا فَاِنَّمَا يَقُوْلُ لَهٗ كُنْ فَيَكُوْنُ ۝٣٦

**37.** *Hoy Jesosy*: "Minoa marimarina fa i Allāh dia Tompoko sady Tomponareo koa Izy irery ihany tompoina, izany no lalana marina."

وَاِنَّ اللّٰهَ رَبِّيْ وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْهُ ۗ هٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيْمٌ ۝٣٧

**38.** Saingy nisara-kevitra ireo ankolafiny; koa lozan'ireo izay mandà ny hino noho ny fihaonana amin'ilay andro maha ory.

فَاخْتَلَفَ الْاَحْزَابُ مِنْۢ بَيْنِهِمْ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ۝٣٨

**39.** Ho fatratra aoka izany ny fandrenesana sy ny fahitan'izy ireo amin'ny andro izay hahatongavany eo aminay! Fa ankehitriny dia ao anatin'ny fahadisoan-kevitra miharihary ireo olon-dratsy.

اَسْمِعْ بِهِمْ وَاَبْصِرْ ۙ يَوْمَ يَأْتُوْنَنَا لٰكِنِ الظّٰلِمُوْنَ الْيَوْمَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ۝٣٩

**40.** Ary ampitandremo amin'ny andron'ny fahoriana izy ireo rehefa hambara ny didim-pitsarana. Fa ankehitriny dia ao anatin'ny tsy fanahiana izy ireo; sady tsy mino koa izy ireo.

وَاَنْذِرْهُمْ يَوْمَ الْحَسْرَةِ اِذْ قُضِيَ الْاَمْرُ ۘ وَهُمْ فِيْ غَفْلَةٍ وَّهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ۝٤٠

**41.** Izahay no handova ny tany sy izay *rehetra* eo amboniny; ary Aminay no hamerenana azy *rehetra*.

إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ الْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ٤١

R.3

**42.** Ary tantarao *ny tantaran'*i Abrahama *araka ny voasoratra* ao anaty Boky. Tena mpilaza ny marina *sady* Mpaminany izy.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَٰبِ إِبْرَٰهِيمَ ۚ إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا ٤٢

**43.** Raha niteny tamin-drainy izy hoe: "Ry raiko o! Naohana ianao no mivavaka amin'izay sady tsy mandre no tsy mahita ary tsy hahazoanao tombon-tsoa na inona na inona?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِي عَنكَ شَيْـًٔا ٤٣

**44.** O ry raiko, raha ny marina dia nisy fahalalana izay tsy tonga taminao nefa tonga tamiko; koa manaraha ahy, hitari-dalana anao amin'ny lalana marina aho.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّي قَدْ جَآءَنِي مِنَ الْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ فَاتَّبِعْنِيٓ أَهْدِكَ صِرَٰطًا سَوِيًّا ٤٤

**45.** "O ry raiko, aza manompo an'i Satana; minoa marimarina fa mpioko amin'*Andriamanitra* Be fahasoavana i Satana.

يَٰٓأَبَتِ لَا تَعْبُدِ الشَّيْطَٰنَ ۖ إِنَّ الشَّيْطَٰنَ كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ عَصِيًّا ٤٥

**46.** Ry raiko O, raha ny marina dia ahiako hihatra aminao ny famaizana avy amin'*Andriamanitra* Mpamela heloka, ary ho lasa naman'i Satana ianao."

يَٰٓأَبَتِ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ الرَّحْمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيْطَٰنِ وَلِيًّا ٤٦

**47.** Namaly izy hoe: "O ry Abrahama, hiala amin'ireo andriamanitro va ianao? Raha tsy miato ianao dia minoa marimarina fa hasaiko toraham-bato ianao. Ankehitriny, aza helingelenina mandritra ny fotoana fohy aho."

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ ءَالِهَتِي يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ۖ لَئِن لَّمْ تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ ۖ وَاهْجُرْنِي مَلِيًّا ٤٧

**48.** Hoy *i Abrahama*: "Ho aminao anie ny fiadanana! Hangataka fifonana ho anao amin'ny Tompoko aho. Tena azo antoka fa Tso-po amiko Izy.

قَالَ سَلَٰمٌ عَلَيْكَ ۖ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّيٓ ۖ إِنَّهُ كَانَ بِي حَفِيًّا ٤٨

**49.** "Ary hanalavitra anareo sy izay hivavahanareo ankoatra an'i Allāh aho; ary hivavaka amin'ny Tompoko aho; mety tsy ho diso fanantenana aho raha mivavaka amin'ny Tompoko."

وَاَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ
وَاَدْعُوْا رَبِّيْ ۖ عَسٰٓى اَلَّآ اَكُوْنَ بِدُعَآءِ
رَبِّيْ شَقِيًّا ﴿٤٩﴾

**50.** Koa nony tafasaraka tamin'izy ireo sy izay nivavahany ankoatra an'i Allāh izy dia nanolotra azy an'i Isaaka sy i Jakoba Izahay, ary samy nataonay Mpaminany avokoa izy ireo.

فَلَمَّا اعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ ۙ وَهَبْنَا لَهٗٓ اِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ ۗ وَ
كُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٥٠﴾

**51.** Ary nanome azy ireo ny famindram-po avy Aminay Izahay; ary nanome azy ireo haja amamboninahitra avo Izahay.

وَوَهَبْنَا لَهُمْ مِّنْ رَّحْمَتِنَا وَجَعَلْنَا لَهُمْ
ع لِسَانَ صِدْقٍ عَلِيًّا ﴿٥١﴾

R.4

**52.** Ary tantarao *ny tantaran'i* Mosesy *araka ny voasoratra* ao anaty Boky. Raha ny marina dia olom-boafidy izy; ary Iraka sady Mpaminany.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ مُوْسٰٓى ۫ اِنَّهٗ كَانَ
مُخْلَصًا وَّكَانَ رَسُوْلًا نَّبِيًّا ﴿٥٢﴾

**53.** Ary niantso azy avy teny amin'ilay toerana ankavanan'ny Havoana Izahay ka nampanatona azy *Anay* Izahay mba hanaovana dinidinika manokana.

وَنَادَيْنٰهُ مِنْ جَانِبِ الطُّوْرِ الْاَيْمَنِ
وَقَرَّبْنٰهُ نَجِيًّا ﴿٥٣﴾

**54.** Ary tamin'ny alalan'ny famindram-po avy aminay dia nanolotra azy an'i Aarôna rahalahiny ho Mpaminany Izahay.

وَوَهَبْنَا لَهٗ مِنْ رَّحْمَتِنَآ اَخَاهُ هٰرُوْنَ
نَبِيًّا ﴿٥٤﴾

**55.** Ary tantarao *ny tantaran'i* Ismaela *araka ny voasoratra* ao anaty Boky, tena sarotiny amin'ny *fitanana* ny teny nomeny izy. Ary izy dia Iraka *sady* Mpaminany.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ اِسْمٰعِيْلَ ۫ اِنَّهٗ كَانَ
صَادِقَ الْوَعْدِ وَكَانَ رَسُوْلًا نَّبِيًّا ﴿٥٥﴾

**56.** Nandidy ny fivavahana sy ny fihantrana tamin'ny vahoakany izy, ary tena tian'ny Tompony tokoa izy.

وَكَانَ يَاْمُرُ اَهْلَهٗ بِالصَّلٰوةِ وَالزَّكٰوةِ ۠
وَكَانَ عِنْدَ رَبِّهٖ مَرْضِيًّا ﴿٥٦﴾

**57.** Ary tantarao *ny tantaran'i* Idrīs *araka ny voasoratra* ao anaty Boky

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ اِدْرِيْسَ ۫ اِنَّهٗ كَانَ

tena Mpilaza ny marina *sady* Mpaminany.

صِدِّيقًا نَّبِيًّا ﴿٥٧﴾

**58.** Ary nanandratra azy ho amin'ny laharana ambony Izahay.

وَرَفَعْنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٨﴾

**59.** Izy ireo no olona notoloran'i Allāh ny fahasoavana avy Aminy teo anivon'ireo Mpaminany, tamin'ny taranak'i Adama, ary tamin'ireo izay nentinay tao anaty *Sambofiara* niaraka tamin'i Noa, ary tamin'ny taranak'i Abrahama sy i Israely; ary *izy ireo* dia avy tamin'ireo izay notarihanay lalana sy nofidinay. Fony notoriana tamin'izy ireo ireo Fambara avy *tamin'Andriamanitra* Be fahasoavana, dia nandohalika izy ireo ary niankohoka nitomany *teo anoloan'i Allāh.*

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ أَنْعَمَ ٱللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءَادَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَٱجْتَبَيْنَآ ۚ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُ ٱلرَّحْمَٰنِ خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَبُكِيًّا ۩ ﴿٥٩﴾

**60.** Avy eo dia nandimby azy ireo taranaka maro izay nanao tsy inon-tsy inona ny fivavahana, ary nanaraka ireo filan-dratsin'izy ireo. Koa ho tojo ny faharavana izy ireo amin'izany,

فَخَلَفَ مِنۢ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ أَضَاعُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَٱتَّبَعُوا۟ ٱلشَّهَوَٰتِ ۖ فَسَوْفَ يَلْقَوْنَ غَيًّا ﴿٦٠﴾

**61.** Afa-tsy ireo nanenina ary nino sy nanao asa soa. Hiditra ny Paradisa izy ireny, ary tsy hamono antoka azy ireo *ny anjaran'izy ireo* na faran'izay bitika aza-

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ ٱلْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ شَيْـًٔا ﴿٦١﴾

**62.** Sahan'ny Mandrak'izay izay nampanantenain'*Andriamanitra* Be fahasoavana ho an'ireo mpanompony na dia mbola tsy hitan'ny mason'izy ireo aza izany. Minoa marimarina fa tsy maintsy ho tanteraka ny fampanantenany.

جَنَّٰتِ عَدْنٍ ٱلَّتِى وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ عِبَادَهُۥ بِٱلْغَيْبِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعْدُهُۥ مَأْتِيًّا ﴿٦٢﴾

**63.** Tsy handre zava-poana any izy ireo, fa *fiarahabana amin'ny alalan'ny* firariana fiadanana fotsiny

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا إِلَّا سَلَٰمًا ۖ وَلَهُمْ رِزْقُهُمْ فِيهَا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿٦٣﴾

ihany, ary hahazo izay mahavelona azy ireo marain-tsy hariva izy ireo.

**64.** Izany no Paradisa homenay ho lovan'ireo izay olo-marina amin'ireo mpanomponay.

تِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِي نُورِثُ مِنْ عِبَادِنَا
مَنْ كَانَ تَقِيًّا ٦٤

**65.** Ary *hiteny amin'izy ireo ireo anjely hoe*: "Tsy midina izahay raha tsy baiko avy amin'ny Tomponao. Azy irery ihany izay rehetra eo anoloanay sy izay rehetra any ivohonay sy izay rehetra eo anelanelan'izany, ary tsy mba mpanadino ny Tomponao."

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ لَهُ مَا بَيْنَ
أَيْدِينَا وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ
وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ٦٥

**66.** *Izy no* Tompon'ny lanitra sy tany ary izay rehetra eo anelanelan'ireo. Koa Tompoy izy ary manàna faharetana amin'ny fanompoana Azy. Mahalala hery toa Azy va ianao?

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا
فَاعْبُدْهُ وَاصْطَبِرْ لِعِبَادَتِهِ هَلْ
تَعْلَمُ لَهُ سَمِيًّا ٦٦ ع

R.5

**67.** Ary hoy ny olona: "Hanky! Moa mbola haverina hiaina indray aho raha vantany vao maty?"

وَيَقُولُ الْإِنْسَانُ أَإِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ
أُخْرَجُ حَيًّا ٦٧

**68.** Tsy tadidin'ny olombelona va fa nahary *azy* Izahay taloha fony mbola tsy inon-tsy inona akory izy?

أَوَلَا يَذْكُرُ الْإِنْسَانُ أَنَّا خَلَقْنَاهُ مِنْ قَبْلُ
وَلَمْ يَكُ شَيْئًا ٦٨

**69.** Ary amin'ny alalan'ny Tomponao dia minoa marimarina fa hamory azy ireo Izahay, ary ireo Satana *koa*; ary dia hoentinay mandohalika mihodidina ny Afobe izy ireo.

فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَالشَّيٰطِينَ ثُمَّ
لَنُحْضِرَنَّهُمْ حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ٦٩

**70.** Ary izany indrindra no nisintonanay avy amin'ny isan-tsokajy ireo izay tena nikiribiby tamin'ny fihokoana tamin'ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana avy tamin'izy ireo.

ثُمَّ لَنَنْزِعَنَّ مِنْ كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ
أَشَدُّ عَلَى الرَّحْمٰنِ عِتِيًّا ٧٠

**71.** Ary minoa marimarina fa mahalala tokoa ireo izay mendrika kokoa ny hodorana any Izahay.

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِالَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا صِلِيًّا ٧١

**72.** Tsy hisy ho any na dia iray aza aminareo. Didy tsy azo ihodivirana avy amin'ny Tomponao izany.

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتْمًا مَّقْضِيًّا ٧٢

**73.** Koa hamonjy ireo olo-marina Izahay ary havelanay handohalika any ireo olon-dratsy.

ثُمَّ نُنَجِّي الَّذِينَ اتَّقَوا وَّنَذَرُ الظَّالِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ٧٣

**74.** Ary rehefa notoriana tamin'izy ireo ireo Fambara mazava avy Aminay dia hoy ireo tsy mpino tamin'ireo mpino: "Iza amin'ireo tarika roa ireo no tsara toetra kokoa ary tonga tarika mahatalanjona?"

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا أَيُّ الْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ٧٤

**75.** Ary firifiry moa ireo taranaka efa nolevoninay talohan'ny azy ireo izay manan-karena kokoa, ary bikàna kokoa!

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ أَثَاثًا وَرِئْيًا ٧٥

**76.** Lazao hoe: "Manome fe-potoana lava an'ireo izay ao anaty hadisoana *ilay Andriamantra* Be fahasoavana mandra-pahatongan'ny fotoana izay hahitan'izy ireo izay loza mandindona azy ireo – na ny famaizana izany na ny Ora –ho tsapan'izy ireo hoe iza no ratsy toerana kokoa ary iza no kely hery kokoa."

قُلْ مَن كَانَ فِي الضَّلَالَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ الرَّحْمَٰنُ مَدًّا ۚ حَتَّىٰ إِذَا رَأَوْا مَا يُوعَدُونَ إِمَّا الْعَذَابَ وَإِمَّا السَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضْعَفُ جُندًا ٧٦

**77.** Ary handrisika bebe kokoa ho amin'ny *lalana marina* ireo izay efa manaraka izany i Allāh. Ary eo imason'ny Tomponao, ireo asa soa maharitra dia manan-danja kokoa ho valisoa sy manan-daja kokoa any amparany any.

وَيَزِيدُ اللَّهُ الَّذِينَ اهْتَدَوْا هُدًى ۗ وَالْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ مَّرَدًّا ٧٧

**78.** Hitanao ve ilay nandà ny hino ireo Fambara avy Aminay, *ary nilaza hoe*:

أَفَرَأَيْتَ الَّذِي كَفَرَ بِآيَاتِنَا وَقَالَ

“Azo antoka tokoa fa hotolorana harena sy zanaka maro aho.”

لَاُوْتَيَنَّ مَالًا وَّوَلَدًا ﴿٧٨﴾

**79.** Moa nahazo alalana hiditra tany amin'ny *fiainan*-tsy hita izy sa nahazo fampanan-tenana tamin'*Andriamanitra* Be fahasoavana?

اَطَّلَعَ الْغَيْبَ اَمِ اتَّخَذَ عِنْدَ الرَّحْمٰنِ
عَهْدًا ﴿٧٩﴾

**80.** Tsia dia tsia! Horaiketinay antsoratra izay lazainy, ary hanalava izaitsizy ny famaizana ho azy Izahay.

كَلَّا ؕ سَنَكْتُبُ مَا يَقُوْلُ وَ نَمُدُّ لَهٗ مِنَ
الْعَذَابِ مَدًّا ﴿٨٠﴾

**81.** Ary holovanay aminy avokoa izay rehetra lazainy, ary ho avy irery eo aminay izy.

وَّنَرِثُهٗ مَا يَقُوْلُ وَيَاْتِيْنَا فَرْدًا ﴿٨١﴾

**82.** Ary nanangana andriamani-*kafa* ankoatra an’i Allāh izy, mba ho *loharanom*-boninahitra *sy hery* ho azy ireo.

وَاتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اٰلِهَةً لِّيَكُوْنُوْا
لَهُمْ عِزًّا ﴿٨٢﴾

**83.** Tsia dia tsia! Handà ny fivavahan’izy ireo izy ireo ary ho tonga mpifanandrina amin’izy ireo *(ireo mpanompo andriamani-diso).*

كَلَّا ؕ سَيَكْفُرُوْنَ بِعِبَادَتِهِمْ وَ يَكُوْنُوْنَ
عَلَيْهِمْ ضِدًّا ﴿٨٣﴾ ع ١٧ ٨

R.6

**84.** Tsy hitanao va fa nandefa satana maro tamin’ireo tsy mpino Izahay mba hampiorisika azy ireo *hanao asa fanoherana*?

اَلَمْ تَرَ اَنَّاۤ اَرْسَلْنَا الشَّيٰطِيْنَ عَلَى
الْكٰفِرِيْنَ تَؤُزُّهُمْ اَزًّا ﴿٨٤﴾

**85.** Koa aza maika ny hanohitra azy ireo ianao; Izahay ihany no hitadidy izay ataon’izy ireo.

فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ﴿٨٥﴾

**86.** *Ary tsarovy* ilay andro izay hamorianay ireo olo-marina eo anoloan’ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana ho toy ny vahiny *manakaja.*

يَوْمَ نَحْشُرُ الْمُتَّقِيْنَ اِلَى الرَّحْمٰنِ وَفْدًا ﴿٨٦﴾

**87.** Ary hanosika ireo meloka any amin’ny Afobe tahaka ny andiam-biby ho eny amin’ny fisotroan-drano Izahay.

وَّنَسُوْقُ الْمُجْرِمِيْنَ اِلٰى جَهَنَّمَ وِرْدًا ﴿٨٧﴾

**88.** Tsy misy hahazo fahefana hangatapifonana afa-tsy izay hahazo fampanantenana avy amin'*Andriamanitra* Be fahasoavana.

لَا يَمْلِكُونَ الشَّفَاعَةَ إِلَّا مَنِ اتَّخَذَ عِندَ
الرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٨٨﴾

**89.** Ary hoy izy ireo: “Naka zanaka lahy ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana.”

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمَٰنُ وَلَدًا ﴿٨٩﴾

**90.** Minoa marimarina fa tena zavatra faran'izay mahatsiravina no nataonareo!

لَّقَدْ جِئْتُمْ شَيْئًا إِدًّا ﴿٩٠﴾

**91.** Tena mety hipoaka ny lanitra noho izany, ary hitriatra ny tany ary ho montsamontsana ireo tendrombohitra,

تَكَادُ السَّمَاوَاتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ وَتَنشَقُّ
الْأَرْضُ وَتَخِرُّ الْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩١﴾

**92.** Satria lazain’izy ireo fa manan-janaka lahy *Andriamanitra* Be fahasoavana.

أَن دَعَوْا لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

**93.** Nefa tena tsy mendrika ny voninahitr'*Andriamanitra* Be fahasoavana izany hoe manan-janaka lahy izany.

وَمَا يَنبَغِي لِلرَّحْمَٰنِ أَن يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٣﴾

**94.** Tsy misy na iza na iza, na any andanitra na etý an-tany, ka *tsy* ho zary mpanompo eo anatrehan'*Andriamanitra* Be fahasoavana.

إِن كُلُّ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ إِلَّا آتِي
الرَّحْمَٰنِ عَبْدًا ﴿٩٤﴾

**95.** Raha ny marina dia feheziny amin’ny alalan’ny fahalalany izy ireo ary notsinjarainy mitovy tanteraka.

لَّقَدْ أَحْصَاهُمْ وَعَدَّهُمْ عَدًّا ﴿٩٥﴾

**96.** Ary ny tsirairay amin’izy ireo dia ho avy irery eo Aminy amin’ny Andro Fitsanganana amin’ny maty.

وَكُلُّهُمْ آتِيهِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فَرْدًا ﴿٩٦﴾

**97.** Ireo izay mino sy manao asa soa – hampisy fitiavana *lalina ao ampon’izy ireo* Ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
سَيَجْعَلُ لَهُمُ الرَّحْمَٰنُ وُدًّا ﴿٩٧﴾

**98.** Ary dia nataonay mora azo amin’ny teninao *ny Kor’any* mba

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَاهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ

hitondranao ireo vaovao mahafaly avy amin'izany ho an'ireo olo-marina, ary avy amin'izany no hampitandremanao ny vahoaka mpanohitra.

الْمُتَّقِيْنَ وَتُنْذِرَ بِهٖ قَوْمًا لُّدًّا ﴿٩٨﴾

**99.** Ary taranaka firifiry moa no efa noravanay talohan'izy ireo! Mety hahita na dia iray amin'izy ireny aza ve ianao, na handre *na dia* tsiliontsofina ihany aza momba azy ireny?

وَكَمْ اَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِّنْ قَرْنٍ ؕ هَلْ
تُحِسُّ مِنْهُمْ مِّنْ اَحَدٍ اَوْ تَسْمَعُ لَهُمْ
رِكْزًا ﴿٩٩﴾



ركوعاتها ٨ سُوۡرَةُ طٰهٰ مَكِّيَّةٌ ٢٠ اٰياتها ١٣٦



## Toko Faharoapolo - 20
## ṬĀ HĀ
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿١﴾

**2.** Ṭā Hā - *O ry Lehilahy tonga lafatra!*

طٰهٰ ﴿٢﴾

**3.** Tsy nandefa ny Kor'any *ho anao* mba hampaory anao Izahay;

مَاۤ اَنۡزَلۡنَا عَلَيۡكَ الۡقُرۡاٰنَ لِتَشۡقٰۤى ﴿٣﴾

**4.** Fa ho famporisiana ireo izay matahotra *an'Andriamanitra*;

اِلَّا تَذۡكِرَةً لِّمَنۡ يَّخۡشٰى ﴿٤﴾

**5.** *Ary* fanambarana avy amin'ilay Nahary ny tany sy ny lanitra avo.

تَنۡزِيۡلًا مِّمَّنۡ خَلَقَ الۡاَرۡضَ وَالسَّمٰوٰتِ الۡعُلٰى ﴿٥﴾

**6.** *Izy no Andriamanitra* Be fahasoavana *izay* mipetraka eo amin'ny fiandrianana.

اَلرَّحۡمٰنُ عَلَى الۡعَرۡشِ اسۡتَوٰى ﴿٦﴾

**7.** Azy irery ihany izay rehetra any an-danitra sy izay rehetra etý an-tany ary izay rehetra eo anelanelan'ireo, ary izay rehetra any an-kibon'ny tany mando.

لَهٗ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الۡاَرۡضِ وَمَا بَيۡنَهُمَا وَمَا تَحۡتَ الثَّرٰى ﴿٧﴾

**8.** Ary raha miteny mafy ianao *dia mandre anao Izy, eny fa na dia miteny mora aza ianao*, satria mahalala ny *eritreritra* tsy miloaka izy, eny fa na dia izay faran'ny miafina aza.

وَاِنۡ تَجۡهَرۡ بِالۡقَوۡلِ فَاِنَّهٗ يَعۡلَمُ السِّرَّ وَاَخۡفٰى ﴿٨﴾

**9.** Allāh – tsy misy Andriamanitra hafa afa-tsy Izy, Azy ny anarana tsara indrindra.

اَللّٰهُ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ؕ لَهُ الۡاَسۡمَآءُ الۡحُسۡنٰى ﴿٩﴾

**10.** Moa tafapaka hatraty aminao ny tantaran'i Mosesy?

وَهَلۡ اَتٰٮكَ حَدِيۡثُ مُوۡسٰى ﴿١٠﴾

**11.** Fony izy nahita afo dia hoy izy tamin'ny fianakaviany: "Andraso eto, mahatazana afo aho; angamba mety hitodra forohana ho anareo amin'izany

اِذۡ رَاٰ نَارًا فَقَالَ لِاَهۡلِهِ امۡكُثُوۡۤا اِنِّىۡۤ اٰنَسۡتُ نَارًا لَّعَلِّىۡۤ اٰتِيۡكُمۡ مِّنۡهَا بِقَبَسٍ

aho, na hahita lalan-kizorana eo akaikin'ny afo."

أَوْ أَجِدُ عَلَى النَّارِ هُدًى ﴿١١﴾

**12.** Nony tonga tany izy dia nantsoina: "O ry Mosesy,"

فَلَمَّا أَتَاهَا نُودِيَ يَا مُوسَىٰ ﴿١٢﴾

**13.** Raha ny marina dia Izaho no Tomponao. Koa alao ny kapanao; satria eto amin'ny lohasaha masin'i Ṭoā ianao izao.

إِنِّي أَنَا رَبُّكَ فَاخْلَعْ نَعْلَيْكَ ۖ إِنَّكَ
بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٣﴾

**14.** Ary nifidy anao Aho; koa henoy izay ambara *anao.*

وَأَنَا اخْتَرْتُكَ فَاسْتَمِعْ لِمَا يُوحَىٰ ﴿١٤﴾

**15.** "Raha ny marina dia Izaho no i Allāh; tsy misy Andriamanitra hafa ankoatrako. Tompoy aho ary manaova fanompoam-pivavahana mba haha-tsiarovana Ahy."

إِنَّنِي أَنَا اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنَا فَاعْبُدْنِي وَ
أَقِمِ الصَّلَاةَ لِذِكْرِي ﴿١٥﴾

**16.** Minoa marimarina fa ho avy ny ora, efa vonona ny haneho izany Aho mba ho voavalisoa araka ireo ezaka nataony ny fanahy tsirairay avy.

إِنَّ السَّاعَةَ آتِيَةٌ أَكَادُ أُخْفِيهَا لِتُجْزَىٰ
كُلُّ نَفْسٍ بِمَا تَسْعَىٰ ﴿١٦﴾

**17.** "Koa aza avela hamilivily anao izay tsy mino izany sy izay manohy ny fironan-dratsiny ndrao hanimba anao izany.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنْهَا مَنْ لَا يُؤْمِنُ بِهَا
وَاتَّبَعَ هَوَاهُ فَتَرْدَىٰ ﴿١٧﴾

**18.** "Ary inona no eny an-tananao havanana, ry Mosesy?"

وَمَا تِلْكَ بِيَمِينِكَ يَا مُوسَىٰ ﴿١٨﴾

**19.** Namaly izy hoe: "Tehako ity, amin'ity no itehenako ary amin'ity no ikapohako ravina ho an'ireo ondriko, ary ampiasaiko amin-javatra *hafa* koa izy ity."

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّأُ عَلَيْهَا وَأَهُشُّ
بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَآرِبُ أُخْرَىٰ ﴿١٩﴾

**20.** Hoy izy: "O ry Mosesy; atsipazo *amin'ny tany* iny."

قَالَ أَلْقِهَا يَا مُوسَىٰ ﴿٢٠﴾

**21.** Dia natsipiny *tamin'ny tany izany*, ary indro! Tonga bibilava nitsoriaka.

فَأَلْقَاهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٌ تَسْعَىٰ ﴿٢١﴾

**22.** Hoy *Andriamanitra*: “Sambory io, ary aza matahotra, hampody azy amin’ny endriny taloha Izahay.”

قَالَ خُذْهَا وَلَا تَخَفْ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا الْأُولَىٰ ﴿٢٢﴾

**23.** “Ary tsindrio amin’ny tananao ny takibanao. Hanjary ho fotsy tsy misy pentina izany avy eo - mbola Fambara koa izany,”

وَاضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ مِنْ غَيْرِ سُوءٍ آيَةً أُخْرَىٰ ﴿٢٣﴾

**24.**“Mba hanehoanay aminao ny sasany amin'ireo Fambara lehibe avy aminay.”

لِنُرِيَكَ مِنْ آيَاتِنَا الْكُبْرَى ﴿٢٤﴾

**25.** “Mandehana eo anatrehan’i Farao; tena diso tafahoatra loatra ny fihetsiny.”

اذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغَىٰ ﴿٢٥﴾ ع

R.2

**26.** Hoy izy: “Ry Tompoko! Sokafy ny foko,

قَالَ رَبِّ اشْرَحْ لِي صَدْرِي ﴿٢٦﴾

**27.** Ary hamoray ny asako;

وَيَسِّرْ لِي أَمْرِي ﴿٢٧﴾

**28.** Ary vahao ny fatoran’ny lelako,

وَاحْلُلْ عُقْدَةً مِنْ لِسَانِي ﴿٢٨﴾

**29.** Mba hahazoan’izy ireo izay ambarako,

يَفْقَهُوا قَوْلِي ﴿٢٩﴾

**30.** Ary tolory mpanampy avy amin’ny fianakaviako aho –

وَاجْعَلْ لِي وَزِيرًا مِنْ أَهْلِي ﴿٣٠﴾

**31.** I Aarôna rahalahiko;

هَارُونَ أَخِي ﴿٣١﴾

**32.** Ampitomboy amin’ny alalany ny heriko,

اشْدُدْ بِهِ أَزْرِي ﴿٣٢﴾

**33.** Ary zarao aminy ny asako,

وَأَشْرِكْهُ فِي أَمْرِي ﴿٣٣﴾

**34.** Mba hahazoanay manome voninahitra tanteraka Anao,

كَيْ نُسَبِّحَكَ كَثِيرًا ﴿٣٤﴾

**35.** Ary mba hahatsiarovanay tanteraka Anao,

وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ﴿٣٥﴾

**36.** Azo antoka fa miahy anay mandrakariva Ianao.”

إِنَّكَ كُنْتَ بِنَا بَصِيرًا ﴿٣٦﴾

**37.** Hoy *Andriamanitra*: “O ry Mosesy, tanteraka ny fivavahanao!”

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَا مُوسَىٰ ﴿٣٧﴾

**38.** Ary tena nanolotra fahasoavana ho anao tamina toe-javatra hafa *koa* Izahay,

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰٓ ۝٣٨

**39.** Fony Izahay naneho fanambaràna *lehibe* tamin'ny reninao *ka niteny taminy hoe*:

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ۝٣٩

**40.** "Ataovy ao anaty sambofiara izy ary apetraho eny an-drenirano; ary hanipy azy eny amorona ny renirano ka eny no handraisan'ny *olona iray izay* fahavaloko sady fahavalony azy." Ary hotafiako fitiavana *avy* Amiko ianao; ary *nanao izany Aho* mba hanandratana anao eo imasoko.

أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِى ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ
فِى ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ
يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّى وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ
عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّى وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ
عَيْنِىٓ ۝٤٠

**41.** Nony tonga ny anabavinao ka nilaza hoe: "Moa hanoro anareo ny olona izay hitaiza azy va aho?" Noho izany dia namerina anao tamin'ny reninao izahay mba hankaherezana azy, sy mba tsy hampalahelo azy. Ary tena namono olona iray ianao, fa nanavotra anao tamin'ny nenina Izahay, avy eo dia nisedra anao tamin'ny fomba samihafa Izahay. Ary nitoetra teo amin'ireo mponin'i Midian nandritra ny taona maro ianao. Koa nahatratra ny lenta tsy maintsy ilaina ianao, ry Mosesy.

إِذْ تَمْشِىٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَىْ
تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا
فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا ۚ
فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ
جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ۝٤١

**42.** Ary nifidy anao ho Ahy Aho.

وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِى ۝٤٢

**43.** Madehana ianao sy ny rahalahinao miaraka amin'ireo Fambara avy Amiko, ary aoka tsy hanao tsirambina ny fahatsiarovana Ahy.

ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِى وَلَا تَنِيَا
فِى ذِكْرِى ۝٤٣

**44.** "Mandehana ianareo roalahy any amin'i Farao satria diso tafoahoatra loatra ny nataony."

ٱذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ۝٤٤

**45.** "Ary miresaha aminy ianareo roalahy amin'ny teny feno fitiavana mba hitandremany sy hatahorany."

فَقُولَا لَهُۥ قَوْلًا لَّيِّنًا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ ٤٥

**46.** Namaly izy ireo hoe: "Ry Tomponay, manahy izahay sao dia hanampatra ny fahefany aminay izy, na tena hihoa-pefy tanteraka koa.

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفْرُطَ عَلَيْنَآ أَوْ أَن يَطْغَىٰ ٤٦

**47.** Hoy *Andriamanitra*: "Aza matahotra; satria momba anareo roa lahy Aho. Mandre sady mahita Aho."

قَالَ لَا تَخَافَآ إِنَّنِى مَعَكُمَآ أَسْمَعُ وَأَرَىٰ ٤٧

**48.** "Koa mandehana ianareo roa lahy any aminy ka lazao hoe: "Iraka avy amin'ny Tomponao izahay; koa aoka handeha miaraka aminay ireo zanak'i Israely, ary aza ampijaliana izy ireo. Tena nitondra Fambara avy amin'ny Tomponao mba ho anao tokoa izahay, ary ho amin'izay manaraka ny taridalana anie ny fiadanana;"

فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبْهُمْ ۖ قَدْ جِئْنَٰكَ بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكَ ۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلْهُدَىٰٓ ٤٨

**49.** "Tena nambara taminay marina tokoa fa hianjera amin'izay manao tsy inon-tsy inona *ny teny avy amin'Andriamanitra* sy izay tsy miraharaha *izany* ny famaizana,"

إِنَّا قَدْ أُوحِىَ إِلَيْنَآ أَنَّ ٱلْعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٤٩

**50.** Hoy i *Farao*: "O ry Mosesy, iza ary no Tomponareo roa lahy?"

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ٥٠

**51.** Hoy izy: "Ny tomponay dia Ilay manome endrika ny zava-drehetra *araka ny tokony ho izy*, ary nitarika azy *araka ny asany avy*."

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِىٓ أَعْطَىٰ كُلَّ شَىْءٍ خَلْقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ٥١

**52.** Hoy i *Farao*: "Inona ary no hiafaran'ireo taranaka tany aloha?

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلْقُرُونِ ٱلْأُولَىٰ ٥٢

**53.** Hoy izy: "Any amin'ny Tompoko ny fahalalana izany ary *voarakitra* anatina Boky. Sady tsy diso hevitra na oviana na oviana ny Tompoko no tsy manadino."

قَالَ عِلْمُهَا عِندَ رَبِّى فِى كِتَٰبٍ ۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّى وَلَا يَنسَى ٥٣

**54.** *Izy no* nanao ny tany ho fandrotsirotsiana. Ary nanao lalana maro tao izay namakivaky izany; ary nandrotsaka orana avy any an-danitra, ary avy amin'ny alalan'izany no amokaranay zavamaniry maro.

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ مَهْدًا وَّسَلَكَ لَكُمْ فِيْهَا سُبُلًا وَّاَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً ۚ فَاَخْرَجْنَا بِهٖۤ اَزْوَاجًا مِّنْ نَّبَاتٍ شَتّٰى ﴿٥٤﴾

**55.** Hano izany ary ampiraofy azy ireny ireo biby fiompinareo. Raha ny marina dia misy Fambara maro ho an'ireo manan-tsaina amin'izany.

كُلُوْا وَارْعَوْا اَنْعَامَكُمْ ۚ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّاُولِي النُّهٰى ﴿٥٥﴾ ع ٢ ١١

R.3

**56.** Avy aminy *ny tany* no naharianay anareo, ary aminy no hampodianay anareo ary aminy no mbola hamerenanay anareo indray.

مِنْهَا خَلَقْنٰكُمْ وَفِيْهَا نُعِيْدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً اُخْرٰى ﴿٥٦﴾

**57.** Ary raha ny marina dia nampiseho *an'i Farao* ireo Fambara rehetra avy Aminay Izahay, saingy nolaviny izany ary nandà *ny hino* izy.

وَلَقَدْ اَرَيْنٰهُ اٰيٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَاَبٰى ﴿٥٧﴾

**58.** Hoy izy: "O ry Mosesy, moa tonga handroaka anay amin'ny alalan'ny fanova-maso eto amin'ny taninay no ahatongavanao eto aminay?"

قَالَ اَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ اَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يٰمُوْسٰى ﴿٥٨﴾

**59.** "Fa hitondranay fanova-maso mitovy amin'ny anao marina tokoa ianao; koa mandraiketa fotoana ho anay sy anao – ary na izahay na ianao dia aoka samy tsy hanadino ny hamonjy izany – amin'ny toerana mety *amintsika avy*."

فَلَنَاْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهٖ فَاجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهٗ نَحْنُ وَلَاۤ اَنْتَ مَكَانًا سُوًى ﴿٥٩﴾

**60.** Hoy i *Mosesy* hoe: "Amin'ny andron'ny Fety ary ny fotoana, ary aoka ho vory ny vahoaka rehefa misandratra andro."

قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ الزِّيْنَةِ وَاَنْ يُّحْشَرَ النَّاسُ ضُحًى ﴿٦٠﴾

**61.** Koa lasa i Farao ka nanomana ireo teti-dratsiny, ary dia namonjy ny *fotoana raikitra* avy eo.

فَتَوَلّٰى فِرْعَوْنُ فَجَمَعَ كَيْدَهٗ ثُمَّ اَتٰى ﴿٦١﴾

**62.** Hoy i Mosesy tamin'izy ireo: "Lozanareo! Aza mamoron-dainga hanoherana an'i Allāh *satria raha manao izany* ianareo dia ho nandringana anareo amin'ny alalan'ny famaizana Izy. Ary azo antoka fa izay mamoron-dainga dia ho faty."

قَالَ لَهُمْ مُّوسٰى وَيْلَكُمْ لَا تَفْتَرُوْا عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا فَيُسْحِتَكُمْ بِعَذَابٍ ۚ وَقَدْ خَابَ مَنِ افْتَرٰى ﴿٦٢﴾

**63.** Ary nifanditra momba ny raharahan'izy ireo izy ireo ary nifampidinika mangina izy ireo.

فَتَنَازَعُوْٓا اَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ وَاَسَرُّوا النَّجْوٰى ﴿٦٣﴾

**64.** Hoy izy ireo: "Azo antoka fa tena mpanao fanova-maso izy roalahy ireo ary maniry ny handroaka anareo amin'ny taninareo ary maniry handrava ny fombandrazanareo indrindra."

قَالُوْٓا اِنْ هٰذٰنِ لَسٰحِرٰنِ يُرِيْدٰنِ اَنْ يُّخْرِجٰكُمْ مِّنْ اَرْضِكُمْ بِسِحْرِهِمَا وَيَذْهَبَا بِطَرِيْقَتِكُمُ الْمُثْلٰى ﴿٦٤﴾

**65.** "Koa homany ny tetikareo ary dia miaraha miroso. Ary minoa marimarina fa izay mahery anio no ho ambinina."

فَاَجْمِعُوْا كَيْدَكُمْ ثُمَّ ائْتُوْا صَفًّا ۚ وَقَدْ اَفْلَحَ الْيَوْمَ مَنِ اسْتَعْلٰى ﴿٦٥﴾

**66.** Hoy izy ireo: "O ry Mosesy, na ianao no manipy *aloha*, na izahay no hanipy aloha."

قَالُوْا يٰمُوْسٰٓى اِمَّآ اَنْ تُلْقِيَ وَاِمَّآ اَنْ نَّكُوْنَ اَوَّلَ مَنْ اَلْقٰى ﴿٦٦﴾

**67.** Hoy izy: "Tsia, *fa* manipaza *mialoha*." Ary indreo ireo tadin'izy ireo sy ireo tehin'izy ireo fa niseho taminy, tamin'ny alalan'ny fanova-maso toy ny mitsoriaka *etsy sy eroa*.

قَالَ بَلْ اَلْقُوْا ۚ فَاِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ اِلَيْهِ مِنْ سِحْرِهِمْ اَنَّهَا تَسْعٰى ﴿٦٧﴾

**68.** Ary raiki-tahotra i Mosesy tany an-tsainy tany.

فَاَوْجَسَ فِيْ نَفْسِهٖ خِيْفَةً مُّوْسٰى ﴿٦٨﴾

**69.** Hoy Izahay: "Aza matahotra satria ianao no hahery."

قُلْنَا لَا تَخَفْ اِنَّكَ اَنْتَ الْاَعْلٰى ﴿٦٩﴾

**70.** "Ary atsipazo izay eny an-tananao havanana; hitelina izay namboarin'izy ireo izany satria izay namboarin'izy ireo dia tsy inona fa hakingan-tanana manao fanova-maso ihany. Ary ny

وَاَلْقِ مَا فِيْ يَمِيْنِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوْا ۗ اِنَّمَا صَنَعُوْا كَيْدُ سٰحِرٍ ۗ وَلَا يُفْلِحُ السّٰحِرُ حَيْثُ اَتٰى ﴿٧٠﴾

mpanao fanova-maso dia tsy ambinina na inona na inona andramany atao."

**71.** Ary dia niakohoka ireo mpanao fanova-maso izay *niaiky* ny marina. Hoy izy ireo: "Mino ny Tompon'i Aarôna sy i Mosesy izahay."

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سُجَّدًا قَالُوٓا ءَامَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ٧١

**72.** Nilaza *i Farao* hoe: "Mino azy va ianareo na dia tsy nanome alalana anareo aza aho? Tena lehibenareo tokoa ilay io ary izy no nampianatra ody anareo. Minoa marimarina fa dia hotapahiko ireo tanana aman-tongotrareo amin'ny ilany sy ilany mifanohitra avy; ary minoa marimarina fa hombohako amin'ny vatan'antrendry ianareo; ary ho fantatrareo marina hoe iza amintsika no afaka manasazy amin'ny famaizana henjana indrindra sady maharitra indrindra."

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ ۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِي جُذُوعِ النَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَآ أَشَدُّ عَذَابًا وَأَبْقَىٰ ٧٢

**73.** Hoy izy ireo: "Tsy handala anao amin'ireo Fambara mazava izay tonga aminay izahay, ary *tsy hitia anao* mihoatra Ilay Nahary anay *koa izahay*, koa didio izay tianao hodidiana: izay momba ny fiainan'izao tontolo izao ihany no azonao didiana.

قَالُوا لَن نُّؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَآءَنَا مِنَ الْبَيِّنَٰتِ وَالَّذِي فَطَرَنَا ۖ فَاقْضِ مَآ أَنتَ قَاضٍ ۖ إِنَّمَا تَقْضِي هَٰذِهِ الْحَيَوٰةَ الدُّنْيَآ ٧٣

**74.** Minoa marimarina fa mino ny Tomponay izahay mba hahazoany mamela ny fahotanay ary *mamela anay* amin'ireo fanova-maso izay nanerenao anay *ny fanaovana azy*. Ary i Allāh no mendrika indrindra *sady* Mandrakizay."

إِنَّآ ءَامَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَٰيَٰنَا وَمَآ أَكْرَهْتَنَا عَلَيْهِ مِنَ السِّحْرِ ۗ وَاللَّهُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ٧٤

**75.** Raha ny marina dia izay manatona ny Tompony amin'ny maha mpanota azy – voahomana *ho azy* ny Afobe; Tsy ho faty any izy ary tsy ho velona ihany koa.

إِنَّهُۥ مَن يَأْتِ رَبَّهُۥ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُۥ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ٧٥

**76.** Fa izay mankeo Aminy noho ny maha mpino azy ary manao asa soa dia izy ireny no hahazo ny laharana ambony indrindra.

وَمَنْ يَّأْتِهٖ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ الصّٰلِحٰتِ
فَاُولٰٓئِكَ لَهُمُ الدَّرَجٰتُ الْعُلٰى ﴿٧٦﴾

**77.** Sahan'ny mandrakizay izay ikorianan-drenirano maro; honina any mandrakizay izy ireo ary any no valisoa ho an'ireo izay manamasintena.

جَنّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ وَذٰلِكَ جَزٰٓؤُا مَنْ
تَزَكّٰى ﴿٧٧﴾

R.4

**78.** Ary nandefa fanambarana ho an'i Mosesy Izahay, *manao* hoe: "Ento amin'ny alina ireo Mpanompoko, ary hanaovy lala-maina izay mamaky ny ranomasina izy ireo. Tsy hanahy ny ho tratra ianao, ary tsy tokony hanantahotra *hafa* ianao."

وَلَقَدْ اَوْحَيْنَآ اِلٰى مُوْسٰٓى ۙ اَنْ اَسْرِ
بِعِبَادِيْ فَاضْرِبْ لَهُمْ طَرِيْقًا فِي
الْبَحْرِ يَبَسًا ۙ لَّا تَخٰفُ دَرَكًا وَّ
لَا تَخْشٰى ﴿٧٨﴾

**79.** Ary dia nanenjika azy ireo niaraka tamin'ireo tafiny i Farao ka natelin'ny ranomasina izy ireo *(i Farao sy ireo tafiny).*

فَاَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُوْدِهٖ فَغَشِيَهُمْ
مِّنَ الْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ﴿٧٩﴾

**80.** Ary nampania ny vahoakany i Farao ka tsy nitarika *azy* tamin'ny lalana marina.

وَاَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهٗ وَمَا هَدٰى ﴿٨٠﴾

**81.** "O ry zanak'i Israely, nanavotra anareo tamin'ny fahavalonareo Izahay, ary nanao fifanarahana taminareo Izahay tao amin'ny ilany havanan'ny Vohitra, ary nandatsaka mana sy tsipoy maro tao aminareo Izahay.

يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ قَدْ اَنْجَيْنٰكُمْ مِّنْ
عَدُوِّكُمْ وَوٰعَدْنٰكُمْ جَانِبَ الطُّوْرِ
الْاَيْمَنَ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ الْمَنَّ وَالسَّلْوٰى ﴿٨١﴾

**82.** "Hano Ireo zava-tsoa izay nataonay ho anareo, ary aza mandika ny mikasika izany mba tsy hidinan'ny hatezerako aminareo, ary izay hianjeran'ny hatezerako dia ho faty.

كُلُوْا مِنْ طَيِّبٰتِ مَا رَزَقْنٰكُمْ وَلَا تَطْغَوْا
فِيْهِ فَيَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبِيْ ۚ وَمَنْ يَّحْلِلْ
عَلَيْهِ غَضَبِيْ فَقَدْ هَوٰى ﴿٨٢﴾

**83.** "Fa minoa marimarina fa tena Mpamela heloka an'ireo izay

وَاِنِّيْ لَغَفَّارٌ لِّمَنْ تَابَ وَاٰمَنَ وَعَمِلَ

manenina ary ireo mino sy manao asa soa sady *mifikitra* amin'ny lalana tokony haleha Aho.

صَالِحًا ثُمَّ اهْتَدَىٰ ﴿٨٣﴾

**84.** "Ary inona no nahatonga anao handao haingana ny vahoakanao, ry Mosesy?"

وَمَآ أَعْجَلَكَ عَن قَوْمِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٨٤﴾

**85.** Namaly izy hoe: "Tena *manaraka* akaiky ny diako ihany izy ireo ka nilomay nanatona Anao aho ry Tompoko, mba hahafaly Anao."

قَالَ هُمْ أُولَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِي وَعَجِلْتُ إِلَيْكَ
رَبِّ لِتَرْضَىٰ ﴿٨٥﴾

**86.** Hoy *i Andriamanitra*: "Nandritra ny tsy nahateo anao dia nitsapa ny vahoakanao Izahay ary namily lalana azy ireo i Sāmirī."

قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِنۢ بَعْدِكَ
وَأَضَلَّهُمُ السَّامِرِيُّ ﴿٨٦﴾

**87.** Ary dia niverina teo amin'ny vahoakany i Mosesy, tezitra sy nalahelo. Hoy izy: "O ry vahoakako, moa tsy nanao fampanantenana feno fitiavana anareo va ny Tomponareo? Sa toa lava loatra ho anareo kosa ny fotoana voatondro, na tianareo ny hidinan'ny hatezeran'ny Tomponareo eo aminareo, noho ianareo nanosihosy ny fampanantenana *nataonareo* tamiko?"

فَرَجَعَ مُوسَىٰٓ إِلَىٰ قَوْمِهِۦ غَضْبَٰنَ
أَسِفًا ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ
رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا ۚ أَفَطَالَ عَلَيْكُمُ
الْعَهْدُ أَمْ أَرَدتُّمْ أَن يَحِلَّ عَلَيْكُمْ
غَضَبٌ مِّن رَّبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُم
مَّوْعِدِي ﴿٨٧﴾

**88.** Hoy izy ireo: "Tsy sitra-ponay ny nanosihosy ny fampanantenana *nataonay* anao; fa novesarin'ny habetsahan'ireo firavaky ny vahoaka izahay; ary natsipinay izy ireny, ary nanao toa izany koa i Sāmirī.

قَالُوا مَآ أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا
وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَآ أَوْزَارًا مِّن زِينَةِ الْقَوْمِ
فَقَذَفْنَٰهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى السَّامِرِيُّ ﴿٨٨﴾

**89.** Avy eo dia nanefy sarin-janak'omby ho azy ireo izy ireo – vatana tsotra namoaka feo mibarareoka. Ary dia hoy *izy sy ireo namany*: "Io no andriamanitrareo, sady andriamanitr'i Mosesy, fa hadinony *ny nampahafantatra izany taminareo*."

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهُۥ خُوَارٌ
فَقَالُوا هَٰذَآ إِلَٰهُكُمْ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ ۥ
فَنَسِيَ ﴿٨٩﴾

**90.** Tsy nanana hery hahita va izy ireo fa sady tsy namaly azy ireo mihitsy izy *(sarin-janakomby)* no tsy manana fahefana hanao ratsy na hanao soa ho azy ireo akory?

أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا ۙ وَّ
لَا يَمْلِكُ لَهُمْ ضَرًّا وَّلَا نَفْعًا ﴿٩٠﴾ ع ١٣
١٣

R.5

**91.** Ary hoy i Aarôna tamin'izy ireo, talohan'ny fiverenan'i *Mosesy*: "O ry vahoakako, natao hisedrana anareo fotsiny ihany izao toe-javatra izao. Ary minoa marimarina fa ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana no Tomponareo; koa manaraha ahy ary mankatoava ny baikoko."

وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هٰرُوْنُ مِنْ قَبْلُ
يٰقَوْمِ إِنَّمَا فُتِنْتُمْ بِهٖ ۚ وَإِنَّ رَبَّكُمُ
الرَّحْمٰنُ فَاتَّبِعُوْنِيْ وَأَطِيْعُوْٓا أَمْرِيْ ﴿٩١﴾

**92.** Namaly izy ireo: "Tsy hitsahatra ny hivavaka aminy izahay mandra-piverin'i Mosesy eto aminay."

قَالُوْا لَنْ نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عٰكِفِيْنَ حَتّٰى
يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوْسٰى ﴿٩٢﴾

**93.** Nilaza *i Mosesy* hoe: "O ry Aarôna, nony nahita azy ireo nania ianao, inona no nanakana anao,

قَالَ يٰهٰرُوْنُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ
ضَلُّوْٓا ﴿٩٣﴾

**94.** Tsy hanaraka ahy? Moa tsy nanaraka ny baikoko va ianao?"

أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۭ أَفَعَصَيْتَ أَمْرِيْ ﴿٩٤﴾

**95.** Dia namaly izy hoe: "O ry zanaky ny reniko, aza samborina amin'ny somotro aho, na amin'ny *volon-*dohako[64], nahiako tsy hiteny ianao hoe: Navelanao hisy fisaratsarahana teo amin'ireo zanak'i Israely, ary tsy niandry ny fanampahankevitro ianao;"

قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِيْ وَلَا بِرَأْسِيْ ۚ
إِنِّيْ خَشِيْتُ أَنْ تَقُوْلَ فَرَّقْتَ بَيْنَ
بَنِيْٓ إِسْرَآءِيْلَ وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِيْ ﴿٩٥﴾

**96.** Hoy *Mosesy*: "Ary ianao, inona no holazainao, ry Sāmirī?"

قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يٰسَامِرِيُّ ﴿٩٦﴾

**97.** Namaly izy hoe: "Izaho dia nahatsapa izay tsy tsapan'izy ireo. Tsy nanaraka afa-tsy ampahany tamin'ny fampianaran'ny Iraka *(Mosesy)* aho fa

قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوْا بِهٖ
فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِّنْ أَثَرِ الرَّسُوْلِ
فَنَبَذْتُهَا وَكَذٰلِكَ سَوَّلَتْ لِيْ نَفْسِيْ ﴿٩٧﴾

---

[64] Ny fiteny hoe "Aza samborina amin'ny somotro aho, na amin'ny volon-dohako" dia tsy azo raisina ara-bakiteny ny heviny, izao fotsiny ihany ny dikany "Aza alàna baraka aho".

nandà izany ihany *koa* aho. Toy izany no nitarihan'ny saiko ahy."

**98.** Nilaza *i Mosesy* hoe: "Mandehana mandeha! Voaozona hilaza izao *amin'ny olona* mandritra ny fiainanao manontolo ianao, hoe: "Aza mikasika ahy"; ary misy fampanantenana *famaizana* ho anao, izay tsy maintsy ho hihatra aminao. Ankehitriny dia jereo ny andriamanitrao izay lasa tompoinao fatratra. Tena hodoranay tokoa izy ka haparitakay any andranomasina avy eo.

قَالَ فَاذْهَبْ فَإِنَّ لَكَ فِي الْحَيَوٰةِ أَنْ
تَقُولَ لَا مِسَاسَ ۖ وَإِنَّ لَكَ مَوْعِدًا لَّنْ
تُخْلَفَهُ ۖ وَانظُرْ إِلَىٰٓ إِلَٰهِكَ الَّذِي ظَلْتَ
عَلَيْهِ عَاكِفًا ۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُ
فِي الْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٨﴾

**99.** "I Allāh irery ihany no Andriamanitrareo, tsy misy Andriamanitra hafa ankoatrany. Mahasahana ny zava-drehetra eo amin'ny fahalalany Izy."

إِنَّمَآ إِلَٰهُكُمُ اللَّهُ الَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ
وَسِعَ كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ﴿٩٩﴾

**100.** Toa izany no itantaranay aminao ireo zava-baovao izay nitranga taloha. Ary nanome fampatsiahivana ho anao Izahay.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنبَآءِ مَا قَدْ
سَبَقَ ۚ وَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكْرًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Na iza na iza mandà izany dia minoa marimarina fa hilanja enta *mavesatra* izy eo amin'ny andro fitsanganana amin'ny maty.

مَّنْ أَعْرَضَ عَنْهُ فَإِنَّهُ يَحْمِلُ يَوْمَ
الْقِيَٰمَةِ وِزْرًا ﴿١٠١﴾

**102.** Hitoetra amin'izany izy ireo; ary ho ratsy ho azy ireo tokoa ny entamavesatra amin'ny Andro fitsanganana amin'ny maty.

خَٰلِدِينَ فِيهِ ۖ وَسَآءَ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ
حِمْلًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Ny Andro izay hampanenoana ny trompetra. Ary amin'izany andro izany dia hamory ireo mpanota manga maso Izahay.

يَوْمَ يُنفَخُ فِي الصُّورِ ۚ وَنَحْشُرُ الْمُجْرِمِينَ
يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Hifampidinika amin'ny feo iva izy ireo, *hanao* hoe: "Tsy nijanona tao afa-tsy folo *andro* ianareo."

يَتَخَٰفَتُونَ بَيْنَهُمْ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا
عَشْرًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Mahafantatra kokoa izay lazain'izy ireo Izahay – rehefa hilaza izay hanaraka ny lalana mendrika amin'izy ireo hoe: "Tsy nijanona tao afa-tsy iray andro ianareo."

نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذْ يَقُولُ
ع ١٤ أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا يَوْمًا ﴿١٠٥﴾

R.6

**106.** Ary hanontany anao mikasika ny tendrombohitra izy ireo. Lazao hoe: "Hamotipotika azy ireo ny Tomponao ary hampiely azy ireo toy ny vovoka.

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْجِبَالِ فَقُلْ يَنسِفُهَا رَبِّي
نَسْفًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Ary hamela izany ho toy ny lemaka marina sady karakaina;

فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ﴿١٠٧﴾

**108.** Izay tsy hahitanao na lempona na havoana."

لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَا أَمْتًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Amin'izany andro izany no hanaraka ny mpiantso izay marina sady tsy manan-tsiny; ary ho tankina avokoa ny feo eo anatrehan'ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana ary tsy handre na inona na inona afa-tsy feo malefaka ianao.

يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ الدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُ ۚ وَ
خَشَعَتِ الْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَٰنِ فَلَا تَسْمَعُ
إِلَّا هَمْسًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Amin'izany andro izany ireo mpangata-pifonana dia tsy hahazo tombon-dahiny afa-tsy amin'izay nanomezan'ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana alalana izay hankasitrahany *(Andriamanitra)* ny tenim-*pinoany.*

يَوْمَئِذٍ لَّا تَنفَعُ الشَّفَاعَةُ إِلَّا مَنْ أَذِنَ
لَهُ الرَّحْمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُ قَوْلًا ﴿١١٠﴾

**111.** Mahafantatra izay *rehetra* eo anatrehan'izy ireo sy izay eo aorian'ireo izy, saingy tsy afaka ny hifehy izany amin'ny fahaizan'*izy ireo* izy ireo.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا
يُحِيطُونَ بِهِ عِلْمًا ﴿١١١﴾

**112.** Ary hanetry tena, eo anatrehan'*Andriamanitra* velona Ilay Mahavelon-tena no sady iveloman'ny rehetra, ireo loholona rehetra. Ary azo

وَعَنَتِ الْوُجُوهُ لِلْحَيِّ الْقَيُّومِ ۖ وَقَدْ خَابَ
مَنْ حَمَلَ ظُلْمًا ﴿١١٢﴾

antoka fa ho potika izay milanja *ny enta-mavesatry* ny tsy rariny.

**113.** Fa izay manao asa soa, amin'ny maha mpino azy, dia tsy matahotra na ny tsy fahamarinana na ny fatiantoka.

وَمَنْ يَّعْمَلْ مِنَ الصّٰلِحٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ
فَلَا يَخٰفُ ظُلْمًا وَّلَا هَضْمًا ﴿١١٣﴾

**114.** Ary noho izany no andefasanay azy - ny Kor'any amin'ny teny arabo - eo aminy, ary nanazava fampitandremana tao Izahay mba hatahorany *an'Andriamanitra* na mba hahafahany *(ny Kor'any)* mitarika ny fahatsiarovana *izay momba an'Andriamanitra* eo amin'izy ireo.

وَكَذٰلِكَ اَنْزَلْنٰهُ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا وَّ
صَرَّفْنَا فِيْهِ مِنَ الْوَعِيْدِ لَعَلَّهُمْ
يَتَّقُوْنَ اَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ﴿١١٤﴾

**115.** Koa ankalazaina anie i Allāh, Ilay Mpanjaka Marina! Ary aza mba tsy manam-paharetana amin'ny Kor'any alohan'ny hamenoana ny fanambarana izany aminao; fa lazao *fotsiny* hoe: "O ry Tompoko, ampitomboy amin'ny lafiny fahalalana aho!"

فَتَعٰلَى اللّٰهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ ۚ وَلَا تَعْجَلْ
بِالْقُرْاٰنِ مِنْ قَبْلِ اَنْ يُّقْضٰٓى اِلَيْكَ
وَحْيُهٗ ۫ وَقُلْ رَّبِّ زِدْنِيْ عِلْمًا ﴿١١٥﴾

**116.** Ary raha ny marina dia nanao fifanarahana tamin'i Adama Izahay taloha, fa nanadino izy ary tsy nahitanay soritsoritry ny finiavana *ny tsy hankatoa Anay* mihitsy teo aminy.

وَلَقَدْ عَهِدْنَآ اِلٰٓى اٰدَمَ مِنْ قَبْلُ فَنَسِيَ
وَلَمْ نَجِدْ لَهٗ عَزْمًا ﴿١١٦﴾

R.7

**117.** Ary raha nilaza tamin'ireo anjely Izahay hoe: "Mankatoava an'i Adama", dia nankatoa avokoa ny rehetra afa-tsy i Iblīs. Nandà izy.

وَاِذْ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوْا لِاٰدَمَ فَسَجَدُوْٓا
اِلَّآ اِبْلِيْسَ ۭ اَبٰى ﴿١١٧﴾

**118.** Koa hoy Izahay: "O ry Adama, fahavalonao sy ny vadinao ilay io; ary aza avela handroaka anareo roa ao antsaha izy raha tsy izany dia hijaly ianao."

فَقُلْنَا يٰٓاٰدَمُ اِنَّ هٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَ
لِزَوْجِكَ فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ الْجَنَّةِ
فَتَشْقٰى ﴿١١٨﴾

**119.** "Efa *voalahatra* fa tsy ho mosarena sy tsy hiboridana ianao ao.

اِنَّ لَكَ اَلَّا تَجُوْعَ فِيْهَا وَلَا تَعْرٰى ﴿١١٩﴾

وَأَنَّكَ لَا تَظْمَؤُا فِيهَا وَلَا تَضْحَىٰ ١٢٠

**120.** Ary tsy hangetaheta ianao ao ary tsy hianjadian'ny *danik*'andro ianao ao."

فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ الشَّيْطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلْ
أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ الْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَّا يَبْلَىٰ ١٢١

**121.** Fa nanoro hevi-dratsy azy i Satana, hoy izy: "O ry Adama, hoentiko amin'ny hazon'ny fahavelomana mandrakizay, sy any amin'ny fanjakana izay tsy levona ve ianao?"

فَأَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَ
طَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ الْجَنَّةِ ۚ
وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ١٢٢

**122.** Dia niara-nihinana izy roa; ary noho izany dia niharihary tamin'ny mason'izy ireo ny fahosan'izy ireo. Ary dia nandrakotra ny tenany tamin'ny ravina tao an-tsaha izy ireo[65]. Ary tsy nankatoa ny tompony i Adama sady nivily lalana.

ثُمَّ اجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدَىٰ ١٢٣

**123.** Avy eo dia nifidy azy *noho ny famelankeloka avy Aminy* ny Tompony ary nitodika *tamin'ny famindram-po* ka nitari-dalana *azy*.

قَالَ اهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعًا ۖ بَعْضُكُمْ
لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّي
هُدًى فَمَنِ اتَّبَعَ هُدَايَ فَلَا يَضِلُّ وَ

**124.** Hoy izy: "Mialà teto ianareo roa, hifandrafy ny ankamaroanareo; ary raha misy taridalana avy Amiko tonga eo aminareo, na iza na iza manaraka

[65] Ny ankamaroan'ny mpandika ny Kor'any masina dia mandray io toe-javatra io amin'ny heviny ara-bakiteny. Nefa ilay lahatsoratra dia ahitana teny mandrara ny fandikana izany ara-bakiteny. Ny fahotana voalaza eto dia mifandraika indrindra indrindra amin'ny fahosana anaty, satria voambara fa سَوْءَٰتُهُمَا (saw- ā tohomā) "fahosana" dia naboraka tamin'izy ireo. Fa raha mikasika ny fitanjahan'ny vatana kosa, nahoana ary izy ireo no tsy nahatsapa izany nanomboka tamin'ny fahaterahany ka hatramin'ny trangan-javatra lazaina eto? Noho izany dia tsy misy heviny ara-bakiteny azo omena io andininy io ao amin'ny Kor'any. Voalohany, ny teny hoe سَوْءَا (saw- ā) dia midika hoe fihetsika mahamenatra na koa fironana amin'ny fanaovan-dratsy. Eo amin'ny fotoana izay mampangozohozo ny finoan'ilay olona dia mahatsapa ny fahosana miafina ao anatiny ao izy. Io fahosana io dia noho ny antony psikolojika ary mifandraika any amin'ny fanahy sy ny fo noho izany. Midika izany fa tsy azo notakonana tamin'ny ravinkazo izy ireo. Amin'ny fisehoan-javatra ankehitriny, ny fahotan'i Adama sy Eva, na inona na inona nataon'izy ireo, dia tsy ho "takona" raha tsy amin'ny alalan'ny famelan'Andriamanitra. Ary izany no nahatonga azy ireo hitalaho famelàna tamin'i Allāh. Ny hoe fitafiana ravinkazo tao amin'ny Saha eto dia midika hoe fialokalofana teo ambany famelan'Andriamanitra. Tsy lavina fa ny Kor'any dia mampianatra antsika fa nampianatra an'i Abrahama teny maro sy vavaka italahoana ny famelan'i Allāh ary dia nitodika taminy tamin'ny fahasoavany i Allāh.

ny taridana avy Amiko dia tsy ho very *ary* tsy hijaly ihany koa.

لَا يَشْقٰى ﴿١٢٤﴾

**125.** Fa na iza na iza mivily amin'ny Antsoko dia hania anaty faha-sahiranana, ary amin'ny Andro fitsanganana amin'ny maty dia hanangana azy anaty fahajambana Izahay.

وَ مَنْ اَعْرَضَ عَنْ ذِكْرِيْ فَاِنَّ لَهٗ
مَعِيْشَةً ضَنْكًا وَّ نَحْشُرُهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
اَعْمٰى ﴿١٢٥﴾

**126.** Hilaza izy hoe: "Ry Tompoko, nahoana aho no natsanganao anaty fahajambana, nefa nahiratra aho *taloha*?"

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِيْٓ اَعْمٰى وَقَدْ كُنْتُ
بَصِيْرًا ﴿١٢٦﴾

**127.** Hilaza i *Allāh* hoe: "*Tsy maintsy izany* no hitranga; tonga taminao ireo Fambara avy Aminay fa tsy noraharahinao izany, ary tahaka izany koa ankehitriny, tsy horaharahiana ihany koa ianao."

قَالَ كَذٰلِكَ اَتَتْكَ اٰيٰتُنَا فَنَسِيْتَهَا ۚ
وَكَذٰلِكَ الْيَوْمَ تُنْسٰى ﴿١٢٧﴾

**128.** Ary tahaka izany koa no hamalianay soa izay manao hadisoana tafahoatra sady tsy mino ireo Fambara avy amin'ny Tompony; ary ny famaizan'ny any Ankoatra dia azo antoka fa tena henjana sady maharitra.

وَكَذٰلِكَ نَجْزِيْ مَنْ اَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِنْ
بِاٰيٰتِ رَبِّهٖ ؕ وَلَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ اَشَدُّ وَ
اَبْقٰى ﴿١٢٨﴾

**129.** Moa tsy nitondra lesona ho azy ireo ve ny fahitana hoe firifiry moa ireo taranaka efa noravanay talohan'izy ireo, izay teo amin'ny fonenan'izy ireo fahiny no diavin'izy ireo *ankehitriny*? Raha ny marina dia misy Fambara ho an'ireo izay manam-pahalalana amin'izany.

اَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ اَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِّنَ
الْقُرُوْنِ يَمْشُوْنَ فِيْ مَسٰكِنِهِمْ ؕ اِنَّ فِيْ
ع ٧ ١٣ ١٦ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّاُولِي النُّهٰى ﴿١٢٩﴾

R.8

**130.** Ary moa tsy teny efa naelin'ny Tomponao izany ary fetr'andro efa raikitra, tsy azony hialana ny famaizana *azy ireo*.

وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا
وَّاَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٣٠﴾

**131.** Koa henoy amim-paharetana izay lazain'izy ireo, ary ankalazao ireo fiderana ny Tomponao miaraka

فَاصْبِرْ عَلٰى مَا يَقُوْلُوْنَ وَ سَبِّحْ بِحَمْدِ
رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوْعِ الشَّمْسِ وَ قَبْلَ

amin’ireo dera ho Azy alohan’ny fiposahan’ny masoandro sy alohan’ny filetehany; ary mankalazà Azy mandritra ireo oran’ny alina ary fanombohana sy fiafaran’ny andro mba hahitanao ny tena fahasambarana marina.

غُرُوْبِهَا ۚ وَ مِنْ اٰنَآئِ الَّيْلِ فَسَبِّحْ وَ
اَطْرَافَ النَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضٰى ﴿١٣١﴾

**132.** Ary aza mamizana ny masonao *mijery* izay hatolotray ho an'ny sokajy sasany tamin'izy ireo mba hifaliany mandritran'ny fotoana vitsy - ny hatsaran'ny fiainan'izao tontolo izao - mba hisedrana azy ireo amin'izany. Ary mendrika sady maharitra indrindra ny vatsy avy amin'ny Tomponao.

وَ لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ اِلٰى مَا مَتَّعْنَا بِهٖٓ
اَزْوَاجًا مِّنْهُمْ زَهْرَةَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۙ۬
لِنَفْتِنَهُمْ فِيْهِ ؕ وَ رِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَّ
اَبْقٰى ﴿١٣٢﴾

**133.** Ary didio ny hivavaka ireo vahoakanao, ary mahareta amin'izany. Tsy hangataka fivelomana aminao Izahay; Izahay no manomana ireo ilainao. Ary *natokana* ho an'ireo *tsara* fitondran-tena ny fiafarana tsara.

وَاْمُرْ اَهْلَكَ بِالصَّلٰوةِ وَاصْطَبِرْ عَلَيْهَا ؕ لَا
نَسْـَٔلُكَ رِزْقًا ؕ نَحْنُ نَرْزُقُكَ ؕ وَالْعَاقِبَةُ
لِلتَّقْوٰى ﴿١٣٣﴾

**134.** Ary hoy izy ireo: “Nahoana izahay no tsy mba nitondrany fambara avy amin’ny Tompony?” Tsy tonga teo amin’izy ireo ve ny fijoroana ho vavolombelona marina avy amin’izay *hita* ao amin’ireo Soratra taloha?

وَ قَالُوْا لَوْ لَا يَاْتِيْنَا بِاٰيَةٍ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ
اَوَ لَمْ تَاْتِهِمْ بَيِّنَةُ مَا فِي الصُّحُفِ
الْاُوْلٰى ﴿١٣٤﴾

**135.** Ary raha nandrava azy ireo tamin’ny alalan’ny famaizana talohany Izahay dia azo antoka fa ho niteny izy ireo hoe: “Ry Tomponay, nahoana izahay no tsy nandefasanao Iraka mba hahazoanay nanaraka ireo didinao alohan’ny fotoana nampihetry anay sy nitafianay henatra?

وَلَوْ اَنَّآ اَهْلَكْنٰهُمْ بِعَذَابٍ مِّنْ قَبْلِهٖ
لَقَالُوْا رَبَّنَا لَوْلَآ اَرْسَلْتَ اِلَيْنَا رَسُوْلًا
فَنَتَّبِعَ اٰيٰتِكَ مِنْ قَبْلِ اَنْ نَّذِلَّ وَ
نَخْزٰى ﴿١٣٥﴾

**136.** Lazao hoe: “Miandry avokoa ny tsirairay; mahandrasa ihany koa ianareo, dia ho fantatrareo hoe iza ireo olona *mandeha* amin’ny lala-marina ary iza ireo manaraka ny tari-dalana.”

قُلْ كُلٌّ مُّتَرَبِّصٌ فَتَرَبَّصُوْا ۚ فَسَتَعْلَمُوْنَ
مَنْ اَصْحٰبُ الصِّرَاطِ السَّوِيِّ وَ مَنِ
ع ٨ ١٧ اهْتَدٰى ﴿١٣٦﴾


أياتها ١١٣ — سُورَةُ الْأَنْبِيَاءِ مَكِّيَّةٌ ٢١ — ركوعاتها ٧


Toko Fahairaika Amby Roapolo - 21

## AL-ANBIYĀ

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

### FIZARANA FAHAFITO AMBIN'NY FOLO

الجزء ١٧

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Efa akaiky ny fitakiana amin'ny olombelona ny valin'asany, ary na eo aza izany dia mandà izany tsy amin'ahiahy izy ireo.

اِقْتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمْ وَ هُمْ فِيْ غَفْلَةٍ مُّعْرِضُوْنَ ②

**3.** Tsy misy fananarana vaovao avy amin'ny Tompony tonga amin'izy ireo ka tsy ataony tsy inon-tsy inona mandritra ny fotoana ihainoan'izy ireo izany.

مَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ ذِكْرٍ مِّنْ رَّبِّهِمْ مُّحْدَثٍ اِلَّا اسْتَمَعُوْهُ وَ هُمْ يَلْعَبُوْنَ ③

**4.** *Ary* mpanadino ny fon'izy ireo. Ary manafina ny fanapahan-keviny izy ireo – ireo izay manao ny tsy marina – *sady milaza hoe:* "Moa tsy olombelona tahaka anareo ihany ve ilay io? Moa manaiky ho voafitaky ny fanova-maso ataony va ianareo na dia miharihary aminareo aza *izany*?"

لَاهِيَةً قُلُوْبُهُمْ ؕ وَ اَسَرُّوا النَّجْوَى ۖ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ۖ هَلْ هٰذَآ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ ۚ اَفَتَاْتُوْنَ السِّحْرَ وَ اَنْتُمْ تُبْصِرُوْنَ ④

**5.** *Ho setrin'izany dia hoy ny Mpaminany* hoe: "Fantatry ny Tompoko izay voalaza any an-danitra sy ety an-tany. Ary izy no Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra."

قٰلَ رَبِّيْ يَعْلَمُ الْقَوْلَ فِي السَّمَآءِ وَ الْاَرْضِ ۫ وَ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ⑤

**6.** "Tsia", hoy izy ireo, "Nofinofy misafotofoto *fotsiny ihany izany*; tsia, zava-noforoniny izany; tsia, tsy inona izy fa poeta *fotsiny ihany*. Koa hitondra Fambara ho anay, tahaka ireo

بَلْ قَالُوْٓا اَضْغَاثُ اَحْلَامٍۭ بَلِ افْتَرٰىهُ بَلْ هُوَ شَاعِرٌ ۖۚ فَلْيَاْتِنَا بِاٰيَةٍ كَمَآ اُرْسِلَ الْاَوَّلُوْنَ ⑥

*Mpaminany* taloha izay nalefa niaraka tamin'ny *Fambara maro*, izy."

**7.** Talohan'izy ireo dia tsy nisy mihitsy tanàna izay nino ka nandefasanay fandravàna. Koa hino izany ve izy ireo?

مَآ اٰمَنَتْ قَبْلَهُمْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَا ۚ اَفَهُمْ يُؤْمِنُوْنَ ۝٧

**8.** Ary tsy nandefa *ho Iraka* talohanao olon-kafa afa-tsy ireo olona izay nandefasanay ireo fanambarana. Koa makà ianareo hevitra amin'ireo izay manana fahalalana amin'ny tenin'Andriamanitra raha tsy mahalala izany ianareo.

وَمَآ اَرْسَلْنَا قَبْلَكَ اِلَّا رِجَالًا نُّوْحِيْٓ اِلَيْهِمْ فَسْـَٔلُوْٓا اَهْلَ الذِّكْرِ اِنْ كُنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ۝٨

**9.** Ary tsy nanao azy ireo ho vatana tsy mila hanin-kohanina Izahay no sady tsy nanao azy ireo hiaina mandrak'izay ihany koa.

وَمَا جَعَلْنٰهُمْ جَسَدًا لَّا يَاْكُلُوْنَ الطَّعَامَ وَمَا كَانُوْا خٰلِدِيْنَ ۝٩

**10.** Ary nanatanteraka ny fampanantenana *nataonay* tamin'izy ireo Izahay; ary nomonjy azy ireo sy ireo izay sitrakay Izahay; fa noravanay kosa ireo mpadika lalàna.

ثُمَّ صَدَقْنٰهُمُ الْوَعْدَ فَاَنْجَيْنٰهُمْ وَمَنْ نَّشَآءُ وَاَهْلَكْنَا الْمُسْرِفِيْنَ ۝١٠

**11.** Ankehitriny, nandefa Boky misy *izay rehetra mety hilainareo ho* fampitandremana *anareo* Izahay. Koa tsy te hahalala va ianareo ?

لَقَدْ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكُمْ كِتٰبًا فِيْهِ ذِكْرُكُمْ ۭ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ۝١١ ع

R.2

**12.** Ary tanàna firy izay nanao zavatra tsy ara-drariny moa no efa noringaninay tanteraka ary nosoloinay vahoaka hafa nandimby azy ireo.

وَكَمْ قَصَمْنَا مِنْ قَرْيَةٍ كَانَتْ ظَالِمَةً وَّاَنْشَاْنَا بَعْدَهَا قَوْمًا اٰخَرِيْنَ ۝١٢

**13.** Ary rehefa nahatsapa ny famaizana avy aminay izy ireo dia nanomboka nandositra.

فَلَمَّآ اَحَسُّوْا بَاْسَنَآ اِذَا هُمْ مِّنْهَا يَرْكُضُوْنَ ۝١٣

**14.** "Aza mandositra fa miverena amin'ireo fahatretrehana izay naharavoravo anareo, sy amin'ny

لَا تَرْكُضُوْا وَارْجِعُوْٓا اِلٰى مَآ اُتْرِفْتُمْ فِيْهِ وَمَسٰكِنِكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْـَٔلُوْنَ ۝١٤

fonenanareo mba hanadinana anareo *amin'izay nataonareo."*

**15.** Hoy izy ireo: "Lozanay! Tena tsy nanao ny marina tokoa izahay!"

قَالُوا يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿١٥﴾

**16.** Ary dia toy izany hatrany ny hiakany mandra-pahatongan'ny fotoana nijinjanay sy nandevoananay azy ireo ho lavenona.

فَمَا زَالَت تِّلْكَ دَعْوَاهُمْ حَتَّىٰ
جَعَلْنَاهُمْ حَصِيدًا خَامِدِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Ary tsy namorona ny lanitra sy ny tany sy izay rehetra eo anelanelany ho toy ny fialam-boly Izahay.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاءَ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا
لَاعِبِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Raha nanam-paniriana hitady fanalana andro Izahay dia ho nahita marina tokoa tamin'izay teo Aminay Izahay raha sanatria ka tsy maintsy nanao *toa izany.*

لَوْ أَرَدْنَا أَن نَّتَّخِذَ لَهْوًا لَّاتَّخَذْنَاهُ
مِن لَّدُنَّا ۖ إِن كُنَّا فَاعِلِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Tsia, mamoaka ny marina Izahay mba anoherana ny diso, ary mamaky ny lohany izy ka indro tojo ny fahafatesana! Ary loza ho anareo noho izay toetra noforoninareo ho *amin'Andriamanitra.*

بَلْ نَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَى الْبَاطِلِ
فَيَدْمَغُهُ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٌ ۚ وَلَكُمُ
الْوَيْلُ مِمَّا تَصِفُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Azy avokoa na iza na iza any an-danitra sy ety an-tany. Ary ireo izay eo amin'ny fotoana maha eo Azy dia tsy hanao ambanin-javatra amin'ny fanompoana Azy, ary tsy sasatra *amin'izany* izy ireo.

وَلَهُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَ
مَنْ عِندَهُ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ
عِبَادَتِهِ وَلَا يَسْتَحْسِرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Manome voninahitra *Azy* andro aman'alina izy ireo *ary* tsy reraka mihitsy.

يُسَبِّحُونَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ لَا يَفْتُرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Moa va naka andriamanitra tetý ambonin'ny tany mba hanangana ireo maty izy ireo?

أَمِ اتَّخَذُوا آلِهَةً مِّنَ الْأَرْضِ هُمْ
يُنشِرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary raha nisy ireo andriamanitra hafa ankoatra an'i Allāh any *an-danitra na ety an-tany*, dia azo antoka

لَوْ كَانَ فِيهِمَا آلِهَةٌ إِلَّا اللَّهُ لَفَسَدَتَا ۚ
فَسُبْحَانَ اللَّهِ رَبِّ الْعَرْشِ عَمَّا

يَصِفُونَ ٢٣

fa izy roa ireo - *ny lanitra sy ny tany* - dia ho niafara tamin'ny fifanjevoana. Ary deraina anie Allāh, Ilay Tompon'ny Fiadrianana, ambony lavitra noho ireo izay toetra noforonin'izy ireo ho *Azy*.

لَا يُسْـَٔلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْـَٔلُونَ ٢٤

**24.** Tsy azo adinina amin'izay nataony Izy, fa izy ireo dia hanontaniana.

أَمِ اتَّخَذُوا مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً ۖ قُلْ
هَاتُوا بُرْهَـٰنَكُمْ ۖ هَـٰذَا ذِكْرُ مَن
مَّعِىَ وَذِكْرُ مَن قَبْلِى ۗ بَلْ أَكْثَرُهُمْ
لَا يَعْلَمُونَ ٱلْحَقَّ ۖ فَهُم مُّعْرِضُونَ ٢٥

**25.** Naka andriamanitra hafa ivelan'i Allāh ve izy ireo? Lazao hoe: "Ento ireo porofonareo. Ity dia fampatsiahivana ho an'ireo izay miaraka amiko, sy ireo izay nialoha ahy." Saingy tsy mahalala ny fahamarinana ny ankamaroan'izy ireo, ary izany no hiodinan'izy ireo amin'izany.

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا
نُوحِىٓ إِلَيْهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّآ أَنَا۠
فَٱعْبُدُونِ ٢٦

**26.** Ary tsy nandefa Iraka talohanao izay tsy nanambaranay hoe Izahay: "Tsy misy andriamanitra ankoatrako; noho izany, Izaho *irery ihany* no tompoy."

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمَـٰنُ وَلَدًا ۗ سُبْحَـٰنَهُۥ ۚ
بَلْ عِبَادٌ مُّكْرَمُونَ ٢٧

**27.** Ary hoy izy ireo: "Naka zanaka lahy ho azy Ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana." Masina Izy! Tsia, tsy inona izy ireo *(ilay lazaina fa zanak'i Allāh)* fa mpanompo be voninahitra *ihany*.

لَا يَسْبِقُونَهُۥ بِٱلْقَوْلِ وَهُم بِأَمْرِهِۦ
يَعْمَلُونَ ٢٨

**28.** Tsy miteny izy ireo raha tsy miteny i Allāh ary avy amin'ny baikon'i Allāh ihany no hanaovan'izy ireo zavatra.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ
وَلَا يَشْفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرْتَضَىٰ وَهُم
مِّنْ خَشْيَتِهِۦ مُشْفِقُونَ ٢٩

**29.** Fantany izay eo anoloan'izy ireo sy izay aorian'izy ireo. Ary tsy mangataka fifonana izy ireo afa-tsy ho an'ireo izay eken'i Allāh. Ary nangovitra noho ny tahotra Azy izy ireo.

**30.** Ary na zovy na zovy amin'izy ireo miteny hoe: "Izaho no andriamanitra ankoatra Azy", ny Afobe no asandany izany olona izany. Toy izany no valisoa omenay ireo olon-dratsy.

وَمَنْ يَّقُلْ مِنْهُمْ اِنِّيْٓ اِلٰهٌ مِّنْ دُوْنِهٖ
فَذٰلِكَ نَجْزِيْهِ جَهَنَّمَ ؕ كَذٰلِكَ
نَجْزِى الظّٰلِمِيْنَ ﴿٣٠﴾ ع

R.3

**31.** Moa tsy fantatr'ireo tsy mpino ve fa *vainga iray* nikombona ny tany teo aloha ary nosokafanay avy eo? Ary nanao ny zava-mananaina tsirairay avy avy amin'ny rano Izahay. Tsy te hino va izy ireo?

اَوَلَمْ يَرَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنَّ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنٰهُمَا ؕ وَ جَعَلْنَا
مِنَ الْمَآءِ كُلَّ شَيْءٍ حَيٍّ ؕ اَفَلَا
يُؤْمِنُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Ary nametrahanay tendrombohitra mafy orina teto ambonin'ny tany mba hahafahan'izy ireo mamokatra sakafo mahavelona *ho an'ny olombelona*; ary nanoritra lala-migodàna Izahay mba hahatonga azy ireo ho voatari-dalana tsara.

وَ جَعَلْنَا فِي الْاَرْضِ رَوَاسِيَ اَنْ
تَمِيْدَ بِهِمْ ۠ وَ جَعَلْنَا فِيْهَا فِجَاجًا
سُبُلًا لَّعَلَّهُمْ يَهْتَدُوْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ary nataonay ho tafo azo antoka ny lanitra; nefa dia nihodina tamin'ireo Fambara natao ho azy izy ireo.

وَ جَعَلْنَا السَّمَآءَ سَقْفًا مَّحْفُوْظًا ۚۖ وَّ
هُمْ عَنْ اٰيٰتِهَا مُعْرِضُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ary Izy no nanao ny alina sy ny andro, ary ny masoandro sy ny volana, izay samy mihodina mirindra tsara amin'ny lalam-pizorany.

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ الَّيْلَ وَ النَّهَارَ
وَ الشَّمْسَ وَ الْقَمَرَ ؕ كُلٌّ فِيْ فَلَكٍ
يَّسْبَحُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Tsy nisy olombelona na iray aza talohanao ka nomenay ny fiainana mandrakizay. Koa raha tsy maintsy ho faty ianao, moa hiaina mandrakizay *etý ambonin'ny tany etý* izy ireo?

وَ مَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّنْ قَبْلِكَ الْخُلْدَ ؕ
اَفَا۟ئِنْ مِّتَّ فَهُمُ الْخٰلِدُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Tsy maintsy migoka ny fahafatesana ny fanahy tsirairay; ary mitsapa anareo amin'ny tsara sy ny ratsy ho toy ny fisedrana Izahay. Ary Aminay no hamerenana anareo.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ الْمَوْتِ ؕ وَ
نَبْلُوْكُمْ بِالشَّرِّ وَ الْخَيْرِ فِتْنَةً ؕ وَ
اِلَيْنَا تُرْجَعُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Ary rehefa mahita anao ireo tsy mpino dia tsy manao afa-tsy ny maneso anao. *Hoy izy ireo:* “Izy va no niteny *ratsy* ny andriamanitrareo?” Nefa dia izy ireo no nitsipaka tamin’ny *avonavona* ny filazana rehetra an’Ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana.

وَإِذَا رَاٰكَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ
يَّتَّخِذُوْنَكَ اِلَّا هُزُوًا ؕ اَهٰذَا الَّذِيْ
يَذْكُرُ اٰلِهَتَكُمْ ۚ وَهُمْ بِذِكْرِ
الرَّحْمٰنِ هُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿۳۷﴾

**38.** Toetra raikitra eo amin’ny olombelona ny tsy fananam-paharetana. Hasehoko anareo *marina tokoa* ireo Fambara avy Amiko, saingy aza miangavy ny hanafainganako an’izany.

خُلِقَ الْاِنْسَانُ مِنْ عَجَلٍ ؕ
سَاُورِيْكُمْ اٰيٰتِيْ فَلَا تَسْتَعْجِلُوْنِ ﴿۳۸﴾

**39.** Ary hoy izy ireo: “Rahoviana *no ho tanteraka* izany fampanantenana izany raha tena mpilaza ny marina tokoa ianareo?”

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ
صٰدِقِيْنَ ﴿۳۹﴾

**40.** Raha mba fantatr’ireo tsy mpino mantsy ny fotoana izay tsy hahafahany manosika intsony ny Afo tsy ho eo anatrehany na ho eo an-damosiny, sy ny fotoana tsy hahavonjy azy ireo intsony!

لَوْ يَعْلَمُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا حِيْنَ لَا
يَكُفُّوْنَ عَنْ وُّجُوْهِهِمُ النَّارَ وَلَا
عَنْ ظُهُوْرِهِمْ وَلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿۴۰﴾

**41.** Tsia, hitranga amin’izy ireo amin’ny fotoana tsy ampoiziny izany ary hahatratrarana azy ireo tanteraka; ary tsy afaka hanohitra izany izy ireo ary tsy hisy fitsarana ho azy ireo mihitsy.

بَلْ تَاْتِيْهِمْ بَغْتَةً فَتَبْهَتُهُمْ فَلَا
يَسْتَطِيْعُوْنَ رَدَّهَا وَلَا هُمْ يُنْظَرُوْنَ ﴿۴۱﴾

**42.** Ary marina tokoa fa Iraka maro talohanao no voarabiraby, saingy nifotitra tamin’ireo nandrabiraby ny esoeso nataon’izy ireo.

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّنْ قَبْلِكَ
فَحَاقَ بِالَّذِيْنَ سَخِرُوْا مِنْهُمْ مَّا
ع كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿۴۲﴾

R.4

**43.** Lazao hoe: “Iza no afaka hiaro anareo andro aman’alina amin’ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana?” Na

قُلْ مَنْ يَّكْلَؤُكُمْ بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ
مِنَ الرَّحْمٰنِ ؕ بَلْ هُمْ عَنْ ذِكْرِ

dia izany aza dia tsy mahatsiaro ny Tompony akory izy ireo.

رَبِّهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Moa manana andriamanitra afaka miaro azy ireo ankoatra Anay izy ireo. Izy aza tsy afaka manampy ny tenany, tsy afaka ihany koa ny hihavana *na amin'iza na amin'iza* mba hanohitra Anay izy ireo.

أَمْ لَهُمْ آلِهَةٌ تَمْنَعُهُم مِّن دُونِنَا ۚ
لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَ أَنفُسِهِمْ وَلَا هُم
مِّنَّا يُصْحَبُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Tsia efa nanolotra *zava-tsoa teo amin'ny fiainana* ho azy ireo sy ireo rain'izy ireo Izahay mandrapahatongan'ny fiainan'izy ireo hateza. Tsy hitany va Izahay miroso ao amin'ny faritanin*'izy ireo* sady manakely izany manomboka amin'ny anjara faritanin'izy ireo any lavitra? Ka mety hahita fandresena ihany ve izy ireo amin'izany?

بَلْ مَتَّعْنَا هَٰؤُلَاءِ وَآبَاءَهُمْ
حَتَّىٰ طَالَ عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ۗ أَفَلَا
يَرَوْنَ أَنَّا نَأْتِي الْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ
أَطْرَافِهَا ۚ أَفَهُمُ الْغَالِبُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Lazao hoe: "Tsy mampitandrina anareo afa-tsy amin'ny alalan'ny fanambarana *avy amin'Andrimanitra* aho. Saingy tsy afaka mandre ny antso ireo marenina rehefa ampitandremana."

قُلْ إِنَّمَا أُنذِرُكُم بِالْوَحْيِ ۚ وَلَا
يَسْمَعُ الصُّمُّ الدُّعَاءَ إِذَا مَا
يُنذَرُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ary na dia izay farany bitika indrindra amin'ny famaizana avy amin'ny Tomponao fotsiny aza no hahakasika azy ireo dia minoa marimarina fa hikiaka hoe izy ireo: "Lozanay! Marina tokoa fa olondratsy izahay".

وَلَئِن مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ
رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا
ظَالِمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary hametraka mizana tsy miangatra Izahay amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty mba tsy hisian'ny fanahy na dia iray aza homelohina amin'ny tsy antony. Ary asehonay *an-karihary* hatramin'izay maivana indrindra toy ny voatsinapy

وَنَضَعُ الْمَوَازِينَ الْقِسْطَ لِيَوْمِ
الْقِيَامَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْئًا ۖ وَإِن كَانَ
مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ أَتَيْنَا بِهَا ۗ وَ
كَفَىٰ بِنَا حَاسِبِينَ ﴿٤٨﴾

izany. Ary ampy hanao kajy an'izany rehetra izany Izahay.

**49.** Ary natolotray an'i Mosesy sy i Aarôna ny Fahaiza-manavaka, sy Fahazavana ary ny Fampahatsiahivana ho an'ireo olo-marina.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَىٰ وَهَارُونَ الْفُرْقَانَ
وَضِيَاءً وَذِكْرًا لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ireo izay matahotra mangina ny Tompony ary matahotra mafy ny Ora *Fitsarana*.

الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِالْغَيْبِ وَ
هُم مِّنَ السَّاعَةِ مُشْفِقُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ary itý dia Fiantsoana masina izay nampidininay; koa te handà izany va ianareo?

وَهَٰذَا ذِكْرٌ مُّبَارَكٌ أَنزَلْنَاهُ ۚ أَفَأَنتُمْ
لَهُ مُنكِرُونَ ﴿٥١﴾ ع

R.5

**52.** Ary talohan'itỳ dia efa nanolotra an'i Abrahama ny lalana tokony hizorany Izahay ary mahalala azy tsara Izahay.

وَلَقَدْ آتَيْنَا إِبْرَاهِيمَ رُشْدَهُ مِن
قَبْلُ وَكُنَّا بِهِ عَالِمِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** Rehefa niteny hoe tamin'ny rainy sy ny vahoakany izy: "Inona loatra ireo sampy izay ikelezanareo aina aoka izany ireo?"

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا هَٰذِهِ
التَّمَاثِيلُ الَّتِي أَنتُمْ لَهَا
عَاكِفُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Hoy izy ireo: "Nahita ireo rainay nanompo azy ireo izahay."

قَالُوا وَجَدْنَا آبَاءَنَا لَهَا عَابِدِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Hoy izy: "Tena nanampahadisoana miharihary marina tokoa ianareo sy ireo rainareo."

قَالَ لَقَدْ كُنتُمْ أَنتُمْ وَآبَاؤُكُمْ
فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٥٥﴾

**56.** Hoy izy ireo: "Tena ny zavamarina *tokoa* ve no nambaranao anay sa isan'ireo mamazivazy anay fotsiny koa ianao?"

قَالُوا أَجِئْتَنَا بِالْحَقِّ أَمْ أَنتَ مِنَ
اللَّاعِبِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Hoy izy: "Tsia fa ny Tomponao no Tompon'ny lanitra sy ny tany, Ilay nahary *ny lanitra sy ny tany*; ary iray amin'ireo mijoro ho vavolombelona *amin'izany* aho.

قَالَ بَل رَّبُّكُمْ رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَ
الْأَرْضِ الَّذِي فَطَرَهُنَّ وَأَنَا عَلَىٰ
ذَٰلِكُم مِّنَ الشَّاهِدِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ary hamolavola tetik'ady hanoherana ireo sampinareo ireo

وَتَاللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصْنَامَكُم

amin'ny anaran'i Allāh aho raha vao lasa *sy* mitodi-damosina ianareo.

بَعۡدَ أَن تُوَلُّواْ مُدۡبِرِينَ ٥٨

**59.** Ary dia nomontsaniny *ireo sampiny*, izy rehetra afa-tsy ny toniany mba hahafahan'izy ireo mitodi-doha aminy *sy hanaovana ny famotopotorana*.

فَجَعَلَهُمۡ جُذَٰذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمۡ لَعَلَّهُمۡ إِلَيۡهِ يَرۡجِعُونَ ٥٩

**60.** Hoy izy ireo: "Iza no nanao ireo andriamanitray toy izao? Tokoa moa raha mba rariny izao."

قَالُواْ مَن فَعَلَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَآ إِنَّهُۥ لَمِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٦٠

**61.** Hoy izy ireo: "Nandre lehilahy tanora niteny *ratsy* azy ireo izahay; Abrahama no anarany."

قَالُواْ سَمِعۡنَا فَتًى يَذۡكُرُهُمۡ يُقَالُ لَهُۥٓ إِبۡرَٰهِيمُ ٦١

**62.** Hoy izy ireo: "Ento eo imason'ny olon-drehetra ary izy mba hahazoan'ny olona miampanga *azy*."

قَالُواْ فَأۡتُواْ بِهِۦ عَلَىٰٓ أَعۡيُنِ ٱلنَّاسِ لَعَلَّهُمۡ يَشۡهَدُونَ ٦٢

**63.** Hoy izy ireo: "O ry Abrahama, ianao va no nahavita izao tamin'ny andriamanitray?"

قَالُوٓاْ ءَأَنتَ فَعَلۡتَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَا يَٰٓإِبۡرَٰهِيمُ ٦٣

**64.** Hoy izy: "Nisy nanao tokoa izany. Ity no tena ahiahiana indrindra amin'izy ireo. Koa anontanio izy ireo raha toa ka afaka miteny."[66]

قَالَ بَلۡ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمۡ هَٰذَا فَسۡـَٔلُوهُمۡ إِن كَانُواْ يَنطِقُونَ ٦٤

---

[66] Misy mpanatsotsotra hevitra sasany tsy mety handika ity andininy ity amin'ny heviny ara-bakiteny loatra, izany dia noho ny tahotra ny hilaza lainga mikasika an'i Abrahama. Ny olon-drehetra dia mahalala fa tsy ilay sampy lehibe indrindra no namotika ireo sampy hafa rehetra fa i Abrahama no nanao izany. Ireo mpandika teny ireo dia mihevitra fa hoe raha nanameloka ilay lehiben'ireo sampy i Abrahama dia nilaza hoe: "Indro ny lehiben'izy ireo" dia ho nilaza lainga izy. Ny tena tiany hatao tamin'izany anefa dia tsy hamily ny olona amin'ny fahamarinana; ny mifanohotra amin'izany satria endrika iray amin'ny fomba fanehoan-kevitra mandaitra tsara izy io. Misy fomba filaza izay mandeha amin'ny tsy izy mihitsy ka tsy raisin'ny olona araka ny tokony ho izy, ary tsy misy olona mihevitra izany ho toy ny fikasana an-kitsirano hitarika ny hafa ho diso lalana. Tsy inona izy ireny fa fanazavana ny tsy fandehanana amin'ny tsy tokony ho izy ny trangan-javatra iray. Ny fanambaran'i Abrahama dia tafiditra ao amin'io sokajy io. Rehefa avy nandre izany dia tsy nisy na iray aza tamin'ireo olona niantefany no nanao izany ho lainga. Ny Kor'any masina dia manambara amintsika fa notarihana, avy amin'ny hevitr'i Abrahama, izy ireo mba hanatanteraka ny fahadisoana eo amin'ny finoan'izy ireo (jereo and. 65 –68). Na izany aza dia aoka tsy hohadinoina fa nanambara tamin'ny vahoaka ny fikasany hamotika ireo sampy ireo i Abrahama (jereo and. 58).

**65.** Ary dia nifampijery izy rehetra sady niteny hoe: “Tena diso marina tokoa ianareo.”

فَرَجَعُوٓا اِلٰٓى اَنْفُسِهِمْ فَقَالُوٓا اِنَّكُمْ
اَنْتُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** Ary nanondrika ny lohany *tamin-kenatra* izy ireo *ary niteny hoe tamin’i Abrahama*: “Tena fantatrao tsara fa tsy miteny izy ireo.”

ثُمَّ نُكِسُوْا عَلٰى رُءُوْسِهِمْ ۚ لَقَدْ
عَلِمْتَ مَا هٰٓؤُلَآءِ يَنْطِقُوْنَ ﴿٦٦﴾

**67.** Hoy izy: “Koa hanompo ho eo amin’ny toeran’i Allāh izay tsy afaka ny hanasoa na hanimba anareo va ianareo?”

قَالَ اَفَتَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا
يَنْفَعُكُمْ شَيْـًٔا وَّلَا يَضُرُّكُمْ ﴿٦٧﴾

**68.** “Lozanareo sy izay tompoinareo ankoatra an’i Allāh! Tsy te handinika va ianareo?”

اُفٍّ لَّكُمْ وَلِمَا تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ ۚ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** Hoy izy ireo: “Dory ilay io *(Abrahama)* ary ampio ireo andriamantrareo raha toa ka *tena* maniry *marina tokoa* ny hanao *zavatra* ianareo.”

قَالُوْا حَرِّقُوْهُ وَانْصُرُوْٓا اٰلِهَتَكُمْ
اِنْ كُنْتُمْ فٰعِلِيْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** Hoy Izahay: “O ry Afo, mangatsiaha ary meteza ho loharanom-piadanana ho an’i Abrahama.”

قُلْنَا يٰنَارُ كُوْنِيْ بَرْدًا وَّسَلٰمًا عَلٰٓى
اِبْرٰهِيْمَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ary naniry hanisy ratsy azy izy, saingy izy ireo indray no nataonay tena voa be indrindra.

وَاَرَادُوْا بِهٖ كَيْدًا فَجَعَلْنٰهُمُ
الْاَخْسَرِيْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Ary nanavotra azy *(Abrahama)* sy i Lota koa Izahay ka *nentinay* tany amin’ny tany izay notsofinay rano ho an’ny vahoaka *izy ireo*.”

وَنَجَّيْنٰهُ وَلُوْطًا اِلَى الْاَرْضِ الَّتِيْ
بٰرَكْنَا فِيْهَا لِلْعٰلَمِيْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ary nanolotra azy an’i Isaka Izahay ary i Jakoba, ho zafikeliny, ka nataonay tia vavaka avokoa izy ireo.

وَوَهَبْنَا لَهٗٓ اِسْحٰقَ ۗ وَيَعْقُوْبَ
نَافِلَةً ۗ وَكُلًّا جَعَلْنَا صٰلِحِيْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Ary nataonay lasa loholona mpitari-dalana *ireo olona* araka ny didy avy Aminay, ary nandefa Fambara ho azy ireo mba *handidy* azy

وَجَعَلْنٰهُمْ اَئِمَّةً يَّهْدُوْنَ بِاَمْرِنَا
وَاَوْحَيْنَآ اِلَيْهِمْ فِعْلَ الْخَيْرٰتِ وَ
اِقَامَ الصَّلٰوةِ وَاِيْتَآءَ الزَّكٰوةِ ۚ وَ

ireo hanao asa soa, sy hankasitraka ny fivavahana ary asa fihantrana Izahay. Ary tsy nanompo afa-tsy Izahay ihany izy ireo.

كَانُوْا لَنَا عٰبِدِيْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Ary nomenay fahendrena sy fahalalana i Lota. Ary nanafaka azy tamin'ny tanàna izay nanjakan'ny fahavetavetana Izahay. Tena vahoaka mpankahala fivavahana *sady* mpikomy izy ireo.

وَلُوْطًا اٰتَيْنٰهُ حُكْمًا وَّ عِلْمًا وَّ نَجَّيْنٰهُ
مِنَ الْقَرْيَةِ الَّتِيْ كَانَتْ تَّعْمَلُ
الْخَبٰٓئِثَ ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمَ سَوْءٍ
فٰسِقِيْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Ary nandray azy ho ao amin'ny famindram-ponay Izahay; minoa marimarina fa isan'ireo olo-marina izy.

وَ اَدْخَلْنٰهُ فِيْ رَحْمَتِنَا ؕ اِنَّهٗ مِنَ
الصّٰلِحِيْنَ ﴿٧٦﴾

R.6

**77.** Ary *tsarovy* i Noa, raha niangavy mafy Anay izy talohan'izany ary nandre ny fivavahany sady namonjy azy, izy sy ny fianakaviany, tamin'ny fahorina goavana Izahay.

وَنُوْحًا اِذْ نَادٰى مِنْ قَبْلُ فَاسْتَجَبْنَا
لَهٗ فَنَجَّيْنٰهُ وَ اَهْلَهٗ مِنَ الْكَرْبِ
الْعَظِيْمِ ﴿٧٧﴾

**78.** Ary nanampy azy nanoloana ny vahoaka izay nandà ireo Fambara avy Aminay. Tena vahoaka mpankahala fivavahana tokoa izy ireo; koa nataonay safotry ny rano izy rehetra ireo.

وَنَصَرْنٰهُ مِنَ الْقَوْمِ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا
بِاٰيٰتِنَا ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمَ سَوْءٍ
فَاَغْرَقْنٰهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٧٨﴾

**79.** Ary *tsarovy* i Davida sy i Solomona raha *samy* nanatanteraka ny fitsarana izay natao ho an'ny rehetra izy ireo *tamin'ny raharaha* momba ireo ondrin'ireo olona sasany izay nitondraka teny amin'ny voly *nandritra ny alina*, ary Izahay no nijoro ho vavolombelon'izany.

وَ دَاوٗدَ وَ سُلَيْمٰنَ اِذْ يَحْكُمٰنِ فِي
الْحَرْثِ اِذْ نَفَشَتْ فِيْهِ غَنَمُ الْقَوْمِ ۚ
وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شٰهِدِيْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Nomenay faharanitan-tsaina *feno* i Solomona tamin'izany *raharaha izany*, ary nodidianay ireo tendrombohitra sy ireo vorona mba

فَفَهَّمْنٰهَا سُلَيْمٰنَ ۚ وَ كُلًّا اٰتَيْنَا
حُكْمًا وَّ عِلْمًا ؗ وَّ سَخَّرْنَا مَعَ دَاوٗدَ
الْجِبَالَ يُسَبِّحْنَ وَ الطَّيْرَ ؕ وَ كُنَّا

hankalaza niaraka tamin'i Davida ny fiderana *an'Andraimanitra.* Ary Izahay no manao *ireo zava-drehetra mitovy amin'izany.*

فَٰعِلِينَ ٨٠

**81.** Ary nampianatra azy hanamboatra ankajo vy ho anareo Izahay mba hiaro anareo manoloana ny herisetra eo aminareo samy ianareo izany ankanjo vy izany. Koa ho mpankasitraka va ianareo?

وَعَلَّمْنَٰهُ صَنْعَةَ لَبُوسٍ لَّكُمْ
لِتُحْصِنَكُم مِّنۢ بَأْسِكُمْ ۖ فَهَلْ أَنتُمْ
شَٰكِرُونَ ٨١

**82.** Ary *nataonay ho ambany fahefan'i* Solomona ny rivo-mahery ka nitsoka araka izay nibaikoany azy tao amin'ny tany izay nomenay tso-drano *izany rivotra izany.* Ary manana fahalalana ny zava-drehetra Izahay.

وَلِسُلَيْمَٰنَ ٱلرِّيحَ عَاصِفَةً تَجْرِى
بِأَمْرِهِۦٓ إِلَى ٱلْأَرْضِ ٱلَّتِى بَٰرَكْنَا فِيهَا ۚ
وَكُنَّا بِكُلِّ شَىْءٍ عَٰلِمِينَ ٨٢

**83.** Ary *nataonay ho eo ambany fahefany ihany koa* ny mpijibika *(ny mpanao ankisitrika anaty rano)* miasa ho azy sy manao asa hafa ihany koa. Ary dia Izahay no niaro azy ireo.

وَمِنَ ٱلشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُۥ وَ
يَعْمَلُونَ عَمَلًا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَكُنَّا لَهُمْ
حَٰفِظِينَ ٨٣

**84.** Ary *tsarovy* i Jôba raha nitalaho tamin'ny Tompony izy ka *nilaza hoe*: "Tra-pahoriana aho, ary Ianao no Mpamindra fo indridra miohatra amin'ireo rehetra izay mamindra fo."

وَأَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَسَّنِىَ
ٱلضُّرُّ وَأَنتَ أَرْحَمُ ٱلرَّٰحِمِينَ ٨٤

**85.** Renay araka izany ny fivavahany, ka nanaisotra ny fahoriany izay nampijaly azy, Izahay no nanolotra azy ny fianakaviany ary mbola nanome mihoatra noho ireo fianakaviany ireo Izahay, ho famindram-po avy Taminay. Ary ho fampahatsiahivana ho an'ireo mpanao fanompoam-pivavahana.

فَٱسْتَجَبْنَا لَهُۥ فَكَشَفْنَا مَا بِهِۦ مِن
ضُرٍّ ۖ وَءَاتَيْنَٰهُ أَهْلَهُۥ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ
رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَذِكْرَىٰ لِلْعَٰبِدِينَ ٨٥

**86.** Ary *tsarovy* i Ismaela sy i Idrīs ary i Dhol-Kifl. Isan'ireo nana-paharetana koa izy ireo.

وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِدْرِيسَ وَذَا ٱلْكِفْلِ ۖ
كُلٌّ مِّنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ٨٦

**87.** Ary nandray azy ho ao amin'ny famindram-ponay Izahay. Minoa marimarina fa isan'ireo olo-marina izy ireo.

وَأَدْخَلْنَاهُمْ فِي رَحْمَتِنَا ۖ إِنَّهُم مِّنَ الصَّالِحِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ary *tsarovy* i Zon-Nōn, raha nandeha tamin-katezerana izy, sady nihevitra izy fa tsy hanome fahasahiranana ho azy Izahay. Noho izany, efa tany anaty haizi-mikitroka tany izy vao nanao hoe: "Tsy misy Andriamanitra afa-tsy Ianao; Masina ianao. Tena isan'ireo olon-dratsy tokoa aho taloha."

وَذَا النُّونِ إِذ ذَّهَبَ مُغَاضِبًا فَظَنَّ أَن لَّن نَّقْدِرَ عَلَيْهِ فَنَادَىٰ فِي الظُّلُمَاتِ أَن لَّا إِلَٰهَ إِلَّا أَنتَ سُبْحَانَكَ إِنِّي كُنتُ مِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Renay koa ny fivavahany, ary namonjy azy tamin'ny famoizam-pony Izahay. Ary toa izany no anavotanay ireo mpino.

فَاسْتَجَبْنَا لَهُ وَنَجَّيْنَاهُ مِنَ الْغَمِّ ۚ وَكَذَٰلِكَ نُنجِي الْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٩﴾

**90.** Ary *tsarovy* i Zakaria, raha nitalao tamin'ny Tompony izy *ka nanao hoe*: "Tompoko, aza avelanao tsy hanan-janaka aho fa Ianao no Ilay Mendrika indrindra amin'ireo Mpandova."

وَزَكَرِيَّا إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ رَبِّ لَا تَذَرْنِي فَرْدًا وَأَنتَ خَيْرُ الْوَارِثِينَ ﴿٩٠﴾

**91.** Ary renay koa ny fivavahany ary nanolotra azy an'i Yaḥya *(Jaona mpanao batisa)*, sady nanasitrana ny vadiny Izahay: Nifaninana nanao asa soa izy ireo, ary nivavaka taminay tao anatin'ny fanentanana sy tahotra izy ireo no sady nanetry tena nanoloana Anay.

فَاسْتَجَبْنَا لَهُ وَوَهَبْنَا لَهُ يَحْيَىٰ وَأَصْلَحْنَا لَهُ زَوْجَهُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَيَدْعُونَنَا رَغَبًا وَرَهَبًا ۖ وَكَانُوا لَنَا خَاشِعِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Ary *tsarovy* ilay vehivavy nahatandrina ny fahadiovany; ary nampiditra tao anatiny ny Teninay Izahay ary nanao azy sy ny zanany lahy ho Fambara ho an'ny izao tontolo izao.

وَالَّتِي أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهَا مِن رُّوحِنَا وَجَعَلْنَاهَا وَابْنَهَا آيَةً لِّلْعَالَمِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** Raha ny marina dia ao anatin'ny fiarahamoninareo izy ireo, fiarahamonina iray tsy mivaky; ary

إِنَّ هَٰذِهِ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَأَنَا رَبُّكُمْ فَاعْبُدُونِ ﴿٩٣﴾

Izaho no Tomponareo, koa Izaho no Tompoy.

**94.** Ary nifampizarazara araka ny raharahany avy izy ireo; fa hiverina eo Anilanay avokoa izy ireo.

وَتَقَطَّعُوٓا أَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ ۖ كُلٌّ إِلَيْنَا رٰجِعُونَ ۝٩٤

R.7

**95.** Ary na zovy na zovy manao asa soa sy mpino dia tsy maintsy ankasitrahana ny ezaka vitany, ary horaketinay an-tsoratra marina dia marina izany.

فَمَنْ يَّعْمَلْ مِنَ الصّٰلِحٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا كُفْرَانَ لِسَعْيِهٖ ۚ وَإِنَّا لَهٗ كٰتِبُونَ ۝٩٥

**96.** Ary didy tsy manam-piovana ho an'ny tanàna rehetra efa noravanay ny tsy fahazoan'ny mponina hiverina eto *amin'izao fiainana izao.*

وَحَرٰمٌ عَلٰى قَرْيَةٍ أَهْلَكْنٰهَآ أَنَّهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ۝٩٦

**97.** *Ho toy izany ihany koa* na amin'ny fotoana hamotsorana an'i Gôg sy i Magôg aza, ary ho avy faingana avy eny amin'ny havoana rehetra eny izy ireo.

حَتّٰىٓ إِذَا فُتِحَتْ يَأْجُوجُ وَمَأْجُوجُ وَهُمْ مِّنْ كُلِّ حَدَبٍ يَّنْسِلُونَ ۝٩٧

**98.** Ary efa antomotra ny fampanantenana marina; ary hampifantoka tanteraka ny fijeriny ireo tsy mpino, *ary hilaza hoe izy ireo:* "Lozanay! Tena tsy dia rototra tamin'izany izahay; tena olon-dratsy marina tokoa izahay."

وَاقْتَرَبَ الْوَعْدُ الْحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَاخِصَةٌ أَبْصَارُ الَّذِينَ كَفَرُوا ۖ يٰوَيْلَنَا قَدْ كُنَّا فِي غَفْلَةٍ مِّنْ هٰذَا بَلْ كُنَّا ظٰلِمِينَ ۝٩٨

**99.** Minoa marimarina fa kitay aroso any amin'ny Afobe ianareo sy ireo izay ivavahanareo ankoatra an'i Allāh. Hiditra any avokoa ianareo rehetra."

إِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللّٰهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ ۖ أَنْتُمْ لَهَا وٰرِدُونَ ۝٩٩

**100.** Raha andriamanitra izy ireo dia tsy ho tonga ka hitoetra ao *maharitra* ny rehetra.

لَوْ كَانَ هٰٓؤُلَآءِ اٰلِهَةً مَّا وَرَدُوهَا ۖ وَكُلٌّ فِيهَا خٰلِدُونَ ۝١٠٠

**101.** Ny fitolokoana no *ho anjaran'*izy ireo ary tsy handre *zavatra hafa* ankoatra an'izany izy ireo.

لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَّهُمْ فِيهَا لَا يَسْمَعُونَ ۝١٠١

**102.** *Fa* ho an'ireo izay efa nahazo *fampanantenana* ny amin'ny valisoa avy Aminay kosa dia hentina lavitra an'izany *(afobe)* izy ireo.

إِنَّ الَّذِينَ سَبَقَتْ لَهُم مِّنَّا
الْحُسْنَىٰ أُولَٰئِكَ عَنْهَا مُبْعَدُونَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Tsy handre feo avy ao *amin'ny Helo izy ireo* na dia kely aza; ary hitoetra mandrakizay ao amin'izay finidin'ny fanahiny izy ireo.

لَا يَسْمَعُونَ حَسِيسَهَا وَهُمْ فِي مَا
اشْتَهَتْ أَنفُسُهُمْ خَالِدُونَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Tsy hampahory azy ireo mihitsy ny horohoro lehibe, ary hihaona aminy *sady hilaza hoe* ny anjely maro: "Ity ilay Andronareo izay efa nampanantenana."

لَا يَحْزُنُهُمُ الْفَزَعُ الْأَكْبَرُ وَ
تَتَلَقَّاهُمُ الْمَلَائِكَةُ هَٰذَا يَوْمُكُمُ
الَّذِي كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ny andro izay angoronanay ny lanitra tahaka ny angoronana valonantaratasy *nosoratan'ny mpanoradalana*. Tahaka ny nanombohanay ny famoronana ihany koa no mbola hamerenanay izany – fampanantenana izay andraisanay andraikitra; hotanterahanay marina tokoa *izany*.

يَوْمَ نَطْوِي السَّمَاءَ كَطَيِّ السِّجِلِّ
لِلْكُتُبِ كَمَا بَدَأْنَا أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيدُهُ
وَعْدًا عَلَيْنَا إِنَّا كُنَّا فَاعِلِينَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ary efa voasoratray tao amin'ny salamon'*i Davida* taorian'ny teny famporisihana, fa ireo mpanomponay no handova ny tany.

وَلَقَدْ كَتَبْنَا فِي الزَّبُورِ مِن بَعْدِ
الذِّكْرِ أَنَّ الْأَرْضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ
الصَّالِحُونَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Misy hafatra *manan-danja* marina dia marina tokoa ho an'ireo olona izay manompo *an'Andriamanitra* ato amin'itý.

إِنَّ فِي هَٰذَا لَبَلَاغًا لِّقَوْمٍ عَابِدِينَ ﴿١٠٧﴾

**108.** "Ary nalefanay ho toy ny fitahiana ho an'izao tontolo izao ianao."

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا رَحْمَةً لِّلْعَالَمِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Lazao hoe: "Tena efa nambara tamiko marina tokoa fa Andriamanitra tokana ny Andriamanitrareo. Koa te hankatoa va ianareo?"

قُلْ إِنَّمَا يُوحَىٰ إِلَيَّ أَنَّمَا إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ
وَاحِدٌ فَهَلْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Fa raha mandà izany izy ireo dia lazao hoe: "Samy efa nampilazako

فَإِن تَوَلَّوْا فَقُلْ آذَنتُكُمْ عَلَىٰ سَوَاءٍ

mialoha avokoa ianareo, ary tsy fantatro na efa antomotra na mbola lavitra izay nampanantenana anareo."

وَاِنْ اَدْرِيْٓ اَقَرِيْبٌ اَمْ بَعِيْدٌ مَّا
تُوْعَدُوْنَ ﴿١١٠﴾

**111.** "Raha ny marina dia mahafantatra tsara izay ambara ampahibemaso Izy, mahafantatra izay afeninareo koa Izy."

اِنَّهٗ يَعْلَمُ الْجَهْرَ مِنَ الْقَوْلِ وَيَعْلَمُ
مَا تَكْتُمُوْنَ ﴿١١١﴾

**112.** "Ary tsy fantatro raha mety ho fitsapana anareo fotsiny ihany izany sy ho fifaliana miserana fotsiny ihany."

وَاِنْ اَدْرِيْ لَعَلَّهٗ فِتْنَةٌ لَّكُمْ وَ
مَتَاعٌ اِلٰى حِيْنٍ ﴿١١٢﴾

**113.** Ary hoy *koa* Izy: "Mitsara araka ny rariny ny Tompoko. Ny Tomponay dia ilay Andriamanitra Mpamindra fo Izay tsy maintsy ilam-bonjy manoloana ny fanambarana ataonareo."

قٰلَ رَبِّ احْكُمْ بِالْحَقِّ ۗ وَ رَبُّنَا
الرَّحْمٰنُ الْمُسْتَعَانُ عَلٰى مَا
تَصِفُوْنَ ﴿١١٣﴾


أياتها ٧٩ سُوْرَةُ الْحَجِّ مَدَنِيَّةٌ ٢٢ ركوعاتها ١٠


Toko Faharoa Amby Roapolo - 22

## AL-ḤADJJ

*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** O, ry olombelona, matahora ny Tomponareo, minoa marimarina fa zavatra goavana ny fihovitrovitry ny Ora *voatondro.*

يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوْا رَبَّكُمْ ۚ اِنَّ زَلْزَلَةَ السَّاعَةِ شَيْءٌ عَظِيْمٌ ﴿٢﴾

**3.** Amin'ny andro izay hahitanareo izany dia hanadino izay ampinonoany ny reny rehetra izay mampinono ary hanary ny entany izay mitondra vohoka; ary hahita ireo vahoaka tahaka ny mamo ianao na dia tsy mamo aza izy ireo, fa mafy dia mafy ny famaizana avy amin'i Allāh.

يَوْمَ تَرَوْنَهَا تَذْهَلُ كُلُّ مُرْضِعَةٍ عَمَّاۤ اَرْضَعَتْ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ حَمْلٍ حَمْلَهَا وَتَرَى النَّاسَ سُكٰرٰى وَمَا هُمْ بِسُكٰرٰى وَلٰكِنَّ عَذَابَ اللّٰهِ شَدِيْدٌ ﴿٣﴾

**4.** Ary misy amin'ireo vahoaka no mifanditra amin'izay momba an'i Allāh, noho ny tsy fahalalany na inona na inona, ary samy hanaraka ny Satana mpihoko avy *izy ireny*,

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُّجَادِلُ فِي اللّٰهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَّيَتَّبِعُ كُلَّ شَيْطٰنٍ مَّرِيْدٍ ﴿٤﴾

**5.** Mikasika azy *(Satana)* no nandidiana fa na iza na iza mihavana aminy dia hampivily lalana azy izy ary tarihiny any amin'ny famaizana amin'ny Afobe.

كُتِبَ عَلَيْهِ اَنَّهٗ مَنْ تَوَلَّاهُ فَاَنَّهٗ يُضِلُّهٗ وَيَهْدِيْهِ اِلٰى عَذَابِ السَّعِيْرِ ﴿٥﴾

**6.** O, ry olona, raha misalasala ny momba ny Fitsanganana amin'ny maty ianareo *dia mba saintsaino ny hoe* Izahay no nahary anareo tanteraka avy amin'ny vovoka sy tsirinaina indray mitete, sy vongan-drà, sy bolabola-nofo efa voavolavola ny ampahany ary tsy novolavolaina ny ampahany mba hahafahanay mampiharihary aminareo *ny*

يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ اِنْ كُنْتُمْ فِيْ رَيْبٍ مِّنَ الْبَعْثِ فَاِنَّا خَلَقْنٰكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ مِنْ مُّضْغَةٍ مُّخَلَّقَةٍ وَّغَيْرِ مُخَلَّقَةٍ لِّنُبَيِّنَ لَكُمْ ۚ وَنُقِرُّ فِي الْاَرْحَامِ مَا نَشَآءُ اِلٰۤى اَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ نُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوْۤا

*fahefanay*. Ary najanonay ao ambohoka izay sitrakay mandritra ny fetr'andro voafaritra; ary dia navoakanay tamin'ny endrika zazakely ianareo; ary *nobeazinay ianareo* mba hahatraranareo ny taona maha vory hery anareo; ary misy taminareo maty amin'ny *taona aradalàna* ary misy kosa ireo izay haverina[67] ho tratra antitra tena antitra ary *toy ny* tsy hahalala na inona na inona intsony izy ireo amin'izany rehefa avy nanam-pahalalana. Ary hahita ny tany ho karakaina ianao saingy rehefa handrotsaka rano ao aminy izahay dia hihetsika izy ary ho vonto ka hampitsiry karazan-javamaniry kanto.

أَشُدَّكُمْ ۚ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَ
مِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰٓ أَرْذَلِ الْعُمُرِ
لِكَيْلَا يَعْلَمَ مِنۢ بَعْدِ عِلْمٍ شَيْـًٔا ۚ وَ
تَرَى الْأَرْضَ هَامِدَةً فَإِذَآ أَنزَلْنَا
عَلَيْهَا الْمَآءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ وَ
أَنۢبَتَتْ مِن كُلِّ زَوْجٍۭ بَهِيجٍ ﴿٦﴾

**7.** Satria i Allāh no Fahamarinana, Izy no mamelona ny maty ary manana fahefana amin'ny zava-drehetra Izy.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّهُۥ يُحْيِ
الْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧﴾

**8.** Ary ho avy marina tokoa ny Ora, tsy misy mampisalasala izany, ary hanangana ireo izay ao am-pasana i Allāh.

وَأَنَّ السَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا ۙ وَ
أَنَّ اللَّهَ يَبْعَثُ مَن فِى الْقُبُورِ ﴿٨﴾

**9.** Ary misy amin'ny olombelona hifanditra amin'izay momba an'i Allāh, tsy manana fahalalana, tsy misy tari-dalana ary tsy misy Boky manazava,

وَمِنَ النَّاسِ مَن يُجَٰدِلُ فِى اللَّهِ
بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَٰبٍ
مُّنِيرٍ ﴿٩﴾

**10.** Ka mandà *amin'ny avonavona* mba hamily lalana *ny olombelona* tsy ho amin'ny lalan'i Allāh. Ny fahafaham-baraka no anjarany eto antany; ary hampanandrana azy ny

ثَانِىَ عِطْفِهِۦ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ
اللَّهِ ۖ لَهُۥ فِى الدُّنْيَا خِزْىٌ ۖ وَ
نُذِيقُهُۥ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ عَذَابَ

[67] Ny teny hoe "haverina" dia ampiasaina mba ilazana fa sahala amin'ny zaza iray tsy manana mpiaro hatrany am-piandohana sy tsy mahakarakara tena, ny olona izay be taona dia tsy misy hafa amin'izany fahosana izany. Izany hevitra izany no hamafisina ao amin'ny hoe ny وَمَن نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِى الْخَلْقِ andininy 69, toko 36 (Ny Sorat Yā Sīn)

الْحَرِيقِ ۝١٠

famaizana amin'ny Afobe Izahay amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ يَدَاكَ وَأَنَّ اللَّهَ
لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِلْعَبِيدِ ۝١١ ع

**11.** Ary amin'izany nasesik'ireo tananao ihany izany, ary tsy manao ny tsy rariny amin'ireo mpanompony i Allāh.

R.2

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَعْبُدُ اللَّهَ عَلَىٰ
حَرْفٍ ۖ فَإِنْ أَصَابَهُ خَيْرٌ اطْمَأَنَّ
بِهِ ۖ وَإِنْ أَصَابَتْهُ فِتْنَةٌ انْقَلَبَ
عَلَىٰ وَجْهِهِ خَسِرَ الدُّنْيَا وَالْآخِرَةَ ۚ
ذَٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ۝١٢

**12.** Ary misy amin'ny olombelona manompo an'i Allāh nefa miazohazo *eo anelan'ny tsy finoana sy ny finoana*; koa raha tojo ny fahasambarana izy dia ho afa-po fa raha sendra ny fitsapana kosa dia hihodina. Matiantoka ety an-tany sy any Ankoatra izy. Tena fatiantoka miarihary tokoa izany.

يَدْعُو مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُ وَمَا
لَا يَنْفَعُهُ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الضَّلَالُ الْبَعِيدُ ۝١٣

**13.** Ankoatra an'i Allāh dia manompo hery tsy afaka ny hanimba azy no tsy afaka ny hanampy azy. Tena fahaverezana tanteraka tokoa izany.

يَدْعُو لَمَنْ ضَرُّهُ أَقْرَبُ مِنْ نَفْعِهِ ۚ
لَبِئْسَ الْمَوْلَىٰ وَلَبِئْسَ الْعَشِيرُ ۝١٤

**14.** Hery akaiky kokoa ny ratsy noho izay hahasoa azy no italahoany. Tena ratsy dia ratsy ny mpiaro fa ratsy tena ratsy ihany koa ny mpiara-dia aminy.

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَ
عَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ
تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا
يُرِيدُ ۝١٥

**15.** Raha ny marina dia hampidirin'i Allāh ao amin'ireo Saha ikorinan'ny renirano maro izay mino sy manao asa soa; minoa marimarina fa manatanteraka izay tiany *hotanterahana* i Allāh.

مَنْ كَانَ يَظُنُّ أَنْ لَنْ يَنْصُرَهُ اللَّهُ
فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ فَلْيَمْدُدْ
بِسَبَبٍ إِلَى السَّمَاءِ ثُمَّ لْيَقْطَعْ فَلْيَنْظُرْ
هَلْ يُذْهِبَنَّ كَيْدُهُ مَا يَغِيظُ ۝١٦

**16.** Izay mihevitra fa tsy te hanampy *ny Mpaminany* eto an-tany sy ny any an-koatra i Allāh, raha azony atao dia aoka izy ireo ho any an-danitra na amin'ny fomba ahoana na amin'ny fomba ahoana ary, amin'izay, aoka hotapahany ny fanampiana avy

amin'Andriamanitra, avy eo dia aoka ho hitany *amin'izany* raha afaka manala *izany zavatra* nahatezitra azy izany ny paik'adiny.

**17.** Ary noho izany koa no nampidinanay *ny Kor'any* ho Fambara tsy azo lavina; ary azo antoka fa mitari-dalana izay sitrany i Allāh.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَٰهُ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ وَأَنَّ
ٱللَّهَ يَهْدِى مَن يُرِيدُ ﴿١٧﴾

**18.** Ho an'ireo izay mino sy ireo Jiosy, ary ireo Sabeana, ary ireo Kristianina, ireo Magy sy ireo mpanompo sampy, hitsara azy ireny marina dia marina tokoa i Allāh amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty; minoa marimarina fa vavolombelon'ny zavatra rehetra i Allāh.

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱلَّذِينَ هَادُوا۟
وَٱلصَّٰبِـِٔينَ وَٱلنَّصَٰرَىٰ وَٱلْمَجُوسَ
وَٱلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا۟ إِنَّ ٱللَّهَ يَفْصِلُ
بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ
كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿١٨﴾

**19.** Tsy hitanao ve fa amin'i Allāh avokoa no miankohoka izay rehetra any an-danitra sy ny etý an-tany, ny masoandro sy volana ary kintana, ireo tendrombohitra, ireo hazo sy ny biby ary koa andiany maro amin'ny olombelona? Saingy maro *ihany koa* ireo mendrika ny famaizana. Ary na iza na iza ahetrin'i Allāh dia tsy misy afaka anandratra azy amimboninahitra. Raha ny marina dia izay sitraky ny fony no ataon'i Allāh.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَسْجُدُ لَهُۥ مَن فِى
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ وَٱلشَّمْسُ وَ
ٱلْقَمَرُ وَٱلنُّجُومُ وَٱلْجِبَالُ وَٱلشَّجَرُ
وَٱلدَّوَآبُّ وَكَثِيرٌ مِّنَ ٱلنَّاسِ ۖ وَ
كَثِيرٌ حَقَّ عَلَيْهِ ٱلْعَذَابُ ۗ وَمَن
يُهِنِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِن مُّكْرِمٍ ۚ إِنَّ
ٱللَّهَ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ ۩ ﴿١٩﴾

**20.** Indro misy *vondrona* roa mifanditra amin'izay momba ny Tompon'izy ireo. Ho an'ireo tsy mpino dia akanjo afo no hozairina ho azy ireo; ary handrarahana rano mangotraka eo an-dohan'izy ireo,

هَٰذَانِ خَصْمَانِ ٱخْتَصَمُوا۟ فِى رَبِّهِمْ ۖ
فَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ قُطِّعَتْ لَهُمْ ثِيَابٌ
مِّن نَّارٍ يُصَبُّ مِن فَوْقِ رُءُوسِهِمُ
ٱلْحَمِيمُ ﴿٢٠﴾

**21.** Hitsonika avy amin'izany ny ao an-kibony, tahaka izany koa ny hodiny.

يُصْهَرُ بِهِۦ مَا فِى بُطُونِهِمْ وَٱلْجُلُودُ ﴿٢١﴾

**22.** Ary hovelezina amin'ny kanota vy izy ireo *ho famaizana azy ireo*;

وَلَهُم مَّقَٰمِعُ مِنْ حَدِيدٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Ka isaka izay mitady hiala amin'izany noho ny tebiteby izy ireo dia hatosika hiverina ao ihany; *ary holazaina amin'izy ireo hoe*: "Andramo ny famaizan'ny Afobe."

كُلَّمَآ أَرَادُوٓا أَنْ يَّخْرُجُوْا مِنْهَا مِنْ
غَمٍّ أُعِيْدُوْا فِيْهَا ۚ وَذُوْقُوْا عَذَابَ
الْحَرِيْقِ ﴿٢٣﴾

R.3

**24.** Fa hampiditra ireo izay mino sy manao asa soa ho ao amin'ny Saha izay ikorinan'ny renirano maro ireo i Allāh. Ho voahaingo haba volamena sy voahangy izy ireo; ary lamba landy no hotafiany.

إِنَّ اللّٰهَ يُدْخِلُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ
عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيْهَا مِنْ
اَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَّ لُؤْلُؤًا ۖ وَ
لِبَاسُهُمْ فِيْهَا حَرِيْرٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Ary hotarihina *tsy hanonona* afa-tsy teny mendrika izy ireo, ary ny Lalan'*Andriamanitra* Mendri-piderana no hitarihana azy ireo.

وَهُدُوْٓا اِلَى الطَّيِّبِ مِنَ الْقَوْلِ ۚ
وَهُدُوْٓا اِلٰى صِرَاطِ الْحَمِيْدِ ﴿٢٥﴾

**26.** *Ho an'ireo* izay mandà ny hino sady manakana *ny olona* amin'ny fanarahana ny lalan'i Allāh sy *ny fankanesana* any amin'ny Moske Masina izay notondroinay ihany koa ho an'ny olona rehetra avy any an'efitra na ireo izay mitoetra ao na ireo *mpitsidika* avy any an'efitra ary na iza na iza mitady hamilivily izay amin'ny *lala-mahitsy* tsy ara-drariny dia hampanandrana azy ny famaizana mangirifiry Izahay.

إِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ يَصُدُّوْنَ عَنْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ
الَّذِيْ جَعَلْنٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءً ۨ الْعَاكِفُ
فِيْهِ وَالْبَادِ ۚ وَمَنْ يُّرِدْ فِيْهِ بِاِلْحَادٍۭ
بِظُلْمٍ نُّذِقْهُ مِنْ عَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٢٦﴾

R.4

**27.** Ary tsarovy ny fotoana izay nanondroanay an'i Abrahama ny toerana misy ny Trano *ary nilazanay hoe:* "Aza afangaro amin'ny hery hafa Aho, ary aoka ny Tranoko hadio mandrakariva ho an'ireo izay tsy maintsy mivezivezy mihodidina ao sy ireo mijoro ary ireo miondrika ka miankohoka *amin'ny fivavahana.*"

وَاِذْ بَوَّاْنَا لِاِبْرٰهِيْمَ مَكَانَ
الْبَيْتِ اَنْ لَّا تُشْرِكْ بِيْ شَيْئًا وَّ
طَهِّرْ بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِيْنَ وَالْقَآئِمِيْنَ
وَالرُّكَّعِ السُّجُوْدِ ﴿٢٧﴾

**28.** “Ary lazao amin’ny olombelona ny Fivahinianana masina. Hanatona anao an-tongotra sy amin’ny rameva mahia izy ireo ary amin’ny lalan-davitra sy lalan-tsarotra rehetra.”

وَأَذِّنْ فِي النَّاسِ بِالْحَجِّ يَأْتُوكَ رِجَالًا وَعَلَىٰ كُلِّ ضَامِرٍ يَأْتِينَ مِنْ كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٍ ۝٢٨

**29.** “Mba ho vavolombelon’ireo tombon-tsoa entin’*izany* izy ireo ary mba hanononany ny anaran’i Allāh mandritra ireo andro voaraikitra, eo amin’ny *sasantsasany* amin’ireo izay nomeny azy ireo. Koa mihinàna *amin’izany* ary fahano *amin’izany* ireo sahirana sy fadiranovana.”

لِيَشْهَدُوا مَنَافِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ فِي أَيَّامٍ مَعْلُومَاتٍ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُمْ مِنْ بَهِيمَةِ الْأَنْعَامِ ۖ فَكُلُوا مِنْهَا وَأَطْعِمُوا الْبَائِسَ الْفَقِيرَ ۝٢٩

**30.** Ary aoka mba hikarakara ny fahadiovany manokana izy ireo, ary aoka hanatanteraka ny voadiny izy ireo ary aoka mba hivezivezy manodidina ny Trano izay tsy tontan’ny ela izy.

ثُمَّ لْيَقْضُوا تَفَثَهُمْ وَلْيُوفُوا نُذُورَهُمْ وَلْيَطَّوَّفُوا بِالْبَيْتِ الْعَتِيقِ ۝٣٠

**31.** Izany no *baikon’Andriamanitra.* Ary na iza na iza manaja ireo zava-masin’i Allāh, dia ho soa ho azy eo anatrehan’ny Tompony izany. Ary tsy misy fadianareo ireo biby fiompy afa-tsy ireo izay efa nambara taminareo. Koa andosiro ny fahavetavetan’ireo sampy, ary andosiro ireo teny rehetra feno lainga,

ذَٰلِكَ وَمَنْ يُعَظِّمْ حُرُمَاتِ اللَّهِ فَهُوَ خَيْرٌ لَهُ عِنْدَ رَبِّهِ ۗ وَأُحِلَّتْ لَكُمُ الْأَنْعَامُ إِلَّا مَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ ۖ فَاجْتَنِبُوا الرِّجْسَ مِنَ الْأَوْثَانِ وَاجْتَنِبُوا قَوْلَ الزُّورِ ۝٣١

**32.** Amin’ny alalan’ny fifikiranareo amin’ny fanompoana an’i Allāh ary amin’ny alalan’ny tsy fampifangaroana Azy amin’ny andraimanitra hafa – ary na iza na iza manafangaro an’i Allāh amin’ny zavatra hafa dia hidaraboka, toy ny avy any amin’ny havoana ambony, ka hifaoka azy tampoka ny vorona na entin’ny rivotra amin’ny toerana lavitra izy.

حُنَفَاءَ لِلَّهِ غَيْرَ مُشْرِكِينَ بِهِ ۚ وَمَنْ يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ السَّمَاءِ فَتَخْطَفُهُ الطَّيْرُ أَوْ تَهْوِي بِهِ الرِّيحُ فِي مَكَانٍ سَحِيقٍ ۝٣٢

**33.** Izany no izy. Ary na zovy na zovy manaja ireo Fambara masina avy amin'i Allāh dia minoa marimarina fa *avy amin'ny* fitiavan'ny fo mivavaka izany.

ذٰلِكَ ۗ وَمَنْ يُّعَظِّمْ شَعَآئِرَ اللّٰهِ فَاِنَّهَا
مِنْ تَقْوَى الْقُلُوْبِ ﴿۳۳﴾

**34.** Ao amin'ireo *fanatitra* no ahitana ireo tombon-tsoa ho anareo mandritra ny fetr'andro raikitra; avy ao amin'ny Trano izay tsy tontan'ny ela no toerana fisoronan'izy ireo.

لَكُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى
ثُمَّ مَحِلُّهَآ اِلَى الْبَيْتِ الْعَتِيْقِ ﴿۳۴﴾ ع

R.5

**35.** Ary nataonay samy manana ny fomba fisoronany avy ny vahoaka isan'isany mba hanononan'izy ireo ny anaran'i Allāh amin'ireo biby mandeha tongotra efatra avy amin'ireo biby fiompy izay natolotr'i *Allāh* ho azy ireo. Ary Andriamanitra tokana ny Andriamanitrareo, koa manompoa Azy ianareo *rehetra*. Ary anambarao ny vaovao mahafaly ireo mpanetry tena,

وَلِكُلِّ اُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنْسَكًا
لِّيَذْكُرُوا اسْمَ اللّٰهِ عَلٰى مَا رَزَقَهُمْ
مِّنْۢ بَهِيْمَةِ الْاَنْعَامِ ؕ فَاِلٰهُكُمْ
اِلٰهٌ وَّاحِدٌ فَلَهٗٓ اَسْلِمُوْا ؕ وَبَشِّرِ
الْمُخْبِتِيْنَ ﴿۳۵﴾

**36.** Izay manana fo feno tahotra rehefa voatonona ny anaran'i Allāh ary izay mihafy amim-paharetana amin'izay rehetra manjo azy ireo, ary manao fanompom-pivavahana sy mandany izay natolotray ho azy ireo.

الَّذِيْنَ اِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَجِلَتْ قُلُوْبُهُمْ
وَالصّٰبِرِيْنَ عَلٰى مَآ اَصَابَهُمْ وَالْمُقِيْمِي
الصَّلٰوةِ ۙ وَمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿۳۶﴾

**37.** Ary amin'ireo Fambara masina avy amin'i Allāh no nanondroanay ho anareo ireo rameva fanao sorona. Misy zava-tsoa maro ho anareo amin'izy ireo. Koa anonony ny anaran'i Allāh amin'iny izy mbola mifatotra mitanjozotra iny izy ireo. Ary rehefa *midaboka* voavono izy ireo dia hano ary fahano ireo izay *sahirana saingy* mionona amin'izay toerana misy azy, ary ireo mpangataka. Izany

وَالْبُدْنَ جَعَلْنٰهَا لَكُمْ مِّنْ شَعَآئِرِ
اللّٰهِ لَكُمْ فِيْهَا خَيْرٌ ۖ فَاذْكُرُوا
اسْمَ اللّٰهِ عَلَيْهَا صَوَآفَّ ۚ فَاِذَا
وَجَبَتْ جُنُوْبُهَا فَكُلُوْا مِنْهَا وَ
اَطْعِمُوا الْقَانِعَ وَالْمُعْتَرَّ ؕ كَذٰلِكَ
سَخَّرْنٰهَا لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿۳۷﴾

no nampanakenay azy ireo hanoa anareo mba hahatonga anareo hankasitraka.

**38.** Marina fa tsy ho tonga any amin'i Allāh na ny nofon'izy ireo na ny ran'izy ireo fa ny fahitsim-ponareo no ho tonga any Aminy. Toy izany no nampanekenay azy ireo hanoa anareo mba hahafahanareo midera an'i Allāh mba hitari-dalana anareo. Ary ambarao an'ireo manao ny tsara ny vaovao mahafaly.

لَن يَنَالَ اللَّهَ لُحُومُهَا وَلَا دِمَاؤُهَا
وَلَٰكِن يَنَالُهُ التَّقْوَىٰ مِنكُمْ ۚ
كَذَٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمْ لِتُكَبِّرُوا اللَّهَ
عَلَىٰ مَا هَدَاكُمْ ۗ وَبَشِّرِ الْمُحْسِنِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Azo antoka fa mandray an-tanana ny fiarovana ireo izay mino i Allāh. Azo antoka fa tsy tia an'ireo mpamitaka sy tsy mahavaly fitia i Allāh.

إِنَّ اللَّهَ يُدَافِعُ عَنِ الَّذِينَ آمَنُوا ۗ
ع إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٍ كَفُورٍ ﴿٣٩﴾

R.6

**40.** Ny fahazoana alalana *miady* dia natao ho an'ireo izay iharan'ny ady satria niharan'ny tsy rariny izy ireo – ary minoa marimarina tokoa fa manana fahefana hanampy azy i Allāh-

أُذِنَ لِلَّذِينَ يُقَاتَلُونَ بِأَنَّهُمْ ظُلِمُوا ۚ
وَإِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ نَصْرِهِمْ لَقَدِيرٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Natao koa izany ho an'ireo izay noroahina tsy ara-drariny teo amin'ny fonenan'izy ireo noho ny fitenenana fotsiny hoe: "I Allāh no Tomponay." Ary raha tsy nanome alalana ny olombelona i Allāh dia azo antoka fa ho rava ireo monastera sy ireo eglizy sy ireo sinagoga ary ireo moske izay hanononana mandrakariva ny anaran'i Allāh. Ary azo antoka fa hanampy ireo izay manampy azy i Allāh. Tena Mahefa ny zava-drehetra tokoa sady Mahery i Allāh -

الَّذِينَ أُخْرِجُوا مِن دِيَارِهِم بِغَيْرِ
حَقٍّ إِلَّا أَن يَقُولُوا رَبُّنَا اللَّهُ ۗ وَلَوْلَا
دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُم
بِبَعْضٍ لَّهُدِّمَتْ صَوَامِعُ وَبِيَعٌ وَ
صَلَوَاتٌ وَمَسَاجِدُ يُذْكَرُ فِيهَا اسْمُ
اللَّهِ كَثِيرًا ۗ وَلَيَنصُرَنَّ اللَّهُ مَن
يَنصُرُهُ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٤١﴾

**42.** *Natao koa izany ho an'*ireo izay rehefa apetrakay eny antany izy ireo dia

الَّذِينَ إِن مَّكَّنَّاهُمْ فِي الْأَرْضِ

أَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَ اٰتَوُا الزَّكٰوةَ وَ
اَمَرُوْا بِالْمَعْرُوْفِ وَ نَهَوْا عَنِ
الْمُنْكَرِ ؕ وَ لِلّٰهِ عَاقِبَةُ الْاُمُوْرِ ﴿٤٢﴾

hanao fanompom-pivavahana sy handoa ny Zakāt ary hampanao ny tsara sy mandrara ny ratsy. Ary an'i Allāh irery ihany ny fanapahan-kevitra farany amin'ireo raharaha rehetra.

وَ اِنْ يُّكَذِّبُوْكَ فَقَدْ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ
قَوْمُ نُوْحٍ وَّ عَادٌ وَّ ثَمُوْدُ ﴿٤٣﴾

**43.** Ary raha miampanga anao ho mpandainga izy ireo, toy izany koa, talohan'izy ireo, ny vahoakan'i Noa sy ireo *fokon*'i 'Ād sy i Thamōd dia miapanga ihany koa *ireo Mpaminan'izy ireo* ho mpandainga;

وَ قَوْمُ اِبْرٰهِيْمَ وَ قَوْمُ لُوْطٍ ﴿٤٤﴾

**44.** *Tahaka izay nataon*'ny vahoakan'i Abrahama sy ny vahoakan'i Lota;

وَّ اَصْحٰبُ مَدْيَنَ ۚ وَ كُذِّبَ مُوْسٰى
فَاَمْلَيْتُ لِلْكٰفِرِيْنَ ثُمَّ اَخَذْتُهُمْ ۚ
فَكَيْفَ كَانَ نَكِيْرِ ﴿٤٥﴾

**45.** Ary ny mponin'i Midian. Ary i Mosesy koa dia nampangaina ho mpandainga. Fa navelako *hanao izay tiany* aloha ireo tsy mpino; avy eo vao nampiharako ny didiko izy ireo *ka nahatsiravina ny vokadratsin'ny* tsy firaharahiana Ahy!

فَكَاَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَا وَ هِيَ
ظَالِمَةٌ فَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلٰى عُرُوْشِهَا وَ
بِئْرٍ مُّعَطَّلَةٍ وَّ قَصْرٍ مَّشِيْدٍ ﴿٤٦﴾

**46.** Ary tanàna toy inona moa no tsy noravanay raha nilomano tao amin'ny tsy rariny, hany ka nianjera teo ambony lohany ny tafotranon'izy ireo. Ary fantsakana toy inona no efa nilaozana ary lapa miezinezina toy inona *no efa nikoro*!

اَفَلَمْ يَسِيْرُوْا فِى الْاَرْضِ فَتَكُوْنَ
لَهُمْ قُلُوْبٌ يَّعْقِلُوْنَ بِهَاۤ اَوْ اٰذَانٌ
يَّسْمَعُوْنَ بِهَا ۚ فَاِنَّهَا لَا تَعْمَى
الْاَبْصَارُ وَ لٰكِنْ تَعْمَى الْقُلُوْبُ الَّتِيْ
فِى الصُّدُوْرِ ﴿٤٧﴾

**47.** Tsy nivahiny teto an-tany va izy ireo mba hananan'izy ireo fo mahatakajavatra, na sofina handrenesana? Fa ny mitranga dia tsy ireo maso no jamba fa ireo fo ao an-tratra.

وَ يَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ وَ لَنْ
يُّخْلِفَ اللّٰهُ وَعْدَهٗ ؕ وَ اِنَّ يَوْمًا عِنْدَ

**48.** Ary miangavy anao hanafainganana ny famaizana izy ireo, fa tsy manadino velively ny fampanantenana

nataony i Allāh. Ary raha ny marina, ny iray andro eo anoloan'ny Tomponao dia toy ny arivo taona araka izay fanisanareo.

رَبِّكَ كَأَلْفِ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary firifiry moa ireo tanàna izay navelako hiaina na dia nilona tanteraka tao amin'ny fanaovana ny tsy rariny aza izy ireo. Fa nony farany dia nogejaiko izy ireo ary atý Amiko no fiverenana.

وَكَأَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ أَمْلَيْتُ لَهَا وَهِيَ ظَالِمَةٌ ثُمَّ أَخَذْتُهَا ۚ وَإِلَيَّ الْمَصِيْرُ ﴿٤٩﴾ ع ٦ ١٣

R.7

**50.** Lazao hoe: "O, ry olombelona, tsy inona aho ankory eo anatrehanareo fa Mpampitandrina fotsiny ihany.

قُلْ يٰٓأَيُّهَا النَّاسُ إِنَّمَآ أَنَا لَكُمْ نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Ireo izay mino sy manao asa soa dia misy famelàna sy vatsy be voninahitra ho azy ireo.

فَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّرِزْقٌ كَرِيْمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Fa ho an'ireo izay mijoro hanohitra ireo Fambara avy Aminay ka mikaroka hevitra hampandamoaka *ireo Fikasanay* – dia ho mponin'ny Afobe izy ireny.

وَالَّذِيْنَ سَعَوْا فِيْٓ اٰيٰتِنَا مُعٰجِزِيْنَ أُولٰٓئِكَ أَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿٥٢﴾

**53.** Tsy misy Iraka na Mpaminany izay nalefanay talohanareo ka tsy nataon'i Satana *izay haminganana* azy isaky ny mitady ny hanatratra ny tanjona tiany hotratrarina izy ireny. Fa i Allāh no manala *ireny fingampingana* ataon'i Satana ireny. Ary eo vao ahariharin'i Allāh mazava tsara ny Fambara avy Aminy. Ary Mahalala ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena i Allāh.

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَّسُوْلٍ وَّلَا نَبِيٍّ إِلَّآ إِذَا تَمَنّٰٓى أَلْقَى الشَّيْطٰنُ فِيْٓ أُمْنِيَّتِهٖ ۚ فَيَنْسَخُ اللّٰهُ مَا يُلْقِي الشَّيْطٰنُ ثُمَّ يُحْكِمُ اللّٰهُ اٰيٰتِهٖ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٥٣﴾

**54.** Avelan'i Allāh hanao *izany fingampingana amin'ny lalan'ny Mpaminany* izany i Satana mba ho fisedrana izay mbola misy aretina ao am-pony sy ho an'izay mafy fo- ary

لِيَجْعَلَ مَا يُلْقِي الشَّيْطٰنُ فِتْنَةً لِّلَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ وَّالْقَاسِيَةِ قُلُوْبُهُمْ ۗ وَإِنَّ الظّٰلِمِيْنَ

azo antoka fa lasa lavitra *amin'ny hadisoana* ireo olon-dratsy.

لَفِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ٥٤

**55.** Ary mba hahafantaran'ireo izay nomena fahalalana mahafantatra ny fahamarinana avy amin'ny tomponao izany ary mba hinoan'izy ireo sy hampilefitra ny fon'izy ireo eo anatrehany. Ary azo antoka fa mitarika ireo izay mino amin'ny lala-mahitsy i Allāh.

وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ أَنَّهُ
الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَيُؤْمِنُوا بِهِ
فَتُخْبِتَ لَهُ قُلُوبُهُمْ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ لَهَادِ
الَّذِينَ آمَنُوا إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٥٥

**56.** Ary tsy mitsahatra ny mihambahamba ny amin'izany ireo tsy mino mandra-pigadon'ilay ora tampoka eo amin'izy ireo, na hianjady aminy ny famaizana amin'ny andro fandravana.

وَلَا يَزَالُ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي مِرْيَةٍ
مِّنْهُ حَتَّىٰ تَأْتِيَهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً أَوْ
يَأْتِيَهُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَقِيمٍ ٥٦

**57.** An'i Allāh irery ihany ny fanjakana amin'izay andro izay. Hitsara azy ireo Izy. Ary ho ao amin'ny Saha henin-javatsoa ireo izay mino sy manao asa soa.

الْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ ۚ
فَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فِي
جَنَّاتِ النَّعِيمِ ٥٧

**58.** Fa famaizana mahafa-baraka kosa no hahazo ireo mandà tsy hino sy mitsipaka ireo Fambara avy Aminay.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا
ع فَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ٥٨

R.8

**59.** Fa ireo izay mandao ireo toera-ponenay noho ny amin'i Allāh ary novonoina, na maty avy eo dia azo antoka fa hanolotra vatsy mendrika ho azy ireo i Allāh. Ary azo antoka fa i Allāh no Mpamonona Mendrika indrindra.

وَالَّذِينَ هَاجَرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ
قُتِلُوا أَوْ مَاتُوا لَيَرْزُقَنَّهُمُ اللَّهُ رِزْقًا
حَسَنًا ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ٥٩

**60.** Tena ampidiriny marina tokoa ao amin'ny toerana hahatamana azy ireo izy ireo. Ary marina fa Mahalala ny zava-drehetra sady Be Fandeferana i Allāh.

لَيُدْخِلَنَّهُم مُّدْخَلًا يَرْضَوْنَهُ ۗ وَإِنَّ
اللَّهَ لَعَلِيمٌ حَلِيمٌ ٦٠

**61.** Izany *no ho izy*. Ary na zovy na zovy mamaly ratsy ho setrin'ny ratsy natao azy ka mbola ampiharana ny tsy rariny avy eo dia azo antoka fa hanampy azy i Allāh. Marina tokoa fa Mpamafa heloka *sady* Mpamela heloka i Allāh.

ذٰلِكَ ۚ وَمَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوْقِبَ بِهٖ
ثُمَّ بُغِيَ عَلَيْهِ لَيَنْصُرَنَّهُ اللّٰهُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
لَعَفُوٌّ غَفُوْرٌ ﴿٦١﴾

**62.** Satria i Allāh no nampiditra ny alina teo amin'ny andro ary nampiditra ny andro teo amin'ny alina, ary satria i Allāh Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahita ny zava-drehetra.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ يُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ
وَيُوْلِجُ النَّهَارَ فِي الَّيْلِ وَاَنَّ اللّٰهَ
سَمِيْعٌ بَصِيْرٌ ﴿٦٢﴾

**63.** Satria koa i Allāh no Fahamarinana, ary dia fitaka izay ivavahan'izy ireo ankoatra an'i Allāh, satria i Allāh no Avo, Ilay Lehibe.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْحَقُّ وَاَنَّ مَا
يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ هُوَ الْبَاطِلُ وَاَنَّ
اللّٰهَ هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيْرُ ﴿٦٣﴾

**64.** Tsy hitanao ve fa i Allāh no nampidina ny rano avy any an-danitra ary naha maitso mavana ny tany? Tena Ilay tsy hay saintsainina sady Mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ
مَآءً ۫ فَتُصْبِحُ الْاَرْضُ مُخْضَرَّةً ؕ اِنَّ
اللّٰهَ لَطِيْفٌ خَبِيْرٌ ﴿٦٤﴾

**65.** Azy irery ihany izay rehetra etý an-tany sy any an-danitra. Ary azo antoka fa i Allāh no Ilay Mahavita tena *ary* Mendrika Fiderana.

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَ
اِنَّ اللّٰهَ لَهُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيْدُ ﴿٦٥﴾ ع ٨ ١٥

R.9

**66.** Tsy hitanareo ve fa nataon'i Allāh ao ambany fahefanareo avokoa izay rehetra etý ambonin'ny tany mbamin'ireo sambo misosa ambony rano noho ny baiko avy Aminy? Ary Izy no mihazona ireo vainga rehetra eny amin'ny habakabaka mba tsy hilatsaka etý an-tany, raha tsy hoe sitrany izany[67]. Minoa marimarina fa

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ سَخَّرَ لَكُمْ مَّا فِي
الْاَرْضِ وَالْفُلْكَ تَجْرِيْ فِي الْبَحْرِ
بِاَمْرِهٖ ؕ وَيُمْسِكُ السَّمَآءَ اَنْ تَقَعَ عَلَى
الْاَرْضِ اِلَّا بِاِذْنِهٖ ؕ اِنَّ اللّٰهَ بِالنَّاسِ
لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿٦٦﴾

[67] Azo eritreretina fa ny fanomezan-dalana avy amin'Andriamanitra dia mety ho toy ny tainkitana mbamin'ireo zavatra hafa avy eny amin'ny habakabaka mianjera ety an-tany.

Mpanao soa sady Mpamindra fo amin'ny olombelona i Allāh.

**67.** Ary Izy no nanome aina anareo; ary mampisy ny fahafatesana eo aminareo ary mbola hamerina anareo amin'ny fiainana indray Izy. Azo antoka fa tena tsy mahavaly fitia ny olombelona.

وَهُوَ الَّذِيٓ أَحۡيَاكُمۡ ثُمَّ يُمِيتُكُمۡ
ثُمَّ يُحۡيِيكُمۡۗ إِنَّ الۡإِنسَانَ
لَكَفُورٞ ٦٧

**68.** Misy fomba-pivavahana izay efa voatondronay isaky ny mponina tsirairay avy ary tompoiny; koa aoka izy ireo tsy hifanditra aminareo ny amin'izany; ary tariho hanatona ny Tompony *ny olona* satria azo antoka fa momba lala-marina ianao.

لِّكُلِّ أُمَّةٖ جَعَلۡنَا مَنسَكًا هُمۡ نَاسِكُوهُۖ
فَلَا يُنَٰزِعُنَّكَ فِي الۡأَمۡرِۚ وَادۡعُ إِلَىٰ رَبِّكَۖ
إِنَّكَ لَعَلَىٰ هُدٗى مُّسۡتَقِيمٖ ٦٨

**69.** Ary raha mifanditra aminao izy ireo dia lazao hoe: "Fantatr'i Allāh tsara izay ataonareo."

وَإِن جَٰدَلُوكَ فَقُلِ اللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا
تَعۡمَلُونَ ٦٩

**70.** "Hitsara anareo i Allāh amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty mikasika izay nampisara-kevitra anareo."

اللَّهُ يَحۡكُمُ بَيۡنَكُمۡ يَوۡمَ الۡقِيَٰمَةِ
فِيمَا كُنتُمۡ فِيهِ تَخۡتَلِفُونَ ٧٠

**71.** Tsy fantarao ve fa mahafantatra izay *rehetra* etý an-tany sy any an-danitra i Allāh? Azo antoka fa voarakitra anatin'ny Boky avokoa izany, ary mora ho an'i Allāh izany.

أَلَمۡ تَعۡلَمۡ أَنَّ اللَّهَ يَعۡلَمُ مَا فِي السَّمَآءِ
وَالۡأَرۡضِۚ إِنَّ ذَٰلِكَ فِي كِتَٰبٍۚ إِنَّ
ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٞ ٧١

**72.** Ary ny ivavahan'izy ireo ankoatra an'i Allāh dia izay tsy notoloran'i Allāh fahefana sy tsy manampahalalana na dia kely aza. Ary tsy hisy mihitsy famonjena ho an'ireo manao ratsy.

وَيَعۡبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ
بِهِۦ سُلۡطَٰنٗا وَمَا لَيۡسَ لَهُم بِهِۦ عِلۡمٞۗ
وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِن نَّصِيرٖ ٧٢

**73.** Ary rehefa tanisaina amin'izy ireo ireo Fambara mazava avy Aminay dia ho hitanao ho eny amin' ny endrik'ireo

وَإِذَا تُتۡلَىٰ عَلَيۡهِمۡ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٖ
تَعۡرِفُ فِي وُجُوهِ الَّذِينَ كَفَرُواْ

tsy mpino ny tsy fanekena izany. Kely foana no tsy hanoherany ireo izay mitanisa aminy ny Fambara avy Aminay. Lazao hoe: “Hilazako zava-doza ve ianareo? Ny Afobe! Mampanantena izany ho an’ireo tsy mino i Allāh. Tena toera-kiafaràna mahatsiravina tokoa izany!”

الْمُنكَرَ ۖ يَكَادُونَ يَسْطُونَ بِالَّذِينَ يَتْلُونَ عَلَيْهِمْ آيَاتِنَا ۗ قُلْ أَفَأُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكُمُ ۗ النَّارُ وَعَدَهَا اللَّهُ الَّذِينَ كَفَرُوا ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٧٢﴾

R.10

**74.** O, ry olombelona, indro misy fampitahana; koa henoy tsara. Azo antoka fa tsy afaka hamorona na dia lalitra iray akory aza ireo izay ivavahanareo eo amin’ny toeran’i Allāh, na dia nifanampy ho amin’izany tanjona izany aza izy ireo. Ary raha misy zavatra na dia kely aza nalain’ny lalitra tamin’izy ireo dia tsy hain’izy ireo ny haka izany indray. Osa araka izany *izy roa ireo*, ny mpitady sy ny tadiavina.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَاسْتَمِعُوا لَهُ ۚ إِنَّ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ لَن يَخْلُقُوا ذُبَابًا وَلَوِ اجْتَمَعُوا لَهُ ۖ وَإِن يَسْلُبْهُمُ الذُّبَابُ شَيْئًا لَّا يَسْتَنقِذُوهُ مِنْهُ ۚ ضَعُفَ الطَّالِبُ وَالْمَطْلُوبُ ﴿٧٤﴾

**75.** Tsy manaja an’i Allāh arak’izay haja mendrika Azy izy ireo. Minoa marimarina fa Mahery *sady* Mahefa ny zava-drehetra i Allāh.

مَا قَدَرُوا اللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٧٥﴾

**76.** Nifantina ireo Iraka tamin’ireo anjely sy ny olombelona i Allāh. Minoa marimarina fa i Allāh no Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahita ny zava-drehetra.

اللَّهُ يَصْطَفِي مِنَ الْمَلَائِكَةِ رُسُلًا وَمِنَ النَّاسِ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٧٦﴾

**77.** Mahafantatra izay eo anoloan’izy ireo sy izay ao ivohon’izy ireo Izy: Ary amin’i Allāh no hitondrana ny raharaha *rehetra*.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۗ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٧٧﴾

**78.** O, ianareo izay mino! Mihondreha sy miankohofa ianareo amin’ny *fivavahana* ary ankatoavy ny Tomponareo sy manaova asa soa mba hiadananareo.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا ارْكَعُوا وَاسْجُدُوا وَاعْبُدُوا رَبَّكُمْ وَافْعَلُوا الْخَيْرَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ۩ ﴿٧٨﴾

**79.** Ary mitoloma ho an'izay momba an'i Allāh araka ny tokony ho izy. Nisafidy anareo Izy ary tsy misy olana napetrany hosedrainareo eo amin'ny lafiny fivavahana, koa *manaraha* ny lalan'i Abrahama, rainareo. Nifidy anareo ho Miozilmanina Izy mialoha *itý Boky itý* sy amin'ny alalan'itý *Boky itý*, mba hijoroan'ny Iraka ho vavolombelonareo, ary mba ho vavolombelon'ny olona ianareo. *Ho setrin'izany* manaova fanompoam-pivavahana, aloavy ny Zakāt ary mifikira ianareo amin'i Allāh. Izy no Tomponareo. Tompo mendrika indrindra ary Mpanampy mendrika indrindra!

وَجَاهِدُوْا فِي اللّٰهِ حَقَّ جِهَادِهٖ ؕ هُوَ
اجْتَبٰىكُمْ وَمَا جَعَلَ عَلَيْكُمْ فِي الدِّيْنِ
مِنْ حَرَجٍ ؕ مِلَّةَ اَبِيْكُمْ اِبْرٰهِيْمَ ؕ
هُوَ سَمّٰىكُمُ الْمُسْلِمِيْنَ ۙ مِنْ قَبْلُ
وَفِيْ هٰذَا لِيَكُوْنَ الرَّسُوْلُ شَهِيْدًا
عَلَيْكُمْ وَتَكُوْنُوْا شُهَدَآءَ عَلَى
النَّاسِ ۚۖ فَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا
الزَّكٰوةَ وَاعْتَصِمُوْا بِاللّٰهِ ؕ هُوَ
مَوْلٰىكُمْ ۚ فَنِعْمَ الْمَوْلٰى وَنِعْمَ
النَّصِيْرُ ﴿٧٩﴾ ع ١٠ ٦ ١٧




Toko Fahatelo Amby Roapolo - 23

# AL-MO'MINŌN

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

## FIZARANA FAHAVALO AMBIN'NY FOLO

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Hirotsaka tsy misy fisalasalana amin'ireo mpino ny fahasoavana,

الجزء ١٨ قَدْ اَفْلَحَ الْمُؤْمِنُوْنَ ②

**3.** Ireo izay manetry tena ao amin'ny Fivavahany,

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ صَلَاتِهِمْ خٰشِعُوْنَ ③

**4.** Sy mandositra izay zava-poana rehetra,

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَنِ اللَّغْوِ مُعْرِضُوْنَ ④

**5.** Sy marisika amin'ny fandoavana ny Zakāt,

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِلزَّكٰوةِ فٰعِلُوْنَ ⑤

**6.** Ary izay mahatahiry ny fahadiovany -

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِفُرُوْجِهِمْ حٰفِظُوْنَ ⑥

**7.** Afa-tsy ny an'ny vadin'izy ireo na ireo izay ananany fahefana, satria tsy hotsiniana noho izany izy ireo;

اِلَّا عَلٰٓى اَزْوَاجِهِمْ اَوْ مَا مَلَكَتْ
اَيْمَانُهُمْ فَاِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُوْمِيْنَ ⑦

**8.** Fa mpandika lalàna kosa ireo izay mikaroka zavatra hafa ankoatra an'izany.

فَمَنِ ابْتَغٰى وَرَآءَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْعٰدُوْنَ ⑧

**9.** Ary ireo mitandrina ireo fananany izay nankinina tamin'izy ireo sy ny fanoloran-tenan'izy ireo,

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِاَمٰنٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ
رٰعُوْنَ ⑨

**10.** Ary izay mitandrina amim-pahavitrihana ny amin'ny fanompom-pivavahana.

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَلٰى صَلَوٰتِهِمْ
يُحَافِظُوْنَ ⑩

**11.** Ireo rehetra ireo no ho mpandova,

اُولٰٓئِكَ هُمُ الْوٰرِثُوْنَ ⑪

**12.** Izay handova ny Paradisa. Hitoetra any mandrakizay izy ireo.

الَّذِيْنَ يَرِثُوْنَ الْفِرْدَوْسَ هُمْ فِيْهَا
خٰلِدُوْنَ ⑫

**13.** Marina tokoa fa namorona ny olombelona tamin'ny alalan'ny baingan-taminga Izahay.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ سُلٰلَةٍ
مِّنْ طِيْنٍ ⑬

**14.** Ary nametraka azy toy ny tsirinaina indray mitete tao amin'ny toerana azo antoka Izahay.

ثُمَّ جَعَلْنَٰهُ نُطْفَةً فِي قَرَارٍ مَّكِينٍ ١٤

**15.** Ary nomenay endrika mitambongana ny tsirinaina; ary nobolabolainay tambongan-dra *tsy misy endrika*; ary avy amin'io bolabola *tsy misy endrika* io no namolavolanay ireo taolana; ary nofonosinay nofo ireo taolana; ary nitarinay ho famoronana hafa izany. Masina anie i Allāh ilay Mendrika indrindra amin'ireo Mpahary!

ثُمَّ خَلَقْنَا النُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا الْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا الْمُضْغَةَ عِظَٰمًا فَكَسَوْنَا الْعِظَٰمَ لَحْمًا ثُمَّ أَنشَأْنَٰهُ خَلْقًا ءَاخَرَ فَتَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الْخَٰلِقِينَ ١٥

**16.** Ary tsy maintsy ho faty marina dia marina tokoa ianareo aorian'izany.

ثُمَّ إِنَّكُم بَعْدَ ذَٰلِكَ لَمَيِّتُونَ ١٦

**17.** Ary hatsangana ianareo amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ تُبْعَثُونَ ١٧

**18.** Ary namorona lalana miisa fito eo amboninareo izay nataonay *mifampitaingintaingina* Izahay, ary tsy mba nanao an-tandrevaka velively ny famoronana Izahay.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعَ طَرَآئِقَ وَمَا كُنَّا عَنِ الْخَلْقِ غَٰفِلِينَ ١٨

**19.** Ary mampidina rano avy any andanitra, tamin'ny fandrefesana Izahay, ary napetrakay ao ankibon'ny tany izany – ary minoa marimarina fa Izahay ihany no mametra ny faharitan'izany.

وَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً بِقَدَرٍ فَأَسْكَنَّٰهُ فِي الْأَرْضِ وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابٍ بِهِ لَقَٰدِرُونَ ١٩

**20.** Ary nanao sahan'antrendry sy saham-boaloboka ho anareo tamin'ny alalan'izany Izahay; hanome voa maro dia maro ho anareo izany; ary hihinana izany ianareo.

فَأَنشَأْنَا لَكُم بِهِ جَنَّٰتٍ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَٰبٍ لَّكُمْ فِيهَا فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ٢٠

**21.** Ary misy hazo iray mijoro eo amin'ny Tendrombohitr'i Sinay; ahazoana menaka laron-tsakafo maro ho an'ireo izay homana azy.

وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِن طُورِ سَيْنَآءَ تَنۢبُتُ بِالدُّهْنِ وَصِبْغٍ لِّلْءَاكِلِينَ ٢١

**22.** Ary misy lesona ho anareo *koa* amin'ireo biby fiompy. Omenay ho azonareo sotroina izay ao an-kibon'izy ireo, ary mahazo zava-tsoa maro avy aminy ianareo sady hihinana azy ireny koa;

وَإِنَّ لَكُمْ فِي الْأَنْعَامِ لَعِبْرَةً ۚ نُسْقِيكُمْ
مِمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمْ فِيهَا مَنَافِعُ
كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary entina eny ambonin'izy ireny sy eny ambony sambo ianareo.

ع وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٢٣﴾

R.2

**24.** Ary nandefa an'i Noa marina tokoa teo amin'ny vahoaka Izahay ka hoy izy: "E ry vahoakako, Tompoy i Allāh; tsy misy andriamani-kafa ankoatrany ianareo. Koa tsy te ho marina va ianareo?"

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَقَالَ
يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ
غَيْرُهُ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ary hoy ireo loholon'ny vahoakany, izay nandà ny hino: "Olombelona tahaka anareo ihany izy; te hisondrotra ho ambony noho ianareo izy. Fa nampidina anjely maro marina tokoa i Allāh raha tiany izany. Tsy mbola nandre *zavatra* toy izany avy tamin'ireo razambenay izahay."

فَقَالَ الْمَلَؤُا الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ
قَوْمِهِ مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُكُمْ يُرِيدُ
أَنْ يَتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَأَنْزَلَ
مَلَائِكَةً ۚ مَا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِي آبَائِنَا
الْأَوَّلِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** "Tsy inona akory fa olona *tratry* ny handalàna ihany ilay io; mahandrasa fotoana vitsy fotsiny raha ny aminy."

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ بِهِ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا بِهِ
حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Hoy izy: "O ry Tompoko, ampio aho satria heverin'izy ireo ho mpandainga ny tenako.

قَالَ رَبِّ انْصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٢٧﴾

**28.** Koa nandefa Fambara *manao hoe* taminy Izahay: "Mandrafeta Sambofiara ho hitan'ny masonay ary araka izay fanambarana avy Aminay. Ary rehefa ho avy ny baiko avy Aminay ka rehefa mifantsitsitra ireo loharano dia ampidiro ao anaty Sambofiara ny karazan-java-

فَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِ أَنِ اصْنَعِ الْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا
وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَاءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ ۙ
فَاسْلُكْ فِيهَا مِنْ كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ
وَأَهْلَكَ إِلَّا مَنْ سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ
مِنْهُمْ ۖ وَلَا تُخَاطِبْنِي فِي الَّذِينَ ظَلَمُوا ۚ

manan'aina mandeha tsiroaroa, lahy sy vavy, miaraka amin'ny fianakavianao afa-tsy ireo izay efa nandraisana fepetra ny momba azy. Ary aza mandraharaha ireo mpanao ratsy; ho safotry ny rano izy ireny."

إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ٢٨

**29.** Ary rehefa tafiditra ao amin'ny Sambofiara ianao - ianao sy ireo miaraka aminao - dia lazao hoe: "An'i Allāh - Ilay nanavotra anay tamin'ny vahoaka ratsy fanahy-irery ihany ny dera rehetra."

فَإِذَا اسْتَوَيْتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى
الْفُلْكِ فَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي نَجَّانَا
مِنَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ٢٩

**30.** Ary lazao hoe: "Ry Tompoko, aoka ho tafantsona *amin'ny tany* heniky ny fahasoavana aho, satria Ianao no Mendrika indrindra amin'ireo mitarika *ny olona* amin'izay alehany."

وَقُل رَّبِّ أَنزِلْنِي مُنزَلًا مُّبَارَكًا وَأَنتَ
خَيْرُ الْمُنزِلِينَ ٣٠

**31.** Misy Fambara marina tokoa amin'izany. Ary marina tokoa fa mbola manohy misedra *ny olona* Izahay.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ وَإِن كُنَّا لَمُبْتَلِينَ ٣١

**32.** Raha efa izany dia nanao taranaka vaovao taorian'izy ireo Izahay.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قَرْنًا آخَرِينَ ٣٢

**33.** Ary nandefa Iraka avy amin'izy ireo teo amin'izy ireo Izahay, *izay nilaza hoe*: "Manompoa an'i Allāh, tsy manana Andriamanitra afa-tsy Izy ianareo. Tsy te hatahotra *an'i Allāh* ve ianareo?"

فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ أَنِ
اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ أَفَلَا
تَتَّقُونَ ٣٣ ع

R.3

**34.** Ary ireo loholon'ny vahoakany izay nandà ny finoana ary nitsipaka ny fiadanana teo amin'izao fiainana izao dia nilaza hoe: "Tsy inona izy fa olombelona tahaka anareo ihany. Mihinana izay haninareo ary misotro izay sotroinareo izy."

وَقَالَ الْمَلَأُ مِن قَوْمِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا
وَكَذَّبُوا بِلِقَاءِ الْآخِرَةِ وَأَتْرَفْنَاهُمْ فِي
الْحَيَاةِ الدُّنْيَا مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ
مِّثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَ
يَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ٣٤

**35.** Koa raha mankatoa olona mitovy aminareo ihany ianareo dia ho matiantoka tokoa.

وَلَئِنْ أَطَعْتُمْ بَشَرًا مِّثْلَكُمْ إِنَّكُمْ
إِذًا لَّخٰسِرُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** "Mampanantena anareo ve izy fa hiverina *hiaina indray* ianareo rehefa ho faty sy hody ho vovoka sy ho taolam-potsy?"

أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنْتُمْ
تُرَابًا وَّعِظَامًا أَنَّكُمْ مُّخْرَجُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** "Lavitra, tena lavitry *ny marina* izay nampanantenana anareo."

هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوْعَدُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** "Etý an-tany irery ihany no iainantsika ny fiainantsika. *Etý an-tany* no hahafatesantsika, *etý an-tany* no iainantsika, ary tsy hitsangana amin'ny maty na oviana na oviana isika."

إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوْتُ
وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوْثِيْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** "Lehilahy namoron-dainga tamin'i Allāh fotsiny ihany ilay io; koa tsy hino azy isika."

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلُ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا
وَّمَا نَحْنُ لَهٗ بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Hoy izy: "Ry Tompoko, ampio aho satria mandray ahy ho mpandainga izy ireo."

قَالَ رَبِّ انْصُرْنِيْ بِمَا كَذَّبُوْنِ ﴿٤٠﴾

**41.** Hoy *Andriamanitra*: "Minoa marina tokoa fa tsy ho ela dia hanenina mafy tokoa ny amin'izany izy ireo.

قَالَ عَمَّا قَلِيْلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نٰدِمِيْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Noho izany hihatra araka ny rariny ny famaizana, ary nataonay zary *toy* ny fakofako izy ireo. Koa enga anie ka tsy ho vanona ireo olona manao ny ratsy.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنٰهُمْ
غُثَآءً ۚ فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ary nanao taranaka hafa Izahay taorian'izy ireo.

ثُمَّ أَنْشَأْنَا مِنْ بَعْدِهِمْ قُرُوْنًا
اٰخَرِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Tsy misy vahoaka afaka hihoatra ny fetr'androny raikitra, ary tsy azony atao ihany koa ny hitoetra any aoriana."

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا
يَسْتَأْخِرُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ary nandefa miandalana ireo Iraka avy Aminay Izahay. Isak'izay tonga

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَا ۖ كُلَّمَا جَآءَ

ao amin'ny vahoakany ny Iraka dia ambaran'izy ireo fa mandainga. Koa nasesinay *ho any amin'ny fahaverezana* izy ireo ka nataonay zary angano fotsiny izy ireo. Koa enga anie ka tsy ho vanona ireo izay tsy mino.

أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُم بَعْضًا وَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ ۚ فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Avy eo dia nandefa an'i Mosesy sy Aarôna, rahalahiny, niaraka tamin'ireo Fambara avy Aminay, miampy fahefana mazava,

ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَارُونَ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Ho an'i Farao sy ireo loholony koa Izahay; saingy fihetsika feno avona no nasehon'izy ireo ary vahoaka mpiavonavona izy ireo.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا عَالِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary hoy izy ireo: "Hino ireo lehilahy roa izay olona toa antsika ireo ihany ve izay, nefa ny vahoakany aza andevozinay?"

فَقَالُوا أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَابِدُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary nolazain'izy ireo ho mpandainga izy ireo, ka dia isan'ireo izay nofongorina izy ireo.

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا مِنَ الْمُهْلَكِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ary natolotray an'i Mosesy ny Boky mba hahatonga azy ireo ho voatarika.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ary nanao ny zanaka lahin'i Maria sy ny Reniny ho Fambara Izahay, ary namonjy azy ireo hatrany amin'ny toerana milamina *feno* loharano Izahay.

وَجَعَلْنَا ابْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُ آيَةً وَآوَيْنَاهُمَا إِلَىٰ رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَمَعِينٍ ﴿٥١﴾ ع

R.4

**52.** E, ry Iraka, zavatra madio hanina ary manaova asa soa, tena mahafantatra marina tokoa izay ataonareo Aho.

يَا أَيُّهَا الرُّسُلُ كُلُوا مِنَ الطَّيِّبَاتِ وَاعْمَلُوا صَالِحًا ۖ إِنِّي بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Ary *fantaro* fa fiarahamonina tokana itý fiarahamonina misy anareo

وَإِنَّ هَٰذِهِ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَأَنَا رَبُّكُمْ فَاتَّقُونِ ﴿٥٣﴾

itý, ary Izaho no Tomponareo. Ary Izaho *irery ihany* no atahory.

**54.** Nozarazarain'izy samy izy nataony nitsipotipotika ny raharahan'izy ireo, samy nifaly tamin'izay anjarany ny vondrona tsirairay avy.

فتقطعوا امرهم بينهم زبرا كل حزب بما لديهم فرحون ﴿٥٤﴾

**55.** Avelao izy ireo hiaina ao anatin'ny fisafotofotoany mandritra ny fotoana vitsy.

فذرهم في غمرتهم حتى حين ﴿٥٥﴾

**56.** Mino va izy ireo fa avy amin'ireo harena sy ireo zanaka izay anapianay azy ireo,

ايحسبون انما نمدهم به من مال وبنين ﴿٥٦﴾

**57.** No nanesika anay hanao soa azy ireo? Tsia dia tsia, saingy tsy fantatr'izy ireo izany.

نسارع لهم في الخيرات بل لا يشعرون ﴿٥٧﴾

**58.** Raha ny marina, ireo izay nahatandrin-tena *nanoloana ny ota* noho ny tahotra ny Tompon'izy ireo,

ان الذين هم من خشية ربهم مشفقون ﴿٥٨﴾

**59.** Sy ireo izay mino ireo Fambara avy amin'ny Tompon'izy ireo,

والذين هم بايات ربهم يؤمنون ﴿٥٩﴾

**60.** Ary ireo izay tsy manafangaro ny Tompon'izy ireo amin'ny sampy,

والذين هم بربهم لا يشركون ﴿٦٠﴾

**61.** Ary ireo izay manolotra izay atolotr'izy ireo amin'ny fo feno tahotra satria eo anatrehan'ny Tompon'izy ireo no hitodian'izy ireo,

والذين يؤتون ما اتوا وقلوبهم وجلة انهم الى ربهم راجعون ﴿٦١﴾

**62.** Izy ireo no dodona amin'ny fanaovana asa soa, izy ireo no tena mazoto indrindra *amin'izany sehatra izany*,

اولئك يسارعون في الخيرات وهم لها سابقون ﴿٦٢﴾

**63.** Ary tsy mba mampitondra ny fanahy izay tsy zakany Izahay, ary atý Aminay no misy ny Boky manambara ny fahamarinana, ary tsy mba iharan'ny tsy rariny izy ireo.

ولا نكلف نفسا الا وسعها ولدينا كتب ينطق بالحق وهم لا يظلمون ﴿٦٣﴾

**64.** Tsia, tsy miraharaha tanteraka *an'io Boky io* ny fon'izy ireo, ary manolo-tena amin'ny asa izay arahin'izy ireo izy ireo ankoatra izany,

بَلْ قُلُوبُهُمْ فِي غَمْرَةٍ مِّنْ هَٰذَا وَ
لَهُمْ أَعْمَالٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمْ لَهَا
عَٰمِلُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Mandra-pahatongan'ny fotoana hamelezanay ny famaizana ny sasany amin'izy ireo izay miaina anatin'ny renty, ary dia hiantso vonjy izy ireo amin'izany!

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِم بِٱلْعَذَابِ
إِذَا هُمْ يَجْـَٔرُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Aza mitady vonjy akory amin'io andro io, azo antoka fa tsy hahazo famonjena avy Aminay ianareo.

لَا تَجْـَٔرُوا ٱلْيَوْمَ إِنَّكُم مِّنَّا لَا
تُنصَرُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** "Tena naverimberina taminareo marina tokoa ireo Fambara avy Amiko saingy efa zatra ny mandà ianareo,

قَدْ كَانَتْ ءَايَٰتِى تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ
عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ تَنكِصُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** "Feno avona sady milaza tantara mandritra ny alina mikasika izay momba azy *(ny Kor'any)* ary miteniteny foana."

مُسْتَكْبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرًا تَهْجُرُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Tsy misaintsaina ny Tenin'*Andraimanitra* ve izy ireo, sa nihatra taminy izay tsy mbola nanjo ireo rainy tany aloha tany?

أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا ٱلْقَوْلَ أَمْ جَآءَهُم مَّا
لَمْ يَأْتِ ءَابَآءَهُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٦٩﴾

**70.** Sa tsy mankasitraka ny Iraka avy ao aminy izy ireo, ka izany no anaovan'izy ireo tsy inon-tsy inona azy?

أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُۥ
مُنكِرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Na milaza hoe ve izy ireo: "Olona adala"? Tsia, nitondra ny marina ho azy ireo izy, saingy mankahala ny fahamarinana ny ankamaroan'izy ireo.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةٌۢ بَلْ جَآءَهُم
بِٱلْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Hikorontana ny lanitra sy ny tany sy ireo rehetra ao aminy raha tena mifanaraka amin'ny fanirian'izy ireo ny fahamarinana. Tsia, nitondra teo amin'izy ireo ny Fananarana ho azy ireo Izahay, saingy ny Fananarana

وَلَوِ ٱتَّبَعَ ٱلْحَقُّ أَهْوَآءَهُمْ
لَفَسَدَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلْأَرْضُ وَمَن
فِيهِنَّ بَلْ أَتَيْنَٰهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ
عَن ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٧٢﴾

izay azy ireo ihany no laviny *ankehitriny*.

**73.** Sa hiangavy fankasitrahana avy amin'izy ireo ianao? Fa ny fankasitrahana avy amin'ny Tomponao no mendrika indrindra; ary Izy no Mendrika indrindra amin'ireo Mpanolotra.

أَمْ تَسْأَلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ ۖ وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ٧٣

**74.** Ary tena azo antoka tokoa fa mitarika azy ho amin'ny lala-mahitsy ianao;

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٧٤

**75.** Ary hivily izany lalana izany ireo tsy mino ny any Ankoatra.

وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ٧٥

**76.** Ary raha mihantra azy ireo Izahay ka manamaivana ny fahoriany dia mbola hiziriziry eo amin'ny fandikany lalàna izy ireo ka hanjeny foana toa adala.

وَلَوْ رَحِمْنَاهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّوا فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ٧٦

**77.** Efa nampiharanay famaizana izy ireo saingy tsy nahay nanetry tena velively teo anatrehan'ny Tompony izy ireo ary tsy nanaiky velively ny hitalaho *ihany koa*.

وَلَقَدْ أَخَذْنَاهُم بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوا لِرَبِّهِمْ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ٧٧

**78.** Mandra-pahatongan'ny fotoana hanokafanay eo amin'izy ireo varavarana iray amin'ny famaizana mahatsiravina, ka amin'izay dia ho difotry ny famoizam-po izy ireo.

حَتَّىٰ إِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيدٍ إِذَا هُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ٧٨

R.5

**79.** Ary Izy no nahary ireo sofinareo sy ny masonareo ary ny fonareo; *saingy* zara raha nankasitraka Azy ianareo.

وَهُوَ الَّذِي أَنشَأَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ ۚ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ٧٩

**80.** Ary Izy no nampitombo *taranaka* anareo teto an-tany, ary eo anatrehany no hamoriana anareo.

وَهُوَ الَّذِي ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ٨٠

**81.** Ary Izy no nanome ny aina ary mahatonga ny fahafatesana, ary eo ambany fitantanany ny fifandimbiasan’ny andro sy ny alina. Koa tsy te hahalala va ianareo?

وَهُوَ الَّذِيْ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ وَلَهُ
اخْتِلَافُ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ ؕ اَفَلَا
تَعْقِلُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Fa milaza zavatra mitovy amin’izay ambaran’ny vahoaka taloha izy ireo.

بَلْ قَالُوْا مِثْلَ مَا قَالَ الْاَوَّلُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Hoy izy ireo: “Amin’ny fomba ahoana moa no mbola itsangananay indray raha ho faty sy hody vovaka sy taolam-potsy izahay?”

قَالُوْٓا ءَاِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَّعِظَامًا
ءَاِنَّا لَمَبْعُوْثُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** “Izany no nampanantenana anay teo aloha, izahay sy ireo rainay. Anganom-baviantitra fotsiny ihany izany.”

لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَاٰبَآؤُنَا هٰذَا مِنْ
قَبْلُ اِنْ هٰذَآ اِلَّآ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Lazao hoe: “An’iza ny tany sy izay rehetra ao aminy raha mba fantatrareo?”

قُلْ لِّمَنِ الْاَرْضُ وَمَنْ فِيْهَآ اِنْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Hoy izy ireo: “An’i Allāh”. Lazao hoe: “Tsy manatsoaka lesona *avy amin’izany* ve ianareo?”

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Lazao hoe: “Iza no tompon’ireo lanitra fito, ary iza no tompon’ny Fiandrianana Avo indrindra?”

قُلْ مَنْ رَّبُّ السَّمٰوٰتِ السَّبْعِ وَرَبُّ الْعَرْشِ
الْعَظِيْمِ ﴿٨٧﴾

**88.** Hoy izy ireo: “An’i Allāh.” Lazao hoe: “Koa tsy hiaina amin-tahotra ve ianareo?”

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** Lazao hoe: “Eo am-pelatanan’iza ny fifehezana ny zava-drehetra, ary iza no miaro, saingy tsy hahazo fiarovana izay manohitra Azy, raha mba fantatrareo mantsy?”

قُلْ مَنْ بِيَدِهٖ مَلَكُوْتُ كُلِّ شَيْءٍ وَّهُوَ
يُجِيْرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ اِنْ كُنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Hoy izy ireo: “An’i Allāh *avokoa izany rehetra izany*.” Lazao hoe: “Koa nahoana ary ianareo no voafitaka?”

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ فَاَنّٰى تُسْحَرُوْنَ ﴿٩٠﴾

**91.** Eny, marina tokoa fa nitondra fahamarinana ho azy ireo Izahay fa tena mpandainga tsotra izao izy ireo.

بَلْ أَتَيْنَٰهُم بِٱلْحَقِّ وَإِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿٩١﴾

**92.** Tsy naka zanaka ho azy i Allāh ary tsy misy andriamanitra *hafa* milahatra aminy velively; raha izany dia ho samy mitondra izay noforoniny avy ny andriamanitra tsirairay ary azo antoka fa ny sasany amin'izy ireo dia ho nifehy ny hafa. Omem-boninahitra ambonin'ireo rehetra alahatr'izy ireo *Aminy* anie i Allāh!

مَا ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ مِن وَلَدٍ وَمَا كَانَ مَعَهُۥ مِنْ إِلَٰهٍ ۚ إِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهٍۭ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ilay Mahalala ny tsy hita maso sy ny hita maso! Koa asandratra ambonin'ireo alahatra *aminy Izy.*

عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٩٣﴾

R.6

**94.** Lazao hoe: "O, ry Tompoko, raha mba asehonao ahy izay loza mananontanona azy ireo,

قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّى مَا يُوعَدُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** "Ry Tompoko, aza avela ho naman'ireo olon-dratsy ary aho."

رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِى فِى ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ary marina tokoa fa manana fahefana ny haneho aminao izay loza ataonay mananontanona azy ireo Izahay.

وَإِنَّا عَلَىٰٓ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَٰدِرُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Reseo amin'ny tsara ny ratsy. Fantatray mazava tsara ny fanendrikendrehana ataon'izy ireo.

ٱدْفَعْ بِٱلَّتِى هِىَ أَحْسَنُ ٱلسَّيِّئَةَ ۚ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَصِفُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Koa lazao hoe: "Ry Tompoko, mitady fiarovana Aminao aho mba hanoherako ireo fandranitan'ireo satana."

وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ هَمَزَٰتِ ٱلشَّيَٰطِينِ ﴿٩٨﴾

**99.** "Ary mitady fialofana eo Anilanao aho mba tsy hanatonan'izy ireo ahy."

وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحْضُرُونِ ﴿٩٩﴾

**100.** Mandra-pifaokan'ny fahafatesana ny iray amin'izy ireo dia hoy izy *amin'ny feo feno fitalahoana:* "Ry tompoko, avereno aho

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَهُمُ ٱلْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ٱرْجِعُونِ ﴿١٠٠﴾

**101.** Mba hahazoako manao ny tsara eo amin'*ny fiainana* izay nilaozako." Tsy hisy na oviana na oviana izany, teny noteneniny fahatany fotsiny izany. Ary hisy manda ao aorian'izy ireo mandra-pahatongan'ny andro itsanganan'izy ireo ao amin'ny maty.

لَعَلِّيٓ أَعۡمَلُ صَٰلِحٗا فِيمَا تَرَكۡتُۚ كَلَّآۚ
إِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَاۖ وَمِن
وَرَآئِهِم بَرۡزَخٌ إِلَىٰ يَوۡمِ يُبۡعَثُونَ ١٠١

**102.** Ary tsy hisy rohim-pihavanana mihitsy eo amin'izy ireo rehefa tsofina ny trompetra, ary tsy hisy hifanadina ihany koa izy ireo.

فَإِذَا نُفِخَ فِي ٱلصُّورِ فَلَآ أَنسَابَ بَيۡنَهُمۡ
يَوۡمَئِذٖ وَلَا يَتَسَآءَلُونَ ١٠٢

**103.** Koa ireo izay mavesa-danja, *noho ny asa soa nataony*, dia ny lela-mizanany no hahazo fiadanana.

فَمَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلۡمُفۡلِحُونَ ١٠٣

**104.** Fa izay maivan-danja *ny asa soa* vitany dia hanimba ny fanahin'izy ireo ary any amin'ny Afobe kosa no hitoetra ireo.

وَمَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ فَأُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ
خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ فِي جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ١٠٤

**105.** Handoro ny tarehiny ny afo ary hitoetra ao miaraka amin'ny endrika hatsatra izy ireo.

تَلۡفَحُ وُجُوهَهُمُ ٱلنَّارُ وَهُمۡ فِيهَا
كَٰلِحُونَ ١٠٥

**106.** "Tsy efa naverimberina taminareo ve ireo Fambara avy Amiko, ary moa tsy noraisinareo ho lainga izy ireny?"

أَلَمۡ تَكُنۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُم
بِهَا تُكَذِّبُونَ ١٠٦

**107.** Hoy izy ireo: "Ry Tomponay, manody anay ny tsy rariny ataonay, ary vahoaka diso lalana izahay."

قَالُواْ رَبَّنَا غَلَبَتۡ عَلَيۡنَا شِقۡوَتُنَا وَ
كُنَّا قَوۡمٗا ضَآلِّينَ ١٠٧

**108.** "Ry Tomponay, alao eto izahay. Aorian'izao, raha mbola miverina *manota* izahay, amin'izay fotoana izay dia olon-dratsy tokoa izahay."

رَبَّنَآ أَخۡرِجۡنَا مِنۡهَا فَإِنۡ عُدۡنَا فَإِنَّا
ظَٰلِمُونَ ١٠٨

**109.** Fa hiteny *Andriamanitra* ka hanao hoe: "Manjavonà ao *(helo)* ary aza miteny amiko akory."

قَالَ ٱخۡسَـُٔواْ فِيهَا وَلَا تُكَلِّمُونِ ١٠٩

**110.** Nisy andiany tamin'ireo mpanompoko nilaza hoe: "Ry

إِنَّهُۥ كَانَ فَرِيقٞ مِّنۡ عِبَادِي يَقُولُونَ

Tomponay, mino Izahay, koa avelao *ny fahotanay* ary mamindrà fo aminay; satria ianao no Mendrika indrindra amin’ireo Mpamindra fo.”

رَبَّنَآ اٰمَنَّا فَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا وَاَنْتَ خَيْرُ الرّٰحِمِيْنَ ۝١١٠

**111.** Saingy nataonareo faneso izy ireo mandra-panadinonareo ny fahatsiarovana Ahy mandritra ny fotoana nanesoesoanareo azy ireo.

فَاتَّخَذْتُمُوْهُمْ سِخْرِيًّا حَتّٰىٓ اَنْسَوْكُمْ ذِكْرِيْ وَكُنْتُمْ مِّنْهُمْ تَضْحَكُوْنَ ۝١١١

**112.** Ankehitriny, namaly soa azy ireo noho ny faharetany Aho, hany ka izy ireo ihany no nahazo voninahitra.”

اِنِّيْ جَزَيْتُهُمُ الْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوْٓا ۙ اَنَّهُمْ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ۝١١٢

**113.** Hoy *Andriamanitra*: “Firy taona no nitoeranareo teny an-tany?”

قٰلَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِي الْاَرْضِ عَدَدَ سِنِيْنَ ۝١١٣

**114.** Hoy izy ireo: “Nijanona teny iray andro na ampaham-potoana tao anatin’ny andro iray izahay, fa anontanio ireo izay mitana ny fanisana.”

قَالُوْا لَبِثْنَا يَوْمًا اَوْ بَعْضَ يَوْمٍ فَسْـَٔلِ الْعَآدِّيْنَ ۝١١٤

**115.** Hoy izy: “Tsy nijanona teny afa-tsy fotoana fohy ianareo, raha mba fantatrareo izany!”

قٰلَ اِنْ لَّبِثْتُمْ اِلَّا قَلِيْلًا لَّوْ اَنَّكُمْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ۝١١٥

**116.** “Nino ve ianareo fa tsy misy antony ny namoronanay anareo ary tsy hoentina eo anatrehanay ianareo?”

اَفَحَسِبْتُمْ اَنَّمَا خَلَقْنٰكُمْ عَبَثًا وَّاَنَّكُمْ اِلَيْنَا لَا تُرْجَعُوْنَ ۝١١٦

**117.** Koa asandratra anie i Allāh, Ilay Mpanjaka marina! Tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy, Ilay Tompon’ny Fiandrianana be voninahitra!

فَتَعٰلَى اللّٰهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ رَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيْمِ ۝١١٧

**118.** Ary izay manandratra andriamanitra hafa miaraka amin’i Allāh, izay tsy ananany porofo *ny maha andriamanitra azy*, dia hadinin’ny Tompony amin’izany. Tsy azo lavina fa tsy hahazo fiadanana na oviana na oviana ireo tsy mpino.

وَمَنْ يَّدْعُ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ ۙ لَا بُرْهَانَ لَهٗ بِهٖ ۙ فَاِنَّمَا حِسَابُهٗ عِنْدَ رَبِّهٖ ۗ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الْكٰفِرُوْنَ ۝١١٨

**119.** Ary lazao hoe: “Ry Tompoko, mamelà ary mamindrà fo satria Ianao no Mendrika indrindra amin’ireo Mpamindra fo.”

وَقُلْ رَّبِّ اغْفِرْ وَارْحَمْ وَاَنْتَ خَيْرُ الرّٰحِمِيْنَ ۝١١٩ ع

 رکوعاتها ٩ سُوْرَةُ النُّوْرِ مَدَنِيَّةٌ ٢٤ آياتها ٦٥ 

# Toko Fahaefatra Amby Roapolo - 24
## AL-NŌR
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Sorat izay nambaranay itý, ary nataonay ho tonga didy, ary nanambara andininy hentitra avy tamin'izany Izahay mba hitandremanareo.

سُوْرَةٌ اَنْزَلْنٰهَا وَفَرَضْنٰهَا وَاَنْزَلْنَا فِيْهَاۤ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ لَّعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ②

**3.** Ny Vehivavy janga na ny Lehilahy janga *na ny vehivavy sy ny lehilahy izay miray amin'ny olon-kafa akoatra ny vadiny* dia kapohy injato amin'ny fikapohana tsirairay avy izy ireo. Ary aza mitsetra an'izy roa fa hankasitrahana noho ny fampiharana ny didy masina ianareo, raha toa ka mino an'i Allāh sy ny Andro Farany ianareo. Ary misia vondrona mpino iray manatrika ny fanasaziana azy ireo.

اَلزَّانِيَةُ وَالزَّانِيْ فَاجْلِدُوْا كُلَّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا مِائَةَ جَلْدَةٍ ۪ وَّلَا تَاْخُذْكُمْ بِهِمَا رَاْفَةٌ فِيْ دِيْنِ اللّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۚ وَلْيَشْهَدْ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٌ مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ③

**4.** Tsy afaka hiray ara-nofo afa-tsy amina vehivavy janga na amina vehivavy mpanompo sampy ny lehilahy janga; ary ny vehivavy janga dia tsy afaka hiray afa-tsy amina lehilahy janga na lehilahy mpanompo sampy. Tena andraràna mafy dia mafy ireo mpino izany.

اَلزَّانِيْ لَا يَنْكِحُ اِلَّا زَانِيَةً اَوْ مُشْرِكَةً ۫ وَّالزَّانِيَةُ لَا يَنْكِحُهَاۤ اِلَّا زَانٍ اَوْ مُشْرِكٌ ۚ وَحُرِّمَ ذٰلِكَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ ④

**5.** Ary ireo izay manendrikendrika ireo vehivavy maotina ka tsy manana vavolombelona efatra dia kapohy imbalopolo ary aza manaiky ny fijoroany ho vavolombelona intsony, ary izy ireo no tena mpandika lalàna.

وَالَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ الْمُحْصَنٰتِ ثُمَّ لَمْ يَاْتُوْا بِاَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ فَاجْلِدُوْهُمْ ثَمٰنِيْنَ جَلْدَةً وَّلَا تَقْبَلُوْا لَهُمْ شَهَادَةً اَبَدًا ۚ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ⑤

**6.** Afa-tsy ho an'ireo mibaboka avy eo ary manintsy tena; satria Tena

اِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ وَ

أَصْلَحُوا ۚ فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦﴾

Mpamela heloka sady Mpamindra fo marina dia marina tokoa i Allāh.

وَالَّذِينَ يَرْمُونَ أَزْوَاجَهُمْ وَلَمْ يَكُن لَّهُمْ شُهَدَاءُ إِلَّا أَنفُسُهُمْ فَشَهَادَةُ أَحَدِهِمْ أَرْبَعُ شَهَادَاتٍ بِاللَّهِ ۙ إِنَّهُ لَمِنَ الصَّادِقِينَ ﴿٧﴾

**7.** Ary ho an'ireo izay manasoketa ireo vadiny nefa tsy manana vavolombelona afa-tsy ny tenan'izy ireo ihany – ny fijoroan'ny lehilahy iray amin'izy ireo *dia ampy* raha toa mitsangan-ko vavolombelona in-efatra amin'ny anaran'i Allāh izy *ary milaza* fa tena an'isan'ireo izay milaza ny marina tokoa.

وَالْخَامِسَةُ أَنَّ لَعْنَتَ اللَّهِ عَلَيْهِ إِن كَانَ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٨﴾

**8.** Ary ny *fianianany* fanindiminy dia hanambara fa hihatra aminy ny ozona avy amin'i Allāh raha toa ka isan'ireo mpandainga izy.

وَيَدْرَأُ عَنْهَا الْعَذَابَ أَن تَشْهَدَ أَرْبَعَ شَهَادَاتٍ بِاللَّهِ ۙ إِنَّهُ لَمِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٩﴾

**9.** Fa hanala ny famaizana mahazo azy *(ilay vehivavy)* izany raha mianiana in-efatra amin'ny anaran'i Allāh ilay vehivavy sady milaza fa isan'ireo mpandainga ilay lehilahy.

وَالْخَامِسَةَ أَنَّ غَضَبَ اللَّهِ عَلَيْهَا إِن كَانَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٠﴾

**10.** Ny fianiananany fanindiminy dia fambara fa hihatra amin'ilay vehivavy ny hatezeran'i Allāh raha toa ka isan'ireo olo-marina ilay lehilahy.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ وَأَنَّ اللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ﴿١١﴾ ع

**11.** Ary moa *tsy ho tao anaty fahorina ianareo* raha tsy ny famelan'i Allāh sy ny famindram-pony taminareo, ary *noho ny maha* Mpangoraka *sady* Feno Fahendrena Azy.

R.2

إِنَّ الَّذِينَ جَاءُوا بِالْإِفْكِ عُصْبَةٌ مِّنكُمْ ۚ لَا تَحْسَبُوهُ شَرًّا لَّكُم ۖ بَلْ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ لِكُلِّ امْرِئٍ مِّنْهُم مَّا اكْتَسَبَ مِنَ الْإِثْمِ ۚ وَالَّذِي تَوَلَّىٰ كِبْرَهُ مِنْهُمْ لَهُ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٢﴾

**12.** Tena antokon'olona avy aminareo ihany ireo izay namoron-dainga. Aza mino hoe ho zava-dratsy ho anareo izany. Ny mifanohitra amin'izany aza satria fahasoavana ho anareo. Hahazo ny sahaza *azy avy* vokatry ny fahotany izy ireo, ary izay tena mpandray anjara

fototra amin'izany amin'izy ireo dia hahazo famaizana lehibe.

**13.** Rehefa nandre *resaka mikasika ilay raharaha* ianareo, nahoana ireo mpino lahy sy vavy no tsy mba nanantsaina ny amin'ny fahasoavan'ny tenany ka hilaza hoe: "Tena lainga miharihary izany."

لَوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوهُ ظَنَّ الْمُؤْمِنُونَ وَ
الْمُؤْمِنٰتُ بِأَنْفُسِهِمْ خَيْرًا ۙ وَّ قَالُوْا
هٰـذَآ إِفْكٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٣﴾

**14.** Nahoana izy ireo no tsy mampijoro vavolombelona efatra mba *hanamarina* izany? Koa satria izy ireo tsy nampijoro vavolombelona ilaina amin'izany dia izy ireo noho izany no mpandainga eo imason'i Allāh!

لَوْلَا جَآءُوْ عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ ۚ
فَإِذْ لَمْ يَأْتُوْا بِالشُّهَدَآءِ فَأُولٰٓئِكَ
عِنْدَ اللّٰهِ هُمُ الْكٰذِبُوْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Raha tsy noho ny famelan'i Allāh sy ny famindram-pony taminareo teto an-tany sy tany Ankoatra, moa ho tratry ny famaizana lehibe vokatry *ny fanendrikendrehana* izay nataonareo ianareo.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَ رَحْمَتُهٗ فِي
الدُّنْيَا وَالْأٰخِرَةِ لَمَسَّكُمْ فِيْ مَآ أَفَضْتُمْ
فِيْهِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١٥﴾

**16.** Rehefa nandre indray ireo teny naloaky ny molotrareo ianareo ary manomboka manonona eo ambavanareo izay tsy ananareo fahalalana ny marina akory ary mihevitra an'izany ho zavatra tsy misy dikany nefa dia tena asa fanevatevana lozan-tany eo imason'i Allāh izany.

إِذْ تَلَقَّوْنَهٗ بِأَلْسِنَتِكُمْ وَ تَقُوْلُوْنَ
بِأَفْوَاهِكُمْ مَّا لَيْسَ لَكُمْ بِهٖ عِلْمٌ وَّ
تَحْسَبُوْنَهٗ هَيِّنًا ۖ وَّ هُوَ عِنْدَ اللّٰهِ
عَظِيْمٌ ﴿١٦﴾

**17.** Ary nahoana ianareo, raha nandre izany, no tsy nilaza hoe: "Tsy mendrika anay ny manambara ny momba izany. Masina Ianao, ry Allāh, Tena fanendrikendrehana goavana izany!"

وَلَوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوْهُ قُلْتُمْ مَّا يَكُوْنُ لَنَآ
أَنْ نَّتَكَلَّمَ بِهٰذَا ۖ سُبْحٰنَكَ هٰذَا
بُهْتَانٌ عَظِيْمٌ ﴿١٧﴾

**18.** Mitaona anareo tsy hitodika amin'ny zavatra tahaka izany mihitsy i Allāh, raha mpino ianareo.

يَعِظُكُمُ اللّٰهُ أَنْ تَعُوْدُوْا لِمِثْلِهٖٓ أَبَدًا إِنْ
كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary manazava aminareo ireo andininy i Allāh, ary Mahalala ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena i Allāh.

وَيُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ ۚ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ
حَكِيْمٌ ﴿١٩﴾

**20.** Hahazo famaizana mangirifiry eto an-tany sy any Ankoatra ireo izay maniry ny ihelezan'ny fitondran-tena tsy mendrika amin'ireo mpino. Ary i Allāh dia mahalala fa ianareo no tsy mahalala.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُحِبُّوْنَ اَنْ تَشِيْعَ
الْفَاحِشَةُ فِي الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَهُمْ عَذَابٌ
اَلِيْمٌ ۙ فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۚ وَاللّٰهُ
يَعْلَمُ وَاَنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary moa tsy efa voafongotra ianareo raha tsy noho ny Fahasoavana sy ny indra-fony ary *ny amin'ny maha* Be Fangorahana *sy* Be Famindram-po an'i Allāh.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهٗ وَاَنَّ اللّٰهَ
رَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢١﴾

R.3

**22.** E, ianareo izay mino! Aza manaraka ireo lalan'i Satana, ary na zovy na zovy manaraka ireo lalan'i Satana dia *tsy maintsy mahalala fa* tena mibaiko ho amin'ny fitondran-tena tsy mendrika sy amin'ny ratsy tokoa i Satana. Ary raha tsy noho ny Fahasoavan'i Allāh sy ny Famindram-pony taminareo dia tsy ho nisy na dia iray taminareo aza nadio; fa manadio izay sitrany i Allāh. Ary i Allāh no Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahafantatra ny zava-drehetra.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ
الشَّيْطٰنِ ۚ وَمَنْ يَّتَّبِعْ خُطُوٰتِ الشَّيْطٰنِ
فَاِنَّهٗ يَاْمُرُ بِالْفَحْشَآءِ وَالْمُنْكَرِ ۚ وَلَوْلَا
فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهٗ مَا زَكٰى
مِنْكُمْ مِّنْ اَحَدٍ اَبَدًا ۙ وَّلٰكِنَّ اللّٰهَ يُزَكِّيْ
مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary aoka ireo izay manana harena sy manam-be avy aminareo tsy hianiana fa tsy hanome mihitsy an'ireo ray aman-dreny sy ireo sahirana ary ireo mpifindra monina noho ny amin'i Allāh. Aoka izy ireo hamela heloka sy haneho fandeferana. Tsy mba tianareo ve ny halàn'i Allāh heloka? Ary tena Mpamela heloka sady Mpamidra fo i Allāh.

وَلَا يَاْتَلِ اُولُوا الْفَضْلِ مِنْكُمْ وَالسَّعَةِ
اَنْ يُّؤْتُوْۤا اُولِي الْقُرْبٰى وَالْمَسٰكِيْنَ وَ
الْمُهٰجِرِيْنَ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۖ وَلْيَعْفُوْا
وَلْيَصْفَحُوْا ۗ اَلَا تُحِبُّوْنَ اَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ
لَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Ozonina marina tokoa eto an-tany sy any Ankoatra ireo izay manendrikendrika ny ireo vehivavy maotina izay tsy manana ahiahy sy mpino. Ary hisy famaizana mangirifiry ho azy ireny,

إِنَّ الَّذِينَ يَرْمُونَ الْمُحْصَنٰتِ الْغٰفِلٰتِ
الْمُؤْمِنٰتِ لُعِنُوا فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ
وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Amin'ny andro izay hiampangan'ny lelan'izy ireo sy ny tanan'izy ireo ary ny tongotr'izy ireo ny tenan'izy ireo noho izay ataony.

يَوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ أَلْسِنَتُهُمْ وَأَيْدِيهِمْ وَ
أَرْجُلُهُمْ بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Amin'izay andro izay dia honeran'i Allāh marina tokoa izay tokony honerana amin'izy ireo, ary ho fantatr'izy ireo fa i Allāh irery ihany no Tena Fahamarinana.

يَوْمَئِذٍ يُوَفِّيهِمُ اللّٰهُ دِينَهُمُ الْحَقَّ وَ
يَعْلَمُونَ أَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْحَقُّ الْمُبِينُ ﴿٢٦﴾

**27.** Ho an'ireo olon-dratsy ireo zava-dratsy, ary mora mirona amin'ireo zava-dratsy ireo olon-dratsy. Ary zava-tsoa no mampiavaka ireo olo-marina, ary mora mirona amin'ireo zava-tsoa ireo olo-marina. Tsy manantsiny amin'izay rehetra lazain'*ireo mpanendrikendrika* izy ireo. Famelàna sy vatsy be voninahitra no ho amin'izy ireo.

اَلْخَبِيثٰتُ لِلْخَبِيثِينَ وَ الْخَبِيثُونَ
لِلْخَبِيثٰتِ ۚ وَالطَّيِّبٰتُ لِلطَّيِّبِينَ وَ
الطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبٰتِ ۚ أُولٰٓئِكَ مُبَرَّءُونَ
مِمَّا يَقُولُونَ ۖ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَّ رِزْقٌ
كَرِيمٌ ﴿٢٧﴾ ع

R.4

**28.** E, ianareo izay mino! Aza miditra amin'ny trano hafa izay tsy anareo raha tsy efa nangataka ny handroso ary avy niarahaba ireo tompon-trano. Mety kokoa ho anareo izany mba hitandremanareo.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ اٰمَنُوا لَا تَدْخُلُوا بُيُوتًا
غَيْرَ بُيُوتِكُمْ حَتّٰى تَسْتَأْنِسُوا وَتُسَلِّمُوا
عَلٰٓى أَهْلِهَا ۚ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَذَكَّرُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ary aza mandroso ao raha tsy mahita olona ianareo, raha tsy misy mampandroso anareo. Ary raha milaza ho e aminareo izy: "Mialà any ianareo" dia mialà; tsara dia tsara kokoa ho anareo izany, ary fantatr'i Allāh tsara izay ataonareo.

فَإِنْ لَّمْ تَجِدُوا فِيهَآ أَحَدًا فَلَا
تَدْخُلُوهَا حَتّٰى يُؤْذَنَ لَكُمْ ۚ وَإِنْ قِيلَ
لَكُمُ ارْجِعُوا فَارْجِعُوا هُوَ أَزْكٰى لَكُمْ ۚ
وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Tsy heloka ho anareo ny miditra ao amin'ny trano tsy misy mipetraka izay misy ny fanananareo. Ary mahafantatra izay ambaranareo sy izay afeninareo i Allāh.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَدْخُلُوا بُيُوتًا
غَيْرَ مَسْكُونَةٍ فِيهَا مَتَاعٌ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ
يَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Lazao ireo mpino mba hifehy ny fijerin'izy ireo sy mba hifehezany ireo faritra mahavoafady *aminy*. Mendrika kokoa ho azy ireo izany. Minoa marimarina fa maharaka tsara izay rehetra ataon'izy ireo i Allāh.

قُلْ لِلْمُؤْمِنِينَ يَغُضُّوا مِنْ أَبْصَارِهِمْ
وَيَحْفَظُوا فُرُوجَهُمْ ۚ ذَٰلِكَ أَزْكَىٰ لَهُمْ ۗ
إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا يَصْنَعُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Ary lazao ireo vehivavy mpino mba hifehy ny mason'izy ireo sy mba hifehy ireo faritra mahavoafady *aminy*, ary tsy tokony hampideradera ny hatsaran-tarehiny voajanahary sy ireo haingony izy ireo, afa-tsy ireo izay miseho ho azy, ary hisintona ny saron-dohany hatreny an-tratrany izy ireo, ary tsy tokony hampideradera ny hatsaran-tarehiny voajanahary sy ireo haingony izy ireo afa-tsy amin'ny vadin'izy ireo na amin'ny rain'izy ireo na amin'ny rain'ny vadin'izy ireo na amin'ny zanak'izy ireo lahy, na ny zanaka lahin'ny vadin'izy ireo na amin'ny anadahiny na amin'ny zanaka lahin'ny anadahin'izy ireo na amin'ny ny zanaka lahin'ny rahavavin'izy ireo, na ireo vehivavy ao amin'izy ireo, na izay ananany fahefana, na amin'ireo mpanompo lahiny izay tsy manana filana ara-nofo, na amin'ireo zaza lahy izay tsy manana fahalalana mikasika ireo *faritra* maha vehivavy ny vehivavy. Ary aoka izy tsy hanao famindra mety haneho *ny hatsaran-tarehy izay tokony afeniny* izy ireo, ary mitodiha avokoa ianareo rehetra

وَقُلْ لِلْمُؤْمِنَاتِ يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَارِهِنَّ
وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ
إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا ۖ وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ
جُيُوبِهِنَّ ۖ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا
لِبُعُولَتِهِنَّ أَوْ آبَائِهِنَّ أَوْ آبَاءِ بُعُولَتِهِنَّ
أَوْ أَبْنَائِهِنَّ أَوْ أَبْنَاءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ
إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي
أَخَوَاتِهِنَّ أَوْ نِسَائِهِنَّ أَوْ مَا مَلَكَتْ
أَيْمَانُهُنَّ أَوِ التَّابِعِينَ غَيْرِ أُولِي
الْإِرْبَةِ مِنَ الرِّجَالِ أَوِ الطِّفْلِ الَّذِينَ
لَمْ يَظْهَرُوا عَلَىٰ عَوْرَاتِ النِّسَاءِ ۖ وَلَا
يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِينَ مِنْ
زِينَتِهِنَّ ۚ وَتُوبُوا إِلَى اللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ
الْمُؤْمِنُونَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣٢﴾

any amin'i Allāh, ry mpino, mba hahazoanareo fahombiazana.

**33.** Ary manambadia ireo mananotena eo aminareo, sy ireo avy amin'ireo mpanomponareo, lehilahy sy vehivavy, izay tia vavaka. Hanome harena azy ireo amin'ny alalan'ny hamoram-pony i Allāh raha toa izy ireo mahantra; ary tso-po sady Mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

وَأَنكِحُوا الْأَيَامَىٰ مِنكُمْ وَالصَّالِحِينَ مِنْ
عِبَادِكُمْ وَإِمَائِكُمْ ۚ إِن يَكُونُوا فُقَرَاءَ
يُغْنِهِمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ
عَلِيمٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Ary aoka hitandrina ny fahadiovany ireo izay tsy manana hoeti-manana izany mandra panomezan'i Allāh azy ireo izay hoenti-manana amin'ny alalan'ny fahafoizam-be avy Aminy ho azy ireo. Ary ho an'ireo andevonareo izay maniry ny fampanambadiana *ho toy ny taratasy fanafahana* dia soraty ho azy izany raha toa ka hitanareo fa misy hatsaran-toetra eo amin'izy ireo ary omeo amin'izay harenan'i Allāh izay nomeny anareo izy ireo. Ary raha maniry ny hanambady ireo mpanompo vavinareo *dia aza sakanana ny amin'izany izy* ka hamporisihanareo azy ireo ho amin'ny fiainan'ny mpijangajanga, mba hahazoanareo ireo tombon-tsoa etý an-tany. Fa ho Mpamela heloka *sady* Mpamindra fo *amin'izy ireo* kosa i Allāh ao aorian'ny fanerena natao azy ireo, raha misy manery azy ireo.

وَلْيَسْتَعْفِفِ الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا
حَتَّىٰ يُغْنِيَهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۗ وَالَّذِينَ
يَبْتَغُونَ الْكِتَابَ مِمَّا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ
فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًا ۖ
وَآتُوهُم مِّن مَّالِ اللَّهِ الَّذِي آتَاكُمْ ۚ
وَلَا تُكْرِهُوا فَتَيَاتِكُمْ عَلَى الْبِغَاءِ إِنْ
أَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُوا عَرَضَ الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا ۚ وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ اللَّهَ مِن
بَعْدِ إِكْرَاهِهِنَّ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary nandefa Fambara mazava ho anareo Izahay, ary *nitantara taminareo* ny ohatra nihatra tamin'ireo talohanareo sy fanandratana ireo izay matahotra *an'Andriamanitra*.

وَلَقَدْ أَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ آيَاتٍ مُّبَيِّنَاتٍ وَمَثَلًا
مِّنَ الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةً
لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٣٥﴾

R.5

**36.** I Allāh no fahazavan'ny lanitra sy ny tany. Tahaka ny fitoeran-jiro manjelatra misy fanilo ny fahazavany. Ao anatin'ny fitaratra ilay jiro ary toy ny kinta-manjelatra ilay fitaratra. Mirehitra *amin'ny alalan'ny diloilo* avy amin'ny hazo voatso-drano – hazon'oliva – izay sady tsy avy any atsinanana no tsy avy any andrefana izay mety mirehitra na dia tsy mbola voakasiky ny afo akory aza *izany diloilo izany*. Fahazavana ambonin'ny fahazavana! Nitarika izay tiany ho amin'ny fahazavana i Allāh. Ary manao teny an'ohatra amin'ny olombelona i Allāh, ary mahafantatra soa aman-tsara ny zavatra rehetra i Allāh.

اَللّٰهُ نُوْرُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ مَثَلُ نُوْرِهٖ
كَمِشْكٰوةٍ فِيْهَا مِصْبَاحٌ ؕ اَلْمِصْبَاحُ فِيْ
زُجَاجَةٍ ؕ اَلزُّجَاجَةُ كَاَنَّهَا كَوْكَبٌ دُرِّيٌّ
يُّوْقَدُ مِنْ شَجَرَةٍ مُّبٰرَكَةٍ زَيْتُوْنَةٍ
لَّا شَرْقِيَّةٍ وَّلَا غَرْبِيَّةٍ ۙ يَّكَادُ زَيْتُهَا
يُضِيْٓءُ وَلَوْ لَمْ تَمْسَسْهُ نَارٌ ؕ نُوْرٌ عَلٰى
نُوْرٍ ؕ يَهْدِى اللّٰهُ لِنُوْرِهٖ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَ
يَضْرِبُ اللّٰهُ الْاَمْثَالَ لِلنَّاسِ ؕ وَاللّٰهُ بِكُلِّ
شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿۳۶﴾

**37.** Mirehitra ao amin'ireo trano *ankehitriny io hazavana io* izay baiko avy amin'ny Allāh no nanandratana azy ireny ary hotsarovana ao lalandava ny anarany. Miderà azy isa-maraina sy isan-kariva ao amin'ireny trano ireny;

فِيْ بُيُوْتٍ اَذِنَ اللّٰهُ اَنْ تُرْفَعَ وَيُذْكَرَ
فِيْهَا اسْمُهٗ ۙ يُسَبِّحُ لَهٗ فِيْهَا بِالْغُدُوِّ
وَالْاٰصَالِ ﴿۳۷﴾

**38.** *Ireo* lehilahy izay tsy manadino an'i Allāh sy ny fanompoa-pivavahana ary ny fandoavana ny Zakāt noho ny raharahany na ny varotra ataony. Hanahy ny andro izay ham-pihovitrovitra ny fo sy ny fomba fahitan-javatra izy ireo,

رِجَالٌ ۙ لَّا تُلْهِيْهِمْ تِجَارَةٌ وَّلَا بَيْعٌ عَنْ
ذِكْرِ اللّٰهِ وَاِقَامِ الصَّلٰوةِ وَاِيْتَآءِ
الزَّكٰوةِ ۙ يَخَافُوْنَ يَوْمًا تَتَقَلَّبُ
فِيْهِ الْقُلُوْبُ وَالْاَبْصَارُ ﴿۳۸﴾

**39.** Ary hanolotra valisoa mendrika ho azy ireo noho ireo asany i Allāh ary mbola hanolotra mihoatra izay ho azy ireo avy amin'ny alalan'ny fahamoram-pony. Ary miahy tsy misy fetra marina tokoa izay tiany i Allāh.

لِيَجْزِيَهُمُ اللّٰهُ اَحْسَنَ مَا عَمِلُوْا وَ
يَزِيْدَهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ؕ وَاللّٰهُ يَرْزُقُ
مَنْ يَّشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿۳۹﴾

**40.** Ho an'ireo *izay* tsy mino kosa dia ho toy ireny fahitana an-tany efitra ireny ny asan'izy ireo. Mihevitra ireo mangetaheta fa hoe rano io mandrapahatonga eo ho hitany fa tsy inon-tsy inona akory izany. Ary any no hahitany an'i Allāh izay mamarana manotolo izay tsy maintsy honerany; ary kinga sy mailaka amin'ny fanaovana kajy Allāh.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَعْمَالُهُمْ كَسَرَابٍۭ
بِقِيْعَةٍ يَّحْسَبُهُ الظَّمْاٰنُ مَآءً ؕ
حَتّٰٓى اِذَا جَآءَهٗ لَمْ يَجِدْهُ شَيْـًٔا وَّ
وَجَدَ اللّٰهَ عِنْدَهٗ فَوَفّٰىهُ حِسَابَهٗ ؕ
وَاللّٰهُ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ۙ﴿٤٠﴾

**41.** Na *ny asan'izy ireo dia ho toy* ny haizina eny amin'ny ranomasina malalaka sy lalina izay misy onja mandrakotra onja iray hafa ary misy rahona eo ambonin'izany onja *faharoa* izany; haizina maro mifanosokosoka. Ka raha atsotrany ny tanany dia zara raha hitany; ary tsy misy ny hazavana tokoa ho an'izay tsy omen'i Allāh fahazavana.

اَوْ كَظُلُمٰتٍ فِيْ بَحْرٍ لُّجِّيٍّ يَّغْشٰىهُ
مَوْجٌ مِّنْ فَوْقِهٖ مَوْجٌ مِّنْ فَوْقِهٖ
سَحَابٌ ؕ ظُلُمٰتٌۢ بَعْضُهَا فَوْقَ بَعْضٍ ؕ
اِذَآ اَخْرَجَ يَدَهٗ لَمْ يَكَدْ يَرٰىهَا ؕ وَمَنْ
لَّمْ يَجْعَلِ اللّٰهُ لَهٗ نُوْرًا فَمَا لَهٗ مِنْ نُّوْرٍ ﴿٤١﴾ ع

R.6

**42.** Tsy hitanao ve fa izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany dia mankalaza ny fiderana an'i Allāh, ary *tahaka izany ny ataon'*ireo vorona amin'ny elany mivelatra? Mahalala *ny fombam*-pivavahany sy ny fiderany ny tsirairay ary mahafantatra tsara izay ataon'izy ireo i Allāh.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يُسَبِّحُ لَهٗ مَنْ فِي
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَالطَّيْرُ صٰٓفّٰتٍ ؕ كُلٌّ
قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهٗ وَتَسْبِيْحَهٗ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ
بِمَا يَفْعَلُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ary an'i Allāh irery ihany ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany, ary amin'i Allāh no fiverenana.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَاِلَى اللّٰهِ
الْمَصِيْرُ ﴿٤٣﴾

**44.** Tsy hitanao va fa manosika moramora ireo rahona i Allāh ary manambatra azy ireny, sy manatsitokotoko azy ireny ary avy amin'izany no ahitanareo orana mivoaka avy ao ampovoany? Ary mampidina *rahona toy ny*

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يُزْجِيْ سَحَابًا ثُمَّ
يُؤَلِّفُ بَيْنَهٗ ثُمَّ يَجْعَلُهٗ رُكَامًا
فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلٰلِهٖ ۚ وَيُنَزِّلُ
مِنَ السَّمَآءِ مِنْ جِبَالٍ فِيْهَا مِنْۢ بَرَدٍ
فَيُصِيْبُ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ وَيَصْرِفُهٗ عَنْ

tendrombohitra avy any an-danitra Izy ka misy havandra avy ao amin'izy ireny ary arotsany amin'izay tiany izany, ary alaviriny amin'izay tiany. Mety hahajamba ny maso ny tselatra avy amin'ny varatra.

مَنْ يَّشَآءُ ؕ يَكَادُ سَنَا بَرْقِهٖ يَذْهَبُ
بِالْاَبْصَارِ ﴿٤٤﴾

**45.** Ataon'i Allāh mifandimby ny andro sy ny alina. Tena misy lesona ho an'ireo mana-maso tokoa amin'izany.

يُقَلِّبُ اللّٰهُ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ ؕ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّاُولِى الْاَبْصَارِ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary avy tamin'ny rano no namoronan'i Allāh ny biby isan'isany avy. Nisy tamin'izy ireny mandady amin'ny kibony, ary misy manana tongotra roa, ary misy manana tongotra efatra. Namorona araka izay sitrany i Allāh. Minoa marimarina fa manana fahefana hanao izay tiany i Allāh.

وَاللّٰهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّنْ مَّآءٍ ۚ
فَمِنْهُمْ مَّنْ يَّمْشِيْ عَلٰى بَطْنِهٖ ۚ وَمِنْهُمْ
مَّنْ يَّمْشِيْ عَلٰى رِجْلَيْنِ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ
يَّمْشِيْ عَلٰۤى اَرْبَعٍ ؕ يَخْلُقُ اللّٰهُ مَا يَشَآءُ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٤٦﴾

**47.** Tena nandefa Fambara mazava tokoa Izahay. Ary mitarika izay tiany amin'ny lalan-tsara i Allāh.

لَقَدْ اَنْزَلْنَآ اٰيٰتٍ مُّبَيِّنٰتٍ ؕ وَاللّٰهُ
يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ اِلٰى صِرَاطٍ
مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary hoy izy ireo: "Mino an'i Allāh sy ny Iraka izahay, ary mankatoa izahay." Kanefa aorian'izany dia misy mihodina ny sasany amin'izy ireo. Saingy tsy mpino izy ireny.

وَيَقُوْلُوْنَ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَبِالرَّسُوْلِ
وَاَطَعْنَا ثُمَّ يَتَوَلّٰى فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ
ذٰلِكَ ؕ وَمَآ اُولٰٓئِكَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary rehefa antsoina eo anatrehan'i Allāh sy ny Iraka izy ireny mba hotsaraina dia indreny fa misy mihodina ny ampahany amin'izy ireo!

وَاِذَا دُعُوْۤا اِلَى اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ لِيَحْكُمَ
بَيْنَهُمْ اِذَا فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Fa raha vao *heverin'izy ireo* indray fa mahazo rariny izy ireo amin'izany dia mirohatra miverina eo aminy *(ny Mpaminany Masina)* amim-panatrentena indray izy ireo.

وَاِنْ يَّكُنْ لَّهُمُ الْحَقُّ يَاْتُوْۤا اِلَيْهِ
مُذْعِنِيْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Moa noho ny aretina ao ampon'izy ireo izany? Sa misalasala izy

اَفِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ اَمِ ارْتَابُوْۤا اَمْ

ireo na matahotra hoe tsy manao ny marina amin'izy ireo i Allāh sy ny Iraka avy Aminy? *Tsia*, fa izy ireo no olon-dratsy.

يَخَافُوْنَ اَنْ يَّحِيْفَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ وَ
رَسُوْلُهٗ ؕ بَلْ اُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ٥١

R.7

**52.** Tsotra fotsiny ny valin-teny avy amin'ireo mpino rehefa voaantso hotsaraina eo anatrehan'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy izy ireo, hoe: "Mandre sady mankatoa izahay". Ary izy ireo no hahazo fiadanana.

اِنَّمَا كَانَ قَوْلَ الْمُؤْمِنِيْنَ اِذَا دُعُوْۤا اِلَى
اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ اَنْ يَّقُوْلُوْا
سَمِعْنَا وَاَطَعْنَا ؕ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ٥٢

**53.** Ary na zovy na zovy mankatoa an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy, sady natahotra an'i Allāh ary mandray Azy ho apinga *fiarovana* dia izy ireny no ho tojo ny fahombiazana.

وَمَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَيَخْشَ اللّٰهَ وَ
يَتَّقْهِ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ٥٣

**54.** Ary mianiana amin'i Allāh amin'ireo fianianana mafonja indrindra izy ireo fa raha mandidy azy ireo ianao dia hivoaka marina tokoa izy ireo. Lazao hoe: "Aza mianiana fa ny tokony hatao dia ny fanajana ireo izay manao ny marina. Minoa marimarina fa mahafantatra tsara izay ataonareo i Allāh."

وَاَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ لَئِنْ
اَمَرْتَهُمْ لَيَخْرُجُنَّ ؕ قُلْ لَّا تُقْسِمُوْا ۚ
طَاعَةٌ مَّعْرُوْفَةٌ ؕ اِنَّ اللّٰهَ خَبِيْرٌۢ بِمَا
تَعْمَلُوْنَ ٥٤

**55.** Lazao hoe: "Mankatoava an'i Allāh ary ankatoavy ny Iraka." Ary raha mandà izy ireo *dia tsarovy fa na iza na iza manao izany* dia hotanana ho tompon'andraikitra ny amin'izay ankinina aminy tahaka anareo rehetra izay hotanana ho tompon'andraikitra ny amin'izay ankinina aminareo. Ary raha mankatoa azy ianareo dia ho voatarika *amin'ny lalana tokony haleha* tokoa. Ary tsy hanana andraikitra afa-tsy ny fampitàna mazava tsara ireo hafatra ny Iraka.

قُلْ اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ ۚ
فَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنَّمَا عَلَيْهِ مَا حُمِّلَ وَ
عَلَيْكُمْ مَّا حُمِّلْتُمْ ؕ وَاِنْ تُطِيْعُوْهُ تَهْتَدُوْا ؕ
وَمَا عَلَى الرَّسُوْلِ اِلَّا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ٥٥

**56.** Nampanantena ireo izay mino sy ireo izay manao asa soa i Allāh fa hanao azy ireo ho mpandimby etý antany marina tokoa Izy, tahaka ny nanaovany ho Mpandimby *ny sasany tamin'ireo* teo alohany; ary hampitoetra marina tokoa ho azy ireo ny fivavahan'izy ireo Izy izay nofinidiny ho azy ireo. Ary taorian'ny fatahoran'izy ireo dia nanolotra marina tokoa fandriampahalemana sy *fiadanana* ho azy ireo Izy ho setrin'izany: Manompo Ahy izy ireo, *ary* tsy hampifangaro Ahy aminjavatra hafa. Ary na zovy na zovy tsy mahay mankasitraka aorian'izany dia ho isan'ireo mpihodina.

وَعَدَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مِنْكُمْ وَ
عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَيَسْتَخْلِفَنَّهُمْ فِي
الْاَرْضِ كَمَا اسْتَخْلَفَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۪
وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمْ دِيْنَهُمُ الَّذِي ارْتَضٰى لَهُمْ
وَلَيُبَدِّلَنَّهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ خَوْفِهِمْ اَمْنًا ؕ
يَعْبُدُوْنَنِيْ لَا يُشْرِكُوْنَ بِيْ شَيْـًٔا ؕ وَمَنْ كَفَرَ
بَعْدَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿۵۶﴾

**57.** Ary manaova fanompoampivavahana sady aloavy ny Zakāt ary ankatoavy ny Iraka mba hitondrana anareo amin'ny famidram-po.

وَ اَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَ اٰتُوا الزَّكٰوةَ وَ اَطِيْعُوا
الرَّسُوْلَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿۵۷﴾

**58.** Aza mihevitra fa ho afaka hanova *izay efa nokasainay hotanterahana* tetý an-tany ireo izay tsy mino; ny Afobe no fonenan'izy ireny ary any no fonenana tena ratsy indrindra.

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مُعْجِزِيْنَ فِي
الْاَرْضِ ۚ وَمَاْوٰىهُمُ النَّارُ ؕ وَلَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿۵۸﴾ ع ۱۳

R.8

**59.** E, ianareo izay mino! Aoka ireo izay anananareo fahefana sy ireo izay mbola tsy maoty eo aminareo mba hangataka alalana aminareo *alohan'ny hidirana ao amin'ny efitranonareo* amina fotoana telo *samihafa*: alohan'ny fivavahana maraina, rehefa miala akanjo amin'ny atoandro ianareo *mandritra ny fotoampahavaratra*, ary aorian'ny Fivavahana hariva. Fotoana telo voatokana ho anareo ireo. Amin'ny fotoana hafa dia tsy misy tsiny ho

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لِيَسْتَاْذِنْكُمُ الَّذِيْنَ
مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ وَ الَّذِيْنَ لَمْ يَبْلُغُوا
الْحُلُمَ مِنْكُمْ ثَلٰثَ مَرّٰتٍ ؕ مِنْ قَبْلِ صَلٰوةِ
الْفَجْرِ وَحِيْنَ تَضَعُوْنَ ثِيَابَكُمْ مِّنَ
الظَّهِيْرَةِ وَ مِنْۢ بَعْدِ صَلٰوةِ الْعِشَآءِ ۫ؕ
ثَلٰثُ عَوْرٰتٍ لَّكُمْ ؕ لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَ لَا
عَلَيْهِمْ جُنَاحٌۢ بَعْدَهُنَّ ؕ طَوّٰفُوْنَ
عَلَيْكُمْ بَعْضُكُمْ عَلٰى بَعْضٍ ؕ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ
اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿۵۹﴾

anareo na ho azy ireo, *satria* ny sasany aminareo dia manan-draharaha amin'ny hafa ary mivezivezy *malalaka araka izay ilaina.* Toy izany no anehoan'i Allāh mazava tsara ho anareo ireo Fambara; satria Mahalala ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena i Allāh.

**60.** Ary rehefa eo amin'ny *taona* fahamaotiana ireo ankizy eo aminareo dia tsy maintsy mangataka alalana *ihany koa* izy ireny, toy izay efa nataon'ireo *zokiny* taminareo. Toy izany no anazavan'i Allāh aminareo ny didy avy Aminy; ary Mahalala ny zava-drehetra sady Feno fahendrena i Allāh.

وَإِذَا بَلَغَ الْأَطْفَالُ مِنكُمُ الْحُلُمَ
فَلْيَسْتَأْذِنُوا كَمَا اسْتَأْذَنَ الَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ ۗ
وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٦٠

**61.** *Ho an'ireo* vehivavy be taona efa dilan'ny taonan'ny fanambadiana dia tsy misy na inona na inona aniniana azy ireny raha toa ka manala ireo fitafiany ivelany nefa tsy mampihanjahanja ny hatsaran'izy ireo. Nefa tsaratsara kokoa ho azy ny tsy manao *izany.* Fa i Allāh no Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

وَالْقَوَاعِدُ مِنَ النِّسَاءِ اللَّاتِي لَا يَرْجُونَ
نِكَاحًا فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعْنَ
ثِيَابَهُنَّ غَيْرَ مُتَبَرِّجَاتٍ بِزِينَةٍ ۖ وَ
أَن يَسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَّهُنَّ ۗ وَاللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٦١

**62.** Tsy misy tsiny ho an'ny jamba, ary tsy misy tsiny ho an'ny mandringa, ary tsy misy tsiny ho an'ny marary, na ho anareo aza, tsy misy tsiny ho anareo raha misakafo ao an-tokantranonareo na ao an-tranon-drainareo, na ao an-tranon'ny reninareo, na ao an-tranon'ireo rahalahinareo, na ao an-tranon'ireo anabavinareo. Na ao an-tranon'ireo rahalain-drainareo, na ao an-tranon'ireo anabavin-drainareo, na ao an-tranon'ireo andahin-dreninareo, na

لَّيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ
حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰ
أَنفُسِكُمْ أَن تَأْكُلُوا مِن بُيُوتِكُمْ أَوْ
بُيُوتِ آبَائِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَاتِكُمْ أَوْ
بُيُوتِ إِخْوَانِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَاتِكُمْ أَوْ
بُيُوتِ أَعْمَامِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّاتِكُمْ أَوْ
بُيُوتِ أَخْوَالِكُمْ أَوْ بُيُوتِ خَالَاتِكُمْ أَوْ مَا
مَلَكْتُم مَّفَاتِحَهُ أَوْ صَدِيقِكُمْ ۚ لَيْسَ
عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُوا جَمِيعًا أَوْ

ao an-tranon'ireo rahavavindreninareo, na ao amin'izay ananareo fanalahidy, na ao an-tranon'ny namanareo. Tsy misy tsininareo mihitsy na miaraka homana ianareo na tsia. Saingy rehefa miditra ao an-trano ianareo dia arahabao amin'ny fombapiarahabana hoe fiadanana ireo olona – fombam-piarahabana ny Tomponao, feno fahasoavana sy fahamasinana. Tahaka izany ny fomba entin'i Allāh mampahazava aminareo ny didy mba hahafantaranareo.

أَشْتَاتًا ۚ فَإِذَا دَخَلْتُم بُيُوتًا فَسَلِّمُوا
عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِّنْ عِندِ اللَّهِ مُبَارَكَةً
طَيِّبَةً ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ
لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦٢﴾ ع ٨ ١٤

R.9

**63.** Ireo hany *tena* mpino, dia ireo mino an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy, sy ireo rehefa tafaraka aminy ao anatin'ny raharaha *lehibe iombonana* dia tsy mba mandeha raha tsy efa avy mangataka alalana aminy. Minoa marimarina fa ireny izay mangataka alalana aminao ireny no *tena* mino *marina* an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy. Koa rehefa mangataka alalana aminao *mba handeha* noho ny antony momba ny tenany manokana izy ireo dia ekeo ny fanomezan-dalana ho an'izay tianao, ary mangataha famelana ho azy ireo eo anatrehan'i Allāh. Minoa marimarina fa tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَ
رَسُولِهِ وَإِذَا كَانُوا مَعَهُ عَلَىٰ أَمْرٍ جَامِعٍ
لَّمْ يَذْهَبُوا حَتَّىٰ يَسْتَأْذِنُوهُ ۚ إِنَّ الَّذِينَ
يَسْتَأْذِنُونَكَ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ
بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ۚ فَإِذَا اسْتَأْذَنُوكَ
لِبَعْضِ شَأْنِهِمْ فَأْذَن لِّمَن شِئْتَ مِنْهُمْ
وَاسْتَغْفِرْ لَهُمُ اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٣﴾

**64.** Aza heverina ho toy ny antso ataon'ny iray aminareo amin'ny hafa ny antson'ny Iraka. Fantatr'i Allāh ireo izay mitsoaka sady miafina aminareo. Koa aoka hitandrina ireo izay manohitra ny didiny mba tsy hisian'ny fitsapana hampahory azy

لَا تَجْعَلُوا دُعَاءَ الرَّسُولِ بَيْنَكُمْ كَدُعَاءِ
بَعْضِكُم بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ اللَّهُ الَّذِينَ
يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمْ لِوَاذًا ۚ فَلْيَحْذَرِ الَّذِينَ
يُخَالِفُونَ عَنْ أَمْرِهِ أَن تُصِيبَهُمْ
فِتْنَةٌ أَوْ يُصِيبَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٤﴾

ireo, na hisian'ny famaizana mangirifiry hihatra amin'izy ireo.

**65.** Henoy tsara! An'i Allāh irery ihany izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany. Fantany ny toerana misy anareo. Ary amin'ny andro izay hitondrana azy ireo any Aminy no hampahafantarany *(Allāh)* azy ireo izay nataony. Ary mahafantatra tsara ny zava-drehetra i Allāh.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ ۖ
قَدْ يَعْلَمُ مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ ۖ وَيَوْمَ يُرْجَعُونَ
إِلَيْهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا ۗ وَاللَّهُ
ع بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٦٥﴾



سُوْرَةُ الْفُرْقَانِ مَكِّيَّةٌ ٢٥ — رکوعاتها ٦ — اٰياتها ٧٨



## Toko Fahadimy Amby Roapolo - 25
## AL-FORKĀN
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Masina anie Ilay nandefa tany amin'ny mpanompony ny Fahafahamanavaka – *Ny Kor'any Masina* – mba hahatonga azy ho mpampitandrina ho an'ny izao tontolo izao.

تَبٰرَكَ الَّذِيْ نَزَّلَ الْفُرْقَانَ عَلٰى عَبْدِهٖ
لِيَكُوْنَ لِلْعٰلَمِيْنَ نَذِيْرًا ②

**3.** Ilay Tompon'ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany. Ary tsy ilainy ny hoe hanan-janaka no sady manana mpiara-dia mitovy sata aminy ao amin'ny fanjakany izy, ary nahary ny zava-drehetra sady namaritra izay tokony ho izy ny amin'ny fisian'izy ireny.

الَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ وَ لَمْ
يَتَّخِذْ وَلَدًا وَّ لَمْ يَكُنْ لَّهٗ شَرِيْكٌ فِي
الْمُلْكِ وَ خَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ فَقَدَّرَهٗ
تَقْدِيْرًا ③

**4.** Kanefa dia nanangana andriamanikafa maro ankoatrany, izay tsy mahaforona na inona na inona akory izy ireo, fa mbola izy ireo indray aza no noforonina ka tsy manana fahefana hanao ny ratsy na hanao ny tsara, ary sady tsy misy voafehiny na ny fahafatesana, na ny fiainana na ny fananganana amin'ny maty.

وَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖۤ اٰلِهَةً لَّا يَخْلُقُوْنَ
شَيْـًٔا وَّ هُمْ يُخْلَقُوْنَ وَ لَا يَمْلِكُوْنَ
لِاَنْفُسِهِمْ ضَرًّا وَّ لَا نَفْعًا وَّ لَا يَمْلِكُوْنَ
مَوْتًا وَّ لَا حَيٰوةً وَّ لَا نُشُوْرًا ④

**5.** Ary hoy ireo tsy mino: "Lainga noforoniny *(ny Mpaminany Masina)* fotsiny ihany izany, ary manampy azy tamin'izany ny sasany." Nanao ny tsy marina izy ireo raha ny tena izy sady *milaza* lainga.

وَ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْۤا اِنْ هٰذَاۤ اِلَّاۤ اِفْكُ
اِفْتَرٰىهُ وَ اَعَانَهٗ عَلَيْهِ قَوْمٌ اٰخَرُوْنَ ۛۚ
فَقَدْ جَآءُوْ ظُلْمًا وَّ زُوْرًا ⑤

**6.** Ary hoy izy ireo: "Anganombaviantitra avokoa *izany*: *ary*

وَ قَالُوْۤا اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ اكْتَتَبَهَا فَهِيَ

nampanoratiny izany ka novakiany taminy marain-tsy hariva."

تُمْلٰى عَلَيْهِ بُكْرَةً وَّاَصِيْلًا ۝٦

**7.** Lazao hoe: "Ilay mahalala ny miafina *rehetra izay any* an-danitra sy *ety* an-tany no nanambara izany. Tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo tokoa Izy.

قُلْ اَنْزَلَهُ الَّذِيْ يَعْلَمُ السِّرَّ فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ اِنَّهٗ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ۝٧

**8.** Ary hoy izy ireo: "Inona koa ity Iraka mihinan-kanina sy mandeha eny an-dalam-be ity? Nahoana no tsy nandefasana anjely mba hiaraka hampitandrina aminy?

وَقَالُوْا مَالِ هٰذَا الرَّسُوْلِ يَاْكُلُ الطَّعَامَ وَيَمْشِيْ فِى الْاَسْوَاقِ ؕ لَوْلَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِ مَلَكٌ فَيَكُوْنَ مَعَهٗ نَذِيْرًا ۝٨

**9.** Na tokony ho nanipazana harena *avy any ambony any* izy, na ho nanana saha mba hihinanany *ireo voankazo.*" Fa hoy ihany ireo olon-dratsy: "Tsy inona fa olona voan'ny ody no arahinareo".

اَوْ يُلْقٰۤى اِلَيْهِ كَنْزٌ اَوْ تَكُوْنُ لَهٗ جَنَّةٌ يَّاْكُلُ مِنْهَا ؕ وَقَالَ الظّٰلِمُوْنَ اِنْ تَتَّبِعُوْنَ اِلَّا رَجُلًا مَّسْحُوْرًا ۝٩

**10.** Jereo, tahaka ny inona ny fanamboarany resaka fanoharana aminao! Ary dia efa very izy ireo ary tsy hahita ny lalan-kombany.

اُنْظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوْا لَكَ الْاَمْثَالَ فَضَلُّوْا فَلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ سَبِيْلًا ۝١٠

R.2

**11.** Masina anie Ilay hanolotra anao ny tsara kokoa noho izany rehetra izany, raha toa ka sitrany izany – saha ikorinan'ny renirano maro ary hanokana lapa maro ho anareo *ihany koa.*

تَبٰرَكَ الَّذِيْۤ اِنْ شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِّنْ ذٰلِكَ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۙ وَيَجْعَلْ لَّكَ قُصُوْرًا ۝١١

**12.** *Tsia*, tsy mino ny fisian'ny Ora farany izy ireo, efa nanomana afo mivaivay ho an'ireo izay tsy mandraharaha ny Ora Izahay.

بَلْ كَذَّبُوْا بِالسَّاعَةِ ۟ وَاَعْتَدْنَا لِمَنْ كَذَّبَ بِالسَّاعَةِ سَعِيْرًا ۝١٢

**13.** Rehefa hahita izany avy lavitra izy *(ny afo)* dia handre ny fitroarany sy fingerongerony *(ny afo)* izy ireo.

اِذَا رَاَتْهُمْ مِّنْ مَّكَانٍۢ بَعِيْدٍ سَمِعُوْا لَهَا تَغَيُّظًا وَّزَفِيْرًا ۝١٣

**14.** Ary rehefa hatsipy sady afatotra miaraka ao amin'ny kizon'*ny afo* izy

وَاِذَآ اُلْقُوْا مِنْهَا مَكَانًا ضَيِّقًا

ireo dia hiangavy indray ny mba handevonana azy ireo.

مُّقَرَّنِينَ دَعَوْا هُنَالِكَ ثُبُورًا ﴿١٤﴾

**15.** “Ankehitriny dia aza miangavy fandevonana tokana ihany fa fandevonana maro angatahana.”

لَا تَدْعُوا الْيَوْمَ ثُبُورًا وَاحِدًا وَادْعُوا ثُبُورًا كَثِيرًا ﴿١٥﴾

**16.** Lazao hoe: “Izany ve no mendrika sa ilay Saha Maharitra mandrakizay izay nampanantenana ireo olo-marina? Ho valisoa ho azy ireo sy ho fonenany Izany.”

قُلْ أَذَٰلِكَ خَيْرٌ أَمْ جَنَّةُ الْخُلْدِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ ۚ كَانَتْ لَهُمْ جَزَاءً وَمَصِيرًا ﴿١٦﴾

**17.** Ho hitany ao avokoa izay rehetra ilaina ary honina ao *mandrakizay* izy ireo. Izany dia fampanatenana izay tsy maintsy ho tanteraka avy amin’ny Tomponao.

لَهُمْ فِيهَا مَا يَشَاءُونَ خَالِدِينَ ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعْدًا مَسْئُولًا ﴿١٧﴾

**18.** Ary amin’ny andro izay hamoriany *(Allāh)* azy ireo mbamin’izay iankohofany ivelan’i Allāh dia hanontany hoe Izy: “Ianareo va no namitaka ireo Mpanompoko toy izao, sa noho *ny nahim-pony* no nampania azy ireo?”

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ فَيَقُولُ أَأَنْتُمْ أَضْلَلْتُمْ عِبَادِي هَٰؤُلَاءِ أَمْ هُمْ ضَلُّوا السَّبِيلَ ﴿١٨﴾

**19.** Hoy izy ireo: “Masina ianao! Tsy mendrika ho anay ny haka mpiaro hafa ankoatranao; fa nanolotra zava-tsoa maro tetý an-tany ho azy ireo, izy ireo sy ireo rain’izy ireo, Ianao ka zary nanadinoany fampatsiahivana izany ka zary rava ny vahoaka.”

قَالُوا سُبْحَانَكَ مَا كَانَ يَنْبَغِي لَنَا أَنْ نَتَّخِذَ مِنْ دُونِكَ مِنْ أَوْلِيَاءَ وَلَٰكِنْ مَتَّعْتَهُمْ وَآبَاءَهُمْ حَتَّىٰ نَسُوا الذِّكْرَ وَكَانُوا قَوْمًا بُورًا ﴿١٩﴾

**20.** *Koa hilaza hoe amin’ny mpanompo sampy Izahay:* “Ankehitriny dia hanolotra ny fandavany izay nolazainareo izy ireo, koa sady tsy afaka ny hiala *amin’ny famaizana* ianareo no tsy *hahazo* fanampiana.” Ary na zovy na zovy manao ny tsy marina aminareo dia hampanandrana azy ny famaizana mangirifiry Izahay.”

فَقَدْ كَذَّبُوكُمْ بِمَا تَقُولُونَ فَمَا تَسْتَطِيعُونَ صَرْفًا وَلَا نَصْرًا ۚ وَمَنْ يَظْلِمْ مِنْكُمْ نُذِقْهُ عَذَابًا كَبِيرًا ﴿٢٠﴾

**21.** Ary tsy nandefa Iraka tsy nihinankanina na nandeha teny andalam-be Izahay. Ary ny sasany aminareo no sedrainay mba ho hitan'ny hafa. *Koa* hanam-paharetana va ianareo? Ary ny Tomponao no ilay Mahita ny zavadrehetra.

وَمَا أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ الْمُرْسَلِينَ إِلَّا
إِنَّهُمْ لَيَأْكُلُونَ الطَّعَامَ وَيَمْشُونَ فِي
الْأَسْوَاقِ ۗ وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً ۗ
ع ٢ ١١ ١٧ أَتَصْبِرُونَ ۚ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرًا ﴿٢١﴾

FIZARANA FAHASIVY AMBIN'NY FOLO

R.3

**22.** Ary hoy ireo izay tsy nanampo ny hihaona Aminay hoe: "Nahoana no tsy misy anjely nalefa tety aminay?" Na hoe: "Nahoana no tsy mahita ny Tomponay izahay?" Azo antoka fa diso mihambohambo loatra izy ireo ary mihoa-pefy tafahoatra ihany koa.

الجزء ١٩ وَقَالَ الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَاءَنَا
لَوْلَا أُنْزِلَ عَلَيْنَا الْمَلَائِكَةُ أَوْ نَرَىٰ
رَبَّنَا ۗ لَقَدِ اسْتَكْبَرُوا فِي أَنْفُسِهِمْ
وَعَتَوْ عُتُوًّا كَبِيرًا ﴿٢٢﴾

**23.** Amin'ny andro izay hahitan'izy ireo ireo anjely – io andro io dia tsy hisy vaovao mahafaly ho an'ireo meloka, dia hoy izy ireo: "Raha mba nisy fefy lehibe mantsy!"

يَوْمَ يَرَوْنَ الْمَلَائِكَةَ لَا بُشْرَىٰ
يَوْمَئِذٍ لِلْمُجْرِمِينَ وَيَقُولُونَ
حِجْرًا مَحْجُورًا ﴿٢٣﴾

**24.** Ary hitodika amin'izay rehetra natsangany Izahay ka hataonay ho toy ny vovoka miparitaka izy ireny.

وَقَدِمْنَا إِلَىٰ مَا عَمِلُوا مِنْ عَمَلٍ
فَجَعَلْنَاهُ هَبَاءً مَنْثُورًا ﴿٢٤﴾

**25.** Amin'izany andro izany dia hahazo zava-tsoa tokoa ny olona ao amin'ny paradisa raha ny fonenan'izy ireo maharitra no resahina sady hahazo toerana tsara *ihany koa* raha ny fialantsasatra vonjimaika hataony no resahina.

أَصْحَابُ الْجَنَّةِ يَوْمَئِذٍ خَيْرٌ مُسْتَقَرًّا
وَأَحْسَنُ مَقِيلًا ﴿٢٥﴾

**26.** Ary amin'ny andro izay hampitsonika ny lanitra miaraka amin'ireo rahona sy hanirahana anjely marobe –

وَيَوْمَ تَشَقَّقُ السَّمَاءُ بِالْغَمَامِ وَ
نُزِّلَ الْمَلَائِكَةُ تَنْزِيلًا ﴿٢٦﴾

**27.** Amin'izany andro izany dia ho an'*Andriamanitra* Be Fahasoavana ny

الْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ الْحَقُّ لِلرَّحْمَٰنِ ۚ وَ

fanjakana marina; ary ho andro sarotra ho an'ireo tsy mpino izany.

كَانَ يَوْمًا عَلَى الْكٰفِرِيْنَ عَسِيْرًا ﴿٢٧﴾

**28.** Amin'izany andro izany dia hoketohan'ny nenina ny olon-dratsy sady hiteny hoe: "E! Raha mba nandeha nanaraka ny lalana niaraka tamin'ny Iraka mantsy aho.

وَيَوْمَ يَعَضُّ الظَّالِمُ عَلٰى يَدَيْهِ يَقُوْلُ يٰلَيْتَنِي اتَّخَذْتُ مَعَ الرَّسُوْلِ سَبِيْلًا ﴿٢٨﴾

**29.** "Lozako! Raha mba tsy nandray ho sakaiza tahaka ireny mantsy aho!

يٰوَيْلَتٰى لَيْتَنِيْ لَمْ اَتَّخِذْ فُلَانًا خَلِيْلًا ﴿٢٩﴾

**30.** "Izy no nitarika ahy ho amin'ny fahaverezana taorian'ny nandefasana tamiko izany fampatsiahivana izany." Ary i Satana no tena mpivadika amin'ny olombelona.

لَقَدْ اَضَلَّنِيْ عَنِ الذِّكْرِ بَعْدَ اِذْ جَآءَنِيْ ۗ وَكَانَ الشَّيْطٰنُ لِلْاِنْسَانِ خَذُوْلًا ﴿٣٠﴾

**31.** Ary hiteny ny Iraka ka hanao hoe: "E, ry Tompoko! Marina tokoa fa mihevitra ny Kor'any ho toy ny *zavatra* tsy ilaina intsony ny vahoakako."

وَقَالَ الرَّسُوْلُ يٰرَبِّ اِنَّ قَوْمِي اتَّخَذُوْا هٰذَا الْقُرْاٰنَ مَهْجُوْرًا ﴿٣١﴾

**32.** Izany no antony nametrahanay fahavalo avy amin'ireo mpanota ho an'ireo Mpaminany tsirairay avy; ary ampy ho Mpitari-dalana sy ho Mpanampy ny Tomponao.

وَكَذٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا مِّنَ الْمُجْرِمِيْنَ ۗ وَكَفٰى بِرَبِّكَ هَادِيًا وَّنَصِيْرًا ﴿٣٢﴾

**33.** Ary hoy ireo izay tsy mpino: "Nahoana ny Kor'any no tsy nambara taminy indray mandeha monja?" Toy izany no *nanambaranay azy* mba hahafahany mampatanjaka ny fonao amin'ny alalan'izany. Ary nataonay tamin'ny endrika tsara indrindra izany *Kor'any izany.*

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ الْقُرْاٰنُ جُمْلَةً وَّاحِدَةً ۛ كَذٰلِكَ ۛ لِنُثَبِّتَ بِهٖ فُؤَادَكَ وَرَتَّلْنٰهُ تَرْتِيْلًا ﴿٣٣﴾

**34.** Ary tsy hitondra fampitahana aminareo *na dia iray aza* izy ireo raha tsy milaza ny fahamarinana aminao sady manome fanazavana mendrika tsara ho anao Izahay.

وَلَا يَأْتُوْنَكَ بِمَثَلٍ اِلَّا جِئْنٰكَ بِالْحَقِّ وَاَحْسَنَ تَفْسِيْرًا ﴿٣٤﴾

**35.** Ireo izay miaraka tarihanay amin'ny tavany ho any amin'ny Afobe dia ho ao anatin'ny fahoriana tanteraka sady tena very tanteraka amin'ny lala-*mahitsy.*

ٱلَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ
جَهَنَّمَ أُولَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ
سَبِيلًا ٣٥

R.4

**36.** Nanolotra ny Boky tamin'i Mosesy Izahay, ary nanendry an'i Aarôna, rahalahiny ho lefitra miaraka aminy.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلْنَا مَعَهُۥٓ
أَخَاهُ هَٰرُونَ وَزِيرًا ٣٦

**37.** Ary hoy Izahay: "Mandehana ianareo mirahalahy any amin'ny vahoaka izay nandà ireo Fambara avy Aminay; ary nolevoninay tanteraka *ireo vahoaka* ireo avy eo.

فَقُلْنَا ٱذْهَبَآ إِلَى ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا
بِـَٔايَٰتِنَا فَدَمَّرْنَٰهُمْ تَدْمِيرًا ٣٧

**38.** Ary *ho an'ny* vahoakan'i Noa, rehefa nandà ireo Iraka izy, dia nasianay safo-drano ary nataonay Fambara ho an'ny zanak'olombelona izany. Ary nanome famaizana mangirifiry ho an'ireo olon-dratsy Izahay.

وَقَوْمَ نُوحٍ لَّمَّا كَذَّبُوا ٱلرُّسُلَ
أَغْرَقْنَٰهُمْ وَجَعَلْنَٰهُمْ لِلنَّاسِ ءَايَةً
وَأَعْتَدْنَا لِلظَّٰلِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ٣٨

**39.** Ary *nofongorinay* ny 'Ād sy ny Thamōd ary ny vahoakan'ny Vovo, ary taranaka maro teo anelanelan'izy ireo.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَأَصْحَٰبَ ٱلرَّسِّ وَقُرُونًۢا
بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ٣٩

**40.** Ary nomenay ohatra mikasika *ireo vahoaka tany aloha* ny tsirairay avy tamin'izy ireo ary *tamin'ny farany* dia nolevoninay tanteraka avokoa izy rehetra.

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ ٱلْأَمْثَٰلَ وَكُلًّا
تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ٤٠

**41.** Ary tsy maintsy ho nitsidika ny tanàna izay nandatsahany orana nampidi-doza izy ireo. Tsy nahita izany va izy ireo? *Tsia,* tsy manantena ny hitsangana amin'ny maty izy ireo.

وَلَقَدْ أَتَوْا عَلَى ٱلْقَرْيَةِ ٱلَّتِىٓ أُمْطِرَتْ
مَطَرَ ٱلسَّوْءِ أَفَلَمْ يَكُونُوا يَرَوْنَهَا
بَلْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ٤١

**42.** Ary tsy manan-katao afa-tsy ny fanarabiana anao izy ireo rehefa

وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا

mahita anao: "Ilay io marina ve no nalefan'i Allāh *ho* Iraka e?"

هُزُوًا ۚ أَهٰذَا الَّذِيْ بَعَثَ اللّٰهُ رَسُوْلًا ﴿٤٢﴾

**43.** "Raha ny marina, efa tena saika voaviliny *(Mpaminany)* tamin'ireo andriamanitsika mihitsy isika *(ireo tsy mpino)* raha tsy hoe tena efa mifikitra tanteraka tamin'izy ireo." Fa ho hitan'izy ireo izany, rehefa hihatra amin'izy ireo ny famaizana, hoe iza no tena niala tamin'ny lala-*mahitsy*.

إِنْ كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ اٰلِهَتِنَا لَوْلَآ أَنْ
صَبَرْنَا عَلَيْهَا ۚ وَسَوْفَ يَعْلَمُوْنَ
حِيْنَ يَرَوْنَ الْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ
سَبِيْلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Hitanao ve ilay nanangana ireo filàny ho andriamaniny? Afaka ny hiambina azy va ianao?

أَرَءَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلٰهَهٗ هَوٰىهُ ۚ
أَفَأَنْتَ تَكُوْنُ عَلَيْهِ وَكِيْلًا ﴿٤٤﴾

**45.** Mihevitra ve ianao fa mandre sy mahafantatra ny ankamaroan'izy ireo? Tahaka ny biby fiompy izy ireo - tsia, izy ireo dia mbola very lavitra eo amin'ny lala-*mahitsy*.

أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُوْنَ أَوْ
يَعْقِلُوْنَ ۚ إِنْ هُمْ إِلَّا كَالْأَنْعَامِ بَلْ
هُمْ أَضَلُّ سَبِيْلًا ﴿٤٥﴾

R.5

**46.** Tsy hitanao ve hoe ahoana no anitaran'ny Tomponao ny aloka? Ary raha no sitrany dia nataony tsy nihetsika izany. Ary nanao ny masoandro ho Famantarana tamin'izany Izahay.

أَلَمْ تَرَ إِلٰى رَبِّكَ كَيْفَ مَدَّ الظِّلَّ ۚ
وَلَوْ شَآءَ لَجَعَلَهٗ سَاكِنًا ۚ ثُمَّ جَعَلْنَا
الشَّمْسَ عَلَيْهِ دَلِيْلًا ﴿٤٦﴾

**47.** Entinay aty Aminay miandalana izy.

ثُمَّ قَبَضْنٰهُ إِلَيْنَا قَبْضًا يَّسِيْرًا ﴿٤٧﴾

**48.** Ary Izy no Ilay nanao ny alina ho firakotra ho anareo, ary *Ilay nanao* ny torimaso ho fialan-tsasatra, ary nanao ny andro ho an'ny fikirizana sy ny fandrosoana *Izy*.

وَهُوَ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِبَاسًا وَّ
النَّوْمَ سُبَاتًا وَّجَعَلَ النَّهَارَ نُشُوْرًا ﴿٤٨﴾

**49.** Ary Izy no nandefa ny rivotra ho vaovao mahafaly milaza ny Famindram-pony, ary mandefa rano madio avy amin'ireo rahona Izahay,

وَهُوَ الَّذِيْٓ أَرْسَلَ الرِّيٰحَ بُشْرًا بَيْنَ
يَدَيْ رَحْمَتِهٖ ۚ وَأَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَآءِ
مَآءً طَهُوْرًا ﴿٤٩﴾

**50.** Ka avy tamin'izany fomba izany no nanomezanay aina ny tany maty

لِّنُحْيِيَ بِهٖ بَلْدَةً مَّيْتًا وَّنُسْقِيَهٗ مِمَّا

iray, ary *mba* hanomezanay rano hosotroina ho an'izay noharianay – biby fiompy sy olombelona maro be.

خَلَقْنَآ أَنْعَامًا وَّأَنَاسِيَّ كَثِيْرًا ﴿٥٠﴾

**51.** Ary nanazava izany tamin'izy ireo tamin'ny fomba samihafa Izahay mba hitandremany, fa ny ankamaroan'ny olombelona dia nandà ny zava-drehetra afa-tsy ny tsy finoana.

وَلَقَدْ صَرَّفْنٰهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوْا ۖ
فَأَبٰٓى أَكْثَرُ النَّاسِ إِلَّا كُفُوْرًا ﴿٥١﴾

**52.** Raha toa ka tianay dia ho nametraka mpampitandrina iray isan-tanàna marina tokoa Izahay.

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِيْ كُلِّ قَرْيَةٍ
نَّذِيْرًا ﴿٥٢﴾

**53.** Koa aza mankatoa ireo tsy mpino fa manaova ady goavana anoherana azy ireo amin'ny alalan'izany *Kor'any izany*.

فَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ وَجَاهِدْهُمْ بِهٖ
جِهَادًا كَبِيْرًا ﴿٥٣﴾

**54.** Ary Izy no nampikoriana ny ranomasina roa, ny iray tsara tsiro sy mamy *ao am-bava*, ary ny iray masirasira sy mangidy; ary nasiany fefy sy efitra lehibe nanasaraka azy roa ireo.

وَهُوَ الَّذِيْ مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ هٰذَا
عَذْبٌ فُرَاتٌ وَّهٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ ۚ وَجَعَلَ
بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَّحِجْرًا مَّحْجُوْرًا ﴿٥٤﴾

**55.** Ary Izy ho namorona ny olombelona avy tamin'ny rano ary nanao ireo mpihavana avy amin'ny taranaka sy ireo mpihavana avy amin'ny fanambadiana ary Mahefa ny zava-drehetra ny Tomponao.

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ مِنَ الْمَآءِ بَشَرًا
فَجَعَلَهٗ نَسَبًا وَّصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ
قَدِيْرًا ﴿٥٥﴾

**56.** Ary mivavaka amin'ny *zavatra hafa*, ankoatra an'i Allāh, izay sady tsy ahazoan'ireo tombon-tsoa no tsy afaka manimba azy ireo izy ireo. Ary manohitra *hatrany ny lamin'asan*'ny Tompony *(Allāh)* ireo tsy mpino.

وَيَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُهُمْ
وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ الْكَافِرُ عَلٰى رَبِّهٖ
ظَهِيْرًا ﴿٥٦﴾

**57.** Ary naniraka anao ho Mpitondra vaovao mahafaly sy ho Mpampitandrina fotsiny ihany Izahay.

وَمَآ أَرْسَلْنٰكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَّنَذِيْرًا ﴿٥٧﴾

**58.** Lazao hoe: "Tsy mangataka valisoa aminareo aho, afa-tsy hoe izay

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِلَّا مَنْ

mila izany no afaka mandray ny lalana *mitondra mankany* amin'ny Tompony."

شَآءَ اَنْ يَّتَّخِذَ اِلٰى رَبِّهٖ سَبِيْلًا ﴿۵۸﴾

**59.** Ary matokia an'Ilay maharitra mandrakizay, Ilay tsy mba maty, ary derao amin'ny voninahiny Izy. Ary ampy ho Mpahalala ny fahotan'ireo mpanompony Izy.

وَ تَوَكَّلْ عَلَى الْحَيِّ الَّذِيْ لَا يَمُوْتُ
وَ سَبِّحْ بِحَمْدِهٖ ؕ وَ كَفٰى بِهٖ بِذُنُوْبِ
عِبَادِهٖ خَبِيْرًا ﴿۵۹﴾

**60.** Ilay nahary ny lanitra sy ny tany tao anatin'ny dingana enina, miaraka amin'izay rehetra eo amin'izy ireo; avy eo dia nipetraka tanteraka teo amin'ny Fiandrianana Izy. Ilay *Andriamanitra* Be Fahasoavana! Koa anontanio izay olona mahalala ny momba Azy.

الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ مَا
بَيْنَهُمَا فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى
الْعَرْشِ ۚۛ اَلرَّحْمٰنُ فَسْـَٔلْ بِهٖ خَبِيْرًا ﴿۶۰﴾

**61.** Ary rehefa ambara amin'izy ireo hoe: "Miankohofa ianareo eo anoloan'Ilay *Andriamanitra* Be Fahasoavana", dia hoy izy ireo: "Fa iza Ilay *Andriamanitra* Be Fahasoavana? Moa tsy maintsy miankihoka eo anoloan'izay andidianao anay izahay?"Ary maika nampitombo ny fankahalan'izy ireo izany.

وَ اِذَا قِيْلَ لَهُمُ اسْجُدُوْا لِلرَّحْمٰنِ
قَالُوْا وَ مَا الرَّحْمٰنُ ۗ اَنَسْجُدُ لِمَا
تَاْمُرُنَا وَ زَادَهُمْ نُفُوْرًا ﴿۶۱﴾

R.6

**62.** Masina anie ilay nanao ny antokon-kitana teny amin'ny lanitra, ary nametraka ny masoandro sy ny volana izay *samy* manome fahazavana.

تَبٰرَكَ الَّذِيْ جَعَلَ فِي السَّمَآءِ بُرُوْجًا
وَّ جَعَلَ فِيْهَا سِرٰجًا وَّ قَمَرًا مُّنِيْرًا ﴿۶۲﴾

**63.** Ary Izy no nanao ny alina sy ny andro mifandimby, ho an'izay te hahatsiahy na te hankasitraka.

وَ هُوَ الَّذِيْ جَعَلَ الَّيْلَ وَ النَّهَارَ خِلْفَةً
لِّمَنْ اَرَادَ اَنْ يَّذَّكَّرَ اَوْ اَرَادَ شُكُوْرًا ﴿۶۳﴾

**64.** Ary Mpanompon'*Andriamanitra* Be Fahasoavana dia izay mandeha amim-panetren-tena eny an-tany, ary rehefa miteny aminy ireo tsy mahalala dia hoy izy ireo hoe: "Fiadanana!"

وَ عِبَادُ الرَّحْمٰنِ الَّذِيْنَ يَمْشُوْنَ عَلَى
الْاَرْضِ هَوْنًا وَّ اِذَا خَاطَبَهُمُ الْجٰهِلُوْنَ
قَالُوْا سَلٰمًا ﴿۶۴﴾

**65.** Sy izay mandany ny alina miankohoka sy mijoro eo anoloan'ny Tompon'izy ireo.

وَالَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَ
قِيَامًا ﴿٦٥﴾

**66.** Sy ireo milaza hoe: "Ry Tomponay, alao aminay ny famaizana amin'ny Afobe; satria fampijaliana mahatsiravina izany *(Afobe);*"

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا اصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ
جَهَنَّمَ ۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٦﴾

**67.** "Tena toeram-pialan-tsasatra sy fonenana ratsy dia ratsy tokoa."

إِنَّهَا سَاءَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٦٧﴾

**68.** Ary ireo izay sady tsy mpandanilany foana no tsy kahihitra, rehefa mampiasa vola fa antonony eo anelanelan'ireo roa ireo;

وَالَّذِينَ إِذَا أَنْفَقُوا لَمْ يُسْرِفُوا وَ
لَمْ يَقْتُرُوا وَكَانَ بَيْنَ ذَٰلِكَ قَوَامًا ﴿٦٨﴾

**69.** Sy ireo izay tsy mivavaka amin'ny andriamani-kafa ankoatra an'i Allāh, ary tsy mamono ny olona iray izay tsy avelan'i Allāh *hovonoina*, raha tsy hoe noho ny antony ara-drariny, sady tsy mijangajanga, ary hanonitra ny saran'ny heloka vitany izay manao izany.

وَالَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ وَ
لَا يَقْتُلُونَ النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا
بِالْحَقِّ وَلَا يَزْنُونَ ۚ وَمَنْ يَفْعَلْ
ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٩﴾

**70.** Ho avo roa heny ny famaizana azy amin'ny andro Fitsanganana amin'ny maty, ary hiaina any maharitra sady hitafy fahafaham-baraka izy-

يُضَاعَفْ لَهُ الْعَذَابُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَ
يَخْلُدْ فِيهِ مُهَانًا ﴿٧٠﴾

**71.** Tsy isan'izany ireo izay mibaboka sy mino ary manao asa soa satria hanao ny asa ratsin'izy ireny ho asa tsara i Allāh; ary Mpamela heloka indrindra sady Mpamindra fo i Allāh.

إِلَّا مَنْ تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا
صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ يُبَدِّلُ اللَّهُ سَيِّئَاتِهِمْ
حَسَنَاتٍ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿٧١﴾

**72.** Ary dia hitodika amin'i Allāh amin'ny fibabohana *marina* tokoa ireo izay mibaboka sy manao asa soa.

وَمَنْ تَابَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَإِنَّهُ يَتُوبُ إِلَى
اللَّهِ مَتَابًا ﴿٧٢﴾

**73.** Ary ireo izay tsy nanao vavolombelona mandainga sy ireo manohy *ny lalan'izy ireo* amim-pahamendrehana rehefa mandalo zavatra tsy misy ilana azy.

وَالَّذِينَ لَا يَشْهَدُونَ الزُّورَ وَإِذَا مَرُّوا
بِاللَّغْوِ مَرُّوا كِرَامًا ﴿٧٣﴾

**74.** Ary ireo tsy minia manao marenina sy jamba rehefa ampahatsiahivina azy ireo ireo Fambara avy amin'ny Tompon'izy ireo;

وَالَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ لَمْ
يَخِرُّوا عَلَيْهَا صُمًّا وَعُمْيَانًا ﴿٧٤﴾

**75.** Ary ireo izay milaza hoe: "Ry Tomponay, omeo anay amin'ny alalan'ireo vady aman-janakay ny fifalian'ny masonay ary ataovy mpitari-dalana ho an'ireo izay tia vavaka tsirairay avy izahay."

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبْ لَنَا مِنْ
أَزْوَاجِنَا وَذُرِّيَّاتِنَا قُرَّةَ أَعْيُنٍ وَاجْعَلْنَا
لِلْمُتَّقِينَ إِمَامًا ﴿٧٥﴾

**76.** Amin'izy ireo no hanomezana ny toerana ambony any *am-Paradisa* mba ho valisoany satria nanam-paharetana izy ireo ary horaisina amim-piarahabana sy fiadanana izy ireo,

أُولَٰئِكَ يُجْزَوْنَ الْغُرْفَةَ بِمَا صَبَرُوا وَ
يُلَقَّوْنَ فِيهَا تَحِيَّةً وَسَلَامًا ﴿٧٦﴾

**77.** Honina any mandrakizay izy ireo. Mendrika kokoa ho fonenana sy toeram-pialan-tsasatra izany.

خَالِدِينَ فِيهَا ۚ حَسُنَتْ مُسْتَقَرًّا وَ
مُقَامًا ﴿٧٧﴾

**78.** Lazao hoe: "Ary raha tsy ny vavaka nataonareo Taminy dia tsy hanome lanja anareo ny Tompoko. Koa satria nandà *ny Hafatra avy Aminy* ianareo *ankehitriny* dia haningotra *anareo ny famaizana avy Aminy.*

قُلْ مَا يَعْبَأُ بِكُمْ رَبِّي لَوْلَا دُعَاؤُكُمْ ۖ
فَقَدْ كَذَّبْتُمْ فَسَوْفَ يَكُونُ لِزَامًا ﴿٧٨﴾




# Toko Fahaenina Amby Roapolo – 26
## AL-SHO'ARĀ'
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, Ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ۝١

**2.** Ṭa Sīn Mīm - *Tompon'ny fahamasinana, Andriamanitra Mandre ny zava-drehetra, Mahalala ny zava-drehetra.*

طسٓمٓ ۝٢ منزل ٥

**3.** Andininy avy ao amin'ny Boky mazava ireto.

تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ الْمُبِينِ ۝٣

**4.** Mety halahelo mafy mila ho faty amin'izany ianao, satria tsy mety mino izy ireo.

لَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ أَلَّا يَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ۝٤

**5.** Afaka mandefa Fambara avy any an-danitra ho azy ireo Izahay raha tianay izany ka hanondrika ny lohany eo anoloan'*ny Fambara* izy ireo noho izany.

إِن نَّشَأْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِم مِّنَ السَّمَاءِ آيَةً
فَظَلَّتْ أَعْنَاقُهُمْ لَهَا خَاضِعِينَ ۝٥

**6.** Ary tsy misy Fampatsiahivana vaovao avy amin'*Andriamanitra* Be Fahasoavana ho azy ireo ka tsy nihodina izy ireo.

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن ذِكْرٍ مِّنَ الرَّحْمَٰنِ
مُحْدَثٍ إِلَّا كَانُوا عَنْهُ مُعْرِضِينَ ۝٦

**7.** Tena noraisin'izy ireo ho lainga tokoa ny *Fampatsiahivana*, fa tsy ho ela dia hahazo vaovao mikasika ireo izay nataony tsinontsinona izy ireo.

فَقَدْ كَذَّبُوا فَسَيَأْتِيهِمْ أَنبَاءُ مَا كَانُوا بِهِ
يَسْتَهْزِئُونَ ۝٧

**8.** Angamba izy ireo tsy nizaha ny habetsahan'ny karazan-javatra mendrika izay nataonay nitsimoka teny an-tany?

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الْأَرْضِ كَمْ أَنبَتْنَا فِيهَا مِن
كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ۝٨

**9.** Tena misy Fambara tokoa amin'izany; saingy tsy te hino ny ankamaroan'izy ireo.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم
مُّؤْمِنِينَ ۝٩

ع وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ١٠

**10.** Ary marina tokoa fa ny Tomponao – Izy no Mahefa ny zavadrehetra sady Mpamidra fo.

R.2

وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰ أَنِ ائْتِ الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ١١

**11.** *Ary tsarovy*, fony ny Tomponay niantso an’i Mosesy *ka nilaza hoe*: “Mandehana any amin’ny vahoaka tsy mandala ny fahamarinana,”

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ١٢

**12.** “Ny vahoakan’i Farao. Tsy te hatahotra an’*Andriamanitra* va izy ireo?”

قَالَ رَبِّ إِنِّي أَخَافُ أَنْ يُكَذِّبُونِ ١٣

**13.** Hoy izy : “Ry Tompoko, manahy aho fa hihevitra ahy ho mpandainga izy ireo;”

وَيَضِيقُ صَدْرِي وَلَا يَنْطَلِقُ لِسَانِي فَأَرْسِلْ إِلَىٰ هَارُونَ ١٤

**14.** “Ary ho tery ny tratrako ary ny lelako tsy hivaha; koa andefaso *hafatra koa* i Aarôna.”

وَلَهُمْ عَلَيَّ ذَنْبٌ فَأَخَافُ أَنْ يَقْتُلُونِ ١٥

**15.** “Etsy andanin’izany, *efa* manana fiampangana ahy *ho mpanao heloka be vava* izy ireo; ary manahy aho fa hamono ahy izy ireo.”

قَالَ كَلَّا ۖ فَاذْهَبَا بِآيَاتِنَا ۖ إِنَّا مَعَكُمْ مُسْتَمِعُونَ ١٦

**16.** Hoy *Andriamanitra*: “Tsy ho toy izany; koa mandehana ianareo mirahalahy miaraka amin’ireo Fambara avy Aminay; momba anareo Izahay *ary* mihaino *ny vavakareo* Izahay.

فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُولَا إِنَّا رَسُولُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ١٧

**17.** Koa mandehana any amin’i Farao ary lazao hoe: “Iraky ny Tompon’izao rehetra izao Izahay.”

أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ ١٨

**18.** “*Mba hilaza* aminao hamela ireo zanak’i Israely handeha miaraka aminay.”

قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ١٩

**19.** Hoy i *Farao*: “Moa tsy nitaiza anao teto anivonay izahay fony ianao mbola zaza? Ary nijanona teto aminay *nandritra* ny taona maro niainanao ianao;”

**20.** “Ary nanao ny nataonao ianao ka *isan’ireo* tsy mahavaly fitia ianao.”

وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ الَّتِي فَعَلْتَ وَأَنْتَ مِنَ
الْكٰفِرِيْنَ ۝٢٠

**21.** Hoy i *Mosesy*: “Nanao izany aho tamin’ny fotoana mbola naha isan’ireo izay mpania ahy.”

قَالَ فَعَلْتُهَآ إِذًا وَّأَنَا مِنَ الضَّآلِّيْنَ ۝٢١

**22.** “Koa noho ny tahotra anareo dia nilefa aho. Avy eo nanome ahy fahefana sy fahendrena ny Tompoko ka nanao ahy ho iray amin’ireo Iraka.”

فَفَرَرْتُ مِنْكُمْ لَمَّا خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِي
رَبِّي حُكْمًا وَّجَعَلَنِي مِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ۝٢٢

**23.** “Ary izany tombon-tsoa *ny amin’ny fitaizana ahy fony kely* izany kanefa anomezanao tsiny ahy indray *amin’izao fotoana izao*, izany ve ahazoa-manamarina ny fihetsika entinao manandevo ireo zanak’i Israely?”

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنْ عَبَّدْتَّ
بَنِيٓ إِسْرَآءِيْلَ ۝٢٣

**24.** Hoy i *Farao*: “Ary inona *no atao hoe* Tompon’izao rehetra izao?”

قَالَ فِرْعَوْنُ وَمَا رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ۝٢٤

**25.** Hoy *i Mosesy*: “Ny Tompon’ny lanitra sy ny tany ary izay rehetra eo anelanelan’izy ireo, raha te hino ianareo.”

قَالَ رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ؕ
إِنْ كُنْتُمْ مُّوْقِنِيْنَ ۝٢٥

**26.** Hoy *i Farao* tamin’ireo manodidina azy: “Tsy mandre ve ianareo?”

قَالَ لِمَنْ حَوْلَهٗٓ أَلَا تَسْتَمِعُوْنَ ۝٢٦

**27.** Hoy *i Mosesy*: “Ny Tomponareo sy ny Tompon’ireo razambenareo.”

قَالَ رَبُّكُمْ وَرَبُّ اٰبَآئِكُمُ الْأَوَّلِيْنَ ۝٢٧

**28.** Hoy *i Farao*: “Tena azo antoka fa adala tokoa itý Iraka nalefa ho anareo itý.”

قَالَ إِنَّ رَسُوْلَكُمُ الَّذِيٓ أُرْسِلَ إِلَيْكُمْ
لَمَجْنُوْنٌ ۝٢٨

**29.** Hoy *i Mosesy*: “Ny Tompon’ny Atsinanana sy ny Andrefana sy izay rehetra eo anelanelan’izy roa ireo, raha mba afaka hahatakatra izany ianareo.”

قَالَ رَبُّ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَمَا
بَيْنَهُمَا ؕ إِنْ كُنْتُمْ تَعْقِلُوْنَ ۝٢٩

**30.** Hoy *i Farao*: “Raha mandray andriamanitra hafa ankoatra ny tenako ianao dia hogadraiko marina tokoa.”

قَالَ لَئِنِ اتَّخَذْتَ إِلٰهًا غَيْرِيْ لَأَجْعَلَنَّكَ
مِنَ الْمَسْجُوْنِيْنَ ۝٣٠

**31.** Hoy *i Mosesy*: "Hanky! Na dia maneho aminao porofo mazava *tsy azo lavina aza* aho!"

قَالَ اَوَ لَوْ جِئْتُكَ بِشَيْءٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣١﴾

**32.** Hoy *i Farao*: "Ento ary izany raha tena marina ny voalazanao."

قَالَ فَاْتِ بِهٖۤ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Natsipiny teo *amin'ny tany* ny tehiny ka indro lasa bibilava hita maso.

فَاَلْقٰى عَصَاهُ فَاِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِيْنٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Ary notsoahiny *tao ambany heliny* ny tanany ka indro fa nangatsakatsaka teo anoloan'ireo mpitazana azy.

وَّ نَزَعَ يَدَهٗ فَاِذَا هِيَ بَيْضَآءُ لِلنّٰظِرِيْنَ ﴿٣٤﴾ ع

R.3

**35.** Hoy i *Farao* tamin'ireo Loholona manodidina azy: "Tena mpanao ody mahery kinga ilay io."

قَالَ لِلْمَلَاِ حَوْلَهٗۤ اِنَّ هٰذَا لَسٰحِرٌ عَلِيْمٌ ﴿٣٥﴾

**36.** "Mitetika ny hadroaka anareo eo amin'ny taninareo amin'ny alalan'ny ody mahery ilay io. Ka ahoana, inona no torohevitrareo?"

يُّرِيْدُ اَنْ يُّخْرِجَكُمْ مِّنْ اَرْضِكُمْ بِسِحْرِهٖ ۖ فَمَاذَا تَاْمُرُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Hoy izy ireo: "Roahy *aloha* izy ireo, ilay io sy ny rahalahiny, dia iraho ho any amin'ny tanàna maro ireo mpangaika,"

قَالُوْۤا اَرْجِهْ وَ اَخَاهُ وَ ابْعَثْ فِي الْمَدَآئِنِ حٰشِرِيْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** "Mba hitondra mpanao ody mahery kinga *sy* fetsy ho anao."

يَاْتُوْكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيْمٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Ary dia novoriana tamin'ny ora voalaza amin'ilay andro voatondro ireo mpanao ody mahery.

فَجُمِعَ السَّحَرَةُ لِمِيْقَاتِ يَوْمٍ مَّعْلُوْمٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Ary nambara tamin'ny olona koa hoe: "Te hivory *koa* ve ianareo,"

وَّ قِيْلَ لِلنَّاسِ هَلْ اَنْتُمْ مُّجْتَمِعُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** "Mba hahafahantsika manaraka ireo mpanao ody mahery raha toa ka izy ireo no mandresy?"

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ السَّحَرَةَ اِنْ كَانُوْا هُمُ الْغٰلِبِيْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Ary nony tonga ireo mpanao ody mahery dia hoy izy ireo tamin'i Farao: "Moa hisy valisoa ho anay raha mivoaka ho mpandresy izahay?"

فَلَمَّا جَآءَ السَّحَرَةُ قَالُوْا لِفِرْعَوْنَ اَئِنَّ لَنَا لَاَجْرًا اِنْ كُنَّا نَحْنُ الْغٰلِبِيْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Hoy *i Farao*: "Eny, ary tena ho isan'ireo olona tena hankasitraha*ko* tokoa ianareo amin'izay fotoana izay."

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ إِذًا لَّمِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Hoy i Mosesy tamin'izy ireo: "Alefaso *amin'izay* izay alefanareo."

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰٓ أَلْقُوا مَآ أَنتُم مُّلْقُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ary dia natsipin'izy ireo ny tadiny sy ireo tehiny ary hoy izy ireo: "Amin'ny alalan'ny voninahitr'i Farao, azo antoka fa izahay no handresy."

فَأَلْقَوْا حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُوا بِعِزَّةِ
فِرْعَوْنَ إِنَّا لَنَحْنُ الْغَالِبُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary natsipin'i Mosesy ny tehiny ka indro nitelina ireo rehetra noforonin'izy ireo.

فَأَلْقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ
مَا يَأْفِكُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Tamin'izay dia voatery niankohoka ireo mpanao ody.

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سَاجِدِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Hoy izy ireo: "Mino ny Tompon'izao rehetra izao izahay,"

قَالُوٓا آمَنَّا بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** "Ny Tompon'i Mosesy sy i Aarôna."

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَارُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Hoy *i Farao*: "Mino azy ve ianareo na dia tsy mbola nanome alalana anareo aza aho? Tena lehibenareo tokoa ilay io ary izy no nampianatra ody anareo. Fa ho hitanareo *ny vokatr'izao*. Tena hotapahina marina tokoa amin'ny ilany tsirairay avy ireo tananareo sy tongotrareo amin'ny ilany sy ilany mifanohitra avy ary tena hofantsihiko marina tokoa amin'ny hazo fijaliana ianareo rehetra."

قَالَ آمَنتُمْ لَهُ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ
إِنَّهُ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ
فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ
وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَافٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ
أَجْمَعِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Hoy izy ireo: "Tsy olana; satria eo anatrehan'ny Tomponay no hiverenanay."

قَالُوا لَا ضَيْرَ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥١﴾

**52.** "Manantena izahay fa hamela ny fahotanay ny Tomponay satria izahay no voalohany amin'ireo mpino."

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَايَانَآ أَن
كُنَّآ أَوَّلَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٢﴾ ع ١٨ ٣ ٧

R.4

**53.** Ary nambaranay tamin'i Mosesy hoe: "Ento any amin'ny alina ireo Mpanompoko, azo antoka tokoa fa henjehina ianareo."

وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِيٓ
إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ary naniraka ireo mpangaika tany amin'ny tanàna maro i Farao *nanambara* hoe:

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِي الْمَدَآئِنِ حٰشِرِيْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** "Tena andiany vitsy monja ireo olona ireo,"

إِنَّ هٰٓؤُلَآءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيْلُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** "*Kanefa* dia nampisafoaka anay izy ireo;"

وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** "Fa tarika lehibe *tsara fiofanana* sady mailo izahay."

وَإِنَّا لَجَمِيْعٌ حٰذِرُوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ary dia izany no nahatonga Anay handroaka azy ireo teny amin'ireo saha sy loharano maro,

فَأَخْرَجْنٰهُم مِّنْ جَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿٥٨﴾

**59.** Sy tany amin'ny harena maro sy toeram-ponenana mendrika.

وَّكُنُوْزٍ وَّمَقَامٍ كَرِيْمٍ ﴿٥٩﴾

**60.** Dia tanteraka tokoa izany. Ary natolotray ho lovan'ireo Zanak'i Israely izany.

كَذٰلِكَ ۚ وَأَوْرَثْنٰهَا بَنِيٓ إِسْرَآءِيْلَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ary nanenjika azy ireo *ny miaramilan'i Farao* ka nahatratra azy ireo tamin'ny fiposahan'ny masoandro.

فَأَتْبَعُوْهُم مُّشْرِقِيْنَ ﴿٦١﴾

**62.** Ary rehefa nifankahatazana ireo andiany ireo dia hoy ireo tarik'i Mosesy: "*Izao* isika *vao* tena ho tratra."

فَلَمَّا تَرَآءَ الْجَمْعٰنِ قَالَ أَصْحٰبُ
مُوْسٰىٓ إِنَّا لَمُدْرَكُوْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** "Sanatria!" hoy izy, "*Aza miteny toy izany*. Momba ahy ny Tompo. Mitarika ahy *amin'ny toerana azo antoka* Izy."

قَالَ كَلَّا ۚ إِنَّ مَعِيَ رَبِّيْ سَيَهْدِيْنِ ﴿٦٣﴾

**64.** Koa nambaranay tamin'i Mosesy hoe: "Kapohy amin'ny tehinao ny ranomasina". Indro nizara roa ny ranomasina ka tahaka ny

فَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوْسٰىٓ أَنِ اضْرِبْ
بِّعَصَاكَ الْبَحْرَ ۚ فَانْفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ
فِرْقٍ كَالطَّوْدِ الْعَظِيْمِ ﴿٦٤﴾

tendrombohitra lehibe ny andaniny avy."

**65.** Ary nampanatoninay teo amin'izany toerana izany ireo olona sasany.

وَأَزْلَفْنَا ثَمَّ الْآخَرِينَ ﴿٦٥﴾

**66.** Ary navotanay i Mosesy sy ireo rehetra niaraka taminy.

وَأَنْجَيْنَا مُوسَىٰ وَمَنْ مَعَهُ أَجْمَعِينَ ﴿٦٦﴾

**67.** Ary nataonay rendrika tao ireo hafa.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Tena misy Fambara marina tokoa amin'izany; fa tsy hino ny ankamaroan'izy ireo.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٦٨﴾

**69.** Ary azo antoka fa, ny Tomponao – Izy no Mahefa ny zavadrehetra sady Mpamidra fo.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿٦٩﴾

R.5

**70.** Ary tantarao amin'izy ireo ny tantaran'i Abrahama.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَاهِيمَ ﴿٧٠﴾

**71.** Fony izy nilaza tamin'ny rainy sy ny vahoakany hoe: "Inona no ivavahanareo?"

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Hoy izy ireo: "Mivavaka amin'ny sampy izahay, ary mbola manohy manoka-tena amin'izy ireo izahay."

قَالُوا نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَاكِفِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Hoy izy: "Mandre anareo ve izy ireo rehefa mivavaka aminy ianareo?"

قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** "Sa manome tombon-tsoa anareo na manimba anareo izy ireo?"

أَوْ يَنْفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Hoy izy ireo: "Tsia, fa nahita ireo rainay nanao toy izao koa izahay!"

قَالُوا بَلْ وَجَدْنَا آبَاءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Hoy izy: "Moa fantatrareo fa izay nivavahanareo,"

قَالَ أَفَرَأَيْتُمْ مَا كُنْتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** "Ianareo sy ireo rainareo taloha*nareo*,"

أَنْتُمْ وَآبَاؤُكُمُ الْأَقْدَمُونَ ﴿٧٧﴾

**78.** “Dia fahavaloko avokoa izy rehetra ireo; fa ny Tompon’izao rehetra izao,”

فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّيٓ إِلَّا رَبَّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٧٨﴾

**79.** “No nahary ahy, ary Izy no mitari-dalana ahy;”

ٱلَّذِى خَلَقَنِى فَهُوَ يَهْدِينِ ﴿٧٩﴾

**80.** “Ary manome hanina ahy sy manome rano hosotroiko,”

وَٱلَّذِى هُوَ يُطْعِمُنِى وَيَسْقِينِ ﴿٨٠﴾

**81.** “Ary rehefa marary aho dia Izy no manasitrana ahy;”

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ﴿٨١﴾

**82.** “Ary manome ahy ny fahafatesana sy mamelona ahy indray rehefa avy eo.”

وَٱلَّذِى يُمِيتُنِى ثُمَّ يُحْيِينِ ﴿٨٢﴾

**83.** “Ary Ilay antenaiko fa hamela ny heloko amin’ny Andro Fitsarana.”

وَٱلَّذِىٓ أَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لِى خَطِيٓـَٔتِى يَوْمَ ٱلدِّينِ ﴿٨٣﴾

**84.** “Ry Tompoko, tolory fahendrena aho ary ampiaraho amin’ireo olo-marina aho;”

رَبِّ هَبْ لِى حُكْمًا وَأَلْحِقْنِى بِٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** “Ary tolory laza tsara sy *maharitra* ho an’ny taranaka ho avy aho;”

وَٱجْعَل لِّى لِسَانَ صِدْقٍ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** “Ary ataovy isan’ireo mpandova ny Sahan’ny Fahasambarana aho;”

وَٱجْعَلْنِى مِن وَرَثَةِ جَنَّةِ ٱلنَّعِيمِ ﴿٨٦﴾

**87.** “Ary avelao ny heloky ny raiko; satria isan’ireo nania izy;”

وَٱغْفِرْ لِأَبِىٓ إِنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٨٧﴾

**88.** “Ary aza tafiana fahafahambaraka aho amin’ny andro hananganana azy ireo amin’ny maty,”

وَلَا تُخْزِنِى يَوْمَ يُبْعَثُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** “Ny andro izay tsy misy ilàna na ireo harena na ireo zanaka.”

يَوْمَ لَا يَنفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** “Fa izay mitondra fo feno fanoavana an’i Allāh *ihany no hovonjena.*”

إِلَّا مَنْ أَتَى ٱللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٩٠﴾

**91.** Ary entina eo anoloan’ireo mpandala ny marina ny Paradisa.

وَأُزْلِفَتِ ٱلْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Ary tena hiseho ho an’ireo izay nania ny Afobe.

وَبُرِّزَتِ ٱلْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ary izao no holazaina azy ireo; "Aiza izao no misy ilay notompoinareo,"

وَقِيْلَ لَهُمْ اَيْنَمَا كُنْتُمْ تَعْبُدُوْنَ ﴿٩٣﴾

**94.** "Ankoatra an'i Allāh? Moa afaka hanampy anareo na hanampy *ny tenany* izy ireo?"

مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ۭ هَلْ يَنْصُرُوْنَكُمْ اَوْ يَنْتَصِرُوْنَ ﴿٩٤﴾

**95.** Noho izany, izy ireo no hatsipy amin'ny lohany ao voalohany indrindra, izy ireo sy ireo nania,

فَكُبْكِبُوْا فِيْهَا هُمْ وَالْغَاوٗنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ary ny miaramilan'i Iblīs, rehetra.

وَجُنُوْدُ اِبْلِيْسَ اَجْمَعُوْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Hoy izy ireo, sady hifanditra *ao amin'izany* izy ireo:

قَالُوْا وَهُمْ فِيْهَا يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٩٧﴾

**98.** "Amin'ny anaran'i Allāh, tao anatin'ny hadisoana tanteraka izahay,"

تَاللّٰهِ اِنْ كُنَّا لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٩٨﴾

**99.** "Tamin'ny fotoana nandraisanay anareo ho nitovy tamin'ny Tompon'izao rehetra izao."

اِذْ نُسَوِّيْكُمْ بِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٩﴾

**100.** "Ary tsy nisy afa-tsy ireo olomeloka no nampania anay."

وَمَآ اَضَلَّنَآ اِلَّا الْمُجْرِمُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** "Ary ankehitriny, tsy manana mpifona izahay,"

فَمَا لَنَا مِنْ شَافِعِيْنَ ﴿١٠١﴾

**102.** "Na sakaiza tiana;"

وَلَا صَدِيْقٍ حَمِيْمٍ ﴿١٠٢﴾

**103.** "Raha mba afaka niverina eny an-tany izahay dia ho isan'ireo mpino ihany koa!"

فَلَوْ اَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Marina tokoa fa misy Fambara avy amin'izany saingy tsy hino ny ankamaroan'izy ireo.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ۭ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Marina tokoa fa ny Tomponao – Izy no Mahefa ny zava-drehetra sady Mpamindra fo.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٠٥﴾

R.6

**106.** Noraisin'ny vahoakan'i Noa ho Mpandainga ireo Iraka,

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوْحِ ِۨ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Rehefa nilaza taminy hoe i Noa rahalahin'izy ireo: "Tsy hatahotra va ianareo?"

اِذْ قَالَ لَهُمْ اَخُوْهُمْ نُوْحٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** "Minoa marimarina fa Iraka mendri-pitokisana *nalefa* atý aminareo ny tenako."

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٠٨

**109.** "Koa matahora an'i Allāh ary mankatoava ahy."

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٠٩

**110.** "Ary tsy mangataka valisoa avy aminareo aho. Any amin'ny Tompon'izao rehetra izao ihany ny valisoako."

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ١١٠

**111.** "Koa matahora an'i Allāh, ary mankatoava ahy."

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١١١

**112.** Hoy izy ireo: "Tsy maintsy mino anao ve izahay nefa dia ireo tsy mendri-kaja no hany manaraka anao?"

قَالُوا أَنُؤْمِنُ لَكَ وَاتَّبَعَكَ الْأَرْذَلُونَ ١١٢

**113.** Hoy izy: "Ary ahoana moa no hahalalako izay nataon'izy ireo nandritra ny fiainany?"

قَالَ وَمَا عِلْمِي بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١١٣

**114.** "Ny Tompoko ihany ho mahalala ny momba azy ireo, raha mba mahafantatra ianareo!"

إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّي لَوْ تَشْعُرُونَ ١١٤

**115.** "Ary tsy handroaka ireo mpino aho."

وَمَا أَنَا بِطَارِدِ الْمُؤْمِنِينَ ١١٥

**116.** "Mpampitandrina *nataoo hampitandrina* mazava fotsiny ihany aho."

إِنْ أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ مُبِينٌ ١١٦

**117.** Hoy izy ireo: "Raha tsy miato ianao, O ry Noa, dia tena hotoraham-bato tokoa."

قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا نُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمَرْجُومِينَ ١١٧

**118.** Hoy izy: "Ry Tompoko, raisin'ny vahoakako ho mpandainga aho."

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِي كَذَّبُونِ ١١٨

**119.** "Koa tsarao amin'ny fomba hentitra izaho sy izy ireo; ary avoty aho sy ireo mpino miaraka amiko."

فَافْتَحْ بَيْنِي وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَنَجِّنِي وَمَنْ مَعِيَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ١١٩

**120.** Koa nanavotra azy ireo Izahay, izy sy ireo izay niaraka taminy tao amin'ny Sambo fiara izay feno.

فَأَنْجَيْنَاهُ وَمَنْ مَعَهُ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ١٢٠

**121.** Ary nataonay safotry ny rano izay nijanona tany afara.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ الْبَاقِينَ ﴿١٢١﴾

**122.** Tena misy Fambara marina tokoa amin’izany fa tsy nino izany ny ankamaroan’izy ireo.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Ary marina tokoa fa, ny Tomponao – Izy no Mehefa ny zavadrehetra sady Mpamindra fo.

ع وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٢٣﴾

R.7

**124.** Tsy nanaiky ireo Iraka ny *foko* ‘Ād,

كَذَّبَتْ عَادٌ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Rehefa nilaza hoe tamin’izy ireo i Hōd rahalahiny: “Tsy te ho olomarina va ianareo?”

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٥﴾

**126.** “Minoa marimarina fa Iraka mendri-pitokisana *nalefa* atý aminareo ny tenako.”

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٢٦﴾

**127.** “Koa matahora an’i Allāh ary mankatoava ahy.”

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٢٧﴾

**128.** “Ary tsy mangataka valisoa avy aminareo ny amin’izany aho. Any amin’ny Tompon’izao rehetra izao ny valisoako.”

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٢٨﴾

**129.** “Hanorina tsagam-bato isaky ny toerana avo ve ianareo mba hikarohana voninahitra sandoka?”

أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ آيَةً تَعْبَثُونَ ﴿١٢٩﴾

**130.** “Ary hanorina lapa sy hanangana orinasa lehibe ve ianareo mba hiainanareo mandrakizay?”

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُونَ ﴿١٣٠﴾

**131.** “Ary rehefa mitondra *olona* ianareo dia mitondra olona tahaka ny mpanao jadona.”

وَإِذَا بَطَشْتُمْ بَطَشْتُمْ جَبَّارِينَ ﴿١٣١﴾

**132.** “Koa matahora an’i Allāh ary mankatoava ahy.”

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٣٢﴾

**133.** “Ary matahora an’Ilay nanampy anareo amin’ny alalan’izay rehetra fantatrareo.”

وَاتَّقُوا الَّذِي أَمَدَّكُمْ بِمَا تَعْلَمُونَ ﴿١٣٣﴾

**134.** "Nanampy anareo tamin'ny *alalan'ny fanomezana* biby fiompy maro sy zanaka lahy maro ho anareo Izy,"

اَمَدَّكُمْ بِاَنْعَامٍ وَّ بَنِيْنَ ﴿١٣٤﴾

**135.** "Sy saha maro ary loharano maro."

وَجَنّٰتٍ وَّ عُيُوْنٍ ﴿١٣٥﴾

**136.** "Raha ny marina, manahy ny aminareo aho amin'ny andro famaizana mahatsiravina."

اِنِّيْٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿١٣٦﴾

**137.** Hoy izy ireo: "Tsy ahoanay na mananatra anay ianao na tsy mananatra anay."

قَالُوْا سَوَآءٌ عَلَيْنَآ اَوَعَظْتَ اَمْ لَمْ تَكُنْ مِّنَ الْوٰعِظِيْنَ ﴿١٣٧﴾

**138.** "Tsy hafa izao fa fanaondrazana fotsiny ihany,"

اِنْ هٰذَآ اِلَّا خُلُقُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٣٨﴾

**139.** "Ka tsy hosaziana izahay."

وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِيْنَ ﴿١٣٩﴾

**140.** Ary dia nolavin'izy ireo izy, ary nofongorinay izy ireo. Tena misy Fambara tokoa amin'izany fa tsy hino izany ny ankamaroan'izy ireo.

فَكَذَّبُوْهُ فَاَهْلَكْنٰهُمْ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Ary marina tokoa fa ny Tomponao - Izy no mahefa ny zavadrehetra sady Mpamindra fo.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٤١﴾

R.8

**142.** Nandà ireo Iraka *ihany koa* ny *foko* Thamōd,

كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Rehefa milaza tamin'izy ireo i Ṣāliḥ rahalahiny hoe: "Tsy te ho olomarina ve ianareo?"

اِذْ قَالَ لَهُمْ اَخُوْهُمْ صٰلِحٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٤٣﴾

**144.** "Minoa marimarina fa Iraka mendri-pitokisana *nalefa* atý aminareo ny tenako."

اِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ﴿١٤٤﴾

**145.** "Koa matahora an'i Allāh ary mankatoava ahy."

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿١٤٥﴾

**146.** "Ary tsy mangataka valisoa avy aminareo ny amin'izany aho. Any amin'ny Tompon'izao rehetra izao ny valisoako."

وَمَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٤٦﴾

**147.** “Mihevitra ve ianareo fa havela handry fehizay miaraka amin’ireo zavatra *ananareo* etý *antany*,”

أَتُتْرَكُونَ فِي مَا هٰهُنَآ ءَامِنِينَ ﴿١٤٧﴾

**148.** “Eo an’ivon’ireo Saha sy loharano maro,”

فِي جَنّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٤٨﴾

**149.** “Ary ireo saham-boamadinika sy atrendry milonjehitra salohy *mavesatra* efa mila ho tapaka *noho ny havesatr’ireo voa*?”

وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيمٌ ﴿١٤٩﴾

**150.** “Ary nanangana trano tamim-*pahakingana* amin’ny alalan’ireo tendrom-bohitra ianareo.”

وَتَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا
فٰرِهِينَ ﴿١٥٠﴾

**151.** “Koa matahora an’i Allāh ary mankatoava ahy.”

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٥١﴾

**152.** “Ary aza mankatoa ny didin’ireo izay mihoa-pefy,”

وَلَا تُطِيعُوٓا أَمْرَ الْمُسْرِفِينَ ﴿١٥٢﴾

**153.** “Izay mitarika korontana etý an-tany ary tsy mankasitraka ny filaminana *sy fandriampahalemana*.”

الَّذِينَ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا
يُصْلِحُونَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Dia hoy izy ireo: “Tsy inona fa olona azon’ody ianao;”

قَالُوٓا إِنَّمَآ أَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٥٤﴾

**155.** “Olombelona tahaka anay ihany ianao. Koa itondray Fambara izahay raha tena isan’ireo mpilaza ny marina ianao.”

مَآ أَنْتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا ۚ فَأْتِ بِـَٔايَةٍ
إِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِينَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Hoy izy: “Indro misy rameva vavy: anjarany izao ny misotro rano ary mba hanana ny anjaranareo mba hisotro rano koa ianareo amin’ny andro voafidy.”

قَالَ هٰذِهِۦ نَاقَةٌ لَّهَا شِرْبٌ وَلَكُمْ
شِرْبُ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿١٥٦﴾

**157.** “Ary aza asiana ratsy izy mba tsy hahatraran’ny famaizana anareo amin’ny andron’ny famaizana faran’izay mafy.”

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابُ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥٧﴾

**158.** Ary notraingon’izy ireo ilay rameva vavy. Ary avy eo izy ireo dia nanenina.

فَعَقَرُوهَا فَأَصْبَحُوا نٰدِمِينَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Ary dia tratry ny famaizana izy ireo. Raha ny marina, misy Fambara amin'izany fa tsy hino izany ny ankamaroan'izy ireo.

فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ
وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Ary marina tokoa fa ny Tomponao – Izy no Mahefa ny zavadrehetra *sady* Mpamindra fo.

ع ١٩ ١٢ وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٦٠﴾

R.9

**161.** Nolavin'ny vahoakan'i Lota ireo Iraka,

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٦١﴾

**162.** Rehefa niteny hoe tamin'izy ireo i Lota, rahalahiny: "Tsy te ho tonga ho olo-marina ve ianareo?"

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٦٢﴾

**163.** "Minoa marimarina fa Iraka mendri-pitokisana *nalefa* atý aminareo ny tenako."

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٦٣﴾

**164.** "Koa matahora an'i Allāh ary mankatoava ahy."

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٦٤﴾

**165.** "Ary tsy mangataka valisoa avy aminareo ny amin'izany aho. Any amin'ny Tompon'izao rehetra izao ny valisoako."

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ
إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٥﴾

**166.** "Amin'ireo zavaboary rehetra, moa hanatona ireo lahy ianareo?"

أَتَأْتُونَ الذُّكْرَانَ مِنَ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٦﴾

**167.** "Ary tsy hiraharaha ireo vadinareo izay noforonin'ny Tomponareo ho anareo ve ianareo? Tsia, fa vahoaka mpandika lalàna ianareo."

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُمْ مِنْ
أَزْوَاجِكُمْ ۚ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ﴿١٦٧﴾

**168.** Hoy izy ireo: "Azo antoka fa ho isan'ireo hatao sesitany ianao, o ry Lota, raha tsy mijanona."

قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا لُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ
الْمُخْرَجِينَ ﴿١٦٨﴾

**169.** Hoy izy: "Tena halako marina tokoa ny fombanareo."

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُمْ مِنَ الْقَالِينَ ﴿١٦٩﴾

**170.** "Ry Tompoko, afaho amin'izay ataon'izy ireo izaho sy ny fianakaviako."

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهْلِي مِمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Ary dia nanafaka azy sy ny fianakaviany Izahay.

فَنَجَّيْنٰهُ وَاَهْلَهٗۤ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٧١﴾

**172.** Afa-tsy vaviantitra iray izay *tafaraka* tamin'ireo izay nijanona tany aoriana.

اِلَّا عَجُوْزًا فِى الْغٰبِرِيْنَ ﴿١٧٢﴾

**173.** Ary dia nofongorinay ny sisa.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْاٰخَرِيْنَ ﴿١٧٣﴾

**174.** Ary nandrotsahanay orana teo amin'izy ireo; ary zava-doza ho an'ireo efa nampandrenesina mialoha izany orana izany.

وَاَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَّطَرًا ۚ فَسَآءَ مَطَرُ الْمُنْذَرِيْنَ ﴿١٧٤﴾

**175.** Raha ny marina dia nisy Fambara amin'izany fa tsy hino ny ankamaroan'izy ireo.

اِنَّ فِىْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٧٥﴾

**176.** Ary marina tokoa fa ny Tomponao – Izy no Mahefa ny zava-drehetra sady Mpamidra fo.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٧٦﴾

R.10

**177.** Nandà ireo Iraka ny vahoakan'ny Ala.

كَذَّبَ اَصْحٰبُ لْئَيْكَةِ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٧٧﴾

**178.** Rehefa niteny taminy hoe i Sho'aib: "Tsy te ho olo-marina ve ianareo?"

اِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٧٨﴾

**179.** "Minoa marimarina fa Iraka mendri-pitokisana *nalefa* atý aminareo ny tenako."

اِنِّىْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ﴿١٧٩﴾

**180.** "Koa matahora an'i Allāh ary mankatoava ahy,"

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿١٨٠﴾

**181.** "Ary tsy mangataka valisoa avy aminareo ny amin'izany aho. Any amin'ny Tompon'izao rehetra izao ny valisoako."

وَمَاۤ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِىَ اِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٨١﴾

**182.** "Manaova refy marina ary aza mba mety ho isan'ireo manolotra zavatra tsy ampy,"

اَوْفُوا الْكَيْلَ وَلَا تَكُوْنُوْا مِنَ الْمُخْسِرِيْنَ ﴿١٨٢﴾

**183.** "Ary mizana marina andanjana,"

وَزِنُوْا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيْمِ ﴿١٨٣﴾

**184.** "Ary aza ahena ny fananan'ireo olona, ary aza manao

وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ اَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا

tsolotra eto an-tany ka mampiteraka korontana.”

فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿١٨٤﴾

**185.** Ary matahora an’Ilay nahary anareo sy ireo razambe nialoha anareo.

وَاتَّقُوا الَّذِي خَلَقَكُمْ وَالْجِبِلَّةَ الْأَوَّلِينَ ﴿١٨٥﴾

**186.** Dia hoy izy ireo: “Tsy inona ianao fa olona azon’ody;”

قَالُوا إِنَّمَا أَنتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٨٦﴾

**187.** “Ary olombelona toa anay ihany ianao, ary mino marina dia marina izahay fa tena *isan’ireo* mpandainga ianao,”

وَمَا أَنتَ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَإِن نَّظُنُّكَ لَمِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿١٨٧﴾

**188.** “Mba andatsaho sombintsombiny amin’ny lanitra ary izahay raha isan’ireo olo-marina tokoa ianao.”

فَأَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ السَّمَاءِ إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٨٨﴾

**189.** Hoy izy: “Mahafantatra tokoa izay ataonareo ny Tompoko.”

قَالَ رَبِّي أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٨٩﴾

**190.** Koa nambaran’izy ireo ho mpandainga izy. Ary tamin’izay no tonga tampoka ny famaizan’ilay andron’ny haizina azy ireo. Ary izany tokoa no famaizana amin’ny andro mahatsiravina.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ الظُّلَّةِ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٩٠﴾

**191.** Tena misy Fambara tokoa amin’izany saingy tsy hino ny ankamaroan’izy ireo.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٩١﴾

**192.** Ary marina tokoa fa ny Tomponao – Izy no Mahefa ny zavadrehetra *sady* Mpamindra fo.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٩٢﴾ ع ١١ ١٤

R.11

**193.** Ary tena fanambarana avy amin’ny Tompon’izao rehetra izao marina tokoa izany.

وَإِنَّهُ لَتَنزِيلُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٩٣﴾

**194.** Niara-nidina taminy ny Fanahy Tsy Miamboho Adidy,

نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ ﴿١٩٤﴾

**195.** Tao am-ponao mba ho *isan’ireo* Mpampitandrina ianao,

عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنذِرِينَ ﴿١٩٥﴾

**196.** Amin’ny teny arabo madio sy mazava.

بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِيْنٍ ﴿١٩٦﴾

**197.** Ary azo antokoa fa *voarakitra* ao amin’ny Soratr’ireo *vahoaka* teo aloha izany *Boky izany*.

وَاِنَّهٗ لَفِيْ زُبُرِ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٩٧﴾

**198.** Ary moa tsy Fambara ho azy ireo izay eken’ireo manam-pahaizana ambony avy amin’ireo zanak’i Israely izany?

اَوَلَمْ يَكُنْ لَّهُمْ اٰيَةً اَنْ يَّعْلَمَهٗ عُلَمٰٓؤُا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ﴿١٩٨﴾

**199.** Ary raha nampidina izany tamin’ny iray tamin’ireo tsy Arabo Izahay,

وَلَوْ نَزَّلْنٰهُ عَلٰى بَعْضِ الْاَعْجَمِيْنَ ﴿١٩٩﴾

**200.** Ka namaky izany tamin’izy ireo izy, *dia* tsy nino izany *ihany* izy ireo.

فَقَرَاَهٗ عَلَيْهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ مُؤْمِنِيْنَ ﴿٢٠٠﴾

**201.** Izany no fampidiranay *ny tsy finoana* ao am-pon’ireo mpanota.

كَذٰلِكَ سَلَكْنٰهُ فِيْ قُلُوْبِ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٢٠١﴾

**202.** Tsy hino izany izy ireo mialoha ny hahitany ny famaizana mangirifiry.

لَا يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ حَتّٰى يَرَوُا الْعَذَابَ الْاَلِيْمَ ﴿٢٠٢﴾

**203.** Fa ho tonga tampoka amin’izy ireo amin’ny fotoana tsy ampoiziny mihitsy izany;

فَيَاْتِيَهُمْ بَغْتَةً وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٢٠٣﴾

**204.** Ary hoy izy ireo: “Mba homeny fitsaharana ihany ve izahay?”

فَيَقُوْلُوْا هَلْ نَحْنُ مُنْظَرُوْنَ ﴿٢٠٤﴾

**205.** Hanky! Moa famaizana avy Aminay no angatahan’izy ireo hohafainganina?

اَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُوْنَ ﴿٢٠٥﴾

**206.** Ahoana ny fihevitrao amin’izany? Raha mamela azy ireo hiadam-pinaritra amin’ireo zava-tsoa *eto amin’izao fiainana izao mandritra ny* taona maro Izahay,

اَفَرَءَيْتَ اِنْ مَّتَّعْنٰهُمْ سِنِيْنَ ﴿٢٠٦﴾

**207.** Ary hihatra amin’izy ireo avy eo ireo zavatra izay nananotanona azy ireo.

ثُمَّ جَآءَهُمْ مَّا كَانُوْا يُوْعَدُوْنَ ﴿٢٠٧﴾

**208.** Ary izay rehetra nomenay azy mba hifaliany dia tsy nahazoany tombotsoa.

مَآ اَغْنٰى عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يُمَتَّعُوْنَ ﴿٢٠٨﴾

**209.** Ary tsy misy tanàna na iray aza noravanay raha tsy efa nandalo nitsidika tao ny mpampitandrina.

وَمَآ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ﴿٢٠٩﴾

**210.** Fampahatsiarovana *izao*; ary tsy mpanao ny tsy marina Izahay.

ذِكْرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٢١٠﴾

**211.** Fa tsy ireo satana no nampidina izany.

وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ ٱلشَّيَٰطِينُ ﴿٢١١﴾

**212.** Tsy mendrika azy ireo izany sady tsy afaka *ny hanao izany* izy ireo;

وَمَا يَنۢبَغِي لَهُمْ وَمَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٢١٢﴾

**213.** Satria azo antoka fa tsy navela handre *ny tenin'Andriamanitra* izy.

إِنَّهُمْ عَنِ ٱلسَّمْعِ لَمَعْزُولُونَ ﴿٢١٣﴾

**214.** Koa aza miantso Andriamanitra hafa ankoatra an'i Allāh, mba tsy hahatonga anao ho isan'ireo hofaizina.

فَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَتَكُونَ مِنَ ٱلْمُعَذَّبِينَ ﴿٢١٤﴾

**215.** Ary ampitandremo ireo havanao akaiky,

وَأَنذِرْ عَشِيرَتَكَ ٱلْأَقْرَبِينَ ﴿٢١٥﴾

**216.** Ary ampidino amin'ireo mpino *izay momba* anao ilay elatra *mpamindra fo* izay anananao.

وَٱخْفِضْ جَنَاحَكَ لِمَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿٢١٦﴾

**217.** Koa raha tsy mankatoa anao izy ireo dia lazao hoe: "Laviko avokoa izay rehetra mifandray amin'izay ataonareo."

فَإِنْ عَصَوْكَ فَقُلْ إِنِّي بَرِيٓءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢١٧﴾

**218.** Ary apetraho amin'i Allāh, Ilay Mahefa ny zava-drehetra sady Mpamindra fo ny fitokisanao.

وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱلْعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٢١٨﴾

**219.** Ilay mahita anao rehefa mitsangana *mba hivavaka* ianao.

ٱلَّذِي يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٢١٩﴾

**220.** *Ary mahita* ny fihetsikao miaraka amin'ireo mpiankohoka eo *anoloan'Andriamanitra.*

وَتَقَلُّبَكَ فِي ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٢٢٠﴾

**221.** Izy tokoa no Ilay Mandre ny zava-drehetra sady Ilay Mahay ny zava-dehetra.

إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٢٢١﴾

**222.** Holazaiko aminareo hoe amin'iza no midina ireo satana?

هَلْ أُنَبِّئُكُمْ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ ٱلشَّيَٰطِينُ ﴿٢٢٢﴾

**223.** Midina ao amin'ireo mpandainga *sy* mpanota rehetra izy.

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ﴿٢٢٣﴾

**224.** Mampita izay ren'izy ireo, ary mpandainga ny ankamaroan'izy ireo.

يُلْقُونَ السَّمْعَ وَأَكْثَرُهُمْ كَاذِبُونَ ﴿٢٢٤﴾

**225.** Ary *ho an'ireo* poeta – tsy misy afa-tsy ireo mania no homba azy ireo.

وَالشُّعَرَاءُ يَتَّبِعُهُمُ الْغَاوُونَ ﴿٢٢٥﴾

**226.** Tsy hitanao ve hoe manao ahoana ny firenirenin'izy ireo toy ny adala eny an-dohasaha rehetra eny,

أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِي كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٦﴾

**227.** Ary milaza ny tsy ataony akory izy ireo?

وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ﴿٢٢٧﴾

**228.** Ankoatra ireo izay mino sy manao asa soa ary mahatsiaro hatrany an'i Allāh, ary miaro tena *fotsiny* ihany rehefa avy natao tsy inon-tsy inona. Ary dia ho tsapan'ireo olon-tsy marina ireo hoe toy inona izany toerana hitodiany izany.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَ
ذَكَرُوا اللَّهَ كَثِيرًا وَانْتَصَرُوا مِنْ بَعْدِ
مَا ظُلِمُوا ۗ وَسَيَعْلَمُ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَيَّ
ع ١١ ١٥ مُنْقَلَبٍ يَنْقَلِبُونَ ﴿٢٢٨﴾



(ركوعاتها ٧) سُوْرَةُ النَّمْلِ مَكِّيَّةٌ ٢٧ (اٰياتها ٩٤)



Toko Fahafito Amby Roapolo - 27

## AL-NAML

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ṭā Sīn. Ireo dia andininy ao amin'ny Kor'any sy ao amin'ny Boky mpanazava.

طٰسٓ تِلْكَ اٰيٰتُ الْقُرْاٰنِ وَ كِتَابٍ مُّبِيْنٍ ②

**3.** Izay lalana marina sy vaovao mahasoa ho an'ny mpino,

هُدًى وَّ بُشْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ③

**4.** Izay maharitra amin'ny fivavahana sy mandoa ny Zakāt, sy mino marina tokoa *amin'ny fisian'ny* any Ankoatra.

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَ يُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ④

**5.** Fa ho an'ireo izay tsy mino ny amin'ny fisian'ny any Ankoatra kosa, nohatsarainay ho azy ny asan'izy ireo noho izany dia mirenireny an-jambany izy ireo.

اِنَّ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمْ اَعْمَالَهُمْ فَهُمْ يَعْمَهُوْنَ ⑤

**6.** Izy ireo no iharan'ny famaizana mahatsiravina ary izy ireo irery *ihany koa* no ho matiantoka rehefa any Ankoatra.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَهُمْ سُوْٓءُ الْعَذَابِ وَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ هُمُ الْاَخْسَرُوْنَ ⑥

**7.** Raha ny marina dia nandray ny Kor'any avy any *amin'Ilay* Feno Fahendrena sady Mahalala ny zavadrehetra ianao.

وَاِنَّكَ لَتُلَقَّى الْقُرْاٰنَ مِنْ لَّدُنْ حَكِيْمٍ عَلِيْمٍ ⑦ الربع

**8.** *Tsarovy* fa tamin'i Mosesy niteny tamin'ny fianakaviany hoe: "Mahatazana afo aho. Hitondra ny vaovao ho anareo aho avy any, na hitondra kitay mirehitra mba hahafahanareo manafana tena".

اِذْ قَالَ مُوْسٰى لِاَهْلِهٖٓ اِنِّيْٓ اٰنَسْتُ نَارًا ؕ سَاٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِخَبَرٍ اَوْ اٰتِيْكُمْ بِشِهَابٍ قَبَسٍ لَّعَلَّكُمْ تَصْطَلُوْنَ ⑧

**9.** Rehefa tonga teny izy dia nanambara taminy hoe: "Ho tahiana anie ilay ao amin'ny afo sy ireo manodina azy; ary deraina anie i Allāh, ilay Tompon'izao tontolo izao."

فَلَمَّا جَآءَهَا نُوْدِيَ اَنْۢ بُوْرِكَ مَنْ فِي النَّارِ وَمَنْ حَوْلَهَا ؕ وَسُبْحٰنَ اللّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ⑨

**10.** Ry Mosesy, Izaho tokoa no i Allāh, Ilay Mahery, Ilay Feno Fahendrena.

يٰمُوْسٰٓى اِنَّهٗٓ اَنَا اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿١٠﴾

**11.** "Ka atsipazo *amin'ny tany* ny tehinao". Saingy rehefa hitany fa nihetsika toy ny bibilava izany dia nitsoaka izy ary tsy nijery izay tao aoriany akory: "Ry Mosesy, aza matahotra. Tsy tokony hampanahy ireo Iraka ny fisiako."

وَاَلْقِ عَصَاكَ ؕ فَلَمَّا رَاٰهَا تَهْتَزُّ كَاَنَّهَا
جَآنٌّ وَّلّٰى مُدْبِرًا وَّلَمْ يُعَقِّبْ ؕ
يٰمُوْسٰى لَا تَخَفْ ۟ اِنِّيْ لَا يَخَافُ لَدَيَّ
الْمُرْسَلُوْنَ ﴿١١﴾

**12.** "Ho an'ireo izay manao ratsy ka manolo ny *asa* ratsi*ny* amina *asa* soa ho an'izy ireo dia tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo Aho."

اِلَّا مَنْ ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًۢا بَعْدَ سُوْٓءٍ
فَاِنِّيْ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٢﴾

**13.** "Ary ataovy ao an-tratranao ambanin'ny akanjonao ny tananao; ka hivoaka ho fotsy tsy hisy pentina izy miala eo. Iray amin'ny Fambara sivy natokana ho an'i Farao sy ny vahoakany *ity* satria vahoaka mpihodina izy ireo."

وَاَدْخِلْ يَدَكَ فِيْ جَيْبِكَ تَخْرُجْ
بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوْٓءٍ ۟ فِيْ تِسْعِ اٰيٰتٍ
اِلٰى فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهٖ ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمًا
فٰسِقِيْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Fa raha tonga eo amin'izy ireo ireo Fambara mpanazava avy Aminay dia hiteny izy ireo hoe: "Fanova-maso tsotra izao io."

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ اٰيٰتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوْا
هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٤﴾

**15.** Ary dia notsipahany tsy ara-drariny sy amim-pamingavingana izany kanefa mahatsapa ny fahamarinan'ireo Fambara ireo ny fanahin'izy ireo. Jereo amin'izany ny *haratsian*'ny fiafaran'ireo izay mpanakorontana.

وَجَحَدُوْا بِهَا وَاسْتَيْقَنَتْهَآ اَنْفُسُهُمْ
ظُلْمًا وَّعُلُوًّا ؕ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الْمُفْسِدِيْنَ ﴿١٥﴾ ع

R.2

**16.** Ary nanome fahalalana an'i Davida sy Solomona Izahay ary dia hoy izy ireo: "An'i Allāh, Izay nanao antsika ho ambony kokoa noho ny maro tamin'ireo mpanompony izay mpino ny dera sy laza rehetra.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا دَاوٗدَ وَسُلَيْمٰنَ عِلْمًا ۚ وَقَالَا
الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ فَضَّلَنَا عَلٰى كَثِيْرٍ
مِّنْ عِبَادِهِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Ary dia lasa mpandova an'i Davida i Solomona. Ary hoy izy "E! ry olombelona efa nampianarina anay ny fitenin'ny voro-manidina ary natao ho anay koa ny zavatra rehetra. Azo antoka fa famindram-po lehibe avy amin'Andriamanitra izany.

وَ وَرِثَ سُلَيْمٰنُ دَاوٗدَ وَ قَالَ يٰٓاَيُّهَا
النَّاسُ عُلِّمْنَا مَنْطِقَ الطَّيْرِ وَ اُوْتِيْنَا
مِنْ كُلِّ شَيْءٍ ؕ اِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْفَضْلُ
الْمُبِيْنُ ﴿١٧﴾

**18.** Ary nangonina teo anoloan'i Solomona ireo tafiny rehetra ao amin' ny Jiny, ny olona mbamin'ny vorona rehetra, ary dia natsitokotoko araka ny sokajiny avy izy ireo,

وَحُشِرَ لِسُلَيْمٰنَ جُنُوْدُهٗ مِنَ الْجِنِّ وَ
الْاِنْسِ وَالطَّيْرِ فَهُمْ يُوْزَعُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Mandra-pahatogan'izy ireo any amin'ny lohasahan'ny *foko* Al-Naml ary nisy vehivavy iray tao amin'io *foko* Al-Naml io niteny hoe: "E! ianareo Naml, modia any amin'ny fonenanareo avy mba tsy ho voaripak'i Solomona sy ny miaramilany tsy nahy ianareo."

حَتّٰٓى اِذَآ اَتَوْا عَلٰى وَادِ النَّمْلِ ۙ قَالَتْ
نَمْلَةٌ يّٰٓاَيُّهَا النَّمْلُ ادْخُلُوْا مَسٰكِنَكُمْ ۚ
لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمٰنُ وَ جُنُوْدُهٗ ۙ وَ هُمْ
لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Tamin'izany dia nitsiky izy *(Solomona)* ary nihomehy ny amin'izany tenin'*izany vehivavy* izany ka nanao hoe: "Tompoko, omeo ahy ny fahafahana mahay mankasitraka anao noho ny fahasoavana nomenao ahy sy ireo ray aman-dreniko, sy hanao asa soa araka ny sitra-ponao, noho ny famindram-ponao raiso ho isan'ireo olo-marina mpanomponao aho".

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّنْ قَوْلِهَا وَ قَالَ رَبِّ
اَوْزِعْنِيْٓ اَنْ اَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِيْٓ اَنْعَمْتَ
عَلَيَّ وَعَلٰى وَالِدَيَّ وَ اَنْ اَعْمَلَ صَالِحًا
تَرْضٰىهُ وَاَدْخِلْنِيْ بِرَحْمَتِكَ فِيْ عِبَادِكَ
الصّٰلِحِيْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Dia noteteziny nojereny tsirairay ireo vorona ireo ary hoy izy: "Fa nahoana ary no tsy hitako i Hodhod? Naman'ny tsy tonga koa ve izy?"

وَ تَفَقَّدَ الطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِيَ لَآ اَرَى
الْهُدْهُدَ ۖ اَمْ كَانَ مِنَ الْغَآئِبِيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** "Hosaziako marimarina tokoa amin'ny famaizana mangirifiry izy, na hovonoiko, raha tsy hoe mitondra antony mazava *ny amin'ny tsy nahatongavany.*"

لَاُعَذِّبَنَّهٗ عَذَابًا شَدِيْدًا اَوْ لَاَاذْبَحَنَّهٗٓ
اَوْ لَيَاْتِيَنِّيْ بِسُلْطٰنٍ مُّبِيْنٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary tsy niandry fotoana ela akory izy *dia tonga i Hodhod* ary niteny hoe: “Azoko ny toe-javatra tsy azonao; tonga eto aminao avy any Saba aho miaraka amina vaovao azo antoka.”

فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيدٍ فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ وَجِئْتُكَ مِن سَبَإٍۭ بِنَبَإٍ يَقِينٍ ﴿٢٣﴾

**24.** “Nahita vehivavy manjaka amin’izy ireo aho ary nomena azy *ny fahefana amin’*ny zavatra rehetra sady manana seza fiandrianana mahery izy.”

إِنِّي وَجَدتُّ ٱمْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوتِيَتْ مِن كُلِّ شَيْءٍ وَلَهَا عَرْشٌ عَظِيمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** “Hitako manompo ny masoandro fa tsy manompo an’i Allāh izy sy ny vahoakany; ary nataon’i Satana izay hieritreretan’izy ireo hoe tsara sy mety ny asany sady nataony koa izay tsy hanarahan’izy ireo ny lalana *tsara*, amin’izay dia tsy hovoatarika amin’ny tsara izy ireo.”

وَجَدتُّهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُونَ لِلشَّمْسِ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ أَعْمَٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ فَهُمْ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** *“Sady nodidin’i Satana koa izy ireo* mba tsy hanompo an’i Allāh izay mampibaribary izay zava-miafin’ny lanitra sy ny tany, ary koa mahalala izay afeninareo sy ambaranareo.”

أَلَّا يَسْجُدُوا۟ لِلَّهِ ٱلَّذِي يُخْرِجُ ٱلْخَبْءَ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** “Allāh! Tsy misy Andriamanitra hafa afa-tsy Izy, Ilay Tompon’ny Seza fiandrianana Mahefa ny zavatra rehetra.”

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ۩ ﴿٢٧﴾

**28.** Hoy *Solomona*: “Ho hitantsika ihany raha milaza ny marina ianao, na isan’ireo izay mandainga.”

قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** “Mandehana miaraka amin’ity taratasiko ity, asehoy azy rehetra izy ity, miataha ianao avy eo ary jereo toy inona ny valiny omen’izy ireo.”

ٱذْهَب بِّكِتَٰبِي هَٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ فَٱنظُرْ مَاذَا يَرْجِعُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Hoy ilay Mpanjaka vavy: “Ry loholona, misy taratasy manan-danja lehibe natolotra ahy.”

قَالَتْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ إِنِّيٓ أُلْقِيَ إِلَيَّ كِتَٰبٌ كَرِيمٌ ﴿٣٠﴾

**31.** Avy tamin’i Solomona izy ity, ary toy izao no fivakiny: “Amin’ny Anaran’i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.”

إِنَّهُۥ مِن سُلَيْمَٰنَ وَإِنَّهُۥ بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿٣١﴾

**32.** "Aoka tsy hanambonibony tena ankambo eo anatrehako ianareo, fa manatòna ahy amim-pakatoavana."

ع اَلَّا تَعْلُوْا عَلَيَّ وَاْتُوْنِيْ مُسْلِمِيْنَ ٣٢
١٧

R.3

**33.** Hoy ilay vehivavy: "Ry loholona rehetra toroy hevitra ny amin'ity raharahako ity aho. Tsy mandray fanapahan-kevitra na amin'inona na amin'inona aho raha tsy eo ianareo *hanoro hevitra ahy.*"

قَالَتْ يٰٓاَيُّهَا الْمَلَؤُا اَفْتُوْنِيْ فِيْٓ اَمْرِيْ ۚ
مَا كُنْتُ قَاطِعَةً اَمْرًا حَتّٰى تَشْهَدُوْنِ ٣٣

**34.** Ary dia namaly izy ireo hoe: "Mahery izahay no sady mpiady matanjaka, saingy ianao no mandidy; eritrereto ary izay tianao hobaikoina."

قَالُوْا نَحْنُ اُولُوْا قُوَّةٍ وَّ اُولُوْا بَاْسٍ
شَدِيْدٍ ۙ وَّ الْاَمْرُ اِلَيْكِ فَانْظُرِيْ
مَاذَا تَاْمُرِيْنَ ٣٤

**35.** Ary hoy *ilay ramatoa*: "Minoa marimarina tokoa fa ny mpanjaka rehetra, rehefa miditra ao amina firenena iray, dia manakorontana azy fotsiny ary ataony izay hampihetry tanteraka ireo mponina ambony saranga indrindra *monina ao*. Ary dia toy izany no ataony."

قَالَتْ اِنَّ الْمُلُوْكَ اِذَا دَخَلُوْا قَرْيَةً
اَفْسَدُوْهَا وَ جَعَلُوْٓا اَعِزَّةَ اَهْلِهَآ
اَذِلَّةً ۚ وَكَذٰلِكَ يَفْعَلُوْنَ ٣٥

**36.** "Fa izaho kosa handefa fanomezana ho azy ireo, dia miandry aho ka jereko aloha hoe toy inona no *valinteny* entin'ireo Iraka alefako any."

وَ اِنِّيْ مُرْسِلَةٌ اِلَيْهِمْ بِهَدِيَّةٍ
فَنٰظِرَةٌۢ بِمَ يَرْجِعُ الْمُرْسَلُوْنَ ٣٦

**37.** Ary rehefa tonga tany amin'i Solomona ny irak'ilay Mpanjaka vavy dia hoy izy *(i Solomona)*: "Mieritreritra ny hanampy ahy amin'ny alalan'ny harena angaha ianareo? Izay nomen'i Allāh ahy anefa tsara lavitra raha miohatra amin'izay nomeny anareo. Kanefa dia mirehareha amin'ny fanomezanareo ianareo."

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيْمٰنَ قَالَ اَتُمِدُّوْنَنِ بِمَالٍ ۫
فَمَآ اٰتٰىنِۦَ اللّٰهُ خَيْرٌ مِّمَّآ اٰتٰىكُمْ ۚ بَلْ
اَنْتُمْ بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُوْنَ ٣٧

**38.** Miverena any amin'izy ireo satria dia ho avy any marimarina tokoa izahay miaraka amina miaramila tsy azony atao na inona na inona ary ho

اِرْجِعْ اِلَيْهِمْ فَلَنَاْتِيَنَّهُمْ بِجُنُوْدٍ
لَّا قِبَلَ لَهُمْ بِهَا وَ لَنُخْرِجَنَّهُمْ مِّنْهَآ
اَذِلَّةً وَّهُمْ صٰغِرُوْنَ ٣٨

roahinay ao izy ireo, sady hitafy fahafambaraka sy henatra.

**39.** Dia hoy izy: “Ry loholona iza aminareo no hanolotra ahy ny seza fiandrianany mitovy amin’ny ahy mialoha ny fahatongavany eto amiko amin’ny fo feno fankatoavana?”[68]

قَالَ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَؤُا۟ أَيُّكُمْ يَأْتِينِى
بِعَرْشِهَا قَبْلَ أَن يَأْتُونِى مُسْلِمِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Dia niteny ny iray izay matanjaka indrindra tamin’ireo jiny hoe: “Izaho no hanome an’izay anao mialoha ny fiainganao eto ary minoa marina tokoa fa manana fahefana hanao izany aho sady mendri-pitokisana ihany koa *aho*.

قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ ٱلْجِنِّ أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ
أَن تَقُومَ مِن مَّقَامِكَ ۖ وَإِنِّى عَلَيْهِ
لَقَوِىٌّ أَمِينٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Dia niteny ny iray tamin’izy ireo izay manana fahalalana tsara ny amin’ny Boky masina ka nanao hoe: “Hoentiko eto aminao ao anatin’ny indray mipi-maso fotsiny izany”. Ary rehefa hitany fa napetrany teo anoloany tokoa izany dia hoy izy hoe: “Tamin’ny alàlan’ny famidram-

قَالَ ٱلَّذِى عِندَهُۥ عِلْمٌ مِّنَ ٱلْكِتَٰبِ
أَنَا۠ ءَاتِيكَ بِهِۦ قَبْلَ أَن يَرْتَدَّ إِلَيْكَ
طَرْفُكَ ۚ فَلَمَّا رَءَاهُ مُسْتَقِرًّا عِندَهُۥ
قَالَ هَٰذَا مِن فَضْلِ رَبِّى لِيَبْلُوَنِىٓ
ءَأَشْكُرُ أَمْ أَكْفُرُ ۖ وَمَن شَكَرَ فَإِنَّمَا

[68] Ao amin’ireo andininy manaraka eto dia mihamazava fa tsy miresaka ny amin’ny seza fiandrianan’ilay Mpanjakavavin’ny Saba i Solomona. Ny marina dia maniry ny anamboarana seza fiandrianana mitovy tanteraka amin’ilay an’ny Mpanjakavavy izy, na hoe mba hitondrana seza tsy misy hafa amin’izany izy. Izany no nanaitra azy raha nahita an’i Solomona nanana seza tsy misy valaka amin’ny sezany. Ny toe-javatra voalaza eto ity dia milaza fa ireo andriana rehetra tao amin’ny fanjakan’i Solomona dia samy naniry hisahana izany adidy izany, ary samy nihevitra fa afaka hanamboatra io seza fiandrianana io haingana noho ny hafa. Saingy rehefa natolotra an’i Solomona izany seza fiandrianana izany dia nidera an’Andriamanitra izy, nanome didy izy ny hanisiana fanamboarana amin’izany seza izany mba hitovizany tanteraka amin’ny an’ilay Mpanjakavavin’ny Saba. Izany no atao dia mba tsy hananany avonanovona na hambom-po noho izy manana seza fiandrianana tsy manan-tsahala. Ny fiteny hoe نَكِّرُوا لَهَا عَرْشَهَا (nakkiro lahā ‘arshahā) “ataovy toy ny tsotra dia tsotra ny fahitany ny seza fiandrianana” no hamafisin’ity fahazoana ny andininy voalaza eto ity. Ny tanjona amin’izany dia ny hanehoana aminy ny hoe tsy hoe tsy manan-tsahala na tena hafa kely araka ny niheverana azy taloha ny seza fiandrianany. Ny dikan’ny hoe نَكِّرُوا (nakkiro) dia hoe “ataovy manana endrika toy ny mahazatra io zavatra io”. Sady nony nahita ilay seza fiandrianana izy dia tsy toy ny valin-tenina Mpanjakavavy izay vao avy nangalarin’olona ny seza fiandrianany, na koa sahala amin’ireny Mpanjaka tsy mahalala akory ny seza fiandrianany ireny noho ny haingo nataon’ireo mpandravaka ilay seza mba hanakonana ny tena endriny. Ny fihetsiny dia tahaka an’ireny olona talanjona mahita zavatra tsy misy ivoasana amin’izay efa fantany. Izany ary no fanazavana azo heverina ho marina kokoa amin’izay voarakitr’ireo andininy ireo.

pon'ny Tompoko izao, ho fisedrana ahy *mba hahitany* na mba mahay mankasitraka aho na tsy mahay mankasitraka. Koa na iza na iza mankasitraka dia mankasitraka *ho fahasoavan*'ny fanahiny. Fa na iza na iza tsy mahay mankasitraka dia mahavita tena ny Tompoko sady Be fiantrana *Izy*.

يَشْكُرُ لِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ كَفَرَ فَاِنَّ رَبِّيْ
غَنِيٌّ كَرِيْمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Hoy izy: "Ataovy izay hahatonga azy hieritreritra hoe tsy dia mankaiza ny seza fiandrianany, dia hojerentsika raha hanaraka ny lalana tsara izy na anisan'ireo izay tsy hanaraka ny lalana tsara."

قَالَ نَكِّرُوْا لَهَا عَرْشَهَا نَنْظُرْ
اَتَهْتَدِيْٓ اَمْ تَكُوْنُ مِنَ الَّذِيْنَ
لَا يَهْتَدُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ary nony tonga izy dia izao no nambara azy: "Mitovy amin'ity ve ny seza fiandriananao?" Dia namaly ilay *Mpanjaka vavy*: "Mitovy tanteraka aminy io. Ary efa nomena anay mialoha an'io ny fahalalana, ary dia efa nankatoa izahay."

فَلَمَّا جَآءَتْ قِيْلَ اَهٰكَذَا عَرْشُكِ ؕ قَالَتْ
كَاَنَّهٗ هُوَ ۚ وَاُوْتِيْنَا الْعِلْمَ مِنْ قَبْلِهَا
وَكُنَّا مُسْلِمِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ary nanakana azy *ny hino* ireo izay efa notompoiny ankoatra an'i Allāh satria avy any amina vahoaka tsy mpino izy *(ny mpanjaka vavy)*.

وَصَدَّهَا مَا كَانَتْ تَّعْبُدُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ
اِنَّهَا كَانَتْ مِنْ قَوْمٍ كٰفِرِيْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Izao koa no nambara azy: "Midira ao amin'ny lapa" ary rehefa hitany ilay lapa dia noheverina fa rano be midadasika ary nakariny hatreo amin'ny ranjony ny akanjony. Dia hoy *i Solomona:* "Lapa voatemitra rarimpitaratra io"[69]. Ary hoy izy *ilay*

قِيْلَ لَهَا ادْخُلِي الصَّرْحَ ۚ فَلَمَّا رَاَتْهُ
حَسِبَتْهُ لُجَّةً وَّكَشَفَتْ عَنْ سَاقَيْهَا ؕ
قَالَ اِنَّهٗ صَرْحٌ مُّمَرَّدٌ مِّنْ قَوَارِيْرَ ؕ
قَالَتْ رَبِّ اِنِّيْ ظَلَمْتُ نَفْسِيْ وَاَسْلَمْتُ
مَعَ سُلَيْمٰنَ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٥﴾

[69] Rehefa voapetraka ho amin'ny gorodona ny fitaratra mangarahara sy ambony karazana dia toa manome endrika sahala amin'ny rano be. Noho ny haranitan-tsaina hafa kely nanan'ilay Mpanjakavavin'ny Saba dia nazava taminy ny hafatra tian'i Solomona hampitaina; izany hoe ny zava-mitranga matetika dia mifanohitra tanteraka amin'izay endrika asehony, ary tsy voatery ho azy ireo endrika tsara izay aterak'izy ireo izany. Toa izany koa ilay endrika ambony sy matanjaka izay asehon'ny taratra amin'ny masoandro nefa tsy fananany akory izany. Ny marina anefa dia an'ny Mpahary irery ihany izany rehetra izany.

*mpanjaka vavy*: “Ry Tompoko, raha ny marina dia nataoko tsy inona tsy inona ny fanahiko; ka manaiky hankatoa, miaraka amin’ny Solomona, an’i Allāh ilay Tompon’izao tontolo izao aho.”

R.4

**46.** Ary nalefanay any amin’ny Thamōd i Ṣāliḥ rahalahiny izay niteny hoe: “Manompoa an’i Allāh”. Saingy nivaky ho tarika roa nifampiandany sy nifandona izy ireo.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًا
أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ فَإِذَا هُمْ فَرِيقَانِ
يَخْتَصِمُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Hoy izy: “E! ry vahoakako, nahoana no maniry hanafaingana ny ratsy mihoatra noho ny tsara ianareo? Ary nahoana ianareo no tsy nangataka ny famelan-kelok’i Allāh mba hahazoanareo ny famindram-po?

قَالَ يَٰقَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُونَ بِالسَّيِّئَةِ
قَبْلَ الْحَسَنَةِ ۖ لَوْلَا تَسْتَغْفِرُونَ اللَّهَ
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Hoy izy ireo: “Zava-dratsy no azonay tsidrimandry ho anao sy izay miaraka aminao”. Hoy izy: “*Ny tena anton’*izao fahavoazanareo izao dia avy amin’i Allāh. Saingy vahoaka mbola alaim-panahy ho fisedrana ianareo.”

قَالُوا اطَّيَّرْنَا بِكَ وَبِمَن مَّعَكَ ۚ قَالَ
طَٰٓئِرُكُمْ عِندَ اللَّهِ ۖ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ
تُفْتَنُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary nisy andian’*olona* sivy avy ao an-tanana namelona korontana tao amin’ilay Firenena sady tsy nanaiky nahitsy mihitsy.

وَكَانَ فِي الْمَدِينَةِ تِسْعَةُ رَهْطٍ
يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Hoy izy ireo: “Samia mianiana amin’ny anaran’i Allāh fa hotafihantsika marina tokoa izy raha alina, izy sy ny fianakaviany, avy eo dia ambarantsika amin’ny mpandova azy fa: “Tsy nanatrika ny fahavoazan’ny fianakaviany izahay, ary azo antoka fa mpilaza ny zava-misy marina izahay.

قَالُوا تَقَاسَمُوا بِاللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُ وَأَهْلَهُ
ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِ مَا شَهِدْنَا مَهْلِكَ
أَهْلِهِ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Dia namolavola tetika izy ireo. Ary izahay koa mba namolavola tetika

وَمَكَرُوا مَكْرًا وَمَكَرْنَا مَكْرًا وَهُمْ

لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٥١﴾

*mba hanoherana azy* fa tsy tsikaritr'izy ireo.

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ مَكْرِهِمْ ۙ أَنَّا دَمَّرْنٰهُمْ وَقَوْمَهُمْ أَجْمَعِيْنَ ﴿٥٢﴾

**52.** Jereo ange ny *haratsian'ny* fiafaran'ny tetik'izy ireo, fa raha ny marina dia nolevoninay tanteraka izy ireo sy ny vahoakany iray manontolo.

فَتِلْكَ بُيُوْتُهُمْ خَاوِيَةً ۢ بِمَا ظَلَمُوْا ؕ إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٥٣﴾

**53.** Ary erỳ no misy ny tranon'izy ireo fa efa haolo satria tsy mba manao ny marina izy ireo. Koa raha ny marina dia misy Fambara avy amin'izany, *Fambara* ho an'ny vahoaka manampahalalana.

وَأَنْجَيْنَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا يَتَّقُوْنَ ﴿٥٤﴾

**54.** Ary novonjenay kosa ireo izay nino sy natahotra an'*i Allāh*.

وَلُوْطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖٓ أَتَأْتُوْنَ الْفَاحِشَةَ وَأَنْتُمْ تُبْصِرُوْنَ ﴿٥٥﴾

**55.** Ary *dia nalefanay ho iraka* i Lota ary nony niteny tamin'ny vahoakany izy hoe: "Hanao toe-javatra mamoha fady ve ianareo kanefa fantatrareo *ny maha ratsy an'izany*?"

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُوْنَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِّنْ دُوْنِ النِّسَاءِ ؕ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُوْنَ ﴿٥٦﴾

**56.** "Fa ahoana? Ianareo ve dia hanatona lehilahy amin'ny fahavetavetana fa tsy amin'ny vehivavy? Tsia, fa tena vahoaka tsy ampy fahalalana amin'izay ho vokany mihitsy ianareo raha ny marina."

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهٖٓ إِلَّآ أَنْ قَالُوْٓا أَخْرِجُوْٓا اٰلَ لُوْطٍ مِّنْ قَرْيَتِكُمْ ۚ إِنَّهُمْ أُنَاسٌ يَّتَطَهَّرُوْنَ ﴿٥٧﴾

**57.** Saingy izao no hany nambaran'ny vahoakany ho setrin'izany: "Roahy hiala ao amin'ny tanànanareo ireo mpanara-dia an'i Lota. Izy ireo tokoa no vahoaka mihevi-tena ho madio."

فَأَنْجَيْنٰهُ وَأَهْلَهٗٓ إِلَّا امْرَأَتَهٗ ۫ قَدَّرْنٰهَا مِنَ الْغٰبِرِيْنَ ﴿٥٨﴾

**58.** Dia navotanay izy sy ny fianakaviany afa-tsy ny vadiny, efa voasoratray fa izy dia ho isan'ireo izay mijanona any aoriana.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَّطَرًا ۚ فَسَاءَ مَطَرُ الْمُنْذَرِيْنَ ﴿٥٩﴾ ع ١٤ ١٩

**59.** Ary nomenay orana izy ireo; ary ratsy ny orana ho an'izay efa nampitandremana.

R.5

**60.** Lazao hoe: "An'i Allāh ny dera rehetra ary ny fiadanana dia ho amin'ireo mpanompony izay nofidiany. I Allāh ve no tsara indrindra sa izay ampilaharina *Aminy*?"

قُلِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ وَسَلٰمٌ عَلٰى عِبَادِهِ الَّذِيْنَ اصْطَفٰى ؕ آٰللّٰهُ خَيْرٌ اَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٠﴾

FIZARANA FAHAROAPOLO

**61.** Sa izay namorona ny lanitra sy ny tany ary nampidina rano avy any andanitra ho antsika izay ampiasaintsika hikarakarana saham-boankazo mahafinatitra? Tsy ho vitanareo ny hampitombo ireo hazony *(Saha)*. Moa va misy Andriamanitra miaraka amin'i Allāh? Tsia, fa vahoaka mivoana amin'ny *lalana mahitsy* izy ireo.

اَمَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَاَنْزَلَ لَكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ مَآءً ۚ فَاَنْۢبَتْنَا بِهٖ حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهْجَةٍ ۚ مَا كَانَ لَكُمْ اَنْ تُنْۢبِتُوْا شَجَرَهَا ؕ ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ؕ بَلْ هُمْ قَوْمٌ يَّعْدِلُوْنَ ﴿٦١﴾

**62.** Sa Izay nanao ny tany ho toerana fakana aina sy nanisy renirano maro teo amin'izany ary nanisy tendrombohitra mafy teo ambonin'izany sy nametraka fefy eo anelanelan'ireo ranomasina roa ireo. Moa ve misy Andriamanitra miaraka amin'i Allāh? Tsia saingy ny ankamaroan'izy ireo tsy mahalala an'izany.

اَمَّنْ جَعَلَ الْاَرْضَ قَرَارًا وَّجَعَلَ خِلٰلَهَآ اَنْهٰرًا وَّجَعَلَ لَهَا رَوَاسِيَ وَجَعَلَ بَيْنَ الْبَحْرَيْنِ حَاجِزًا ؕ ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ؕ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Sa Izay mamaly ny antson'izay mijaly rehefa mangataka Aminy izy, ary esoriny ny ratsy, sady nanao anareo ho mpandova eto amin'ity tany ity? Moa va misy Andriamanitra miaraka amin'i Allāh? Mba tsy tena mandinika tsara ianareo izany!

اَمَّنْ يُّجِيْبُ الْمُضْطَرَّ اِذَا دَعَاهُ وَيَكْشِفُ السُّوْٓءَ وَيَجْعَلُكُمْ خُلَفَآءَ الْاَرْضِ ؕ ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ؕ قَلِيْلًا مَّا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** Sa Izay nitarika anareo tao anatin'ny haizin'ny tany sy ny ranomasina, ary nampitsoka ny rivotra mba ho vaovao mahafaly mialoha ny famelan-keloka ataony? Moa ve misy Andriamanitra miaraka amin'i Allāh?

اَمَّنْ يَّهْدِيْكُمْ فِيْ ظُلُمٰتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَمَنْ يُّرْسِلُ الرِّيٰحَ بُشْرًاۢ بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهٖ ؕ ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ؕ تَعٰلَى اللّٰهُ عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٤﴾

Deraina ambonin'ireo hery ampilaharina Aminy anie i Allāh.

**65.** Sa Izay nanomboka ny fahariana sy nanohy izany ary koa mamatsy avy any an-danitra sy avy ety an-tany izay ilainareo? Moa va misy Andriamanitra miaraka amin'i Allāh? Lazao hoe: "Manomeza ary porofo raha mpilaza ny marina ianareo."

أَمَّنْ يَّبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ وَ
مَنْ يَّرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ؕ
ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ؕ قُلْ هَاتُوْا بُرْهَانَكُمْ
اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** Lazao koa hoe: "Tsy misy na any an-danitra na etý an-tany mahalala ny tsy hita ankoatra an'i Allāh ary tsy fantatr'izy ireo ihany koa hoe rahoviana izy ireo no hatsangana amin'ny maty.

قُلْ لَّا يَعْلَمُ مَنْ فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
الْغَيْبَ اِلَّا اللّٰهُ ؕ وَمَا يَشْعُرُوْنَ اَيَّانَ
يُبْعَثُوْنَ ﴿٦٦﴾

**67.** *Tsia*, fa ny fahalalan'izy ireo mikasika ny Any Ankoatra no efa tonga eo amin'ny fetrany, *tsia* fa manana ahiahy ny amin'izany izy ireo, *tsia* fa jamba izy ireo eo amin'izay lafiny izay.

بَلِ ادّٰرَكَ عِلْمُهُمْ فِى الْاٰخِرَةِ ۫ بَلْ
هُمْ فِىْ شَكٍّ مِّنْهَا ۫ بَلْ هُمْ مِّنْهَا
ع عَمُوْنَ ﴿٦٧﴾

R.6

**68.** Ary ireo izay tsy mino dia miteny hoe: "Hanky? Rehefa mody vovoka izahay sy ny ray aman-dreninay dia mbola haverina marina tokoa *eo amin'ny fiainana* ve izahay?

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا ءَاِذَا كُنَّا
تُرٰبًا وَّاٰبَآؤُنَآ اَئِنَّا لَمُخْرَجُوْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** "Izany dia efa toky nomena antsika tany aloha tany - *nomena* antsika sy ny Raintsika. Tsy inona izany fa anganon'ireo antitra.

لَقَدْ وُعِدْنَا هٰذَا نَحْنُ وَاٰبَآؤُنَا
مِنْ قَبْلُ ۙ اِنْ هٰذَآ اِلَّآ اَسَاطِيْرُ
الْاَوَّلِيْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** Lazao hoe: "Tetezo izao tontolo izao. Ary diniho, toy inona no *haratsian'ny* fihafaran'ny meloka.

قُلْ سِيْرُوْا فِى الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ary aza mampijaly ny tenanao noho izy ireo, ary aza mamoy fo ny amin'izay konokononony.

وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُنْ فِىْ
ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُوْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Ary hoy izy ireo: "Koa rahoviana ary no ho *tanteraka* izany

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ

fampanantenana izany raha mpilaza ny marina ianareo?”

كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ٧٢

**73.** Lazao hoe: “Mety hitranga ny hoe ny ampahany amin’izay tadiavinareo hafaiganina no efa akaiky anareo sahady.”

قُلْ عَسٰٓى اَنْ يَّكُوْنَ رَدِفَ لَكُمْ
بَعْضُ الَّذِيْ تَسْتَعْجِلُوْنَ ٧٣

**74.** “Raha ny marina dia Mpamindra fo amin’ny olona ny Tomponao, saingy ny ankamaroan’izy ireo tsy mba mahay mankasitraka.”

وَاِنَّ رَبَّكَ لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ
وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُوْنَ ٧٤

**75.** “Ary minoa marimarina tokoa fa mahalala izay zava-miafina ao ampony sy izay rehetra ambaran’izy ireo ny Tomponao.”

وَاِنَّ رَبَّكَ لَيَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُوْرُهُمْ
وَمَا يُعْلِنُوْنَ ٧٥

**76.** “Ary tsy misy zava-miafina mihitsy na any an-danitra na ety antany ka tsy *voasoratra* ao amin’ny Boky mazava iray.”

وَمَا مِنْ غَآئِبَةٍ فِي السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ
اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ مُّبِيْنٍ ٧٦

**77.** Raha ny marina, ity Kor’any ity dia manazava amin’ny zanak’Israely *lafin-javatra* maro tsy ifankazahoana.

اِنَّ هٰذَا الْقُرْاٰنَ يَقُصُّ عَلٰى بَنِيْٓ
اِسْرَآءِيْلَ اَكْثَرَ الَّذِيْ هُمْ فِيْهِ
يَخْتَلِفُوْنَ ٧٧

**78.** Raha ny marina dia lalana sy fanomezana famidra-po ho an’ny mpino izany.

وَاِنَّهٗ لَهُدًى وَّرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ٧٨

**79.** Raha ny marina dia ny Tomponao no hanapa-kevitra amin’izy ireo araka ny fomba fitsarany sady Mahery izy no Mahalala ny zavatra rehetra.

اِنَّ رَبَّكَ يَقْضِيْ بَيْنَهُمْ بِحُكْمِهٖ ۚ وَ
هُوَ الْعَزِيْزُ الْعَلِيْمُ ٧٩

**80.** Koa apetraho amin’i Allāh ny fitokisanareo minoa marimarina tokoa fa mijoro amin’ny tena marina tsy azo lavina ianao.

فَتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ ۗ اِنَّكَ عَلَى الْحَقِّ
الْمُبِيْنِ ٨٠

**81.** Raha ny marina dia tsy manana fahefana hahatonga ny maty handre ianao, ary tsy manana fahefana hahatonga ny marenina handre ny antso ihany koa ianao rehefa nihodina izy ireo ka lasa.

اِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتٰى وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ
الدُّعَآءَ اِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِيْنَ ٨١

**82.** Ary tsy ho azonao atao ihany koa ny hitantana ireo jamba hiala ny fahaverezan’izy ireo. Tsy ho azonao

وَمَآ اَنْتَ بِهٰدِي الْعُمْيِ عَنْ
ضَلٰلَتِهِمْ ۗ اِنْ تُسْمِعُ اِلَّا مَنْ يُّؤْمِنُ

بِاٰيٰتِنَا فَهُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿٨٢﴾

atao ny hampandre ny hafa afa-tsy ireo izay mino ny Famantarana avy Aminay ka avy eo izy mankatoa.

وَاِذَا وَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ اَخْرَجْنَا
لَهُمْ دَآبَّةً مِّنَ الْاَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ
اَنَّ النَّاسَ كَانُوْا بِاٰيٰتِنَا لَا
ع يُوْقِنُوْنَ ﴿٨٣﴾

**83.** Ary rehefa tanteraka ilay didim-pitsarana ho azy ireo dia hasianay zava-manana aina izay hivoaka avy ao an-kibon'ny tany izay handratra azy ireo, satria tsy nino ny Fambara avy Aminay ireo olona.

R.7

وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِنْ كُلِّ اُمَّةٍ فَوْجًا
مِّمَّنْ يُّكَذِّبُ بِاٰيٰتِنَا فَهُمْ يُوْزَعُوْنَ ﴿٨٤﴾

**84.** Ary *ampahatsiahivo* azy, ireo andro izay hanangonanay, ivelan'ny vahoaka tsirairay avy, andian'olona avy amin'izy ireo izay nitsipaka ny Fambara avy Aminay ary dia ho apetraka amina laharana *manokana* izy ireo.

حَتّٰٓى اِذَا جَآءُوْ قَالَ اَكَذَّبْتُمْ بِاٰيٰتِيْ
وَلَمْ تُحِيْطُوْا بِهَا عِلْمًا اَمَّا ذَا
كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٨٥﴾

**85.** Mandra-piavin'izy ireo, dia hoy Izy: "Nolavinareo *mialoha* ve ny Fambara avy Amiko nefa tsy nanana fahalalàna mazava tsara tamin'izay akory ianareo? *Raha tsy izany ary dia* inona no zavatra *hafa* mba nataonareo?"

وَوَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ بِمَا ظَلَمُوْا
فَهُمْ لَا يَنْطِقُوْنَ ﴿٨٦﴾

**86.** Koa dia hiatra amin'izy ireo ny valim-pitsarana satria tsy nanao ny marina izy ireo no sady tsy hanan-kambara.

اَلَمْ يَرَوْا اَنَّا جَعَلْنَا الَّيْلَ لِيَسْكُنُوْا
فِيْهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٨٧﴾

**87.** Tsy hitan'izy ireo angaha fa matoa manao ny alina isika dia mba hahafahan'izy ireo miala sasatra amin'izany ary nanao ny andro mba hanome azy hazavana? Raha ny marina dia efa misy Fambara ho an'ireo vahoaka izay mino ao amin'izany.

وَيَوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّوْرِ فَفَزِعَ مَنْ
فِي السَّمٰوٰتِ وَمَنْ فِي الْاَرْضِ اِلَّا
مَنْ شَآءَ اللّٰهُ ؕ وَكُلٌّ اَتَوْهُ
دٰخِرِيْنَ ﴿٨٨﴾

**88.** Ary amin'ny andro hampanenoana ny Traompetra, na iza na iza any an-danitra ary na iza na iza ety anbonin'ny tany dia ho raiki-tahotra afa-tsy izay ankasitrahan'i Allāh ary

dia hanatona azy am-panentrehan-tena ny rehetra.

**89.** Ary rehefa hitanao ireo tendrombohitra dia mihevitra ianao fa toa tsy mihetsika izy ireny nefa mitsingevana tahaka ny fitsingevahevan'ny rahona izy ireny, toa izany ny asan'i Allāh Izay manao ny zava-drehetra ho mafy sady tongalafatra. Raha ny marina dia mahalala izay rehetra ataonareo i Allāh.

وَتَرَى الْجِبَالَ تَحْسَبُهَا جَامِدَةً
وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ السَّحَابِ ۚ صُنْعَ اللَّهِ
الَّذِي أَتْقَنَ كُلَّ شَيْءٍ ۚ إِنَّهُ خَبِيرٌ بِمَا
تَفْعَلُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Na iza na iza manao asa soa dia hahazo *valisoa lehibe* lavitra mihoatra noho izay nataony, ary amin'io andro io dia tsy ho azon-tahotra izy ireo.

مَنْ جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ خَيْرٌ مِنْهَا ۖ وَ
هُمْ مِنْ فَزَعٍ يَوْمَئِذٍ آمِنُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Ary ireo izay manao ratsy dia havarina ka hahohoka amin'ny tavany ao amin'ny afo, *ary dia izao no ambara azy ireo*: "Moa va tsy novaliana araka izay nataonareo ianareo?"

وَمَنْ جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَكُبَّتْ وُجُوهُهُمْ
فِي النَّارِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنْتُمْ
تَعْمَلُونَ ﴿٩١﴾

**92.** *Lazao hoe*: "Ny hanompo ny Tompon'ity tanàna *Lameka* izay nohasininy ity no hany nandidiana ahy. Ary Azy ny zavatra rehetra ary nodidiana aho mba ho isan'ireo izay mpankatoa *ny didin'Andriamanitra*;"

إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ الْبَلْدَةِ
الَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُ كُلُّ شَيْءٍ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ
أَكُونَ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** "Sy hamaky ny Kor'any". Noho izany, na iza na iza mandeha amin'ny lalana tsara dia tsy manao izany afa-tsy mba *ho tombotsoan*'ny fanahiny; ary ho an'izay nania, lazao hoe: "Tsy inona aho tsy akory fa Mpampitandrina ihany."

وَأَنْ أَتْلُوَ الْقُرْآنَ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا
يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ ضَلَّ فَقُلْ إِنَّمَا
أَنَا مِنَ الْمُنْذِرِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** Ary lazao hoe: "An'i Allāh ny dera rehetra dia ampahitany anareo tsy ho ela ny Fambara avy Aminy ary dia ho fantatrareo izy ireny." Ary tsy ataon'ny Tomponao tsy inon-tsy inona izay rehetra ataonareo.

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ
فَتَعْرِفُونَهَا ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا
تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾ ع

 رکوعاتها ٩ سُورَةُ الْقَصَصِ مَكِّيَّةٌ ٢٨ آياتها ٨٩ 

## Toko Fahavalo Amby Roapolo – 28

## AL-KAṢAṢ

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ṭā Sīn Mīm. *Tompon'ny fahamasinana, Andriamanitra Mandre ny zava-drehetra, Mahalala ny zava-drehetra.*

طٰسٓمّٓ ②

**3.** Andininy ao amin'ny Boky Mazava ireto.

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ③

**4.** Hovakinay aminao *ampahany* amin'ny tantaran'i Mosesy sy Farao miaraka amin'ny fahamarinana mba *ho tombotsoa* ho an'ny vahoaka izay mino.

نَتْلُوْا عَلَيْكَ مِنْ نَّبَاِ مُوْسٰى وَفِرْعَوْنَ بِالْحَقِّ لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ④

**5.** Raha ny marina dia mihebohebo manafin-tohina i Farao fony tetỳ an-tany. Dia nozarainy ho andiany maro ny vahoakany dia nitady hevitra ny hampahaosa ny andiany iray amin'izy ireo izy tamin'ny alàlan'ny famonoana ny zanak'izy ireo lahy ary tsy natao na inona na inona ny vehivavy tao amin'izy ireo. Minoa marimarina tokoa fa tena isan'ireo izay mampiteraka korontana izy.

اِنَّ فِرْعَوْنَ عَلَا فِى الْاَرْضِ وَجَعَلَ اَهْلَهَا شِيَعًا يَّسْتَضْعِفُ طَآئِفَةً مِّنْهُمْ يُذَبِّحُ اَبْنَآءَهُمْ وَيَسْتَحْيٖ نِسَآءَهُمْ ؕ اِنَّهٗ كَانَ مِنَ الْمُفْسِدِيْنَ ⑤

**6.** Ary naniry ny hanome ny tombontsoa *avy Aminay* ho an'ireo izay heverina ho osa eto an-tany Izahay sady nanao azy ireo ho filoha, sy hanao azy ireo ho mpandova *fahasoavana avy Aminay*,

وَنُرِيْدُ اَنْ نَّمُنَّ عَلَى الَّذِيْنَ اسْتُضْعِفُوْا فِى الْاَرْضِ وَنَجْعَلَهُمْ اَئِمَّةً وَّنَجْعَلَهُمُ الْوٰرِثِيْنَ ⑥

**7.** Ary hametraka azy ireo ety an-tany. Ary hampiseho amin'i Farao sy amin'i Hāmān sy ny miaramilan'izy roa lahy ireo, izay atahorany azy ireo.

وَنُمَكِّنَ لَهُمْ فِى الْاَرْضِ وَنُرِيَ فِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ وَجُنُوْدَهُمَا مِنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَحْذَرُوْنَ ⑦

**8.** Ary izao koa no nambaranay tamin'ny renin'i Mosesy; "Ampinonoy izy; ary rehefa avy ny fotoana anahianao ny amin'ny *ainy* dia avalano rano izy ary aza manahy na mangaihay; fa mbola ho averinay aminao izy ka hataonay ho *isan'ireo* Iraka izy.

وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ أَنْ أَرْضِعِيهِ ۖ
فَإِذَا خِفْتِ عَلَيْهِ فَأَلْقِيهِ فِى ٱلْيَمِّ وَ
لَا تَخَافِى وَلَا تَحْزَنِىٓ ۖ إِنَّا رَآدُّوهُ
إِلَيْكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ٨

**9.** Ary ny fianakavian'i Farao dia nandray azy *saingy tsy nahalala* fa izy dia ho lasa fahavalony sy ho *loharanom*-pahoriana. Raha ny marina dia diso hevitra i Farao sy Hāmān ary ny miaramilan'izy roalahy ireo.

فَٱلْتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرْعَوْنَ لِيَكُونَ لَهُمْ
عَدُوًّا وَحَزَنًا ۗ إِنَّ فِرْعَوْنَ وَهَٰمَٰنَ وَ
جُنُودَهُمَا كَانُوا۟ خَٰطِـِٔينَ ٩

**10.** Ary hoy ny vadin'i Farao: "*Ho* fifalian'ny masoko sy ny anao izy. Aza vonoina izy. Angamba hisy ilantsika azy ihany na koa hatsangantsika ho zanaka izy." Fa tsy nahatsapa ny zava-misy *marina* izy ireo.

وَقَالَتِ ٱمْرَأَتُ فِرْعَوْنَ قُرَّتُ عَيْنٍ
لِّى وَلَكَ ۖ لَا تَقْتُلُوهُ عَسَىٰٓ أَن
يَنفَعَنَآ أَوْ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدًا وَهُمْ
لَا يَشْعُرُونَ ١٠

**11.** Ary dia afa-tebiteby ny fon'ny renin'i Mosesy. Ary angamba efa nambarany tamin'olona ny momba an'i Mosesy raha tsy nankahery ny fony Izahay mba hahatonga azy ho isan'ny *tena* mpino.

وَأَصْبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَٰرِغًا ۖ إِن
كَادَتْ لَتُبْدِى بِهِۦ لَوْلَآ أَن رَّبَطْنَا عَلَىٰ
قَلْبِهَا لِتَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١١

**12.** Fa hoy izy tamin'ny anabavin'i *Mosesy*: "Araho izy". Ary nanaramaso azy avy lavitra izy ary tsy nahalala na inona na inona izy ireo.

وَقَالَتْ لِأُخْتِهِۦ قُصِّيهِ ۖ فَبَصُرَتْ بِهِۦ
عَن جُنُبٍ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ١٢

**13.** Ary efa voadidinay fa handà ny haka ireo mpampinono izy, noho izany dia hoy *ilay anabaviny* : "Atoroko fianakaviana afaka mitaiza io zaza io ho anareo, ary hikarakara tsara azy ve ianareo?"

وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَرَاضِعَ مِن قَبْلُ
فَقَالَتْ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰٓ أَهْلِ بَيْتٍ
يَكْفُلُونَهُۥ لَكُمْ وَهُمْ لَهُۥ نَٰصِحُونَ ١٣

**14.** Ary dia toy izany no namerenanay azy indray tany amin'ny reniny *mba hanome fahafampo ny masony (ny reniny)* sy mba tsy hampangaihay ka mba ho fantany fa marina ny toky nomen'i Allāh, saingy ny ankamaroan'izy ireo tsy mahalala an'izany.

فَرَدَدْنٰهُ إِلٰٓى أُمِّهٖ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا
تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ أَنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ
وَّلٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٤﴾

R.2

**15.** Ary rehefa tonga teo amin'ny taonan'ny fahamatorana sady tomady tsara izy dia notoloranay fahendrena sy fahalalana ary dia toy izany no hamalianay soa izay manao asa soa.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهٗ وَاسْتَوٰٓى اٰتَيْنٰهُ
حُكْمًا وَّعِلْمًا ۭ وَكَذٰلِكَ نَجْزِي
الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Ary dia niditra tao an-tànana izy raha mbola sondrian-tory iny ny mponina tao dia nahita lehilahy roa niady: ny iray isan'ireo vahoakany, ny iray kosa isan'ireo fahavalony. Ary dia niantso vonjy taminy ilay vahoaka mba hiaro azy manoloana ilay avy ao amin'ny fahavalony. Ka dia nasian'i Mosesy ny totondry *ilay fahavalony* ka maty terỳ. Dia hoy *i Mosesy* "Asan'i Satana io; tena fahavalo ilay io, mpamitaka izay tsy izy."

وَدَخَلَ الْمَدِيْنَةَ عَلٰى حِيْنِ غَفْلَةٍ
مِّنْ أَهْلِهَا فَوَجَدَ فِيْهَا رَجُلَيْنِ
يَقْتَتِلٰنِ ۡ هٰذَا مِنْ شِيْعَتِهٖ وَهٰذَا
مِنْ عَدُوِّهٖ ۚ فَاسْتَغَاثَهُ الَّذِيْ مِنْ
شِيْعَتِهٖ عَلَى الَّذِيْ مِنْ عَدُوِّهٖ ۙ
فَوَكَزَهٗ مُوْسٰى فَقَضٰى عَلَيْهِ ۤ قَالَ
هٰذَا مِنْ عَمَلِ الشَّيْطٰنِ ۭ إِنَّهٗ عَدُوٌّ
مُّضِلٌّ مُّبِيْنٌ ﴿١٦﴾

**17.** Hoy izy: "Ry Tompoko, nahatonga heloka tamin'ny fanahiko aho, koa mamelà ahy." Dia namela azy Izy; tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo Izy.

قَالَ رَبِّ إِنِّيْ ظَلَمْتُ نَفْسِيْ فَاغْفِرْ لِيْ
فَغَفَرَ لَهٗ ۭ إِنَّهٗ هُوَ الْغَفُوْرُ
الرَّحِيْمُ ﴿١٧﴾

**18.** Hoy izy: "Ry Tompoko, satria efa namindra fo tamiko Ianao dia tsy ho isan'ny mpanohana ny olo-meloka intsony aho."

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَنْعَمْتَ عَلَيَّ فَلَنْ
أَكُوْنَ ظَهِيْرًا لِّلْمُجْرِمِيْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary nony maraina ny andro dia nifoha izy ary nivoaka nankany an-tanàna, natahotahotra, kaodikaody be

فَأَصْبَحَ فِي الْمَدِيْنَةِ خَآئِفًا يَّتَرَقَّبُ
فَإِذَا الَّذِي اسْتَنْصَرَهٗ بِالْأَمْسِ

ihany; ary dia indro fa niantso azy hila vonjy aminy indray ilay efa nila vonjy taminy ny omaly, ary hoy i Mosesy taminy: “Raha ny marina dia tena mpandika lalàna miharihary raha ianao.”

يَسْتَصْرِخُهُ ۚ قَالَ لَهُ مُوسَىٰٓ إِنَّكَ
لَغَوِيٌّ مُّبِيْنٌ ﴿١٩﴾

**20.** Raha ilay saika handray ny vozon’ilay olona fahavalon’iretsy roa hafa izy dia hoy ilay io hoe: “Ry Mosesy, manam-paniriana ny hamono ahy tahaka ny namonoanao ilay rangahy omaly va ianao? Ny hanao jadona eto an-tany fotsiny no tetehanao fa tsy ny ho mpandamina mihitsy.”

فَلَمَّآ أَنْ أَرَادَ أَنْ يَّبْطِشَ بِالَّذِيْ
هُوَ عَدُوٌّ لَّهُمَا ۙ قَالَ يٰمُوْسٰىٓ أَتُرِيْدُ
أَنْ تَقْتُلَنِيْ كَمَا قَتَلْتَ نَفْسًا
بِالْأَمْسِ ۖ إِنْ تُرِيْدُ إِلَّآ أَنْ تَكُوْنَ
جَبَّارًا فِي الْأَرْضِ وَمَا تُرِيْدُ أَنْ تَكُوْنَ
مِنَ الْمُصْلِحِيْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary nisy lehilahy iray nihazakazaka avy any amin’ny sisintanàna farany lavitra any ary niteny hoe: “Ry Mosesy mikaon-doha ny hamono anao ireo lehibe raha ny marina. Koa mandehana mitsoaka, minoa marimarina tokoa fa isan’ireo tsy mitady afa-tsy izay hahasoa anao aho.”

وَجَآءَ رَجُلٌ مِّنْ أَقْصَا الْمَدِيْنَةِ
يَسْعٰى ۫ قَالَ يٰمُوْسٰىٓ إِنَّ الْمَلَأَ
يَأْتَمِرُوْنَ بِكَ لِيَقْتُلُوْكَ فَاخْرُجْ
إِنِّيْ لَكَ مِنَ النّٰصِحِيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Ary dia niala teo izy nanahinahy be ihany sady kaodikaody ary hoy izy: “Ry Tompoko, vonjeo amin’ireto vahoaka tsy marina ireto aho.”

فَخَرَجَ مِنْهَا خَآئِفًا يَّتَرَقَّبُ ۫ قَالَ
رَبِّ نَجِّنِيْ مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٢٢﴾ ع

R.3

**23.** Ary rehefa mitodika tany Midiàn izy dia hoy izy : “Mino aho fa hitarika ahy ho any amin’ny lalana tsara ny Tompoko.”

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلْقَآءَ مَدْيَنَ قَالَ عَسٰى
رَبِّيْٓ أَنْ يَّهْدِيَنِيْ سَوَآءَ السَّبِيْلِ ﴿٢٣﴾

**24.** Ary nony tonga teo amin’ny fantsakanan’i Midiàn izy dia nahita andiana lehilahy mampisotro rano ny *bibiny*. Ary nahita vehivavy roa nitazona ny *bibiny* eo anilan’izy ireo izy. Ary hoy izy: “Inona ity mahazo anareo?” dia hoy ireo vehivavy ireo:

وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ
أُمَّةً مِّنَ النَّاسِ يَسْقُوْنَ ۫ وَوَجَدَ مِنْ
دُوْنِهِمُ امْرَاَتَيْنِ تَذُوْدٰنِ ۚ قَالَ مَا
خَطْبُكُمَا ۖ قَالَتَا لَا نَسْقِيْ حَتّٰى
يُصْدِرَ الرِّعَآءُ ۫ وَأَبُوْنَا شَيْخٌ

كَبِيرٌ ﴿٢٤﴾

"Tsy afaka mampisotro rano *ny bibinay* izahay raha tsy efa avy mampisotro azy ireo mpiandry omby ireo, ary ny rainay koa efa tena antitra."

فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰٓ إِلَى ٱلظِّلِّ فَقَالَ
رَبِّ إِنِّى لِمَآ أَنزَلْتَ إِلَىَّ مِنْ خَيْرٍ
فَقِيرٌ ﴿٢٥﴾

**25.** Dia izy no nampisotro rano ny bibin'ireo vehivavy ireo. Rahefa izany dia nihataka lavidavitra namonjy aloka izy ka nanao hoe: "Ry Tompoko, raha ny marina dia mila izay zava-tsoa tianao hampidinina eo amiko aho."

فَجَآءَتْهُ إِحْدَىٰهُمَا تَمْشِى عَلَى
ٱسْتِحْيَآءٍ قَالَتْ إِنَّ أَبِى يَدْعُوكَ
لِيَجْزِيَكَ أَجْرَ مَا سَقَيْتَ لَنَا ۚ فَلَمَّا
جَآءَهُۥ وَقَصَّ عَلَيْهِ ٱلْقَصَصَ قَالَ
لَا تَخَفْ ۖ نَجَوْتَ مِنَ ٱلْقَوْمِ
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٢٦﴾

**26.** Ary nanatona azy namindra somary menamenatra ny iray tamin'ireo *vehivavy* ireo ka niteny hoe: "Antsoin'ny raiko ianao mba hanomezany valisoa anao tamin'ny nampisotroanao rano *ny bibinay*. Ary nony tonga tany aminy izy ka nanambara taminy ny tantarany, dia hoy izy *(ny dadan'ireo vehivavy ireo)*: "Aza manahy, tsy ho azon'ireo vahoaka tsy marina ireo ianao."

قَالَتْ إِحْدَىٰهُمَا يَٰٓأَبَتِ ٱسْتَـْٔجِرْهُ ۖ إِنَّ
خَيْرَ مَنِ ٱسْتَـْٔجَرْتَ ٱلْقَوِىُّ ٱلْأَمِينُ ﴿٢٧﴾

**27.** Ary hoy ny iray tamin'ireo *vehivavy* roa ireo: "O ry Dada! Raiso hiasa ato aminao izy satria lehilahy matanjaka sy azo antoka no olona tokony horaisina hiasa."

قَالَ إِنِّىٓ أُرِيدُ أَنْ أُنكِحَكَ إِحْدَى ٱبْنَتَىَّ
هَٰتَيْنِ عَلَىٰٓ أَن تَأْجُرَنِى ثَمَٰنِىَ حِجَجٍ ۖ
فَإِنْ أَتْمَمْتَ عَشْرًا فَمِنْ عِندِكَ ۖ
وَمَآ أُرِيدُ أَنْ أَشُقَّ عَلَيْكَ ۚ سَتَجِدُنِىٓ
إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٢٨﴾

**28.** Dia hoy izy: "Manana eritreritra ny hanome anao ho vady ny iray amin'ireo zanako vavy ireo aho dia ity, raha toa ianao manaiky ny hiasa eto amiko mandritra ny valo taona. Fa raha hijanona mandritra ny folo *taona* ianao dia ianao ihany no antony. Ary tsy te hanery anao hivesatra adidy aho na iray aza; ho hitanao fa raha sitrapon'i Allāh ho *isan'ireo* olo-marina aho."

قَالَ ذَٰلِكَ بَيْنِى وَبَيْنَكَ ۖ أَيَّمَا

**29.** Dia hoy i Mosesy: "Efa milamina ny antsika sy ianao iny. Fa na

hafiriana na hafiarina fotoana hipetrahako eto amin'ireo fe-potoana roa ireo, dia tsy misy mahafaty antoka ahy. Ary i Allāh no vavolombelona amin'izay lazaintsika."

الْأَجَلَيْنِ قَضَيْتُ فَلَا عُدْوَانَ عَلَيَّ ۖ
وَاللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ﴿٢٩﴾

R.4

**30.** Ary rehefa tapitra ny fe-potoana tokony ho nipetrahan'i Mosesy tao *amin'izany vohitra izany* dia nandeha niala tao niaraka tamin'ny fianakaviany izy, ary nahatsinjo afo tery akaikin'ny Vohitra izy ka hoy izy tamin'ny fianakaviany: "Mijanona eto; mahita afo aho; mety mba afaka hitondra vaovao ho anareo aho na kitay mirehitra mba hahafahanareo manafàna ny tenanareo."

فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى الْأَجَلَ وَسَارَ
بِأَهْلِهِ آنَسَ مِنْ جَانِبِ الطُّورِ نَارًا ۖ
قَالَ لِأَهْلِهِ امْكُثُوا إِنِّي آنَسْتُ نَارًا
لَعَلِّي آتِيكُمْ مِنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ جَذْوَةٍ
مِنَ النَّارِ لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ary nony tonga tany izy dia nisy niantso azy terỳ an-dafin'ny lohasaha, tao ankavanana ao amin'ilay toerana masin'ilay hazo: "Ry Mosesy, Izaho no i Allāh, raha ny marina, Ilay Tompon'izao tontolo izao;"

فَلَمَّا أَتَاهَا نُودِيَ مِنْ شَاطِئِ الْوَادِ
الْأَيْمَنِ فِي الْبُقْعَةِ الْمُبَارَكَةِ مِنَ
الشَّجَرَةِ أَنْ يَا مُوسَىٰ إِنِّي أَنَا اللَّهُ رَبُّ
الْعَالَمِينَ ﴿٣١﴾

**32.** "Ary atsipazo amin'ny tany ny tehinao." Ary rehefa hitany fa nihetsika toy ireny bibilava ireny ilay tehina, dia nitodika izy ary tsy nijery izay tany aoriana akory izy. Ry Mosesy, manatòna ary aza manahy, azo antoka fa ianao dia isan'ireo izay tsy misy ahiana ny aminao.

وَأَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۖ فَلَمَّا رَآهَا تَهْتَزُّ
كَأَنَّهَا جَانٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ
يُعَقِّبْ ۚ يَا مُوسَىٰ أَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ ۖ
إِنَّكَ مِنَ الْآمِنِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ary ataovy ao an-tratranao *ambanin'ny akanjonao* ny tananao; ka hivoaka ho fotsy tsy hisy pentina izy miala eo dia avereno ho eo aminao indray ny sandrinao mba hanafaka anao amin'ny tahotra. Noho izany dia misy porofo roa avy any amin'ny Tomponao ho an'i Farao sy ny

اسْلُكْ يَدَكَ فِي جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ
مِنْ غَيْرِ سُوءٍ وَاضْمُمْ إِلَيْكَ
جَنَاحَكَ مِنَ الرَّهْبِ فَذَانِكَ
بُرْهَانَانِ مِنْ رَبِّكَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَ
مَلَئِهِ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٣٣﴾

loholony. Minoa marimarina tokoa fa Vahoaka mpihodina izy ireo.

**34.** Hoy izy: "Tompoko, namono ny iray tamin'izy ireo aho ka matahotra sao hovonoiny ihany koa.

قَالَ رَبِّ اِنِّيْ قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا فَاَخَافُ
اَنْ يَّقْتُلُوْنِ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary i Aarôna rahalahiko - mahay mandresy lahatra kokoa noho izaho izy rehefa miteny, koa alefaso miaraka amiko ho mpanampy izy, amin'izay dia afaka mijoro ho vavolombelona ny amin'ny maha marina izay lazaiko izy. Manahy aho mantsy sao dia ampangainy ho mpandainga.

وَاَخِيْ هٰرُوْنُ هُوَ اَفْصَحُ مِنِّيْ لِسَانًا
فَاَرْسِلْهُ مَعِيَ رِدْاً يُّصَدِّقُنِيْٓ ز اِنِّيْٓ
اَخَافُ اَنْ يُّكَذِّبُوْنِ ﴿٣٥﴾

**36.** Hoy *Andriamanitra:* "Ampatanjahanay amin'ny alàlan'ny rahalahinao ny sandrinao ary saloranay hery ianareo roalahy mba tsy hahavoazany anareo. *Koa mandehàna* miaraka amin'ny Fambara avy Aminay fa ho mpandresy ianareo sy izay miaraka aminareo."

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِاَخِيْكَ وَ
نَجْعَلُ لَكُمَا سُلْطٰنًا فَلَا يَصِلُوْنَ
اِلَيْكُمَا ۚ بِاٰيٰتِنَآ ۚ اَنْتُمَا وَ مَنِ
اتَّبَعَكُمَا الْغٰلِبُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Ary rehefa tonga teo amin'izy ireo niaraka tamin'ny Fambara mazava avy Aminay i Mosesy dia hoy izy ireo: "Tsy inona akory io fa fanova-maso ihany ary tsy mbola naheno *zavatra toy izany* izahay avy any amin'ireo razanay."

فَلَمَّا جَآءَهُمْ مُّوْسٰى بِاٰيٰتِنَا بَيِّنٰتٍ
قَالُوْا مَا هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ مُّفْتَرًى وَّ مَا
سَمِعْنَا بِهٰذَا فِيْٓ اٰبَآئِنَا الْاَوَّلِيْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Dia hoy i Mosesy: "Mahalala kokoa ny Tompoko hoe iza no nitondra tari-dalana avy any aminy sy hoe an'iza ny valisoan'ny fonenana *Farany*. Raha ny marina dia tsy mba hiadana mandrakizay ny olo-dratsy."

وَ قَالَ مُوْسٰى رَبِّيْٓ اَعْلَمُ بِمَنْ جَآءَ
بِالْهُدٰى مِنْ عِنْدِهٖ وَمَنْ تَكُوْنُ لَهٗ
عَاقِبَةُ الدَّارِ ؕ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ
الظّٰلِمُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ary hoy Farao: "Ry loholona, izaho tsy mahalala andriamani-kafa ho anareo afa-tsy izaho: Ka mampandoroa *biriky* ho ahy ry Hāmān ary anamboary tilikambo aho mba hahazoako mikaroka ny

وَ قَالَ فِرْعَوْنُ يٰٓاَيُّهَا الْمَلَاُ مَا
عَلِمْتُ لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرِيْ ج
فَاَوْقِدْ لِيْ يٰهَامٰنُ عَلَى الطِّيْنِ
فَاجْعَلْ لِّيْ صَرْحًا لَّعَلِّيْٓ اَطَّلِعُ اِلٰٓى اِلٰهِ

مُوسَىٰ وَإِنِّي لَأَظُنُّهُ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٣٩﴾

Andriamanitr'i Mosesy na dia tsapako ihany aza fa isan'ireo mpandainga izy."

وَاسْتَكْبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُ فِي الْأَرْضِ
بِغَيْرِ الْحَقِّ وَظَنُّوا أَنَّهُمْ إِلَيْنَا لَا
يُرْجَعُونَ ﴿٤٠﴾

**40.** Ary dia nanjakazaka tsy amin'ny antony teto ambonin'ny tany izy sy ny miaramilany ary nihevitra izy ireo fa tsy hoentina eto anatrehanay mihitsy mandrakizay.

فَأَخَذْنَاهُ وَجُنُودَهُ فَنَبَذْنَاهُمْ فِي
الْيَمِّ ۖ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الظَّالِمِينَ ﴿٤١﴾

**41.** Noho izany dia nolavinay izy sy ireo miaramilany ary dia natsipinay tany an-dranomasina. Jereo amin'izay, toy inona ny *haratsin'ny* fihafaran'ny olona tsy marina.

وَجَعَلْنَاهُمْ أَئِمَّةً يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ ۖ
وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ لَا يُنْصَرُونَ ﴿٤٢﴾

**42.** Ary dia nataonay lehiben'ny mpitarika *olona* any amin'ny Afobe izy ireo. Ary amin'ny andro fitsanganana amin'ny maty dia tsy ho voavonjy izy ireo.

وَأَتْبَعْنَاهُمْ فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً ۖ
ع وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ هُمْ مِنَ الْمَقْبُوحِينَ ﴿٤٣﴾

**43.** Ary nataonay izay hisian'ny ozona hitambesatra amin'izy ireo eto amin'ity tany ity, ary amin'ny Andro fitsanganana amin'ny maty dia ho isan'ireo izay tsy hahazo fitahiana mihitsy izy ireo.

R.5

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ مِنْ بَعْدِ
مَا أَهْلَكْنَا الْقُرُونَ الْأُولَىٰ بَصَائِرَ
لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةً لَعَلَّهُمْ
يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٤﴾

**44.** Dia nomenay an'i Mosesy ny Boky rehefa tapitra naringanay ireo taranaka teo aloha, *ary izany dia* nataonay hanazavana ny olona sy hitarihana azy sy ho famindram-po ihany koa mba hieritreretan'izy ireo.

وَمَا كُنْتَ بِجَانِبِ الْغَرْبِيِّ إِذْ
قَضَيْنَا إِلَىٰ مُوسَى الْأَمْرَ وَمَا كُنْتَ
مِنَ الشَّاهِدِينَ ﴿٤٥﴾

**45.** Fa tsy teny amin'ny aritra andrefan'ny *Vohitra* iny ianao tamin'ny fotoana nanoloranay an'i Mosesy ny Didy ka tsy isan'ireo vavolombelona ianao.

وَلَٰكِنَّا أَنْشَأْنَا قُرُونًا فَتَطَاوَلَ
عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ۚ وَمَا كُنْتَ ثَاوِيًا
فِي أَهْلِ مَدْيَنَ تَتْلُو عَلَيْهِمْ

**46.** Fa *tao aorian'i Mosesy* dia namorona taranaka vaovao Izahay ary dia nihalava ho azy ireo ny fiainana. Ary tsy nitoetra niaraka tamin'ireo

olon'i Midiàn ianao, mba hilaza amin'izy ireo ny Fambara avy Aminay, fa Izahay no nandefa *ny Iraka*.

ءَايَٰتِنَا وَلَٰكِنَّا كُنَّا مُرْسِلِينَ ٤٦

**47.** Ary tsy teny amin'ny faritr'i vohitra ianao raha niantso Izahay, *fa nalefanay ianao* ho mariky ny haben'ny famindram-po avy any amin'ny Tomponao, mba hampihomana izay vahoaka tsy mbola nisy nampihomana talohanao ianao, mba hahatonga azy ireo hieritreritra.

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ ٱلطُّورِ إِذْ نَادَيْنَا
وَلَٰكِن رَّحْمَةً مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ
قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن
قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ٤٧

**48.** Nahoana no rehefa misy loza mahazo azy noho ny nataon'ny tanan'izy ireo no tsy milaza hoe izy ireo: "Ry Tomponay nahoana no tsy nandefasana Iraka avy Aminao izahay mba hahafahanay manaraka ny Fambara avy Aminao sy mba ho isan'ireo izay mino?"[70]

وَلَوْلَآ أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةٌۢ بِمَا
قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَيَقُولُوا۟ رَبَّنَا
لَوْلَآ أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ
ءَايَٰتِكَ وَنَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٤٨

**49.** Fa ankehitriny, nony tonga amin'izy ireo ny amin'ny avy Aminay dia hoy izy ireo: "Nahoana no tsy mba nekena ho azy izay nomena an'i Mosesy?" Fa tsy efa notsipahan'izy ireo va izay nomena an'i Mosesy teo aloha? Fa hoy izy ireo: *"I Aarôna sy Mosesy dia tsy inona fa* mpanao fanova-maso roalahy ihany ary mifanohantohan-tsy ho lavo." Ka dia hoy izy ireo hoe: "Samy lavinay avokoa izy ireo".[71]

فَلَمَّا جَآءَهُمُ ٱلْحَقُّ مِنْ عِندِنَا
قَالُوا۟ لَوْلَآ أُوتِىَ مِثْلَ مَآ أُوتِىَ
مُوسَىٰٓ ۚ أَوَلَمْ يَكْفُرُوا۟ بِمَآ أُوتِىَ
مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۖ قَالُوا۟ سِحْرَانِ
تَظَٰهَرَا وَقَالُوٓا۟ إِنَّا بِكُلٍّ
كَٰفِرُونَ ٤٩

---

[70] Tsy tena miseho mivantana ny valin'io fanontaniana io. Tsy afaka ny hanome tsiny an'Andriamanitra izy ireo satria mialohan'ny hanasaziana ny olona noho ny ratsy vitany dia tsy maintsy mandefa fampitandremana aloha Izy (jereo toko 6 and. 132).

[71] Amin'ireo antokom-pinoana telo mpanohitra ny Islam (Jiosy, Kristianina ary ireo mpanompo sampy) dia ireo Jiosy eto no asian-teny. Ny tena marina dia avy amin'izy ireo ihany no nahatongavan'izany toe-javatra izany. Raha nambaran'ny Kor'any masina teo aloha fa nandà izay nomen'Andriamanitra an'i Mosesy izy ireo dia tsy midika izany fa hoe nandà an'i Mosesy ny vahoakan'ny Mpaminany Masina Moḥammad (s.a). Ny ampahany ao amin'ny andininy izay ahitana ny teny hoe إِنَّا بِكُلٍّ كَٰفِرُونَ (innā bikollin kāfirōn) "Samy lavinay tsy misy fepetra izy ireo" dia midika hoe: "Mandà izay rehetra avy amin'ny anaran'Andriamanitra sy

**50.** Lazao hoe: "Raha izany dia itondray Boky iray avy any amin'i Allāh, izay fitarihan-dalana mahomby noho *ireto Boky* ireto – *Torah sy Kor'any* mba hanarahako azy raha mpilaza marina ianareo.

قُلْ فَأْتُوا بِكِتَٰبٍ مِّنْ عِندِ ٱللَّهِ هُوَ أَهْدَىٰ مِنْهُمَآ أَتَّبِعْهُ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Fa raha tsy mamaly anao izy ireo dia fantaro fa tsy manao afa-tsy ny manaraka ny filan-dratsin'izy ireo ry zareo. Ary iza moa no very mihoatra noho izay manaraka ny filan-dratsiny tsy omban'ny fitantanan'i Allāh mihitsy? Tsy mba mitarika ny vahoaka tsy marina i Allāh raha ny marina.

فَإِن لَّمْ يَسْتَجِيبُوا لَكَ فَٱعْلَمْ أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهْوَآءَهُمْ ۚ وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّنِ ٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ بِغَيْرِ هُدًى مِّنَ ٱللَّهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٥١﴾

R.6

**52.** Ary minoa marimarina tokoa fa nalefanay ho azy ireo ny Teny Fanambarana mba hisintonany lesona.

وَلَقَدْ وَصَّلْنَا لَهُمُ ٱلْقَوْلَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Koa izay nomenay ny Boky mialoha *ny Kor'any* dia nino.

ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِهِۦ هُم بِهِۦ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ary rehefa avy novakiana taminy izany dia hoy izy ireo: "Mino izay voalaza izahay satria ny fahamarinana avy any amin'ny Tomponay izany raha ny marina. Raha ny marina, na dia talohan'io aza dia efa nankatoa *an'Andriamanitra* izahay.

وَإِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ قَالُوٓا ءَامَنَّا بِهِۦٓ إِنَّهُ ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّنَآ إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلِهِۦ مُسْلِمِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Hahazo valisoa indroa izy ireo satria naharitra *tamin'ny finoana* sady nanohitra ny ratsy tamin'ny alàlan'ny fanaovan-tsoa no mandray izay nomenay azy ireo.

أُو۟لَٰٓئِكَ يُؤْتَوْنَ أَجْرَهُم مَّرَّتَيْنِ بِمَا صَبَرُوا وَيَدْرَءُونَ بِٱلْحَسَنَةِ ٱلسَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Ary rehefa mahaheno resaka tsy misy fotony izy ireo dia misintaka sady miteny hoe: "Anay ny asanay ary

وَإِذَا سَمِعُوا ٱللَّغْوَ أَعْرَضُوا عَنْهُ وَقَالُوا لَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَلَكُمْ أَعْمَٰلُكُمْ

izay mody lazaina fa Fambara avy Aminy izahay". Ity no famintinana ny momba ilay aretina mampijaly ireo izay mandà ny Mpaminany tamin'ny vanimpotoana niainan'izy ireo.

anareo ny asanareo". Ho aminareo anie ny Fiadanana. Tsy te hiaraka amin'ny tsy mpahalala izahay.

سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ ز لَا نَبْتَغِي الْجٰهِلِيْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Minoa marimarina tokoa fa tsy ho hahatarika ireo olon-drehetra tianao ianao. Fa mitarika izay tiany hotarihana i Allāh, ary mahalala tsara kokoa izay voatoro lalana Izy.

إِنَّكَ لَا تَهْدِيْ مَنْ أَحْبَبْتَ وَ لٰكِنَّ
اللّٰهَ يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ج وَ هُوَ أَعْلَمُ
بِالْمُهْتَدِيْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ary hoy izy ireo: "Raha tsy maintsy hanaraka ny lalana miaraka aminao izahay dia voaroaka eo amin'ny taninay." Fa tsy efa nanao toerana masina ho azy ireo va Izahay ka eo amin'izany no anaterana ny vokatra amin'ny zava-drehetra izay tsy inona fa *toy* ny sakafo fiandry avy Aminay ho azy ireo? Saingy ny ankamaroan'izy ireo tsy mahalala an'izany.

وَ قَالُوْٓا إِنْ نَّتَّبِعِ الْهُدٰى مَعَكَ
نُتَخَطَّفْ مِنْ أَرْضِنَا ط أَوَ لَمْ نُمَكِّنْ
لَّهُمْ حَرَمًا اٰمِنًا يُّجْبٰٓى إِلَيْهِ
ثَمَرٰتُ كُلِّ شَيْءٍ رِّزْقًا مِّنْ لَّدُنَّا
وَ لٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ary firy moa ny tanàna *niadana fatratra* niliba teo amin'ny fiainany no efa noravanay? Ary dia io ny fonenanay zara raha misy mipetraka rehefa tsy eo intsony izy ireo. Ka dia Izahay, no ho zary mpandova.

وَ كَمْ أَهْلَكْنَا مِنْ قَرْيَةٍۭ بَطِرَتْ
مَعِيْشَتَهَا ج فَتِلْكَ مَسٰكِنُهُمْ لَمْ
تُسْكَنْ مِّنْ بَعْدِهِمْ إِلَّا قَلِيْلًا ط وَ
كُنَّا نَحْنُ الْوٰرِثِيْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ary ny Tomponao tsy mba mandrava tanàna mihitsy raha tsy efa nisy Iraka nalefany tany amin'ny renivohitra mba hamaky ny Fambara avy Aminay ka dia tsy handrava tanàna izahay raha tsy hoe olon-tsy marina angaha ny mponina ao.

وَ مَا كَانَ رَبُّكَ مُهْلِكَ الْقُرٰى
حَتّٰى يَبْعَثَ فِيْٓ أُمِّهَا رَسُوْلًا يَّتْلُوْا
عَلَيْهِمْ اٰيٰتِنَا ج وَ مَا كُنَّا مُهْلِكِي
الْقُرٰٓى إِلَّا وَ أَهْلُهَا ظٰلِمُوْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** Koa na inona na inona nomena anareo eto amin'izao fiainana izao dia fahafinaretana mandalo sy rendra-rendran'izao fiainana izao ihany izany. Fa izay avy amin'i Allāh no tsara sy mateza. Ka dia mbola tsy hahalala an'izay ihany ve ianareo?

وَ مَآ أُوْتِيْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ فَمَتَاعُ
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَ زِيْنَتُهَا ج وَ مَا
ع عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ وَّ أَبْقٰى ط أَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٦١﴾

R.7

**62.** Vokatr'izany izay nomenay *fanantenana* tsara ka nahita ny fahatanterahan'izany ve hitovy amin'izay notoloranay ny zava-tsoan'izao fiainana izao kanefa rehefa tonga ny andro hitsanganana amin'ny maty dia ho isan'ireo izay hoentina *eo anatrehan'i Allāh mba hanao hampamoaka ny amin'ny asany rehetra?*

أَفَمَنْ وَّعَدْنٰهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ
لَاقِيْهِ كَمَنْ مَّتَّعْنٰهُ مَتَاعَ الْحَيٰوةِ
الدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ مِنَ
الْمُحْضَرِيْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ary amin'izay andro izay dia hiantso azy ireo Izy ka hiteny hoe: "Aiza moa izao ireo izay sakaizako lazainareo *ho mitovy sata* Amiko?"

وَيَوْمَ يُنَادِيْهِمْ فَيَقُوْلُ أَيْنَ
شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** Dia ireo izay ianjeran'ny didi-pitsarana dia hiteny hoe: "Ry Tomponay, indreto ireo izay navilinay lalana. Notarihinay hivily lalana izy ireo tahaka ny nivilianay lalana ihany koa. *Ankehitriny* hiala amin'izy ireo izahay ary *hitodika any* Aminao. Tsy izahay no notompoin'izy ireo."

قَالَ الَّذِيْنَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ رَبَّنَا
هٰٓؤُلَآءِ الَّذِيْنَ أَغْوَيْنَا ۚ أَغْوَيْنٰهُمْ
كَمَا غَوَيْنَا ۚ تَبَرَّأْنَآ إِلَيْكَ ز مَا
كَانُوْٓا إِيَّانَا يَعْبُدُوْنَ ﴿٦٤﴾

**65.** Ary dia hambara hoe: "Antsoy izay miaraka aminareo" ary dia hiantso azy ireo izy ireo saingy tsy hamaly izy ireo ka dia hiatra amin'izy ireo ny famaizana. Indrisy, nahoana ary izy ireo no tsy nandeha tamin'ny lala-mahitsy?

وَقِيْلَ ادْعُوْا شُرَكَآءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ
فَلَمْ يَسْتَجِيْبُوْا لَهُمْ وَرَأَوُا الْعَذَابَ ۚ
لَوْ أَنَّهُمْ كَانُوْا يَهْتَدُوْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** Ary amin'izany andro izany dia hiantso azy ireo Izy ka hiteny hoe: "Inona no navalinareo ny Iraka?"

وَيَوْمَ يُنَادِيْهِمْ فَيَقُوْلُ مَاذَآ
أَجَبْتُمُ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٦٦﴾

**67.** Ary amin'izany andro izany dia ho maizina amin'izy ireo ny zavatra rehetra, ary tsy afaka hifampanontany akory izy ireo.

فَعَمِيَتْ عَلَيْهِمُ الْأَنْۢبَآءُ يَوْمَئِذٍ
فَهُمْ لَا يَتَسَآءَلُوْنَ ﴿٦٧﴾

**68.** Fa ho an'izay nanenina kosa ary mino sy manao asa soa dia angamba

فَأَمَّا مَنْ تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا

فَعَسَىٰٓ أَنْ يَّكُوْنَ مِنَ الْمُفْلِحِيْنَ ﴿٦٨﴾

mba mety ho isan'ireo izay handresy izy.

وَرَبُّكَ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخْتَارُ ۗ مَا
كَانَ لَهُمُ الْخِيَرَةُ ۗ سُبْحٰنَ اللّٰهِ وَ
تَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٩﴾

**69.** Ary nahary izay tiany hariana ny Tomponao sady mifantina izay *tiany* hofantenana izy. Tsy izy ireo no natao hisafidy. Deraina anie Allāh. Ambony lavitra mihoatra izay rehetra ampilaharina *Aminy Izy.*

وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُوْرُهُمْ وَ
مَا يُعْلِنُوْنَ ﴿٧٠﴾

**70.** Ary fantatry ny Tomponao izay kobonin'izy ireo ao an-tratrany sy izay lazainy.

وَهُوَ اللّٰهُ لَآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ ۗ لَهُ الْحَمْدُ
فِى الْأُوْلٰى وَالْاٰخِرَةِ ۫ وَلَهُ الْحُكْمُ وَ
إِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٧١﴾

**71.** Allāh Izy; ary tsy misy Andriamanin-kafa ankoatrany. Azy irery ny Dera hatrany am-piandohana ka hatrany Ankoatra. Azy ny fitsarana ary eo Aminy no hitondrana anareo.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ جَعَلَ اللّٰهُ عَلَيْكُمُ
الَّيْلَ سَرْمَدًا إِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ مَنْ
إِلٰهٌ غَيْرُ اللّٰهِ يَأْتِيْكُمْ بِضِيَآءٍ ۗ
أَفَلَا تَسْمَعُوْنَ ﴿٧٢﴾

**72.** Lazao hoe: "Lazao ahy, raha tahiny moa ka ataon'i Allāh tsy misy hazavana fa alina foana no hiainanareo mandrapaha tongan'ny fitsanganana amin'ny maty, dia iza no andriamanitra ankoatra an'i Allāh afaka hitondra ny fahazavana ho anareo? Dia tsy sitrakareo mihitsy va ny hampandry sofina?"

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ جَعَلَ اللّٰهُ
عَلَيْكُمُ النَّهَارَ سَرْمَدًا إِلٰى يَوْمِ
الْقِيٰمَةِ مَنْ إِلٰهٌ غَيْرُ اللّٰهِ يَأْتِيْكُمْ
بِلَيْلٍ تَسْكُنُوْنَ فِيْهِ ۗ أَفَلَا
تُبْصِرُوْنَ ﴿٧٣﴾

**73.** Lazao hoe koa: "Lazao ahy, raha tahiny moa ataon'i Allāh tsy misy haizina mihitsy fa hazavana foana no hiainanareo mandrapahatongan'ny fitsanganana amin'ny maty, dia iza moa no andriamanitra ankoatra an'i Allāh afaka hitondra ho anareo ny alina mba hahazoanareo miala sasatra! Dia tsy mba tianareo mihitsy ve ny hahita?

وَمِنْ رَّحْمَتِهٖ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ وَ
النَّهَارَ لِتَسْكُنُوْا فِيْهِ وَلِتَبْتَغُوْا
مِنْ فَضْلِهٖ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٧٤﴾

**74.** Fa tamin'ny alalan'ny haben'ny Famindram-pony no nanaovany ho anareo ny alina sy ny andro mba hahafahanareo miala sasatra sy mba

hikatsahanareo ny hamoram-pony ka hahatonga anareo hankasitraka Azy.

**75.** Ary amin'izay andro izay dia hiantso azy ireo Izy ka hiteny hoe: “Aiza moa izao ireo izay sakaizako lazainareo *ho mitovy sata* Amiko?”

وَ يَوْمَ يُنَادِيْهِمْ فَيَقُوْلُ اَيْنَ
شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Ary hisy vavolombelona alainay avy ao amin'ny vahoaka isan-tokony ary dia izao no holazainay: “Ento ny porofonareo”. Ary dia ho fantatr'izy ireo fa i Allāh irery no Tompon'ny marina. Ary izay fanaony mahazatra azy ireo dia ho votsotra eo ampelatanan'izy ireo avokoa.

وَ نَزَعْنَا مِنْ كُلِّ اُمَّةٍ شَهِيْدًا
فَقُلْنَا هَاتُوْا بُرْهَانَكُمْ فَعَلِمُوْٓا
اَنَّ الْحَقَّ لِلّٰهِ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا
يَفْتَرُوْنَ ﴿٧٦﴾

R.8

**77.** Isan'ny vahoakan'i Mosesy i Korah raha ny marina saingy niseho ho tsy refesi-mandidy tamin'izy ireo izy. Ary nomenay harena sesehena izy ka zary azo antoka fa navesatra tokoa ny fanalahidin'izany *harena izany* na dia ho an'ny andian-dehilahy matanjaka aza. Ka rehefa niteny taminy ny vahoakany hoe: “Aza manao faly mahazo, minoa marimarina tokoa fa tsy mba sitrak'i Allāh ireo izay manao faly mahazo,”

اِنَّ قَارُوْنَ كَانَ مِنْ قَوْمِ مُوْسٰى فَبَغٰى
عَلَيْهِمْ ۪ وَاٰتَيْنٰهُ مِنَ الْكُنُوْزِ مَآ اِنَّ
مَفَاتِحَهٗ لَتَنُوْٓاُ بِالْعُصْبَةِ اُولِي
الْقُوَّةِ ۗ اِذْ قَالَ لَهٗ قَوْمُهٗ لَا تَفْرَحْ
اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْفَرِحِيْنَ ﴿٧٧﴾

**78.**“Fa katsaho ny fiainana any Ankoatra ao amin'izay nomen'i Allāh anao, ary aza manadino ny anjaranao eto amin'ity tany ity fa manaova soa *amin'ny hafa* tahaka ny nanaovan'i Allāh soa taminao ka aza mitady izay hampisy korontana eto an-tany. Tsy mba tian'i Allāh, raha ny marina, ireo izay mpanakorontana.”

وَابْتَغِ فِيْمَآ اٰتٰىكَ اللّٰهُ الدَّارَ الْاٰخِرَةَ
وَلَا تَنْسَ نَصِيْبَكَ مِنَ الدُّنْيَا وَ
اَحْسِنْ كَمَآ اَحْسَنَ اللّٰهُ اِلَيْكَ وَلَا تَبْغِ
الْفَسَادَ فِي الْاَرْضِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ
الْمُفْسِدِيْنَ ﴿٧٨﴾

**79.** Dia hoy izy : “Nomena ahy ireto rehetra ireto noho ny fahalalana ananako”. Tsy fantany angaha fa talohany dia efa maro ny taranaka no

قَالَ اِنَّمَآ اُوْتِيْتُهٗ عَلٰى عِلْمٍ عِنْدِيْ ؕ
اَوَلَمْ يَعْلَمْ اَنَّ اللّٰهَ قَدْ اَهْلَكَ مِنْ
قَبْلِهٖ مِنَ الْقُرُوْنِ مَنْ هُوَ اَشَدُّ مِنْهُ

قُوَّةً وَأَكْثَرُ جَمْعًا ۚ وَلَا يُسْأَلُ عَنْ
ذُنُوبِهِمُ الْمُجْرِمُونَ ﴿٧٩﴾

matanjaka noho izy sady manankarena noho izy no naringan'i Allāh? Ary ny meloka dia tsy mba natao *hanolotra fanazavana* ny amin'ny fahotana vitany.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِ فِي زِينَتِهِ ۖ قَالَ
الَّذِينَ يُرِيدُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا
يَا لَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَا أُوتِيَ قَارُونُ إِنَّهُ
لَذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٨٠﴾

**80.** Ary dia nandeha nianjononanjona nialoha ny vahoakany izy. Ireo izay naniry ny hahazo ny fiainana eto antany kosa niteny hoe: "Tsy mba nahazo *harena* mitovy amin'izay nomena ny Korah isika! Tena manana harena miavosa izy raha ny marina."

وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَيْلَكُمْ
ثَوَابُ اللَّهِ خَيْرٌ لِمَنْ آمَنَ وَعَمِلَ
صَالِحًا ۚ وَلَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الصَّابِرُونَ ﴿٨١﴾

**81.** Fa hoy kosa ireo nomena fahalalana hoe: "Lozanareo! Mendrika ho an'izay mino sy manao asa soa ny valisoa avy any amin'i Allāh ary tsy omena na iza na iza izany ankoatra ireo izay naharitra.

فَخَسَفْنَا بِهِ وَبِدَارِهِ الْأَرْضَ فَمَا
كَانَ لَهُ مِنْ فِئَةٍ يَنْصُرُونَهُ مِنْ دُونِ
اللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُنْتَصِرِينَ ﴿٨٢﴾

**82.** Avy eo dia nataonay izay hahatonga ny tany hitelina azy izy sy ny tranony ary tsy nisy na iza na iza hanavotra azy amin'i Allāh ary tsy mba isan'ireo izay azo ilàna vonjy ihany koa izy.

وَأَصْبَحَ الَّذِينَ تَمَنَّوْا مَكَانَهُ
بِالْأَمْسِ يَقُولُونَ وَيْكَأَنَّ اللَّهَ
يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ مِنْ
عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ ۖ لَوْلَا أَنْ مَنَّ اللَّهُ
عَلَيْنَا لَخَسَفَ بِنَا ۖ وَيْكَأَنَّهُ لَا يُفْلِحُ
الْكَافِرُونَ ﴿٨٣﴾ ع

**83.** Ary ireo izay nitsiriritra ny toerany *(Korah)* ny omalin'iny dia rafitra niteny hoe: "Eh! Azo antoka marina tokoa fa i Allāh no manamaro ny vokatra ho an'ireo mpanompo ankasitrahany ary Izy ihany koa no manakely izany *ho an'izay tiany* anaovana an'izany ka raha tsy namindra fo tamintsika i Allāh dia efa nasainy natelin'ny tany ihany koa isika. Ah! tsy handresy mihitsy ireo tsy mahay mankasitraka!

R.9

تِلْكَ الدَّارُ الْآخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ
لَا يُرِيدُونَ عُلُوًّا فِي الْأَرْضِ وَلَا

**84.** Izao no fiainana any ankoatra! Homenay an'ireo izay tsy naniry ny hanandra-tena eto amin'izao fiainana

فَسَادًاؕ وَالۡعَاقِبَةُ لِلۡمُتَّقِيۡنَ ﴿٨٤﴾

izao na ny hanao korontana. Ary ho an'ireo mendrika ny farany.

مَنۡ جَآءَ بِالۡحَسَنَةِ فَلَهٗ خَيۡرٌ مِّنۡهَاۚ وَمَنۡ جَآءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجۡزَى الَّذِيۡنَ عَمِلُوا السَّيِّاٰتِ اِلَّا مَا كَانُوۡا يَعۡمَلُوۡنَ ﴿٨٥﴾

**85.** Izay nanao asa soa dia hahazo mihoatra lavitra noho ny asa soa nataony. Ary ho an'ireo izay manao asa tsy mendrika – izay manao asa tsy mendrika dia tsy mba hahazo valiny afa-tsy izay nataony ihany.

اِنَّ الَّذِيۡ فَرَضَ عَلَيۡكَ الۡقُرۡاٰنَ لَرَآدُّكَ اِلٰى مَعَادٍؕ قُلۡ رَّبِّيۡۤ اَعۡلَمُ مَنۡ جَآءَ بِالۡهُدٰى وَمَنۡ هُوَ فِيۡ ضَلٰلٍ مُّبِيۡنٍ ﴿٨٦﴾

**86.** Azo antoka mihitsy fa izay nitarika anao hahay hanaraka ny baiko ao amin'ny Kor'any dia hamerina anao tokoa any amin'ny toerana *hodianao*. Lazao hoe: "Mahafantatra kokoa izay mihazo ny làlana marina sy izay ao anatin'ny fahadisoana lalina ny Tompoko."

وَمَا كُنۡتَ تَرۡجُوۡۤا اَنۡ يُّلۡقٰۤى اِلَيۡكَ الۡكِتٰبُ اِلَّا رَحۡمَةً مِّنۡ رَّبِّكَ فَلَا تَكُوۡنَنَّ ظَهِيۡرًا لِّلۡكٰفِرِيۡنَ ﴿٨٧﴾

**87.** Ary dia tsy nampoizinao mihitsy hoe nambara taminao ny Boky masina nefa famin-drampon'ny Tomponao izany. Koa aza mba manampy izay tsy mpino mihitsy àry.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنۡ اٰيٰتِ اللّٰهِ بَعۡدَ اِذۡ اُنۡزِلَتۡ اِلَيۡكَ وَادۡعُ اِلٰى رَبِّكَ وَلَا تَكُوۡنَنَّ مِنَ الۡمُشۡرِكِيۡنَ ﴿٨٨﴾

**88.** Ary aza mamela azy ireo hitarika anao hiodina amin'ny Fambara avy amin'i Allāh rehefa nalefa tatỳ aminao izany. Ary antsoy ho eo amin'ny Tomponao *ny olon-drehetra* ary aza manao toy ireo izay mampilahatra Azy amin'ny hery hafa.

وَلَا تَدۡعُ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَۘ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ كُلُّ شَيۡءٍ هَالِكٌ اِلَّا وَجۡهَهٗؕ لَهُ الۡحُكۡمُ وَاِلَيۡهِ تُرۡجَعُوۡنَ ﴿٨٩﴾

**89.** Ary aza manompo Andraimanikafa miaraka amin'i Allāh. Satria tsy misy Andriamanitra hafa afa-tsy Izy. Ho rava avokoa izao rehetra izao afa-tsy Izy. Azy ny fitsarana ary eo anantrehany no hitondrana ny olon-drehetra.

 ركوعاتها ٧ سُوْرَةُ الْعَنْكَبُوْتِ مَكِّيَّةٌ ٢٩ اٰياتها ٧٠ 

Toko Fahasivy Amby Roapolo - 29

## AL-‘ANKABŌT

*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin’ny Anaran’i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Alif Lām Mīm - *Izaho no i Allāh, Ilay mahalala ny zava-drehetra.*

الٓمّٓ ②

**3.** Fa nino ve ny olona hoe havela hiaina milamina tsara izy ireo rehefa milaza izy hoe: “Mino izahay”, ka tsy ho alain-panahy izy ireo?

اَحَسِبَ النَّاسُ اَنْ يُّتْرَكُوْٓا اَنْ يَّقُوْلُوْٓا اٰمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُوْنَ ③

**4.** Ary tena nalaina fanahy ireo izay teo alohany. Noho izany dia hiarihary amin’i Allāh marina tokoa ny hoe: Iza no mpanao ny marina sy hoe iza no mpandainga.

وَلَقَدْ فَتَنَّا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلَيَعْلَمَنَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا وَلَيَعْلَمَنَّ الْكٰذِبِيْنَ ④

**5.** Sa sao mihevitra ireo manao ratsy fa afaka nitsaoka Anay izy ireo? Ratsy ny fihevitr’izy ireo.

اَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السَّيِّاٰتِ اَنْ يَّسْبِقُوْنَا ؕ سَآءَ مَا يَحْكُمُوْنَ ⑤

**6.** Na iza na iza maniry ny hihaona amin’i Allāh, *aoka izy hihomana satria* ho avy tokoa ilay ora voatondron’i Allāh. Ary Izy dia Ilay maheno ny zavatra rehetra, mahalala ny zavatra rehetra.

مَنْ كَانَ يَرْجُوْا لِقَآءَ اللّٰهِ فَاِنَّ اَجَلَ اللّٰهِ لَاٰتٍ ؕ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ⑥

**7.** Ary na iza na iza manao ezaka *ao amin’ny lalan’i Allāh,* dia manao ezaka ho an’ny fanahiny ihany raha ny marina. Tsy miankina amin’izao tontolo izao i Allāh.

وَمَنْ جَاهَدَ فَاِنَّمَا يُجَاهِدُ لِنَفْسِهٖ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَغَنِيٌّ عَنِ الْعٰلَمِيْنَ ⑦

**8.** Ary ho an’ireo mino sy manao asa soa minoa marimarina tokoa fa hoesorinay ny ziogany ary homenay valisoa tsara indrindra izy ireo noho ny asany.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ اَحْسَنَ الَّذِيْ كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ⑧

**9.** Ary najoronay ho didy ho an’ny olombelona ny fananana hatsaram-

وَوَصَّيْنَا الْاِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ حُسْنًا ؕ وَ

panahy manoloana ny ray aman-dreny. Fa raha manery anao handahatra amiko izay zavatra tsy fantatrao izy ireo dia aza mankatoa fa atỳ Amiko no ho fitodianareo; ary Izaho no hampahafatatra anareo izay nataonareo.

اِنْ جَاهَدٰكَ لِتُشْرِكَ بِيْ مَا لَيْسَ لَكَ
بِهٖ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ؕ اِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ
فَاُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٩﴾

**10.** Ary ireo izay mino ka manao asa soa; horaisinay marina tokoa ho isan’ireo marina izy ireo.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
لَنُدْخِلَنَّهُمْ فِي الصّٰلِحِيْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Ary eo amin’ny olona, misy ireo izay miteny hoe: “Mino an’i Allāh izahay”; kanefa rehefa ampahoriana izy ireo dia raisin’izy ireo ho toy ny famaizana avy amin’i Allāh izany fanenjehan’ny olona azy izany. Ary raha misy fanampiana avy amin’ny Tomponao dia azo antoka fa hiteny toy izao izy ireo: “Azo antoka fa niaraka taminareo izahay.” Tsy i Allāh ve no mahalala kokoa ny ao am-po tsy miloakan’ny rehetra?

وَ مِنَ النَّاسِ مَنْ يَّقُوْلُ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ
فَاِذَاۤ اُوْذِيَ فِي اللّٰهِ جَعَلَ فِتْنَةَ
النَّاسِ كَعَذَابِ اللّٰهِ ؕ وَلَئِنْ جَآءَ نَصْرٌ
مِّنْ رَّبِّكَ لَيَقُوْلُنَّ اِنَّا كُنَّا مَعَكُمْ ؕ
اَوَلَيْسَ اللّٰهُ بِاَعْلَمَ بِمَا فِيْ صُدُوْرِ
الْعٰلَمِيْنَ ﴿١١﴾

**12.** Minoa marimarina tokoa fa hain’i Allāh ny manavaka izay mino ary fantany tsara koa izay mpihatsaravelatsihy.

وَ لَيَعْلَمَنَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ
لَيَعْلَمَنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ ﴿١٢﴾

**13.** Ary dia hiteny amin’ireo mpino ireo tsy mpino ka nanao hoe: “Manaraha ny lalanay fa azo antoka fa izahay no hibaby ny helokareo. Ary anefa tsy hibaby ny helok’izy ireo akory ry zareo na kely aza. Azo antoka tanteraka fa mpandainga izy ireo.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوا
اتَّبِعُوْا سَبِيْلَنَا وَ لْنَحْمِلْ خَطٰيٰكُمْ ؕ
وَمَا هُمْ بِحٰمِلِيْنَ مِنْ خَطٰيٰهُمْ مِّنْ
شَيْءٍ ؕ اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Fa tena hibaby ny vesatry ny nataony izy ireo sy vesatry ny nataon’ny hafa ankoatra ny heloka nataony. Ary azo antoka fa dia hanadinana azy ireo ny lainga

وَلَيَحْمِلُنَّ اَثْقَالَهُمْ وَ اَثْقَالًا مَّعَ
اَثْقَالِهِمْ ز وَلَيُسْـَٔلُنَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
عَمَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿١٤﴾ ع ١٣

noforoniny amin'ny fotoana hitsanganana amin'ny maty.

R.2

**15.** Dia nalefanay marina tokoa tany amin'ny vahoakany i Noa, ary nampiharina tao amin'izy ireo nandritra ny arivo taona latsaka dimampolo. Dia nisy safodrano lehibe nihatra tamin'izy ireo raha mbola nanao ny tsy fahamarinana iny izy ireo.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَلَبِثَ فِيهِمْ أَلْفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمْسِينَ عَامًا ۖ فَأَخَذَهُمُ الطُّوفَانُ وَهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Fa novonjenay izy sy izay niaraka taminy tao amin'ny Sambo fiara ary izany no nataonay dia mba ho famatarana ho an'ny olon-drehetra.

فَأَنْجَيْنَاهُ وَأَصْحَابَ السَّفِينَةِ وَجَعَلْنَاهَا آيَةً لِلْعَالَمِينَ ﴿١٦﴾

**17.** *Ary tsarovy* i Abraham, raha niteny tamin'ny vahoakany hoe: "Manompoa an'i Allāh ary matahora azy. Mety kokoa ho anareo izany, raha tahiny ka mba fantatrareo izany!

وَإِبْرَاهِيمَ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاتَّقُوهُ ۖ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Ankoatra an'i Allāh dia fanompoan-tsampy no ataonareo mamoron-dainga fotsiny ianareo. Izay rehetra tompoinareo akoatra an'i Allāh dia tsy manana fahefana akory hanome anareo izay ahavelomanareo. Koa katsaho ao amin'i Allāh ary izay ahavelomanareo ka manompoa azy no mahaiza mankasitraka azy. Ao aminy no hitondrana anareo.

إِنَّمَا تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا وَتَخْلُقُونَ إِفْكًا ۚ إِنَّ الَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ لَا يَمْلِكُونَ لَكُمْ رِزْقًا فَابْتَغُوا عِنْدَ اللَّهِ الرِّزْقَ وَاعْبُدُوهُ وَاشْكُرُوا لَهُ ۖ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary raha mitsipaka *marina* ianareo noho izany dia taranaka maro teo alohanareo no efa nanao toy izany *koa*. Ary tsy tompon'antoka afa-tsy ny mampita *hafatra* mazava ny Iraka.

وَإِنْ تُكَذِّبُوا فَقَدْ كَذَّبَ أُمَمٌ مِنْ قَبْلِكُمْ ۖ وَمَا عَلَى الرَّسُولِ إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿١٩﴾

**20.** Fa tsy hitan'izy ireo ve hoe ahoana no fomba nanombohan'i Allāh ny famoronana sy ny famerenany an'izany? Minoa marimarina tokoa fa

أَوَلَمْ يَرَوْا كَيْفَ يُبْدِئُ اللَّهُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٠﴾

zava-mora amin’i Allāh *ny manao izany.*

**21.** Lazao hoe: “Tetezo ny tany ary jereo toy inona no fanombohany ny famoronana. Avy eo dia hanao famoronana vaovao *indray* i Allāh.”[72] Minoa marimarina tokoa fa manana fahefana amin’ny zavatra rehetra i Allāh.

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانْظُرُوا
كَيْفَ بَدَأَ الْخَلْقَ ثُمَّ اللَّهُ
يُنْشِئُ النَّشْأَةَ الْآخِرَةَ ۚ إِنَّ اللَّهَ
عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢١﴾

**22.** Manafay izay tiany izy ary manome famindran-po an’izay tandrify izany ary any aminy no hitondrana anareo.

يُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ وَيَرْحَمُ مَنْ
يَشَاءُ ۖ وَإِلَيْهِ تُقْلَبُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary tsy afaka ny hisakana na hanova *ny sitrapon’i Allāh* eto amin’ity tany ity ianareo na any an-danitra, ary tsy manana namana na mpiara-miasa ankoatra an’i Allāh ianareo.

وَمَا أَنْتُمْ بِمُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَلَا
فِي السَّمَاءِ ۖ وَمَا لَكُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ مِنْ
ع وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٢٣﴾

R.3

**24.** Fa izay tsy mino ny Fambara avy amin’i Allāh sy ny amin’ny hisian’ny fihaonana Aminy – dia izy ireo no tsy mba hahazo ny Famindra-poko. Ary dia hahazo famaizana maharary izy.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ وَ
لِقَائِهِ أُولَٰئِكَ يَئِسُوا مِنْ رَحْمَتِي
وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Dia toy izao no hany valinteny nomen’ny vahoakany azy: “Vonoy izy na dory” fa novonjen’i Allāh tamin’ny afo izy. Minoa marimarina tokoa fa misy Fambara ho an’ny vahoaka izay mino ao amin’izany.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَنْ
قَالُوا اقْتُلُوهُ أَوْ حَرِّقُوهُ فَأَنْجَاهُ
اللَّهُ مِنَ النَّارِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ
لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ary hoy *i Abrahama* hoe: “Raha ny marina dia nanompo sampy

وَقَالَ إِنَّمَا اتَّخَذْتُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ

[72] Io toe-javatra io ihany koa dia mbola aseho ao amin’ny andininy mitovy aminy dia ny andininy 48 ao amin’ny toko 53 (Al-Najm) izay somary misy fitoviana eo amin’ny fifantenana ireo teny. Noho izany, raha tokony hampiasa ny teny hoe آخِرَة (ākhirah), izay midika hoe “taty aoriana”, dia ny hoe أُخْرَىٰ (okhrā) “hafa” no nampiasaina. Rehefa ampiarahana anefa ireo teny roa ireo dia voamarina tanteraka fa karazam-pahariana hafa izay vao ho avy amin’ny vanimpotoana ho avy izany.

أَوْثَانًا مَّوَدَّةَ بَيْنِكُمْ فِي الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا ۚ ثُمَّ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ يَكْفُرُ بَعْضُكُم بِبَعْضٍ وَيَلْعَنُ بَعْضُكُم بَعْضًا وَمَأْوَىٰكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُم مِّن نَّٰصِرِينَ ﴿٢٦﴾

ankoatra an'i Allāh ianareo ary izany dia natao fotsiny ihany noho ny fihavanana izay misy eo aminareo eto amin'izao fiainana izao. Koa amin'ny andro itsanganana amin'ny maty dia hifampiapanga sy hifanozona ianareo. Ka ny Afo no ho toera-ponenanareo. Ka ny tsy hisy hanampy anareo amin'izany.

فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٌ ۘ وَقَالَ إِنِّي مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّيٓ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٧﴾

**27.** Ary nino azy *(Abrahama)* i Lota ka niteny hoe i Abrahama: "Mitady fialofana eo anilan'ny Tompoko aho. Minoa marimarina tokoa fa sady matanjaka no feno fahendrena ny Tompoko.

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَجَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِ النُّبُوَّةَ وَالْكِتَٰبَ وَءَاتَيْنَٰهُ أَجْرَهُۥ فِي الدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُۥ فِي الْءَاخِرَةِ لَمِنَ الصَّٰلِحِينَ ﴿٢٨﴾

**28.** Ary nomenay azy Isaka sy Jakoba ary naiditray ao amin'ny taranany ny fahefana haminany sy ny Boky dia nomenay azy ny valisoany eto amin'izao fiainana izao. Ary any ankoatra dia minoa marina tokoa fa isan'ireo olo-marina izy.

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ الْعَٰلَمِينَ ﴿٢٩﴾

**29.** *Ary nandefa* an'i Lota *Izahay*, ary hoy izy tamin'ny vahoakany: "Nanao toetra vetaveta izay tsy mbola nataon'olombelona talohanareo ianareo."

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ السَّبِيلَ وَتَأْتُونَ فِي نَادِيكُمُ الْمُنكَرَ ۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ائْتِنَا بِعَذَابِ اللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ الصَّٰدِقِينَ ﴿٣٠﴾

**30.** Mihantsy *ara-nofo* ny lahy ve ianareo raha manatona azy ary nanao halatra ampahabe maso va ianareo? Fa ao amin'ny fivorianareo ao, manao toetra tsy mendrika ianareo! Saingy toy izao ihany ny hany valin-tenin'ny vahoakany: "Asehoy anay eto izany famaizan'i Allāh izany raha milaza ny marina aminay ianao."

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي عَلَى الْقَوْمِ الْمُفْسِدِينَ ﴿٣١﴾

**31.** Ary hoy izy: "Ry Tompoko, ampio aho amin'ny vahoaka izay mahatonga korontana."

R.4

**32.** Ary rehefa nambaran’ny Iraka avy aminay tamin’i Abrahama ny vaovao dia toy izao no filazan’izy ireo tamin’izany: “Haringanay ny vahoaka ato amin’ity tanàna ity. Tena azo antoka fa tsy mba olo-marina izy ireo.”

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرٰهِيمَ بِالْبُشْرٰى قَالُوٓا إِنَّا مُهْلِكُوٓا أَهْلِ هٰذِهِ الْقَرْيَةِ إِنَّ أَهْلَهَا كَانُوا ظٰلِمِينَ ۝٣٢

**33.** Hoy izy: “Ka ao amin’io tanàna io anie i Lota e!” fa hoy ny navalin’izy ireo: “Fantatray mazava tsara izay mponina ao. Minoa marina fa avotanay izy mbamin’ny fianakaviany afa-tsy ny vadiny, izay *isan’ireo* izay mitoetra any aoriana.”

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطًا قَالُوا نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَنْ فِيهَا لَنُنَجِّيَنَّهُ وَأَهْلَهُ إِلَّا امْرَأَتَهُ كَانَتْ مِنَ الْغٰبِرِينَ ۝٣٣

**34.** Ary rehefa tonga tany amin’i Lota ny irakay dia nalahelo fatratra izy noho izy ireo ary nahatsiaro tena ho tsy mahavita na inona na inona amin’izy ireo. Dia hoy izy ireo: “Aza manahy ary aza voton’alahelo toy io. Azo antoka fa hamojy anao izahay, ianao sy ny fianakavianao, afa-tsy ny vadinao izay *isan’ireo* mitoetra any aoriana.”

وَلَمَّآ أَنْ جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِيٓءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالُوا لَا تَخَفْ وَلَا تَحْزَنْ إِنَّا مُنَجُّوكَ وَأَهْلَكَ إِلَّا امْرَأَتَكَ كَانَتْ مِنَ الْغٰبِرِينَ ۝٣٤

**35.** Minoa marina tokoa fa hampidininay eo amin’ny mponin’ity tanàna ity ny famaizana avy any andanitra satria mpihodina izy ireo.

إِنَّا مُنْزِلُونَ عَلٰىٓ أَهْلِ هٰذِهِ الْقَرْيَةِ رِجْزًا مِنَ السَّمَآءِ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ۝٣٥

**36.** Ary nametraka marika mazava ny momba izany ho an’izay vahoaka te hahazo ny momba *izany* izahay.

وَلَقَدْ تَرَكْنَا مِنْهَآ آيَةً بَيِّنَةً لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ۝٣٦

**37.** Ary ho an’i Midiàn, *nalefanay* tany aminy ny rahalahany Sho‘aib izay niteny hoe: “Ry vahoakako, manompoa an’i Allāh ary matahora ny Andro farany *Fara-andro* ary aza manao ratsy eto amin’ity tany ity amin’ny alalan’ny fanaovana korontana.”

وَإِلٰى مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا فَقَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ وَارْجُوا الْيَوْمَ الْآخِرَ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ۝٣٧

**38.** Saingy endrikendrehany izy ireo ho mandainga izy, dia nisy horohorontany mahery nihatra tamin'izy ireo ka nitsitra *tamin'ny tany* tao an-tranony avy izy ireo.

وَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ
فَأَصْبَحُوا فِي دَارِهِمْ جٰثِمِينَ ٣٨

**39.** Ary *naripakay* koa 'Ād sy Thamōd; ary izany dia hitananareo amin'ny alalan'ny fijerevanareo ny fonenany, nataon'i Satana izay iheveran'izy ireo hoe tsara sy mety ny asa ataony dia izay no namiliany lalana azy ireo nefa izy ireo dia tsy inona fa olona afaka mijery *ny fahamarinana.*

وَعَادًا وَّثَمُودَا۟ وَقَدْ تَّبَيَّنَ لَكُمْ
مِّنْ مَّسٰكِنِهِمْ ۗ وَزَيَّنَ لَهُمُ
الشَّيْطٰنُ أَعْمَالَهُمْ فَصَدَّهُمْ
عَنِ السَّبِيلِ وَكَانُوا مُسْتَبْصِرِينَ ٣٩

**40.** *Naripakay* ihany koa Korah sy Farao ary Hāmān. Ary azo antoka fa efa tonga teo amin'izy ireo i Mosesy niaraka tamin'ny Fambara mazava avy Aminay saingy niseho azy ho be avonavona izy ireo teto an-tany kanefa dia tsy afaka nitsoaka *Anay* izy ireo.

وَقَارُونَ وَفِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ ۗ
وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مُّوسٰى بِالْبَيِّنٰتِ
فَاسْتَكْبَرُوا فِي الْأَرْضِ وَمَا كَانُوا
سٰبِقِينَ ٤٠

**41.** Nasianay araka ny fahotany avy izy ireo noho izany. Nisy tamin'izy ireo nandefasany tafiotram-pasika mahery, nisy koa napoakanay tampoka, nisy ny nasainay natelin'ny tany, ary nisy ny nataonay safotry ny tondra-drano. Ary tsy hoe nitsara niangatra tamin'izy ireo i Allāh tamin'izany fa izy ireo ihany no nanao ny tsy mety tamin'ny fanahin'izy ireo.

فَكُلًّا أَخَذْنَا بِذَنْۢبِهِ ۖ فَمِنْهُمْ مَّنْ
أَرْسَلْنَا عَلَيْهِ حَاصِبًا ۚ وَمِنْهُمْ
مَّنْ أَخَذَتْهُ الصَّيْحَةُ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ
خَسَفْنَا بِهِ الْأَرْضَ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ
أَغْرَقْنَا ۚ وَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلٰكِنْ كَانُوا أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٤١

**42.** Azo oharina amin'ny manjo ny hala izay manao ny trano fonenany ny manjo ireo izay mila vonjy amina hery hafa ankoatra an'i Allāh, azo antoka mantsy fa ny fonenana marefo indrindra dia ny an'ny hala. Raha mba fantatr'izy ireo mantsy izany.

مَثَلُ الَّذِينَ اتَّخَذُوا مِنْ دُونِ اللّٰهِ
أَوْلِيَآءَ كَمَثَلِ الْعَنْكَبُوتِ ۚ
اِتَّخَذَتْ بَيْتًا ۖ وَإِنَّ أَوْهَنَ
الْبُيُوتِ لَبَيْتُ الْعَنْكَبُوتِ ۘ
لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ٤٢

**43.** Fantatr'i Allāh avokoa, raha ny marina izay rehetra tompoiny ankoatra

إِنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا يَدْعُونَ مِنْ

Azy. Ary Izy ilay Mahery sy Feno Fahendrena.

دُوْنِهٖ مِنْ شَيْءٍ ؕ وَ هُوَ الْعَزِيْزُ
الْحَكِيْمُ ﴿٤٣﴾

**44.** Ary izany dia fampitahana tianay ataon'ny olombelona saingy izay manam-pahalalana ihany no hahatakatra izany.

وَتِلْكَ الْاَمْثَالُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ ۚ
وَمَا يَعْقِلُهَآ اِلَّا الْعٰلِمُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Nanao ny lanitra sy ny tany araka ny fahamarinana i Allāh ary minoa marimarina tokoa fa misy Fambara ho an'ireo mpino ao amin'izany.

خَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ
بِالْحَقِّ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً
ع ١٤ ١٦ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٥﴾

R.5

FIZARANA FAHAIRAIKA AMBY ROAPOLO

**46.** Vakio izay nambara taminao tao anaty Boky, ary mahereza mivavaka ny fivavahana tokoa no miaro ny *olona* amin'ny fahalotoana sy ny ratsy ary ny fanaovana an-tsaina hatrany an'i Allāh no *fahendrena* lehibe indrindra, ary fantatr'i Allāh izay ataonareo.

اُتْلُ مَآ اُوْحِيَ اِلَيْكَ مِنَ الْكِتٰبِ
وَاَقِمِ الصَّلٰوةَ ؕ اِنَّ الصَّلٰوةَ تَنْهٰى عَنِ
الْفَحْشَآءِ وَالْمُنْكَرِ ؕ وَلَذِكْرُ اللّٰهِ اَكْبَرُ ؕ
وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ary aza dia miady hevitra amin'ireo olon'ny Boky afa-tsy izay *teny* mendrika indrindra, saingy aza miady hevitra amin'ireo izay tsy manao ny marina amin'izy ireo, ary lazao hoe: "Izahay mino izay nambara anay sy nambara anareo koa ary Iray ihany ny Andraimanitray sy Andriamanitrareo ary Aminy no ankatoavinay."

وَلَا تُجَادِلُوْٓا اَهْلَ الْكِتٰبِ اِلَّا بِالَّتِيْ هِيَ
اَحْسَنُ ۖ اِلَّا الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْهُمْ
وَقُوْلُوْٓا اٰمَنَّا بِالَّذِيْٓ اُنْزِلَ اِلَيْنَا وَ
اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ وَاِلٰهُنَا وَاِلٰهُكُمْ وَاحِدٌ وَّ
نَحْنُ لَهٗ مُسْلِمُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary toa izany no nampidinanay taminao ny Boky; ary izay nomenay ny Boky dia mino izay *vaolaza* ao. Ary amin'ireo *olona avy ao Lameka* ihany koa dia misy mino izany. Fa ireo tsy mahay mankasitraka ihany no hany mandà ny Fambara avy Aminay.

وَ كَذٰلِكَ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ ؕ
فَالَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يُؤْمِنُوْنَ
بِهٖ ۚ وَمِنْ هٰٓؤُلَآءِ مَنْ يُّؤْمِنُ بِهٖ ؕ وَمَا
يَجْحَدُ بِاٰيٰتِنَآ اِلَّا الْكٰفِرُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Fa tsy nisy Boky novakinao mialoha an'ity ary tsy misy na iray aza nosoratanao tamin'ny tananao havanana. Amin'izay lafiny izay dia ny mpandainga ihany no hany *hahita atony mety ananana* ahiahy ny amin'izay voalaza.

وَمَا كُنْتَ تَتْلُوْا مِنْ قَبْلِهٖ مِنْ كِتٰبٍ
وَّلَا تَخُطُّهٗ بِيَمِيْنِكَ اِذًا لَّارْتَابَ
الْمُبْطِلُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Tsia! Fa *amboarana* Fambara mazava tao am-pon'izay nomena fahalalana izay. Ary tsy misy afa-tsy ireo olon-tsy marina no mandà ny Fambara avy Aminay.

بَلْ هُوَ اٰيٰتٌۢ بَيِّنٰتٌ فِيْ صُدُوْرِ الَّذِيْنَ
اُوْتُوا الْعِلْمَ ؕ وَمَا يَجْحَدُ بِاٰيٰتِنَاۤ اِلَّا
الظّٰلِمُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ary hoy izy ireo: "Nahoana no tsy nanenohan'ny Tompony Fambara izy?" dia lazao hoe: "Any amin'i Allāh ny Fambara ary izaho dia Mpampitandrina mazava fotsiny"

وَقَالُوْا لَوْلَاۤ اُنْزِلَ عَلَيْهِ اٰيٰتٌ مِّنْ
رَّبِّهٖ ؕ قُلْ اِنَّمَا الْاٰيٰتُ عِنْدَ اللّٰهِ ؕ وَ
اِنَّمَاۤ اَنَا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥١﴾

**52.** Fa tsy ampy azy ireo ve ny nampidinanay teo aminao ny Boky izay novakiana tamin'izy ireo? Raha ny marina dia nisy famindram-po *lehibe* sy fampahatsiahivana ho an'izay mino ao anatin'izany.

اَوَلَمْ يَكْفِهِمْ اَنَّاۤ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ
يُتْلٰى عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَرَحْمَةً وَّ
ذِكْرٰى لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٥٢﴾ ع

R.6

**53.** Lazao hoe: "Ampy ho vavolombelona ho ahy sy ho anareo i Allāh." Ary fantany izay rehetra miseho any an-danitra sy eto an-tany. Ary izay mino ny lainga fa tsy mino an'i Allāh dia izy ireo no ho matiantoka.

قُلْ كَفٰى بِاللّٰهِ بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ
شَهِيْدًا ۚ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضِ ؕ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِالْبَاطِلِ وَ
كَفَرُوْا بِاللّٰهِ ۙ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Mangataka aminao ny fanafainganana ny famaizana izy ireo ka raha tsy nisy fe-potoana efa voatondro ny amin'izany dia efa nianjera tamin'izy ireo ny famaizana. Ary azo antoka fa ho avy tampoka amin'izy ireo izany raha mbola tsy ho ampoiziny mihitsy ny fiavian'izany.

وَيَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ ؕ وَلَوْلَاۤ اَجَلٌ
مُّسَمًّى لَّجَآءَهُمُ الْعَذَابُ ؕ وَلَيَاْتِيَنَّهُمْ
بَغْتَةً وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Mangataka aminao ny fanafainganana ny famaizana izy ireo

يَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ ؕ وَاِنَّ

kanefa raha ny marina dia efa manodidina ireo tsy mpino ny Helo.

جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌ بِالْكٰفِرِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Tsarovy ny fotoana izay andrakofan’ny famaizana ireo hatrany an-doha ka hatray am-paladia, ary dia hiteny Izy ka hanao hoe: “Gohy *ny vokatry* ny asanareo.”

يَوْمَ يَغْشٰىهُمُ الْعَذَابُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَ
مِنْ تَحْتِ أَرْجُلِهِمْ وَيَقُولُ ذُوقُوا مَا
كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** E! ry mpanompoko izay mino! Malalaka ny taniko, raha ny marina, koa Izaho irery tompoina.

يٰعِبَادِيَ الَّذِينَ ءَامَنُوٓا إِنَّ أَرْضِي
وٰسِعَةٌ فَإِيّٰيَ فَاعْبُدُونِ ﴿٥٧﴾

**58.** Ny fanahy rehetra dia hahita ny fahafatesana avy eo dia hoentina eo anatrehanay ianareo rehetra.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ الْمَوْتِ ثُمَّ
إِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ary ireo izay mino sy manao asa soa, minoa marimariana tokoa fa ampitoerinay amina fonenana izay hakarina any amin’ny paradisa izay misy rano mikoriana eo ambaniny izy ireo. Dia hitoetra ao mandrakizay izy ireo. Fa tsara dia tsara ny valimpitiana ho an’izay nanao *asa soa*,

وَالَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
لَنُبَوِّئَنَّهُمْ مِنَ الْجَنَّةِ غُرَفًا
تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ خٰلِدِينَ
فِيهَا نِعْمَ أَجْرُ الْعٰمِلِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** Dia ireo izay naharitra ka nametraka ny fitokisany tao amin’i Tompony.

الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ary firifiry moa ny biby no tsy mba mitondra ny sakafony! Miahy azy amin’izay ilainy sy miahy anareo koa i Allāh. Izy no mandre ny zavatra rehetra sy mahalala ny zavatra rehetra.

وَكَأَيِّنْ مِنْ دَآبَّةٍ لَا تَحْمِلُ رِزْقَهَا
اللّٰهُ يَرْزُقُهَا وَإِيَّاكُمْ وَهُوَ السَّمِيعُ
الْعَلِيمُ ﴿٦١﴾

**62.** Ary raha manontany azy ireo ianao hoe: “Iza moa no namorona ny lanitra sy ny tany ary nampanaiky ny masoandro sy ny volana?” dia azo antoka fa hamaly marina tokoa izy ireo hoe: “Allāh” koa nahoana ary izy ireo no nivily lalana?

وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ مَنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ
الْأَرْضَ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ لَيَقُولُنَّ
اللّٰهُ فَأَنّٰى يُؤْفَكُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ampitomboin’i Allāh ny fotopiveloman’izay tiany hanaovana izay amin’ny mpanompony ary ampihenany *izay tiany* hanaovana

اللّٰهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَآءُ مِنْ
عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ لَهُ إِنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ
عَلِيمٌ ﴿٦٣﴾

izany. Minoa marimarina tokoa fa manana fahalalana feno ny amin'ny zavatra rehetra i Allāh.

**64.** Ary raha manontany azy ireo ianao hoe: "Iza no mampirotsaka ny rano avy any an-danitra ka manome aina ny tany aorian'ny nahafatesany? Azo antoka fa hamaly toy izao izy ireo: "I Allāh". Lazao hoe: "An'i Allāh ny dera rehetra." Saingy ny ankamaroan'izy ireo dia tsy nahatakatra *na inona na inona.*

وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ مَنْ نَزَّلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ مِنْ بَعْدِ مَوْتِهَا لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٤﴾

R.7

**65.** Ary ny fiainana eto amin'izao tontolo izao dia tsy inona fa lalao sy rendrarendra, fa ny fonenana any ankaotra, izany raha marina no atao hoe fiainana, raha mba fantany mantsy izany.

وَمَا هَٰذِهِ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا لَهْوٌ وَلَعِبٌ ۚ وَإِنَّ الدَّارَ الْآخِرَةَ لَهِيَ الْحَيَوَانُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Fa rehefa miantsambo izy ireo dia mitalaho amin'i Allāh dia i Allāh irery ihany amin'ny finoana tsy misy fihatsarambelatsihy, saingy rehefa tody soa tetỳ ny sambony dia indreny fa manompo sampy indray izy ireo;

فَإِذَا رَكِبُوا فِي الْفُلْكِ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ فَلَمَّا نَجَّاهُمْ إِلَى الْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Mba hanaovany tsy inon-tsy inona izay efa nataonay tamin'izy ireo sy mba hahazoany miliba *amin'izao fiainana izao mandritra ny fotoana vitsy.* Fa ho fantar'izy ireo tsy ho ela akory *ny amin'izany.*

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ وَلِيَتَمَتَّعُوا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Tsy hitan'izy ireo va fa nanao toerana masina iray izay azo antoka *ho azy ireo* Izahay nefa nesorina teo amin'ny manodidina azy ireo ireo olona. Dia hino ny lainga ary va izy ireo sy hitsipaka ny tombotsoa avy amin'i Allāh?

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا آمِنًا وَيُتَخَطَّفُ النَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَةِ اللَّهِ يَكْفُرُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Ary iza moa no ratsy mihoatra noho izay mamoron-dainga mikasika

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ

كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُۥ ۚ
أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكٰفِرِينَ ﴿٦٩﴾

an’i Allāh na izay mandà ny fahamarinana rehefa eo anatrehany izany? Fa moa ve tsy misy toerana natokana ho an’ireo izay tsy mino any amin’ny Helo?

وَالَّذِينَ جَاهَدُوا فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ
سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ اللّٰهَ لَمَعَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٧٠﴾

**70.** Ary ho an’ireo izay miezaka eo amin’ny lalanay dia ho tarihinay marina tokoa ho amin’ny Lalanay izy ireny. Raha ny marina dia miaraka amin’izay manao ny tsara i Allāh.


ركوعاتها ٦ — سُوْرَةُ الرُّوْمِ مَكِّيَّةٌ ٣٠ — اٰياتها ٦١


Toko Fahatelopolo - 30

## AL-RŌM

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Alif Lām Mīm - *Izaho no Allāh mahalala ny zava-drehetra.*

الٓمّٓ ②

**3.** Resy ny Romana

غُلِبَتِ الرُّوْمُ ③

**4.** Tao amin'ireo tany manodidina, ary aorian'ny fahareseny dia handresy izy ireo,

فِيْٓ اَدْنَى الْاَرْضِ وَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُوْنَ ④

**5.** Afaka taona vitsivitsy – an'i Allāh ny fahefana ao aloha sy ao aoriana - Ary amin'izany andro izany dia ho faly ireo mpino,

فِيْ بِضْعِ سِنِيْنَ ۬ؕ لِلّٰهِ الْاَمْرُ مِنْ قَبْلُ وَمِنْۢ بَعْدُ ؕ وَيَوْمَئِذٍ يَّفْرَحُ الْمُؤْمِنُوْنَ ⑤

**6.** Noho ny fanavotana nataon'i Allāh. Manampy izay tiany ampiana i Allāh, ary Mahery sy Mpamindra fo Izy.

بِنَصْرِ اللّٰهِ ؕ يَنْصُرُ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ⑥

**7.** Izany no fampanantenana avy amin'i Allāh. Ary tsy mba niala amin'ny fampanantenana nataony i Allāh, saingy tsy mahalala ny ankamaroan'ny olona.

وَعْدَ اللّٰهِ ؕ لَا يُخْلِفُ اللّٰهُ وَعْدَهٗ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ⑦

**8.** Tsy mahalala afa-tsy izay hitan'ny maso eo amin'ny fiainana ihany izy ireo; ary tsy raharahian'izy ireo ny any ankoatra,

يَعْلَمُوْنَ ظَاهِرًا مِّنَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚۖ وَهُمْ عَنِ الْاٰخِرَةِ هُمْ غٰفِلُوْنَ ⑧

**9.** Fa tsy mba manana saina mandinika ve izy ireo e, fa i Allāh no nahary ny lanitra sy ny tany ary ireo rehetra izay eo anelanelan'ireo araka izay takian'ny fahamarinana sy mba

اَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوْا فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ ۫ مَا خَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَاَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ وَاِنَّ كَثِيْرًا

مِّنَ النَّاسِ بِلِقَآئِ رَبِّهِمْ
لَكٰفِرُوْنَ ﴿٩﴾

ho ao anatin'ny fotoana raikitra saingy maro amin'ny olombelona no tsy mino ny fisian'izany fihaonana amin'ny Tompo izany.

أَوَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرُوْا
كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ
كَانُوْٓا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَّأَثَارُوا الْأَرْضَ
وَعَمَرُوْهَآ أَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوْهَا وَ
جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ ۚ فَمَا
كَانَ اللّٰهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا
أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿١٠﴾

**10.** Moa va izy ireo tsy nivahiny tetỳ an-tany izy ireo ka nahita ny hoe ahoana ny fiafaran'ireo izay nialoha lalana azy? Izy ireny dia matanjaka noho izy ireo ary niasa tany sy nameno ny tany tsara lavitra noho ireto izy ireny. Ary tonga teo aminy niaraka tamin'ny Fambara mazava ireo Iraka natokana ho azy ireo. Ary tsy Allāh no te hanome tsiny azy ireo fa izy ireo ihany no maha voatsiny ny fanahiny.

ثُمَّ كَانَ عَاقِبَةَ الَّذِيْنَ أَسَآءُوا
السُّوْٓأٰى أَنْ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَ
ع كَانُوْا بِهَا يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿١١﴾

**11.** Noho izany dia ratsy tokoa ny fihafaran'ireo izay nanao asa ratsy satria nitsipaka ny Fambara avy amin'i Allāh izy ireo ary tsy manisy fiheverana ny amin'izany akory.

R.2

اَللّٰهُ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ ثُمَّ
إِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿١٢﴾

**12.** I Allāh no nanomboka ny fahariana ary nampitamberina izany ka eo Aminy no hitondrana anareo rehefa izany.

وَيَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ يُبْلِسُ
الْمُجْرِمُوْنَ ﴿١٣﴾

**13.** Ary ny andro hahatongavan'izany ora izany dia ho azon'ny fahadisoampanantenana ireo izay meloka.

وَلَمْ يَكُنْ لَّهُمْ مِّنْ شُرَكَآئِهِمْ شُفَعٰٓؤُا
وَكَانُوْا بِشُرَكَآئِهِمْ كٰفِرِيْنَ ﴿١٤﴾

**14.** Ary tsy hanana mpisolovava ho azy ireo amin'ireo izay nampilahariny *tamin'i Allāh*, ary dia handà ireo izay nampilahariny *taminy* izy ireo.

وَيَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ
يَّتَفَرَّقُوْنَ ﴿١٥﴾

**15.** Ary amin'ny andro hahatongavan'izany ora izany, amin'io andro io dia hosaratsarahana izy ireo.

فَأَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ

**16.** Ary ireo izay nino ary nanao asa soa dia homem-boninahitra sy hiaina

amim-pahasambarana ao amin'ny Saha iray.

فَهُمْ فِي رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ١٦

**17.** Fa ho an'ireo izay tsy nino ary nandà ny Fambara sy ny fihaonana any Ankoatra, izy ireo no ho hatolotra any amin'ny famaizana.

وَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَ
لِقَاءِ الْآخِرَةِ فَأُولَٰئِكَ فِي الْعَذَابِ
مُحْضَرُونَ ١٧

**18.** Derao ary i Allāh rehefa tonga ianareo ny hariva sy rehefa tonga ianareo ny maraina.

فَسُبْحَانَ اللَّهِ حِينَ تُمْسُونَ وَ حِينَ
تُصْبِحُونَ ١٨

**19.** Ary azy irery ihany ny voninahitra any an-danitra sy ety an-tany *koa* derao Izy ny hariva sy rehefa tolakandro iny.

وَلَهُ الْحَمْدُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَ
عَشِيًّا وَحِينَ تُظْهِرُونَ ١٩

**20.** Izy no mamoaka ny velona avy ao amin'ny maty, sy mamoaka ny maty ao amin'ny velona; ary izy no manome aina ny tany aorian'ny fahafatesany. Ary dia toy izany ihany koa no hitondrana anareo.

يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَ يُخْرِجُ
الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَ يُحْيِي الْأَرْضَ بَعْدَ
مَوْتِهَا ۚ وَكَذَٰلِكَ تُخْرَجُونَ ٢٠

R.3

**21.** Ary iray amin'ny Fambara avy Aminy, ohatra ny namoronany anareo avy amin'ny vovoka ary dia io ianareo olombelona miriaria mameno *eny ny tany* io.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ خَلَقَكُمْ مِنْ تُرَابٍ ثُمَّ
إِذَا أَنْتُمْ بَشَرٌ تَنْتَشِرُونَ ٢١

**22.** *Iray* amin'ny Fambara avy Aminy momba izany ihany koa ny namoronany vady ho anareo izay avy ao aminareo ihany ka ao aminy no ahitanareo fiadanan-tsaina ary dia fitiavana sy halemem-panahy no nampitoeriny eo anivonareo. Minoa marimarina tokoa fa Fambara ho an'ny vahoaka izay mandinika ao anatin'izany.

وَ مِنْ آيَاتِهِ أَنْ خَلَقَ لَكُمْ مِنْ
أَنْفُسِكُمْ أَزْوَاجًا لِتَسْكُنُوا إِلَيْهَا
وَجَعَلَ بَيْنَكُمْ مَوَدَّةً وَرَحْمَةً ۚ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ٢٢

**23.** Mbola isan'ireny Fambara avy Aminy ireny ihany koa ny namoronany ny lanitra sy ny tany, ny hamaroan'ny fiteninareo sy ny

وَمِنْ آيَاتِهِ خَلْقُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ
وَاخْتِلَافُ أَلْسِنَتِكُمْ وَأَلْوَانِكُمْ ۚ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِلْعَالِمِينَ ٢٣

volokoditrareo. Minoa marimarina tokoa fa misy Fambara ho an'ireo izay manana fahalalana ao anatin'izany.

**24.** Isan'ireo Fambara avy Aminy koa ny torimasonareo mandritra ny alina sy ny andro ary fikatsahanareo ny hamoram-panahiny ihany koa. Minoa marimarina tokoa fa misy Fambara ho an'ny vahoaka te hihaino eo amin'izany.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ مَنَامُكُمْ بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ
وَابْتِغَآؤُكُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ۗ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّسْمَعُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Mbola iray amin'ireo Fambara avy Aminy ihany koa ny nampahitany anareo ny tsela-baratra mba hitsirian'ny tahotra sy fanantenana ao sy ny nandrotsahany rano avy any an-danitra mba hampamokatra ny tany taorian'ny fahafatesany. Minoa marimarina tokoa fa misy Fambara ho an'ny vahoaka matsilo saina ao anatin'izany.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ يُرِيْكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَّ
طَمَعًا وَّ يُنَزِّلُ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً
فَيُحْيٖ بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۗ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Fa isan'izany Fambara avy Aminy izany ihany koa amin'ny alalan'ny baiko avy Aminy no fijoroan'ny lanitra sy ny tany *amin'ny toerany.* Aorian'izany rehefa miantso anareo amin'ny alalan'ny antso fanao ety an-tany ihany dia hivoaka ianareo ary hamonjy ny lohalaharana.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖٓ اَنْ تَقُوْمَ السَّمَآءُ وَ
الْاَرْضُ بِاَمْرِهٖ ۗ ثُمَّ اِذَا دَعَاكُمْ
دَعْوَةً ۖ مِّنَ الْاَرْضِ ۖ اِذَآ اَنْتُمْ
تَخْرُجُوْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ary azy avokoa na iza na iza na any an-danitra sy ety an-tany. Ary mankatoa azy avokoa ny rehetra.

وَلَهٗ مَنْ فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ كُلٌّ
لَّهٗ قٰنِتُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** Fa Izy nanomboka ny fahariana sy nampitsingerina izany, ary mora Aminy izany; Azy ny ohatra mendrika indrindra any an-danitra sy ety an-tany fa Izy no Ilay Mahery sy Feno Fahendrena.

وَهُوَ الَّذِيْ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ
يُعِيْدُهٗ وَهُوَ اَهْوَنُ عَلَيْهِ ۗ وَلَهُ
الْمَثَلُ الْاَعْلٰى فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ
وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢٨﴾ ع

R.4

**29.** Misy sarin-teny mikasika anareo ihany ary atolony anareo: Amin'ireo andevonareo ireo, moa va misy afa-milahatra aminareo amin'izay nomenay anareo mba hahatonga azy ireo ho *mpiara-dia* mitovy lenta aminareo eo amin'izay lafiny izay, ka hatahotra azy ireo ianareo tahaka ny hifampatahoranareo tsirairay avy? Toy izany no hanazavanay ny Fambara ho an'ny vahoaka mahatakatra izany.

ضَرَبَ لَكُم مَّثَلًا مِّنْ أَنفُسِكُمْ ۖ
هَل لَّكُم مِّن مَّا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُم
مِّن شُرَكَاءَ فِي مَا رَزَقْنَاكُمْ
فَأَنتُمْ فِيهِ سَوَاءٌ تَخَافُونَهُمْ
كَخِيفَتِكُمْ أَنفُسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ
الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Tsia fa ireo tsy marina dia manohy ny filàna tsy misy fotony tsy mahalala na inona na inona. Ary iza moa no afaka hitantana izay efa voatondron'i Allāh ho toy ny olom-bery? Tsy misy vonjy ho azy ireo.

بَلِ اتَّبَعَ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَهْوَاءَهُم
بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ فَمَن يَهْدِي مَنْ أَضَلَّ
اللَّهُ ۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ary mifikira amin'ny finoana ianao koa miankìna mandrakariva *amin'ny fahamarinana - ary araho* ny toetran'i Allāh - ny toetra izay nahariany ny olombelona[73]. Tsy tokony hisy fihovana amin'ireo voaharin'i Allāh. Izany tokoa no tena finoana marina sy miaro ny hafa mba ho marina. Saingy ny anka-beazan'ny olombelona dia tsy mahalala an'izany.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا ۚ فِطْرَتَ
اللَّهِ الَّتِي فَطَرَ النَّاسَ عَلَيْهَا ۚ لَا تَبْدِيلَ
لِخَلْقِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Mitodiha any Aminy amim-pivalozana ary matahora Azy ka mahereza mivavaka sady aza mba

مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَاتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا
الصَّلَاةَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٣٢﴾

---

[73] Ny toetran'i Allāh eto dia maneho ireo toetra maro atafy Azy. Eo amin'izany toe-java-misy ankehitriny izay dia efa midika izany fa ny olombelona dia ahitana taratra ny toetran'Andriamanitra eo amin'ny tenany. Izany rahateo no hany fomba ahafahana mivoatra ara-panahy. Marina tsy azo lavina fa ny biby dia tsy manana toetra sahala amin'ny an'ny olombelona, izany dia endrika manavaka ny olombelona amin'ny zavaboary hafa rehetra? Tsy afaka ny hahatratra eo an'ilan'Andriamanitra raha tsy manana izany toetra taratry ny toetran'Andriamannitra izany. Tsy azo hadinoina mihitsy koa fa Andriamanitra dia Tsy Manam-petra, tsy mba toa izany anefa ny olombelona. Noho izany ny fakàn'ny olombelona ny toetran'Andriamanitra dia tsy hahahoatra izay fara takatry ny fakan-tahaky ny zanak'olombelona.

isan'ireny olona mampilahatra *an'i Allāh* amin-javatra hafa ireny -

**33.** Na ireo izay nampizarazara ny fivavahany ka voazarazara ho sekta ankehitriny. Ka ny sampana tsirairay avy dia samy mifaly amin'izay ananany.

مِنَ الَّذِيْنَ فَرَّقُوْا دِيْنَهُمْ وَكَانُوْا
شِيَعًا ؕ كُلُّ حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ
فَرِحُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Fa rehefa misy loza mianjady amin'ny olombelona dia mitalaho amin'ny Tompony izy mitodika any Aminy *amim-pivalozana* avy eo anefa rehefa namindra fo tamin'izy ireo Izy dia indro indray fa miverina mampilahatra ny Tompony amina hery hafa indray ny sasany amin'izy ireo,

وَاِذَا مَسَّ النَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا رَبَّهُمْ
مُّنِيْبِيْنَ اِلَيْهِ ثُمَّ اِذَآ اَذَاقَهُمْ مِّنْهُ
رَحْمَةً اِذَا فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ بِرَبِّهِمْ
يُشْرِكُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Toy ny tsy mahay mankasitraka ny vokatr'izany izay efa nomenay azy. Mifalia àry ianareo mandritra ny fotoana fohy fa tsy ho ela dia ho hitanareo ny vokany.

لِيَكْفُرُوْا بِمَآ اٰتَيْنٰهُمْ ؕ فَتَمَتَّعُوْا ۥ فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Moa va nandefa manam-pahefana tany amin'izy ireo Izahay mba hanamarina ny momba ireo izay ampilahariny Aminy?

اَمْ اَنْزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطٰنًا فَهُوَ
يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوْا بِهٖ يُشْرِكُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Ary rehefa mamindra fo amin'ny olombelona Izahay dia mifaly ny amin'izany izy. Saingy rehefa misy loza mianjady amin'izy ireo noho ny nataon'ny tanan'izy ireo dia indro fa mamoifo indray izy ireo.

وَاِذَآ اَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوْا بِهَا ؕ
وَاِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ
اَيْدِيْهِمْ اِذَا هُمْ يَقْنَطُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Fa tsy hitan'izy ireo ve fa mampitombo izay foto-piveloman'izay tiany na manena ny eo ampelatanan'ireo *izay tiany anaovana izany* ihany koa i Allāh? Raha ny marina dia misy Fambara ho an'ny vahoaka izay mino ao anatin'izany.

اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّ اللّٰهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ
لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Omeo ny ray aman-dreny noho izany izay tokony ho azy, miantrà ny mahantra sy ny mpivahiny. Tsara ho an'izay mila sitraka amin'i Allāh izany ary ny olona toy izany no handresy.

فَاٰتِ ذَا الْقُرْبٰى حَقَّهٗ وَالْمِسْكِيْنَ
وَابْنَ السَّبِيْلِ ؕ ذٰلِكَ خَيْرٌ لِّلَّذِيْنَ
يُرِيْدُوْنَ وَجْهَ اللّٰهِ ز وَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُوْنَ ﴿۳۹﴾

**40.** Fa izay rehetra ampindraminareo mba hahazoana tombotsoa mba hampitomboana ny harenan'ny olona dia tsy hisy tombony eo anatrehan'i Allāh; fa izay rehetra omenareo ho Zakāt mba hilana sitraka amin'i Allāh – izay rehetra manao toy izany no handray mihoatra lavitra amin'ny *hareny*.

وَمَآ اٰتَيْتُمْ مِّنْ رِّبًا لِّيَرْبُوَا۟ فِيْٓ اَمْوَالِ
النَّاسِ فَلَا يَرْبُوْا عِنْدَ اللّٰهِ ۚ وَمَآ
اٰتَيْتُمْ مِّنْ زَكٰوةٍ تُرِيْدُوْنَ وَجْهَ
اللّٰهِ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُضْعِفُوْنَ ﴿۴۰﴾

**41.** I Allāh no nahary anareo izy no miahy anareo *amin'ny fiainana*, ary dia hanome fahafatesana anareo izy avy eo sy hitondra anareo amin'ny fahavelomana indray izy avy eo. Koa moa va misy na iray aza amin'ireo hery ampilaharinareo Aminy ireo afaka hanao na ny iray monja aza amin'ireo nataony ireo? Hoderaina sy homemboninahitra ho ambonin'ireo izay nampilaharina *taminy* anie Izy.

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ
يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيْكُمْ ؕ هَلْ مِنْ
شُرَكَآئِكُمْ مَّنْ يَّفْعَلُ مِنْ ذٰلِكُمْ مِّنْ
شَيْءٍ ؕ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿۴۱﴾ ع

R.5

**42.** Ny kolikoly dia nipoitra teto antany sy teny an-dranomasina vokatry ny nataon'ny tanan'ny olombelona mba hahatonga azy ireo indray hahatsapa *ny valin'ny* nataony sy mba hahatonga azy ireo hiala amin'*ny ratsy* avy eo.

ظَهَرَ الْفَسَادُ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ بِمَا
كَسَبَتْ اَيْدِي النَّاسِ لِيُذِيْقَهُمْ
بَعْضَ الَّذِيْ عَمِلُوْا لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُوْنَ ﴿۴۲﴾

**43.** Lazao hoe: "Tetezo ny tany ary jereo toy inona *ny haratsian'ny* fihafaran'ireo izay nialoha anareo *tamin'izany lalana izany* ary ny ankabeazan'izy ireo dia mpanompo Sampy."

قُلْ سِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا
كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلُ ؕ
كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّشْرِكِيْنَ ﴿۴۳﴾

**44.** Ary mitodia amin'ny fivavahana marina sy manampy ny hafa mankamin'ny fahamarinana ianao, dieny mbola tsy tonga avy amin'i Allāh ilay andro izay tsy misy fihemorana mihitsy. Amin'io andro io dia ho ao anatin'ny andian'olona ambony ny tsirairay avy amin'izy ireo.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ الْقَيِّمِ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لَا مَرَدَّ لَهُ مِنَ اللَّهِ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ ٤٤

**45.** Izay mandà ny hino dia handray ny valin'asany fa izay manao asa soa kosa dia manomana *zava-tsoa* ho an'ny fanahiny.

مَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِأَنْفُسِهِمْ يَمْهَدُونَ ٤٥

**46.** Mba hahazoany mamaly soa ireo izay mino sy manao asa soa amin'ny alalan'ny haben'ny famidram-pony. Minoa marimariana tokoa fa tsy mba tiany ny tsy mpino.

لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ مِنْ فَضْلِهِ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْكَافِرِينَ ٤٦

**47.** Iray amin'izany Fambara avy Aminy izany ny andefasany ny rivotra ho mpitondra vaovao mahasoa sy mba hahafahany mampanandrana anareo ny famindram-pony sy mba hahafahan'ny sambo misosa araka ny baikony ary koa mba hahatonga anareo hikatsaka ny haben'ny famindram-pony ka dia hahay hankasitraka *azy* ianareo.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ يُرْسِلَ الرِّيَاحَ مُبَشِّرَاتٍ وَلِيُذِيقَكُمْ مِنْ رَحْمَتِهِ وَلِتَجْرِيَ الْفُلْكُ بِأَمْرِهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٤٧

**48.** Minoa marimarina tokoa fa efa nandefa Iraka ho any amin'ny vahoakany Izahay mialoha anao. Ary efa nitondra Fambara mazava ho azy ireo izany Iraka izany ka nofaizinay ireo izay meloka. Ary dia adidinay ihany koa ny mamonjy ireo mpino.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَاءُوهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَانْتَقَمْنَا مِنَ الَّذِينَ أَجْرَمُوا وَكَانَ حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ الْمُؤْمِنِينَ ٤٨

**49.** I Allāh no nampitsoka ny rivotra mba hahatonga ny rahona ka naeliny eran'ny lanitra araka izay tiany izany navondrombondrony mba hihatevina izany avy eo ary dia hitanao mirotsaka eo anivon'izany ny orana. Ary rehefa

اللَّهُ الَّذِي يُرْسِلُ الرِّيَاحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَيَبْسُطُهُ فِي السَّمَاءِ كَيْفَ يَشَاءُ وَيَجْعَلُهُ كِسَفًا فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلَالِهِ فَإِذَا أَصَابَ بِهِ مَنْ يَشَاءُ

مِنْ عِبَادِهٖٓ اِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

mandrotsaka ny orana izany amin'ireo mpanompony sitrany Izy dia indro fa mifalihavanja izy ireo .

وَاِنْ كَانُوْا مِنْ قَبْلِ اَنْ يُّنَزَّلَ عَلَيْهِمْ
مِّنْ قَبْلِهٖ لَمُبْلِسِيْنَ ﴿٥٠﴾

**50.** Na dia talohan'izay aza – mialoha ny nandrotsahana ny orana tamin'izy ireo – dia tao anatin'ny famoizam-po aza izy ireo.

فَانْظُرْ اِلٰٓى اٰثٰرِ رَحْمَتِ اللّٰهِ كَيْفَ
يُحْيِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ؕ اِنَّ ذٰلِكَ
لَمُحْيِ الْمَوْتٰى ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ﴿٥١﴾

**51.** Jereo Fambaran'ny Famindram-pon'i Allāh; diniho, ahoana no hamelomany indray ny tany aorian'ny fahafatesana toy izany ihany koa raha ny marina ilay Andriamanitra izay mamelona ny maty, satria manana fahefana amin'ny zavatra rehetra Izy.

وَلَئِنْ اَرْسَلْنَا رِيْحًا فَرَاَوْهُ مُصْفَرًّا
لَّظَلُّوْا مِنْۢ بَعْدِهٖ يَكْفُرُوْنَ ﴿٥٢﴾

**52.** Raha mapitsoka ny rivotra Izahay ary hitan'izy ireo fa mavo *maina* ny vokatra *izay nafafin'izy ireo* dia mbola azo antoka fa tsy hino izany *soa azony atỳ aminay izany izy ireo*.

فَاِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتٰى وَلَا تُسْمِعُ
الصُّمَّ الدُّعَآءَ اِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِيْنَ ﴿٥٣﴾

**53.** Minoa marina tokoa fa tsy afaka hahatonga izay maty handre ianao, tsy afaka ny hanao izay handrenesan'ny marenina ny antso ihany koa ianao rehefa mihodina mampiseho lamosina izy,

وَمَآ اَنْتَ بِهٰدِ الْعُمْيِ عَنْ ضَلٰلَتِهِمْ ؕ
اِنْ تُسْمِعُ اِلَّا مَنْ يُّؤْمِنُ بِاٰيٰتِنَا فَهُمْ
مُّسْلِمُوْنَ ﴿٥٤﴾ ع

**54.** Ary tsy afaka hitarika ny jamba hiala amin'ny fahadisoany ihany koa ianao. Tsy misy azonao tarihana hihaino anao afa-tsy ireo izay te hino ny Fambara avy Aminay sy mankatoa izany voalaza izany.

R.6

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ ضُعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ
مِنْۢ بَعْدِ ضُعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِنْۢ بَعْدِ
قُوَّةٍ ضُعْفًا وَّشَيْبَةً ؕ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ وَ
هُوَ الْعَلِيْمُ الْقَدِيْرُ ﴿٥٥﴾

**55.** I Allāh no nahary anareo sy nanao anareo ao anatin'ny haosana, ary aorinan'ny haosana dia omeny hery ianareo, aorian'izany fanomezana hery izany dia hanome fahosana sy fahanterana Izy. Nahary izay tiany Izy.

Mahalala ny zava-drehetra Izy no mahery indrindra.

**56.** Ary amin'ny andro hahatongavan'izany ora izany dia hianiana ireo olo-meloka fa tsy nitoetra tany afa-tsy ora iray ihany izy ireo. Ka izany no nahatonga azy ireo ho tafavily tamin'ny lalana *marina.*

وَيَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ يُقْسِمُ
الْمُجْرِمُوْنَ ۙ مَا لَبِثُوْا غَيْرَ سَاعَةٍ ۚ
كَذٰلِكَ كَانُوْا يُؤْفَكُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Fa izay nomena ny fahalalana sy ny finoana kosa hiteny hoe: "Araka ny Boky masin'i Allāh dia azo antoka fa nitoetra mandra-pahatongan'ny fitsanganana amin'ny maty. Tonga ity ny andron'ny fitsanganan'ny tena amin'ny maty nefa mbola tsy te hahalala *ihany* ianareo."

وَقَالَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ وَالْاِيْمَانَ
لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِيْ كِتٰبِ اللّٰهِ اِلٰى يَوْمِ
الْبَعْثِ ۫ فَهٰذَا يَوْمُ الْبَعْثِ وَلٰكِنَّكُمْ
كُنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Tsy hisy heviny intsony noho izany ny fialan-tsiny ataon'ireo olo-tsy marina ary tsy hanam-potoana hanonerana akory aza izy ireo.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنْفَعُ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا
مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ary raha ny marina dia sarinteny an'ohatra maro samihafa no nohazavainay tamin'ny olombelona ato amin'ity Kor'any ity, saingy raha hitondra Fambara ho azy ireo ianao, dia hiteny tokoa ireo tsy mpino hoe: "Tsy inona ianareo fa mpandainga fotsiny".

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ
مِنْ كُلِّ مَثَلٍ ۭ وَلَئِنْ جِئْتَهُمْ بِاٰيَةٍ
لَّيَقُوْلَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ اَنْتُمْ اِلَّا
مُبْطِلُوْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Izany ho nahatonga an'i Allāh hanidy ny fon'ireo izay tsy mahalala.

كَذٰلِكَ يَطْبَعُ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِ
الَّذِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** Mahareta ary. Minoa marina tokoa fa marina ny toky nomen'i Allāh; ary mba tsy hanozongozonan'ireo tsy manana fahalalana marina *amin'ny finoana* anao.

فَاصْبِرْ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّلَا
يَسْتَخِفَّنَّكَ الَّذِيْنَ لَا يُوْقِنُوْنَ ﴿٦١﴾ ع



آياتها ٣٥ — سُوْرَةُ لُقْمٰنَ مَكِّيَّةٌ ٣١ — ركوعاتها ٤



Toko Fahairaika Amby Telopolo - 31

## LOKMĀN

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Alif Lām Mīm - *Izaho no Allāh Ilay mahalala ny zava-drehetra.*

الٓمّٓ ②

**3.** Andininy ao amin'ny Bokin'ny Fahendrena ireto,

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْحَكِيْمِ ③

**4.** Izay lalana sy Famindram-po ho an'ireo izay manao ny tsara,

هُدًى وَّرَحْمَةً لِّلْمُحْسِنِيْنَ ④

**5.** Ireo izay maharitra amin'ny fivavahana sy mandoa ny Zakāt sady manam-pinoana mafy orina mikasika ny any Ankoatra.

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَ يُؤْتُوْنَ
الزَّكٰوةَ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ⑤

**6.** Izy ireo no manaraka ny lalana *nambaran'ny* Tompony, ary izy ireo no handresy.

اُولٰٓئِكَ عَلٰى هُدًى مِّنْ رَّبِّهِمْ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُوْنَ ⑥

**7.** Ary misy amin'ny olona izay mandray teny tsy misy fotony manoloanan'*ny lalana marina* ka mampihataka ny olona amin'ny lalan'i Allāh, noho ny tsy fahalalany, sady maneso izany avy eo. Ho an'izy ireo dia hisy famaizana mahamenatra mihitsy.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّشْتَرِيْ لَهْوَ الْحَدِيْثِ
لِيُضِلَّ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ وَّ
يَتَّخِذَهَا هُزُوًا ؕ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ
مُّهِيْنٌ ⑦

**8.** Ary rehefa novakiana taminy ny Fambara avy Aminay dia nihodina an-kavonavona izy toy ny tsy nandre, toy ny lalodalovana ny sofiny roa. Noho izany dia ambarao ho azy ny famaizana maharary.

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِ اٰيٰتُنَا وَلّٰى مُسْتَكْبِرًا
كَاَنْ لَّمْ يَسْمَعْهَا كَاَنَّ فِيْٓ اُذُنَيْهِ وَقْرًا ۚ
فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ⑧

**9.** Azo antoka kosa, fa ireo izay mino sy izay manao asa soa dia hahazo Saha heni-java-tsoa.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
لَهُمْ جَنّٰتُ النَّعِيْمِ ⑨

**10.** Izay hitoeran'izy ireo mandrakizay. Fampanantenana marina no ataon'i

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ وَعْدَ اللّٰهِ حَقًّا ؕ وَ هُوَ

الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٠﴾

Allāh, ary Izy no Ilay mahery, Ilay feno fahendrena.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا وَأَلْقٰى فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَنْ تَمِيدَ بِكُمْ وَبَثَّ فِيهَا مِنْ كُلِّ دَابَّةٍ ۚ وَأَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَنْبَتْنَا فِيهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ﴿١١﴾

**11.** Izy no nahary ny lanitra ary tsy mahita andry manohana an'izany ianareo na iray aza, ary nametraka tendrombohitra teto an-tany Izy mba hahazoanareo sakafo, ary nampitoetra biby isan-karazany tao amin'izany ihany koa Izy. Ary nandrotsaka rano *tety an-tany* avy any an-danitra Izahay ary nataonay nitsiry teo avokoa ny karazan-javatra tsara rehetra.

هٰذَا خَلْقُ اللّٰهِ فَأَرُونِي مَاذَا خَلَقَ الَّذِينَ مِنْ دُونِهِ ۚ بَلِ الظّٰلِمُونَ فِي ضَلٰلٍ مُبِينٍ ﴿١٢﴾

**12.** Izany no asa tanan'i Allāh koa ankehitriny, atoroy ahy izay mba noharia'ny hafa ankoatra an'i Allāh. Tsia, fa ny tsy mpino dia miaina ao anaty fahadisaon-kevitra lehibe.

R.2

وَلَقَدْ آتَيْنَا لُقْمٰنَ الْحِكْمَةَ أَنِ اشْكُرْ لِلّٰهِ ۚ وَمَنْ يَشْكُرْ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ كَفَرَ فَإِنَّ اللّٰهَ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿١٣﴾

**13.** Ary mino marimarina tokoa fa nanome fahendrena an'i Lokmān Izahay niteny hoe: "Mahaiza mankasitraka an'i Allāh fa na iza na iza mahay mankasitraka dia manao izany mba ho tombotsoan'ny fanahiny. Ary na iza na iza tsy mahay mankasitraka dia minoa marina fa i Allāh dia ilay Mahavita tena, mendrika ny fiderana rehetra".

وَإِذْ قَالَ لُقْمٰنُ لِابْنِهِ وَهُوَ يَعِظُهُ يٰبُنَيَّ لَا تُشْرِكْ بِاللّٰهِ ۖ إِنَّ الشِّرْكَ لَظُلْمٌ عَظِيمٌ ﴿١٤﴾

**14.** Ary tsarovy, tamin'i Lokmān rehefa niteny tamin'ny zanany hoe raha hanome torohevitra ny zanany izy: "Ry zanako malala, aza mampilahatra an'i Allāh amina hery hafa. Minoa marimarina tokoa fa tsy rariny lehibe ny mampilahatra an'*i Allāh* amin'ny hery hafa".

وَوَصَّيْنَا الْإِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ حَمَلَتْهُ أُمُّهُ وَهْنًا عَلٰى وَهْنٍ وَفِصٰلُهُ فِي عَامَيْنِ أَنِ اشْكُرْ لِي وَلِوَالِدَيْكَ ۗ إِلَيَّ

**15.** Ary mikasika ny ray amandreniny, dia nandidy ny olona Izahay – ny reniny niha osa dia niha osa rehefa nitondra azy *ambohoka* ary naharitra

roa taona mihitsy ny fotoana ninonoany – hoe: "Mahaiza mankasitraka ahy sy ny ray Amandreninao. Eto anilako ny toerankitodianao."

الْمَصِيرُ ﴿١٥﴾

**16.** Ary raha miady hevitra aminao izy ireo mba hitarihana anao hampilahatra hery hafa amiko izay tsy ananànao fahalalana mihitsy ny amin'izany dia, aza mankatoa azy ireo. Fa aoka ianao ho namana feno fitiavana ho azy ireo amin'ny zavatra rehetra eto amin'izao fiainana izao; ary *ny amin'ny raharaha ara-pinoana* dia manaraha ny laharan'ireo mankatỳ Amiko, fa ho eo anilako no hitodianareo rahatrizay ary dia ambarako aminareo izay zavatra nataonareo.

وَإِنْ جَاهَدٰكَ عَلٰٓى أَنْ تُشْرِكَ بِى مَا
لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا وَ
صَاحِبْهُمَا فِى الدُّنْيَا مَعْرُوفًا ز وَّاتَّبِعْ
سَبِيلَ مَنْ أَنَابَ إِلَىَّ ج ثُمَّ إِلَىَّ مَرْجِعُكُمْ
فَأُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

**17.** "Ry zanako malala na dia toy ny lanjan'ny voatsinapy indray mitete, na ho ao anaty vato izany na any amin'ny lanitra na any amin'ny tany dia azo antoka fa apoitran'i Allāh ny marina; i Allāh no Ilay mahalala ny zavatra manify rehetra isa-karazany mahalala tsara ny zavatra rehetra Izy.

يٰبُنَىَّ إِنَّهَآ إِنْ تَكُ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ
خَرْدَلٍ فَتَكُنْ فِى صَخْرَةٍ أَوْ فِى
السَّمٰوٰتِ أَوْ فِى الْأَرْضِ يَأْتِ بِهَا
اللّٰهُ ط إِنَّ اللّٰهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿١٧﴾

**18.** "Ry zanako malala mahereza mivavaka ary tarito hanao ny tsara *ny hafa*, ary fefeo ny ratsy ka ento ampaharetana izay rehetra mety hitranga aminao. Minoa marimarina tokoa fa isan'ireo zavatra *ilàna* fandraisana fanapahan-kevitra hentitra ity."

يٰبُنَىَّ أَقِمِ الصَّلٰوةَ وَأْمُرْ بِالْمَعْرُوفِ
وَانْهَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَاصْبِرْ عَلٰى مَآ أَصَابَكَ ط
إِنَّ ذٰلِكَ مِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ﴿١٨﴾

**19.** "Ary aza mihataka amin'ny olombelona amin'ny avonavona ianao sady aza mizahozaho eto amin'ity tany ity; minoa marimarina tokoa fa tsy mba sitrak'i Allāh ny olona mpiavonavona sady matin-kambo."

وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِى
الْأَرْضِ مَرَحًا ط إِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ
مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿١٩﴾

**20.** "Ary mandehana amin'ny hafainganam-pandeha ara-dalana ary aza mampiaka-peo; fa raha ny marina, ny feo maharikoriko indrindra dia ny feon'ny apondra."

وَاقْصِدْ فِيْ مَشْيِكَ وَاغْضُضْ مِنْ صَوْتِكَ ؕ اِنَّ اَنْكَرَ الْاَصْوَاتِ لَصَوْتُ الْحَمِيْرِ ﴿٢٠﴾

R.3

**21.** Fa tsy hitanareo ve fa efa nampaneken'i Allāh ho anareo ny zava-drehetra any an-danitra sy ny ety an-tany, sy nampitombo ny fahasoavany taminareo an-karihary sy an-tsokosoko! Ary misy amin'ny olona no miady hevitra ny amin'ny Allāh tsy amina fahalalana marina, na fitarihana, na boky mpanazava.

اَلَمْ تَرَوْا اَنَّ اللّٰهَ سَخَّرَ لَكُمْ مَّا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ وَاَسْبَغَ عَلَيْكُمْ نِعَمَهٗ ظَاهِرَةً وَّبَاطِنَةً ؕ وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُّجَادِلُ فِي اللّٰهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَّلَا هُدًى وَّلَا كِتٰبٍ مُّنِيْرٍ ﴿٢١﴾

**22.** Ary rehefa nambara azy ireo hoe: "Araho izay nambaran'i Allāh", dia hamaly izy ireo ka hanao hoe: "Tsia, fa hanara-dia izay hitanay fa narahan' ny ray aman-dreninay izahay". Fa ahoana? Na dia efa notarihan'i Satana ho any amin'ny famaizan'ny afo madoro aza ve izy ireo?

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّبِعُوْا مَاۤ اَنْزَلَ اللّٰهُ قَالُوْا بَلْ نَتَّبِعُ مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ اٰبَآءَنَا ؕ اَوَلَوْ كَانَ الشَّيْطٰنُ يَدْعُوْهُمْ اِلٰى عَذَابِ السَّعِيْرِ ﴿٢٢﴾

**23.** Fa izay manaiky tanteraka an'i Allāh sy manao asa soa dia azo antoka fa nandray ilay fihazonana mafy ary dia amin'i Allāh no fihafaran'ny zavatra rehetra.

وَمَنْ يُّسْلِمْ وَجْهَهٗۤ اِلَى اللّٰهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقٰى ؕ وَاِلَى اللّٰهِ عَاقِبَةُ الْاُمُوْرِ ﴿٢٣﴾

**24.** Ary ho an'izay tsy mino, aoka tsy hampahaory anao ny tsy finoany, fa eto aminay no fihafarany, ary hambaranay azy izay nataony. Minoa marimarina tokoa fa mahalala izay rehetra ao am-po i Allāh.

وَمَنْ كَفَرَ فَلَا يَحْزُنْكَ كُفْرُهٗ ؕ اِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ فَنُنَبِّئُهُمْ بِمَا عَمِلُوْا ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٢٤﴾

**25.** Avelanay hiliba kely aloha izy ireo avy eo vao hatosikay ho amin'ny famaizana maharary izy ireo.

نُمَتِّعُهُمْ قَلِيْلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ اِلٰى عَذَابٍ غَلِيْظٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Ary raha manontany azy ireo ianao hoe: "Iza no namorona ny lanitra sy ny tany?" dia azo antokoa fa hamaly toy

وَلَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ لَيَقُوْلُنَّ اللّٰهُ ؕ قُلِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ ؕ

izao izy ireo: “Allāh”. Lazao hoe: “An’i Allāh ny dera rehetra” kanefa tsy mahafantatra akory ny ankamaroan’izy ireo.

بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ٢٦

**27.** An’i Allāh ny zavatra rehetra any an-danitra sy ety an-tany. Raha ny marina dia i Allāh no Ilay mahavita tena ary mendrika ny dera rehetra.

لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ اِنَّ اللّٰهَ
هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيْدُ ٢٧

**28.** Ary raha penina avokoa ny hazo rehetra eto an-tany, ka ny ranomasina *no ranomainty*, ary na dia hiampy ranomasina fito hafa aza izany dia tsy ho ampy anoratana ny tenin’i Allāh. Minoa marimarina tokoa fa i Allāh no ilay mahery sady feno fahendrena.

وَلَوْ اَنَّ مَا فِي الْاَرْضِ مِنْ شَجَرَةٍ اَقْلَامٌ
وَّالْبَحْرُ يَمُدُّهٗ مِنْ بَعْدِهٖ سَبْعَةُ اَبْحُرٍ
مَّا نَفِدَتْ كَلِمٰتُ اللّٰهِ ۚ اِنَّ اللّٰهَ
عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ٢٨

**29.** Ny faharianareo sy ny fitsanganan’ny tena amin’ny maty dia tsy inona fa toy *ny fahariana sy fitsanganan’ny tena amin'ny maty* avy amina olona iray. Raha ny marina dia i Allāh no Ilay mandre ny zava-drehetra sy mahita ny zava-drehetra.

مَا خَلْقُكُمْ وَلَا بَعْثُكُمْ اِلَّا كَنَفْسٍ
وَّاحِدَةٍ ۚ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ بَصِيْرٌ ٢٩

**30.** Tsy hitanao ve fa i Allāh no mandevona ny alina ao amin’ny andro, ny andro amin’ny alina Izy no nampanaiky ny masoandro sy ny volana mba samy hanana ny lalany avy mandra-pahatongan’ny fotoana voafetra ary mahalala mazava izay ataonareo Izy?

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ
وَيُوْلِجُ النَّهَارَ فِي الَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَ
الْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَّجْرِيْٓ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى وَّاَنَّ
اللّٰهَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ٣٠

**31.** Ny antony dia satria i Allāh irery no ilay *Andriamanitra* marina ary izay tompoin’izy ireo ankoatra an’i Allāh dia fitaka avokoa, satria i Allāh irery no ilay Avo indrindra sy Lehibe indrindra.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْحَقُّ وَاَنَّ مَا
يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهِ الْبَاطِلُ ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ
هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيْرُ ٣١ ع

R.4

**32.** Tsy hitanao angaha ireny sambo mihenjy eny ambony ranomasina amin’ny alalan’i Allāh ireny mba

اَلَمْ تَرَ اَنَّ الْفُلْكَ تَجْرِيْ فِي الْبَحْرِ
بِنِعْمَتِ اللّٰهِ لِيُرِيَكُمْ مِّنْ اٰيٰتِهٖ ۚ اِنَّ

فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ﴿٣٢﴾

hahazoany maneho aminareo Fambara avy Aminy? Minoa marimarina tokoa fa misy Fambara ho an'izay rehetra maharitra sy mahay mankasitraka.

وَاِذَا غَشِيَهُمْ مَّوْجٌ كَالظُّلَلِ دَعَوُا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ۚ فَلَمَّا نَجّٰىهُمْ اِلَى الْبَرِّ فَمِنْهُمْ مُّقْتَصِدٌ ۗ وَمَا يَجْحَدُ بِاٰيٰتِنَآ اِلَّا كُلُّ خَتَّارٍ كَفُوْرٍ ﴿٣٣﴾

**33.** Ary rehefa manarona azy ireo toy ny bodofotsy maro sosona ny onja, dia nitalaho an'i Allāh satria matoky Azy marina koa izy ireo; saingy rehefa nampitain'i Allāh soa aman-tsara tatỳ ireo an-tany izy ireo dia ny sasany tamin'izy ireo no nandeha tamin'ny lala-mahitsy. Ary tsy misy mitsipaka ny Fambara avy Aminay afa-tsy ireo izay mpamitaka, *sy* ireo tsy mahay mankasitraka.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوْا رَبَّكُمْ وَاخْشَوْا يَوْمًا لَّا يَجْزِيْ وَالِدٌ عَنْ وَّلَدِهٖ ۖ وَلَا مَوْلُوْدٌ هُوَ جَازٍ عَنْ وَّالِدِهٖ شَيْـًٔا ۗ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ۚ وَلَا يَغُرَّنَّكُمْ بِاللّٰهِ الْغَرُوْرُ ﴿٣٤﴾

**34.** Ry Olombelona, mikatsaha famonjena eo anilan'ny Tomponareo, ary matahora ny andro tsy hahafahan'ny ray hamonjy ny zanany lahy, na ny zanaka lahy tsy ho afaka hamonjy ny rainy. Minoa marina tokoa fa marina mandrakizay ny fampanantenan'i Allāh; noho izany, ary aza manaiky ho fitahan'ny rendrarendran'izao fiainana izao, ary aza avela hamitaka anareo ny momba an'i Allāh ihany koa ny mpamitaka.

اِنَّ اللّٰهَ عِنْدَهٗ عِلْمُ السَّاعَةِ ۚ وَيُنَزِّلُ الْغَيْثَ ۚ وَيَعْلَمُ مَا فِى الْاَرْحَامِ ۗ وَمَا تَدْرِيْ نَفْسٌ مَّاذَا تَكْسِبُ غَدًا ۗ وَمَا تَدْرِيْ نَفْسٌۢ بِاَيِّ اَرْضٍ تَمُوْتُ ۗ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌ خَبِيْرٌ ﴿٣٥﴾ ع

**35.** Raha ny marina dia i Allāh irery no mahalala ny ora. Ary Izy no nampirotsaka ny orana ary fantany izay mbola any ambohoka. Ary tsy misy fanahy mahalala izay ho azony ny ampitso, ary tsy misy fanahy mahalala ny tany hahafaty azy. Minoa marimarina tokoa fa mahalala ny zavatra rehetra i Allāh sy mahalala mazava ny zava-mitranga.




Toko Faharoa Amby Telopolo - 32

## AL-SADJDAH

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Alif Lām Mīm - *Izaho no Allāh Ilay Mahalala ny zavatra rehetra.*

الٓمّٓ ﴿٢﴾

**3.** Fanambaran'ny Boky – tsy misy fisalasalana ny amin'io – dia avy amin'ny Tompon'izao Tontolo izao.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ لَا رَيْبَ فِيْهِ مِنْ رَّبِّ
الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣﴾

**4.** Milaza ve izy ireo hoe : "Noforoniny *Mpaminany* izany *Kor'any izany*" ? Tsia, fa io no fahamarinana avy any amin'ny Tomponao, mba hahazoanao mampitandrina ny vahoaka iray izay mbola tsy nisy mpampitandrina tonga tany mialoha anao sy mba hahafahan'izy ireo manaraka ny lalana tokony alehany.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ۚ بَلْ هُوَ الْحَقُّ
مِنْ رَّبِّكَ لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ اَتٰىهُمْ مِّنْ
نَّذِيْرٍ مِّنْ قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** I Allāh no nahary ny lanitra sy ny tany sy izay rehetra eo anelanelan'izany, in-enina miantoana, avy eo dia nipetraka teo amin'ny seza fiandrianana Izy. Tsy manana namana azo antoka sy mpisolo vava ankoatrany *(Allāh)* ianareo. Koa tsy te handinika ve ianareo?

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ
مَا بَيْنَهُمَا فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى
عَلَى الْعَرْشِ ؕ مَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ
وَّلِيٍّ وَّلَا شَفِيْعٍ ؕ اَفَلَا تَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** Izy no mandamina ny didy avy any an-danitra ka hatrany an-tany avy eo dia hiakatra ho any Aminy izany ao anatin'ny andro iray izay arivo taona no faharetany araka ny fomba fanisanareo andro.

يُدَبِّرُ الْاَمْرَ مِنَ السَّمَآءِ اِلَى الْاَرْضِ
ثُمَّ يَعْرُجُ اِلَيْهِ فِيْ يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهٗۤ
اَلْفَ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Izany no Ilay Mahalala ny tsy hita sy ny hita, Ilay Mahery, Ilay Be Indra fo,

ذٰلِكَ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيْزُ
الرَّحِيْمُ ﴿٧﴾

**8.** Izay nanao ny asan'ny tanany ho tonga lafatra. Ary ny fahariana ny olombelona dia natombony avy amin'ny tanimanga.

الَّذِيْۤ اَحْسَنَ كُلَّ شَيْءٍ خَلَقَهٗ وَبَدَاَ
خَلْقَ الْاِنْسَانِ مِنْ طِيْنٍ ﴿٨﴾

**9.** Ary ny taranany dia novolavolainy avy tamina tsiranoka tsy dia misy heviny firy.

ثُمَّ جَعَلَ نَسْلَهٗ مِنْ سُلٰلَةٍ مِّنْ مَّآءٍ مَّهِيْنٍ ۝٩

**10.** Dia nampifandanjany izany sy nampidirany ny fanahiny. Dia nomeny fandrenesana, maso, ary fo[74]. Kanefa tsy dia mahay mankasitraka Azy loatra ianareo!

ثُمَّ سَوّٰىهُ وَ نَفَخَ فِيْهِ مِنْ رُّوْحِهٖ وَ جَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَ الْاَبْصَارَ وَ الْاَفْـِٕدَةَ ؕ قَلِيْلًا مَّا تَشْكُرُوْنَ ۝١٠

**11.** Dia hoy izy ireo: “Fa nahoana! Rehefa very ao an-tany izahay dia ho lasa voary vaovao indray ve?” Tsia! Fa tsy mino ny fisian’ny fihaonana amin’ny Tompony izy ireo.

وَ قَالُوْۤا ءَ اِذَا ضَلَلْنَا فِي الْاَرْضِ ءَاِنَّا لَفِيْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ؕ بَلْ هُمْ بِلِقَآئِ رَبِّهِمْ كٰفِرُوْنَ ۝١١

**12.** Lazao hoe: “Ny anjelin’ny fahafatesana izay miandraikitra anareo no hanome anareo ny fahafatesana, avy eo dia anatrehan’ny Tomponareo ianareo no hitondrana anareo.”

قُلْ يَتَوَفّٰىكُمْ مَّلَكُ الْمَوْتِ الَّذِيْ وُكِّلَ بِكُمْ ثُمَّ اِلٰى رَبِّكُمْ تُرْجَعُوْنَ ۝١٢ ع

R.2

**13.** Raha hitanao mantsy ireo olomeloka hitanondrika rehefa miatrika ny Tompony *sy hiteny hoe*: “Ry Tomponay, nahita izahay, ary nandre koa avereno any amin’ny nisy anay izahay mba hahazoanay manao asa soa; satria *izao* vao resy lahatra izahay.”

وَ لَوْ تَرٰۤى اِذِ الْمُجْرِمُوْنَ نَاكِسُوْا رُءُوْسِهِمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ رَبَّنَاۤ اَبْصَرْنَا وَ سَمِعْنَا فَارْجِعْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا اِنَّا مُوْقِنُوْنَ ۝١٣

**14.** Raha tianay aloha, dia azonay natao ny nanoro ny fanahy tsirairay avy ny lalana tokony halehany; saingy tsy maintsy tanteraka ny teny fanambarana avy amiko *mikasika ireo ratsy fanahy* dia ny hoe: “Hofenoiko jiny sy olona hiaraka ao amin’ny Afobe”.

وَ لَوْ شِئْنَا لَاٰتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدٰىهَا وَ لٰكِنْ حَقَّ الْقَوْلُ مِنِّيْ لَاَمْلَـَٔنَّ جَهَنَّمَ مِنَ الْجِنَّةِ وَ النَّاسِ اَجْمَعِيْنَ ۝١٤

**15.** Koa gohy *ny famaizana avy amin’ny nataonareo* satria ianareo no ninia nanadino ny tsy maintsy hiatrika itỳ andro izay voalahatra ho anareo itỳ. Izahay *koa* dia nanadino an’izany. Koa zakao ny famaizana maharitra ny amin’izay efa nataonareo.

فَذُوْقُوْا بِمَا نَسِيْتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هٰذَا ۚ اِنَّا نَسِيْنٰكُمْ وَ ذُوْقُوْا عَذَابَ الْخُلْدِ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ۝١٥

---

[74] Ny teny hoe فُؤَاد (fo'ād), ao amin’ny Kor’any masina, dia midika hoe “fo” ary koa hoe “fototry ny eritreritra sy ny saina” (jereo 28: 11; 53: 12; 46: 27; 14: 38).

**16.** Ny hany mino ny Fambara avy Aminay dia ireo izay miankohaka sy mihira ny hira fiderana ny Tompony rehefa ampatsiahivina azy izany; tsy mba mpiavonavona ihany koa izy ireo.

إِنَّمَا يُؤْمِنُ بِآيَاتِنَا الَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِهَا خَرُّوا سُجَّدًا وَسَبَّحُوا بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿١٦﴾ السجدة

**17.** Mijanona manalavitra ny fandrian'izy ireo ny ilan'izy ireo mangataka amin'ny tompony amim-panahiana sy amim-panantenana izy ireo, ary mandany izay atolotray azy no ampiasainy.

تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمْ عَنِ الْمَضَاجِعِ يَدْعُونَ رَبَّهُمْ خَوْفًا وَطَمَعًا وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنْفِقُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Ary tsy misy fanahy mahalala toy inona no fahafinaretana ho an'ny maso miafina aminy ho tambin'ny *soa* nataony.

فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَا أُخْفِيَ لَهُمْ مِنْ قُرَّةِ أَعْيُنٍ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Koa moa ve izay mpino dia hitovy amin'ny mpihodina? Tsy mitovy izy ireo.

أَفَمَنْ كَانَ مُؤْمِنًا كَمَنْ كَانَ فَاسِقًا لَا يَسْتَوُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Fa ho an'ireo izay mino sy manao asa soa dia hahazo ny saha fonenana maharitra mandrakizay izy ireo ho fialamboly *valin*'ny soa nataony.

أَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَلَهُمْ جَنَّاتُ الْمَأْوَىٰ نُزُلًا بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Fa ny amin'ny Afobe kosa no fihafaran'ireo izay mpihodina ary isaky ny maniry ny hiala tao izy ireo dia atosika hiverina ao hatrany no sady hanambarana hoe: "Gohy ny famaizan'ny Afo izay nambaranareo hoe lainga."

وَأَمَّا الَّذِينَ فَسَقُوا فَمَأْوَاهُمُ النَّارُ كُلَّمَا أَرَادُوا أَنْ يَخْرُجُوا مِنْهَا أُعِيدُوا فِيهَا وَقِيلَ لَهُمْ ذُوقُوا عَذَابَ النَّارِ الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ary minoa marimarina tokoa fa asianay migoka famaizana maivana indrindra izy aloha mialoha ny famaizana lehibe indrindra mba hahazoany miverina *Aminay amin'ny fanenenana tanteraka.*

وَلَنُذِيقَنَّهُمْ مِنَ الْعَذَابِ الْأَدْنَىٰ دُونَ الْعَذَابِ الْأَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Fa inona moa no ratsy mihoatra izay olona efa nanehoana ny Fambara avy Amin'ny Tompony kanefa mihodina indray? Minoa marimarina tokoa fa ho faizinay ny mpandika lalana.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ ذُكِّرَ بِآيَاتِ رَبِّهِ ثُمَّ أَعْرَضَ عَنْهَا إِنَّا مِنَ الْمُجْرِمِينَ مُنْتَقِمُونَ ﴿٢٣﴾ ع ٢ ١١ ١٥

R.3

**24.** Ary azo antoka fa omenay an'i Mosesy ny Boky - koa aza manahy ny amin'ny fihaonana Aminy (Allāh) –

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ فَلَا تَكُنْ فِي مِرْيَةٍ مِنْ لِقَائِهِ وَجَعَلْنَاهُ هُدًى

ary io no nataonay làlana ho an'ny zanak'Israely.

لِبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٢٤

**25.** Dia tao amin'izy ireo no nakanay filoha nitarika *ny vahoaka* tamin'ny alalan'ny Baiko avy Aminay, ary izy ireo kosa dia naharitra ary nino *tanteraka* ny Fambara avy Aminay.

وَجَعَلۡنَا مِنۡهُمۡ أَئِمَّةٗ يَهۡدُونَ بِأَمۡرِنَا
لَمَّا صَبَرُواْۖ وَكَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يُوقِنُونَ ٢٥

**26.** Raha ny marina, hitsara azy ireo mikasika ny disadisa teo amin'izy ireo ny Tomponao, amin'ny fotoana hitsanganana amin'ny maty.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفۡصِلُ بَيۡنَهُمۡ يَوۡمَ
ٱلۡقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُواْ فِيهِ يَخۡتَلِفُونَ ٢٦

**27.** Ny isan'ny taranaka izay naripakay mialoha azy ireo izay mbola mivezivezy eo amin'ny tanànany va tsy ampy hitarika azy ireo any amin'ny lalana tokony ho izy? Minoa marina tokoa fa misy Fambara ao amin'izany. Koa tsy te handre va izy ireo?

أَوَلَمۡ يَهۡدِ لَهُمۡ كَمۡ أَهۡلَكۡنَا مِن
قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡقُرُونِ يَمۡشُونَ فِي
مَسَٰكِنِهِمۡۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٍۚ أَفَلَا
يَسۡمَعُونَ ٢٧

**28.** Fa tsy hitan'izy ireo ve ny nitarihantsika ho tonga hatrany amin'ny tany maina ny rano ary amin'ny alalan'izany no namokarantsika ny tany mba hiraofan'ny bibiny sy ho sakafon'izy olombelona ihany koa? Fa tsy te hahita mihitsy ve izy ireo e?

أَوَلَمۡ يَرَوۡاْ أَنَّا نَسُوقُ ٱلۡمَآءَ إِلَى ٱلۡأَرۡضِ
ٱلۡجُرُزِ فَنُخۡرِجُ بِهِۦ زَرۡعٗا تَأۡكُلُ مِنۡهُ
أَنۡعَٰمُهُمۡ وَأَنفُسُهُمۡۚ أَفَلَا يُبۡصِرُونَ ٢٨

**29.** Ary hoy izy ireo: "Rahoviana no ho avy izany fandresena izany raha mpilaza ny marina ianareo?"

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلۡفَتۡحُ إِن كُنتُمۡ
صَٰدِقِينَ ٢٩

**30.** Lazao hoe: "Amin'ny andron'ny Fandresena dia tsy hisy dikany intsony na kely aza ny finoan'ny tsy mpino ary tsy misy fotoana akana aina akory azo ekena ho azy ireo."

قُلۡ يَوۡمَ ٱلۡفَتۡحِ لَا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓاْ إِيمَٰنُهُمۡ وَلَا هُمۡ يُنظَرُونَ ٣٠

**31.** Noho izany, mialà amin'izy ireo dia miandrasa. Miandry *ihany koa* izy ireo.

فَأَعۡرِضۡ عَنۡهُمۡ وَٱنتَظِرۡ إِنَّهُم
مُّنتَظِرُونَ ٣١

 (ركوعاتها ٩) سُوْرَةُ الْاَحْزَابِ مَدَنِيَّةٌ ٣٣ (اٰياتها ٧٤) 

Toko Fahatelo Amby Telopolo - 33
## AL-AḤZĀB
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ry mpaminany, mitadiava fiarovana eo anilan'i Allāh ary aza manaraka ny *sitra-pon'ireo* tsy mpino sy ny mpihatsaravelatsihy. Raha ny marina dia mahalala ny zavatra rehetra i Allāh no sady Feno fahendrena.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ اتَّقِ اللّٰهَ وَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ
وَالْمُنٰفِقِيْنَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا
حَكِيْمًا ②

**3.** Fa manaraha izay efa nambara ho anao avy amin'ny Tomponao. Raha ny marina dia mahalala izay ataonareo i Allāh.

وَّاتَّبِعْ مَا يُوْحٰۤى اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ③

**4.** Apetrao amin'i Allāh ny fahatokisanao fa ampy ho mpiaro i Allāh.

وَّتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ④

**5.** Tsy misy olona noharian'i Allāh hanana fo roa ao an-tratrany. Tsy hanova ny vadinareo ho tena reninareo Izy satria antsoinareo hoe reninareo izy ireo mba hifadianareo azy ireo amin'izay fifandraisan'ny mpivady; ary tsy nanao ny zaza natsanganareo ho zanaka lahinareo koa Izy. Teny tenenin'ny vavanareo fotsiny izany; fa ny marina hatrany no tenenin'i Allāh ary mitondra ho any amin'ny lalana marina Izy.

مَا جَعَلَ اللّٰهُ لِرَجُلٍ مِّنْ قَلْبَيْنِ فِيْ
جَوْفِهٖ ۚ وَمَا جَعَلَ اَزْوَاجَكُمُ الّٰٓـِٔيْ
تُظٰهِرُوْنَ مِنْهُنَّ اُمَّهٰتِكُمْ ۚ وَمَا جَعَلَ
اَدْعِيَآءَكُمْ اَبْنَآءَكُمْ ؕ ذٰلِكُمْ
قَوْلُكُمْ بِاَفْوَاهِكُمْ ؕ وَاللّٰهُ يَقُوْلُ
الْحَقَّ وَهُوَ يَهْدِى السَّبِيْلَ ⑤

**6.** Antsoy amin'ny anaran'ny rainy izy ireny fa rariny kokoa izany eo anatrehan'i Allāh. Fa raha tsy fantatrareo ny rainy amin'izay fotoana izay dia rahalahinareo amin'ny finoana izy na sakaizanareo. Tsy hisy

اُدْعُوْهُمْ لِاٰبَآئِهِمْ هُوَ اَقْسَطُ
عِنْدَ اللّٰهِ ۚ فَاِنْ لَّمْ تَعْلَمُوْۤا اٰبَآءَهُمْ
فَاِخْوَانُكُمْ فِى الدِّيْنِ وَمَوَالِيْكُمْ ؕ وَ
لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ فِيْمَاۤ اَخْطَاْتُمْ

tsiny ho anareo amin'izay fahadisoana natao tsy nahy. Afa-tsy izay ninian'ny fonao. Fa tena Mpamela heloka i Allāh sady Mpamindra fo ihany koa.

بِهٖ ۙ وَلٰكِنْ مَّا تَعَمَّدَتْ قُلُوْبُكُمْ ؕ وَكَانَ
اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ۝٦

**7.** Akaiky kokoa ny mpino mihoatra noho ny tenany ny Mpaminany, ary toy ny reny amin'izy ireo ny vadiny. Ary araka ny bokin'i Allāh dia misy fifandraisana amin'ny rà izay tena akaiky noho *ny fifandraisana misy eo amin'*ireo mpino sy ireo mpifindra monina; afa-tsy izay nanehoanareo fitiavana tamin'ny namanareo. Izany no voasoratra ao amin'ny bokin'ny natiora.

اَلنَّبِيُّ اَوْلٰى بِالْمُؤْمِنِيْنَ مِنْ اَنْفُسِهِمْ
وَاَزْوَاجُهٗۤ اُمَّهٰتُهُمْ ؕ وَاُولُوا الْاَرْحَامِ
بَعْضُهُمْ اَوْلٰى بِبَعْضٍ فِيْ كِتٰبِ اللّٰهِ
مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُهٰجِرِيْنَ اِلَّاۤ اَنْ
تَفْعَلُوْۤا اِلٰۤى اَوْلِيٰٓئِكُمْ مَّعْرُوْفًا ؕ كَانَ
ذٰلِكَ فِي الْكِتٰبِ مَسْطُوْرًا ۝٧

**8.** Tsarovy tsara fa tamin'ny fotoana nandraisanay ny fifanekena nataon'ireo Mpaminany, ary taminao, tamin'i Noa, sy i Abrahama sy i Mosesy ary i Jesosy zanak'i Maria, dia tsarovy fa fifanekena ampahibe maso no nataon'izy ireo.

وَاِذْ اَخَذْنَا مِنَ النَّبِيّٖنَ مِيْثَاقَهُمْ
وَمِنْكَ وَمِنْ نُّوْحٍ وَّاِبْرٰهِيْمَ وَمُوْسٰى وَ
عِيْسَى ابْنِ مَرْيَمَ ۪ وَاَخَذْنَا مِنْهُمْ مِّيْثَاقًا
غَلِيْظًا ۙ ۝٨

**9.** Mba hahazoany manontany ireo olo-marina mikasika ny fahamarinan'izy ireny. Ary nanomana famaizana mangirifiry ho an'ireo tsy mpino izy.

لِّيَسْـَٔلَ الصّٰدِقِيْنَ عَنْ صِدْقِهِمْ ۚ
ع ٩ ١٧ وَاَعَدَّ لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابًا اَلِيْمًا ۝٩

R.2

**10.** E ianareo izay mpino! Tsarovy ny famonjena nataon'i Allāh taminareo tamin'ny fotoana nanafihan'ny miaramila anareo ka nandefasanay rivotra sy miaramila hanohitra azy ireo izay tsy hitanareo. Ary mahita izay ataonareo i Allāh.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اذْكُرُوْا نِعْمَةَ
اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ جَآءَتْكُمْ جُنُوْدٌ فَاَرْسَلْنَا
عَلَيْهِمْ رِيْحًا وَّجُنُوْدًا لَّمْ تَرَوْهَا ؕ وَ
كَانَ اللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرًا ۝١٠

**11.** Rehefa tonga avy eny ambony sy avy any ambany handringana anareo

اِذْ جَآءُوْكُمْ مِّنْ فَوْقِكُمْ وَمِنْ اَسْفَلَ

مِنكُمْ وَإِذْ زَاغَتِ الْأَبْصَارُ وَبَلَغَتِ
الْقُلُوبُ الْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِاللَّهِ
الظُّنُونَا ١١

izy ireo ary kaodikaody ny fijerinareo sady efa an-tenda ny ainareo ary nisy eritreritra tsy mendrika loatra momba an'i Allāh tao aminareo.

هُنَالِكَ ابْتُلِيَ الْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا
زِلْزَالًا شَدِيدًا ١٢

**12.** Amin'izay fotoana izay dia ho alaim-panahy *mafy* ny mpino ka ho tratran'ny fihovitrovirana mahery vaika.

وَإِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي
قُلُوبِهِم مَّرَضٌ مَّا وَعَدَنَا اللَّهُ وَ
رَسُولُهُ إِلَّا غُرُورًا ١٣

**13.** Ary rehefa niteny toy izao ao ireo mpihatsaravelatsihy sy ireo izay mankahala ao am-pony hoe: "Tsy nampanantena antsika afa-tsy fitaka i Allāh sy ny Iraka avy Aminy."

وَإِذْ قَالَت طَّائِفَةٌ مِّنْهُمْ يَا أَهْلَ
يَثْرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمْ فَارْجِعُوا ۚ وَ
يَسْتَأْذِنُ فَرِيقٌ مِّنْهُمُ النَّبِيَّ يَقُولُونَ
إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ ۛ وَمَا هِيَ بِعَوْرَةٍ ۛ
إِن يُرِيدُونَ إِلَّا فِرَارًا ١٤

**14.** Ary rehefa hiteny ihany koa ny andiany sasany amin'izy ireo hoe: "Ry vahoakan'i Yathrib, tsy hahatohitra *ny fahavalo* ianareo koa miverena." Ary misy andiany hafa amin'izy ireo *aza* hangataka alalana *handeha* amin'ny Mpaminany sady hiteny hoe: "Miharihary loatra ny tanananay sady *tsy misy mpiaro*" kanefa raha ny marina tsy miharihary izany akory fa ny hitsoaka no tena masaka ao an-dohany amin'izany.

وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِم مِّنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ
سُئِلُوا الْفِتْنَةَ لَآتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا
بِهَا إِلَّا يَسِيرًا ١٥

**15.** Ary raha mifanojo amin'izy ireo eny amin'ny manodidina ny tanàna, dia hangatahana izy ireo ny handray anjara amin'ny korontana, ary tsy hiambahamba kely akory izy ny hanao izany eo no ho eo ihany.

وَلَقَدْ كَانُوا عَاهَدُوا اللَّهَ مِن قَبْلُ لَا
يُوَلُّونَ الْأَدْبَارَ ۚ وَكَانَ عَهْدُ اللَّهِ
مَسْئُولًا ١٦

**16.** Raha ny marina anefa, dia efa nanao fifanekena tamin'i Allāh ny tsy hihemotra mihitsy izy ireo. Ary misy fanazavana tsy maintsy atao mikasika io fifanekena natao tamin'i Allāh io.

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ الْفِرَارُ إِن فَرَرْتُم
مِّنَ الْمَوْتِ أَوِ الْقَتْلِ وَإِذًا لَّا
تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلًا ١٧

**17.** Lazao hoe: "Tsy mahavita na inona na inona ny fitsoahana, raha mitsoaka ny fahafatesana na ny fandripahana ianareo, dia tsy afaka ny

hanararaotra afa-tsy kely ihany ianareo."

**18.** Lazao hoe: "Iza no afaka hamonjy anareo raha te hanafay anareo i Allāh na te hamindra fo aminareo?"Ary dia tsy hahita namana na fanampiana, ankoatra an'i Allāh izy ireo.

قُلْ مَنْ ذَا الَّذِي يَعْصِمُكُم مِّنَ اللَّهِ
إِنْ أَرَادَ بِكُمْ سُوءًا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً ۚ
وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا وَ
لَا نَصِيرًا ﴿١٨﴾

**19.** Raha ny marina, fantatr'i Allāh hoe iza aminareo no mamela-pandrika hanakanana *ny olona tsy hitolona amin'ny lalan'i Allāh,* sy ireo izay miteny amin'ny rahalahany hoe: "Manaraha anay"; ary tena vitsy tamin'izy ireo no niady.

قَدْ يَعْلَمُ اللَّهُ الْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ وَ
الْقَائِلِينَ لِإِخْوَانِهِمْ هَلُمَّ إِلَيْنَا ۖ وَ
لَا يَأْتُونَ الْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٩﴾

**20.** Satria mahihitra aminareo izy. Saingy rehefa mananontanona ny loza dia ho hitanao fa ianao ihany no hitodihany, ary amin'izay dia mivadibadika ohatra ny olona miala aina ny voamasony. Fa nony nisinda indray ny olana dia ianareo indray no rangitiny amin'ny lelany izay maranitra noho ny fitiavana harena diso tafahoatra. Tsy nino mihitsy izy ireo. Koa nataon'i Allāh nandamoka ny asany, ary mora amin'i Allāh izany.

أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ ۖ فَإِذَا جَاءَ الْخَوْفُ
رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ
كَالَّذِي يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ ۖ فَإِذَا
ذَهَبَ الْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ
حِدَادٍ أَشِحَّةً عَلَى الْخَيْرِ ۚ أُولَٰئِكَ لَمْ
يُؤْمِنُوا فَأَحْبَطَ اللَّهُ أَعْمَالَهُمْ ۚ وَكَانَ
ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿٢٠﴾

**21.** Heverin'izy ireo fa tsy mbola lasa ny mpanafika ka raha miverina hanafika ireo foko ireo dia tsaratsara kokoa ho azy ireo ny ho any amin'ny tany efitra miaraka amin'ireo Arabo Mpifindra monina ka any vao manontany vaovao momba anareo. Ary raha niaraka taminareo izy ireo dia ho zara raha niady.

يَحْسَبُونَ الْأَحْزَابَ لَمْ يَذْهَبُوا ۖ وَإِن
يَأْتِ الْأَحْزَابُ يَوَدُّوا لَوْ أَنَّهُم
بَادُونَ فِي الْأَعْرَابِ يَسْأَلُونَ عَنْ
أَنبَائِكُمْ ۖ وَلَوْ كَانُوا فِيكُم مَّا
قَاتَلُوا إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢١﴾

R.3

**22.** Raha ny marina dia ao amin'ny mpaminanin'i Allāh no ahitanareo modely mahomby ho an'izay matahotra an'i Allāh sy ny Fara andro, sy mahatsiaro mandrakariva an'i Allāh.

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيْ رَسُوْلِ اللّٰهِ اُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَنْ كَانَ يَرْجُوا اللّٰهَ وَ الْيَوْمَ الْاٰخِرَ وَذَكَرَ اللّٰهَ كَثِيْرًا ﴿٢٢﴾

**23.** Ary rehefa hitan'ny mpino ireo vahoaka miara-dia dia hoy izy ireo: "Itý ilay nampanantenain'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy, ary milaza ny marina i Allāh sy ny Mpaminany avy Aminy." Ary izany dia vao mainka mampitombo ny finoany sy ny fankatoavany.

وَلَمَّا رَاَ الْمُؤْمِنُوْنَ الْاَحْزَابَ ۙ قَالُوْا هٰذَا مَا وَعَدَنَا اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ وَصَدَقَ اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ ۫ وَمَا زَادَهُمْ اِلَّآ اِيْمَانًا وَّتَسْلِيْمًا ﴿٢٣﴾

**24.** Misy amin'ireo mpino no lehilahy tena manaja ny fifanekena nataony tamin'i Allāh, misy ny nanatanteraka ny voadiny nefa misy ihany koa no *mbola* miandry ary tsy mbola niova *fo* izy ireo, na dia kely aza.

مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ رِجَالٌ صَدَقُوْا مَا عَاهَدُوا اللّٰهَ عَلَيْهِ ۚ فَمِنْهُمْ مَّنْ قَضٰى نَحْبَهٗ وَ مِنْهُمْ مَّنْ يَّنْتَظِرُ ۖ وَ مَا بَدَّلُوْا تَبْدِيْلًا ﴿٢٤﴾

**25.** Mba hahafahan'i Allāh manome valisoa ny mpandala ny marina ny amin'ny tsy fiovany fo, sy manafay ireo mpihatsaravelatsihy raha tiany izany, na koa mamindra fo amin'izy ireo; raha ny marina dia Tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

لِّيَجْزِيَ اللّٰهُ الصّٰدِقِيْنَ بِصِدْقِهِمْ وَ يُعَذِّبَ الْمُنٰفِقِيْنَ اِنْ شَآءَ اَوْ يَتُوْبَ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٢٥﴾

**26.** Ary dia noroahin'i Allāh niaraka tamin'ny haromontany ny tsy mpino, tsy mahazo tombotsoa mihitsy izy ireo. Ampy hoentin'ny Mpino miatrika ny ady tsy maintsy atrehany i Allāh satria mahery sy matanjaka i Allāh.

وَرَدَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِغَيْظِهِمْ لَمْ يَنَالُوْا خَيْرًا ؕ وَكَفَى اللّٰهُ الْمُؤْمِنِيْنَ الْقِتَالَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ قَوِيًّا عَزِيْزًا ﴿٢٦﴾

**27.** Ary dia nasainy nidina avy tao amin'ny manda ireo Olon'ny Boky masina izay nanampy azy ireo, ka nofenoiny horohoro ny fon'izy ireo. Misy maromaro tamin'izy ireo

وَاَنْزَلَ الَّذِيْنَ ظَاهَرُوْهُمْ مِّنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ مِنْ صَيَاصِيْهِمْ وَقَذَفَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ الرُّعْبَ فَرِيْقًا

novonoinareo ary nisy hafa izay voasambotrareo.

تَقْتُلُوْنَ وَتَاْسِرُوْنَ فَرِيْقًا ﴿٢٧﴾

**28.** Dia nataony mpandova ny taniny sy ny tranon'izy ireo mbamin'ny fananany, ary tany mbola tsy nodiavin'ny tongotrareo ianareo. Manana fahefana amin'ny zavatra rehetra i Allāh.

وَ اَوْرَثَكُمْ اَرْضَهُمْ وَ دِيَارَهُمْ وَ
اَمْوَالَهُمْ وَ اَرْضًا لَّمْ تَطَـُٔوْهَا ؕ وَكَانَ
ع اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرًا ﴿٢٨﴾
١٩

R.4

**29.** E ry Mpaminany! Lazao amin'ireo vadinao hoe: "Raha mikatsaka izao fiainana izao sy ny rendrarendrany ianareo, dia avia fa ataoko izay hahazoanareo izany ary alefako amin'ny fomba mendrika ianareo.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِّاَزْوَاجِكَ اِنْ كُنْتُنَّ
تُرِدْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا وَ زِيْنَتَهَا
فَتَعَالَيْنَ اُمَتِّعْكُنَّ وَ اُسَرِّحْكُنَّ
سَرَاحًا جَمِيْلًا ﴿٢٩﴾

**30.** Fa raha mikatsaka an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy ary ny fonenana any Ankoatra ianareo, raha ny marina dia efa nanomana valisoa lehibe ho an'ireo izay nanao asa soa i Allāh.

وَ اِنْ كُنْتُنَّ تُرِدْنَ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ وَ
الدَّارَ الْاٰخِرَةَ فَاِنَّ اللّٰهَ اَعَدَّ
لِلْمُحْسِنٰتِ مِنْكُنَّ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿٣٠﴾

**31.** E ry vadin'ny Mpaminany! Raha misy aminareo meloka noho ny fitondrantena tsy mendrika izay hita miharihary, dia ho avo roa heny ny famaizana hojinjainy amin'izany. Ary mora ho an'i Allāh ny manatanteraka izany.

يٰنِسَآءَ النَّبِيِّ مَنْ يَّاْتِ مِنْكُنَّ
بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ يُّضٰعَفْ لَهَا
الْعَذَابُ ضِعْفَيْنِ ؕ وَكَانَ ذٰلِكَ عَلَى
اللّٰهِ يَسِيْرًا ﴿٣١﴾

FIZARANA FAHAROA AMBY ROAPOLO

**32.** Fa na iza na iza aminareo mankatoa an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy eo aminareo ary manao asa soa dia ataonay avo roa heny ny valisoany sady efa nanomananay vatsy be voninahitra tokoa izy.

وَمَنْ يَّقْنُتْ مِنْكُنَّ لِلّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَ
تَعْمَلْ صَالِحًا نُّؤْتِهَآ اَجْرَهَا مَرَّتَيْنِ ۙ
وَاَعْتَدْنَا لَهَا رِزْقًا كَرِيْمًا ﴿٣٢﴾

**33.** E! ry vadin'ny Mpaminany! Tsy mba mitovy amin'ny vehivavy rehetra ianareo raha miorina amin'ny finoana. Koa aza miresaka amin'ny feo miangola loatra mba tsy hanome

يٰنِسَآءَ النَّبِيِّ لَسْتُنَّ كَاَحَدٍ مِّنَ النِّسَآءِ
اِنِ اتَّقَيْتُنَّ فَلَا تَخْضَعْنَ بِالْقَوْلِ
فَيَطْمَعَ الَّذِيْ فِيْ قَلْبِهٖ مَرَضٌ وَّقُلْنَ

قَوْلًا مَّعْرُوفًا ﴿٣٣﴾

fakam-panahy izay manana fahalemena fa teny mendrika tononina.

وَقَرْنَ فِي بُيُوتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجْنَ تَبَرُّجَ الْجَاهِلِيَّةِ الْأُولَىٰ وَأَقِمْنَ الصَّلٰوةَ وَآتِينَ الزَّكٰوةَ وَأَطِعْنَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ إِنَّمَا يُرِيدُ اللَّهُ لِيُذْهِبَ عَنكُمُ الرِّجْسَ أَهْلَ الْبَيْتِ وَيُطَهِّرَكُمْ تَطْهِيرًا ﴿٣٤﴾

**34.** Mitoera *am-pahamendrehana* ao an-tranonareo ka aza manao haingo mba hisehosehoana toy ny tamin'ny fotoana tsy fahampian'ny fahalalana fahiny, miorena amin'ny fivavahana ary mandoava Zakāt ary mankatoava an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy. Minoa marimarina tokoa fa sitrak'i Allāh ny hanala izay fahalotoana rehetra ao aminareo – ry fianakavian'ny *Mpaminany* – sy handio anareo tanteraka.

وَاذْكُرْنَ مَا يُتْلَىٰ فِي بُيُوتِكُنَّ مِنْ آيٰتِ اللَّهِ وَالْحِكْمَةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ لَطِيفًا خَبِيرًا ﴿٣٥﴾ ع

**35.** Ary tsarovy mandrakariva izay novakiana tao an-tranonareo mikasika ny Fambara avy amin'i Allāh sy ny Fahendrena. Raha ny marina dia, i Allāh no ilay mahalala ny antsipirian-javatra rehetra sy mahafantatra ny zavatra rehetra.

R.5

إِنَّ الْمُسْلِمِينَ وَالْمُسْلِمٰتِ وَالْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنٰتِ وَالْقٰنِتِينَ وَالْقٰنِتٰتِ وَالصّٰدِقِينَ وَالصّٰدِقٰتِ وَالصّٰبِرِينَ وَالصّٰبِرٰتِ وَالْخٰشِعِينَ وَالْخٰشِعٰتِ وَالْمُتَصَدِّقِينَ وَالْمُتَصَدِّقٰتِ وَالصّٰٓئِمِينَ وَالصّٰٓئِمٰتِ وَالْحٰفِظِينَ فُرُوجَهُمْ وَالْحٰفِظٰتِ وَالذّٰكِرِينَ اللَّهَ كَثِيرًا وَالذّٰكِرٰتِ أَعَدَّ اللَّهُ لَهُم مَّغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٦﴾

**36.** Minoa marimarina tokoa fa ho an'ny lehilahy izay manao ny sitrapon'*Andiramanitra*, izay vehivavy manao ny sitrapon' *Andriamanitra*, ny lehilahy mpino, ny vehivavy mpino, ny lehilahy mpankatoa, sy ny vehivavy mpankatoa, ny lehilahy mpandala ny marina sy vehivavy mpandala ny marina, ny lehilahy maharitra amin'ny *finoany* sy ny vehivavy maharitra amin'ny *finoany*, ny lehilahy manetry tena sy ny vehivavy manetry tena, ny lehilahy mihantra ny ory sy ny vehivavy mihantra ny ory, ny lehilahy mifady hanina sy ny vehivavy mifady hanina, sy ny lehilahy mitandro ny fahadiovan'ny fanahiny sy ny

vehivavy mitandro *ny fahadiovan'ny fanahiny*, ny lehilahy mahatsiaro mandrakariva an'i Allāh sy ny vehivavy mahatsiaro *mandrakariva an'i Allāh*, nanomana famindram-po sy valisoa lehibe ho azy rehetra ireo i Allāh.

**37.** Ary tsy tsara ho an'ny lehilahy mpino sy ho an'ny vehivavy mpino ny hisafidy zavatra hafa mikasika ny amin'izy ireo raha efa misy fanapahan-kevitr'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy mikasika raharaha iray. Ary na iza na iza tsy mankatoa an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy dia azo antoka fa ho very ao anatin'ny fahadisoana lehibe.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَّلَا مُؤْمِنَةٍ إِذَا قَضَى
اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗٓ أَمْرًا أَنْ يَّكُوْنَ لَهُمُ
الْخِيَرَةُ مِنْ أَمْرِهِمْ ؕ وَمَنْ يَّعْصِ اللّٰهَ وَ
رَسُوْلَهٗ فَقَدْ ضَلَّ ضَلٰلًا مُّبِيْنًا ﴿٣٧﴾

**38.** Ary *tsarovy* ny fotoana nitenenanao tamin'izay efa nankasitrahan'i Allāh sy izay efa nomenao fankasitrahana ihany koa hoe: "Tano ny vadinao *ary aza misaraka aminy* ary matahora an'i Allāh". Ary notananao tao anatinao izay saika hahariharin'i Allāh fa natahotra ny olona ianao kanefa i Allāh no be fahefana lavitra ka tokony hatahoranao noho izany. Raha vao tanterak'i Zaid ny faniriany hisaraka tamin'ny vadiny dia nataonay izay hivadiany taminao mba tsy hisian'ny sakana ho an'ireo mpino mikasika ny vadin'ireo zanaka natsangany, raha avy ny fotoana isarahan'izy ireo amin'ny vadiny. Ary tsy maintsy ampiharina ny lalàna napetrak'i Allāh.

وَإِذْ تَقُوْلُ لِلَّذِيْٓ أَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيْهِ وَ
أَنْعَمْتَ عَلَيْهِ أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ
وَاتَّقِ اللّٰهَ وَتُخْفِيْ فِيْ نَفْسِكَ مَا اللّٰهُ
مُبْدِيْهِ وَتَخْشَى النَّاسَ ۚ وَاللّٰهُ أَحَقُّ
أَنْ تَخْشٰىهُ ؕ فَلَمَّا قَضٰى زَيْدٌ مِّنْهَا
وَطَرًا زَوَّجْنٰكَهَا لِكَيْ لَا يَكُوْنَ عَلَى
الْمُؤْمِنِيْنَ حَرَجٌ فِيْٓ أَزْوَاجِ
أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا قَضَوْا مِنْهُنَّ وَطَرًا ؕ
وَكَانَ أَمْرُ اللّٰهِ مَفْعُوْلًا ﴿٣٨﴾

**39.** Tsy tokony hisy olana kosa na iray aza ho an'ny Mpaminany mikasika izay efa nataon'i Allāh ho azy. Toy izany ary ny fanaon'i Allāh tamin'ireo

مَا كَانَ عَلَى النَّبِيِّ مِنْ حَرَجٍ فِيْمَا فَرَضَ
اللّٰهُ لَهٗ ؕ سُنَّةَ اللّٰهِ فِي الَّذِيْنَ خَلَوْا
مِنْ قَبْلُ ؕ وَكَانَ أَمْرُ اللّٰهِ قَدَرًا

olona teo aloha, ary didy efa mitoetra ny baikon'i Allāh,

مَّقْدُوْرًا ۙ ﴿٣٩﴾

**40.** *Izany fanaon'i Allāh izany dia tanteraka tamin' ireo* izay nampita ny hafatr'i Allāh sy natahotra azy sy natahotra afa-tsy Allāh irery ihany. Ary i Allāh irery dia ampy handamina ny amin'izany rehetra izany.

الَّذِيْنَ يُبَلِّغُوْنَ رِسٰلٰتِ اللّٰهِ وَ يَخْشَوْنَهٗ وَلَا يَخْشَوْنَ اَحَدًا اِلَّا اللّٰهَ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ حَسِيْبًا ﴿٤٠﴾

**41.** Tsy rain'ireo lehilahy eo aminareo mihitsy i Moḥammad fa Iraka avy amin'i Allāh izy, ary Tombokase ho an'ny Mpaminany *rehetra*, ary mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

مَا كَانَ مُحَمَّدٌ اَبَآ اَحَدٍ مِّنْ رِّجَالِكُمْ وَلٰكِنْ رَّسُوْلَ اللّٰهِ وَخَاتَمَ النَّبِيّٖنَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ﴿٤١﴾ ع

R.6

**42.** E ianareo izay mino, mahatsiarova mandrakariva an'i Allāh,

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اذْكُرُوا اللّٰهَ ذِكْرًا كَثِيْرًا ۙ ﴿٤٢﴾

**43.** Miderà Azy marain-tsy hariva!

وَّسَبِّحُوْهُ بُكْرَةً وَّاَصِيْلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Fa Izy no efa nandefa ny fitahiany taminareo, *ary mivavaka ho anareo* ny anjeliny mba hahazoany manala anareo ao amin'ny haizina ho ao amin'ny mazava. Ary mpamindra fo ho an'ireo mpino Izy.

هُوَ الَّذِيْ يُصَلِّيْ عَلَيْكُمْ وَمَلٰٓئِكَتُهٗ لِيُخْرِجَكُمْ مِّنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ؕ وَكَانَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ رَحِيْمًا ﴿٤٤﴾

**45.** Ary amin'ny andro hihaonan'izy ireo Aminy dia toy izao no ho fifampiharaban'izy ireo: "Fiadanana". Ary efa nanomana valisoa be voninahitra ho azy ireo Izy.

تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهٗ سَلٰمٌ ۖۚ وَاَعَدَّ لَهُمْ اَجْرًا كَرِيْمًا ﴿٤٥﴾

**46.** E ry Mpaminany, raha ny marina dia ho Vavolombelona sy ho Mpitondra vaovao mahafaly ary ho Mpampitandrina no nanirahanay anao.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ اِنَّاۤ اَرْسَلْنٰكَ شَاهِدًا وَّمُبَشِّرًا وَّنَذِيْرًا ۙ ﴿٤٦﴾

**47.** Sady ho Mpiantso ho any amin'i Allāh amin'ny alalan'ny didiny no ho Jiro fanazavana ihany koa.

وَّدَاعِيًا اِلَى اللّٰهِ بِاِذْنِهٖ وَسِرَاجًا مُّنِيْرًا ﴿٤٧﴾

**48.** Koa ambarao amin'ny mpino ny vaovao mahafaly hoe hahazo valisoa lehibe avy amin'i Allāh izy ireo.

وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِيْنَ بِاَنَّ لَهُمْ مِّنَ اللّٰهِ فَضْلًا كَبِيْرًا ﴿٤٨﴾

**49.** Ary aza manaraka ireo izay tsy mpino sy mpihataravelatsihy, ary aza raharahiana ny fanenjehana ataony anao fa apetraho amin'i Allāh ny fitokisanao fa ampy ho mpiaro anao Izy.

وَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ وَالْمُنٰفِقِيْنَ وَدَعْ اَذٰىهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ ۗ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ﴿٤٩﴾

**50.** Eh ianareo izay mino! Rehefa manambady vehivavy mpino ianareo, ka misaraka aminy alohan'ny nikasihana azy, dia tsy azonareo atao ny mitaky fotoam-piandrasana izay hisainareo. Manomeza entana sahaza azy ireo ary avelao izy ireo handeha amin-pahalalahana.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا نَكَحْتُمُ الْمُؤْمِنٰتِ ثُمَّ طَلَّقْتُمُوْهُنَّ مِنْ قَبْلِ اَنْ تَمَسُّوْهُنَّ فَمَا لَكُمْ عَلَيْهِنَّ مِنْ عِدَّةٍ تَعْتَدُّوْنَهَا ۚ فَمَتِّعُوْهُنَّ وَسَرِّحُوْهُنَّ سَرَاحًا جَمِيْلًا ﴿٥٠﴾

**51.** E ry Mpaminany efa nataonay ho zonao ny fananana ireo vadinao izay nandoavanao ny harenany, sy izay anananareo fahefana ny amin'izay nomen'i Allāh anao ho toy ny babo an'ady; sy ny zanaka vavin'ny rahalahin-drainao, sy ny zanaka vavin'ny anabavin-drainao, sy ny zanaka vavin'ny anadahin-dreninao, sy ny zanaka vavin'ny rahavavin-dreninao, izay nifindra monina niaraka taminao. Sy izay vehivavy *hafa* mpino, raha manolo-tena *hanambady* ny Mpaminany izy, ary raha toa ka maniry ny hanambady azy ilay Mpaminany. *Izany fepetra izany* dia anao irery ihany fa tsy ho an'ny Mpino *hafa* akory. Efa fantatray izay nandidianay azy ireo mikasika ny vadin'izy ireo sy izay anananareo fahefana – mba tsy hanananao fahasahiranana *rehefa manazava amin'izy ireo ny Lalàna ianao*. Fa tena Mpamela heloka sady Mpamidra fo i Allāh.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ اِنَّآ اَحْلَلْنَا لَكَ اَزْوَاجَكَ الّٰتِيْٓ اٰتَيْتَ اُجُوْرَهُنَّ وَمَا مَلَكَتْ يَمِيْنُكَ مِمَّآ اَفَاۤءَ اللّٰهُ عَلَيْكَ وَبَنٰتِ عَمِّكَ وَبَنٰتِ عَمّٰتِكَ وَبَنٰتِ خَالِكَ وَبَنٰتِ خٰلٰتِكَ الّٰتِيْ هَاجَرْنَ مَعَكَ ۚ وَامْرَاَةً مُّؤْمِنَةً اِنْ وَّهَبَتْ نَفْسَهَا لِلنَّبِيِّ اِنْ اَرَادَ النَّبِيُّ اَنْ يَّسْتَنْكِحَهَا ۚ خَالِصَةً لَّكَ مِنْ دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ۗ قَدْ عَلِمْنَا مَا فَرَضْنَا عَلَيْهِمْ فِيْٓ اَزْوَاجِهِمْ وَمَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُمْ لِكَيْلَا يَكُوْنَ عَلَيْكَ حَرَجٌ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٥١﴾

**52.** Azonao atao ny manemotra ny *fanambadianao* amin'izay tianao

تُرْجِيْ مَنْ تَشَاۤءُ مِنْهُنَّ وَتُـْٔوِيْٓ اِلَيْكَ

anaovana izany amin'izy ireo ary azonao tazonina ho eo anilanao izay tianao eo amin'izy ireo. Tsy hisy tsiny raha mampody izay efa nalavirinao ianao. Ary toy izany koa, satria mety kokoa ny hanalefahana izay hitan'ny mason'izy ireo sady tsy hangaihay izy ireo fa ho afa-po ny amin'izay omenao azy ireo. Ary fantatr'i Allāh ny ao amponareo ary Mahalala ny zavatra rehetra sady Mpamidra fo i Allāh.

مَنْ تَشَآءُ ؕ وَمَنِ ابْتَغَيْتَ مِمَّنْ عَزَلْتَ
فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكَ ؕ ذٰلِكَ اَدْنٰٓى اَنْ تَقَرَّ
اَعْيُنُهُنَّ وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ بِمَآ
اٰتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّ ؕ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا فِيْ
قُلُوْبِكُمْ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَلِيْمًا ﴿۵۲﴾

**53.** Tsy azonao atao kosa ny manambady vehivavy hafa ankoatra *ireo efa vaolaza ireo* na ny manakalo azy ireo amina vehivavy *hafa* na dia tianao aza ny toetrany, ankoatra izay anananao fahefana. Fa sarotiny amin'ny zavatra rehetra i Allāh.

لَا يَحِلُّ لَكَ النِّسَآءُ مِنْۢ بَعْدُ وَلَآ اَنْ
تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنْ اَزْوَاجٍ وَّلَوْ اَعْجَبَكَ
حُسْنُهُنَّ اِلَّا مَا مَلَكَتْ يَمِيْنُكَ ؕ وَكَانَ
ع اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ رَّقِيْبًا ﴿۵۳﴾

R.7

**54.** E ianareo izay mino! Aza miditra any amin'ny tranon'ny Mpaminany raha tsy hoe nasaina hisakafo ianareo fa raha *nasainy* dia aoka tsy ho avy raha tsy efa vonona ny sakafo. Fa midira ao raha nasaina ianareo; ary raha vantany vao misakafo ianareo dia mandehana fa aza mila resaka; manahirana ny Mpaminany izany, ary mahasanganehana aminy ihany ny hiteny anareo *hoe mandehana,* tsy mba sanganehana ny hilaza ny marina kosa i Allāh. Ary raha mangata-javatra amin'ireo vadin'ny Mpaminany ianareo dia angatao azy ireo ao ambadiky ny lay izany fa madio kokoa ho an'ny fonareo sy ny fony izany. Fa tsy mety ny hanelingelenanareo ny Iraka avy any amin'i Allāh ary tsy azonareo atao koa ny manambady ny iray amin'ireo vadiny aorian'ny fahafatesany. Fa zava-

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَدْخُلُوْا
بُيُوْتَ النَّبِيِّ اِلَّآ اَنْ يُّؤْذَنَ لَكُمْ اِلٰى
طَعَامٍ غَيْرَ نٰظِرِيْنَ اِنٰىهُ ۙ وَلٰكِنْ اِذَا
دُعِيْتُمْ فَادْخُلُوْا فَاِذَا طَعِمْتُمْ
فَانْتَشِرُوْا وَلَا مُسْتَاْنِسِيْنَ لِحَدِيْثٍ ؕ
اِنَّ ذٰلِكُمْ كَانَ يُؤْذِى النَّبِيَّ فَيَسْتَحْيٖ
مِنْكُمْ ۫ وَاللّٰهُ لَا يَسْتَحْيٖ مِنَ الْحَقِّ ؕ وَ
اِذَا سَاَلْتُمُوْهُنَّ مَتَاعًا فَسْـَٔلُوْهُنَّ مِنْ
وَّرَآءِ حِجَابٍ ؕ ذٰلِكُمْ اَطْهَرُ لِقُلُوْبِكُمْ وَ
قُلُوْبِهِنَّ ؕ وَمَا كَانَ لَكُمْ اَنْ تُؤْذُوْا
رَسُوْلَ اللّٰهِ وَلَآ اَنْ تَنْكِحُوْٓا اَزْوَاجَهٗ
مِنْۢ بَعْدِهٖٓ اَبَدًا ؕ اِنَّ ذٰلِكُمْ كَانَ
عِنْدَ اللّٰهِ عَظِيْمًا ﴿۵۴﴾

doza eo anatrehan'i Allāh izany raha ny marina.

**55.** Fa na hamboraka zavatra ianareo na hanafina ihany koa, ary mahalala tsara ny zavatra rehetra i Allāh raha ny marina.

إِنْ تُبْدُوْا شَيْئًا أَوْ تُخْفُوْهُ فَإِنَّ اللّٰهَ
كَانَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ﴿٥٥﴾

**56.** Tsy misy azo anomezan-tsiny azy ireo ny amin'ny rainy, na ny zanany lahy na ny rahalahiny na ny zanaka lahin'ny rahalahiny, na ny zanaka lahin'ny anabaviny, na ny vehivavy *eo amin'ny manodidina* azy ireo, na izay ananany fahefana. Ary matahora an'i Allāh, *e ianareo vadin'ny Mpaminany!* Fa vavolombelona ny amin'izany rehetra izany i Allāh.

لَا جُنَاحَ عَلَيْهِنَّ فِيْٓ اٰبَآئِهِنَّ وَلَآ
اَبْنَآئِهِنَّ وَلَآ اِخْوَانِهِنَّ وَلَآ اَبْنَآءِ
اِخْوَانِهِنَّ وَلَآ اَبْنَآءِ اَخَوٰتِهِنَّ وَلَا
نِسَآئِهِنَّ وَلَا مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُنَّ ۚ
وَاتَّقِيْنَ اللّٰهَ ۗ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ شَهِيْدًا ﴿٥٦﴾

**57.** Mandefa fitahiana ho an'ny Mpaminany i Allāh sy ny anjeliny. E ianareo izay mino! Tokony hitalaho fitahiana ho an'ny Mpaminany koa ianareo sy hiarahaba *azy* amin'ny fiarahabana hoe ho amin'ny Fiadanana.

اِنَّ اللّٰهَ وَمَلٰٓئِكَتَهٗ يُصَلُّوْنَ عَلَى النَّبِيِّ ۗ
يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا صَلُّوْا عَلَيْهِ وَ
سَلِّمُوْا تَسْلِيْمًا ﴿٥٧﴾

**58.** Raha ny marina, izay manao izay manafintohina an'i Allāh sy ny Iraka avy any aminy amin'ny alalan'ny lainga – dia nozonin'i Allāh eto amin'itý fiainana itý sy any Ankoatra, sady nanomanany famaizana tena maha afa-baraka.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ لَعَنَهُمُ
اللّٰهُ فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ وَاَعَدَّ لَهُمْ
عَذَابًا مُّهِيْنًا ﴿٥٨﴾

**59.** Ary izay manao izay manafintohina ny mpino lahy sy vavy amin'izay zavatra tsy nataon'izy ireo dia hibaby ny fahadisoan'ny mpiampanga lainga sy fahotana lehibe.

وَالَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَ
الْمُؤْمِنٰتِ بِغَيْرِ مَا اكْتَسَبُوْا فَقَدِ
احْتَمَلُوْا بُهْتَانًا وَّاِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿٥٩﴾ ع

R.8

**60.** E ry Mpaminany, ambarao amin'ireo vadinao sy ireo zanaka vavinao ary amin'ireo vehivavy

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِّاَزْوَاجِكَ وَبَنٰتِكَ وَ
نِسَآءِ الْمُؤْمِنِيْنَ يُدْنِيْنَ عَلَيْهِنَّ مِنْ

vadin'ireo mpino fa tokony ho takonany amin'ny fitafiany *hanafenany ny tarehiny* ka hiavahany amin'ny hafa mba tsy hanadalan'ny hafa azy ireo. Fa tena Mpamela heloka sady Mpamidra fo i Allāh.

جَلَابِيبِهِنَّ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَن يُعْرَفْنَ
فَلَا يُؤْذَيْنَ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا
رَّحِيمًا ﴿٦٠﴾

**61.** Raha tsy manaiky ny hampiato ny fihetsiketsehany ny mpihatsaravelatsihy sy ireo izay mankahala ao ampony ary ny mpanakorontana any antanàna dia omenay fahefana ny amin'izy ireo ianao ka tsy hitoetra eo an-tanàna toy ny mpiray vodirindrina aminao any izy ireo, raha tsy hoe fotoana fohy fotsiny ihany.

لَّئِن لَّمْ يَنتَهِ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي
قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْمُرْجِفُونَ فِي
الْمَدِينَةِ لَنُغْرِيَنَّكَ بِهِمْ ثُمَّ لَا
يُجَاوِرُونَكَ فِيهَا إِلَّا قَلِيلًا ﴿٦١﴾

**62.** Hozonina izy ireo avy eo ka na aiza na aiza alehany dia ho tratra izy ary horavaravana izy ireo.

مَّلْعُونِينَ ۖ أَيْنَمَا ثُقِفُوا أُخِذُوا وَ
قُتِّلُوا تَقْتِيلًا ﴿٦٢﴾

**63.** Toy izany no fanaon'i Allāh amin'ireo teo aloha ary tsy hahita fiovana amin'ny fomban'i Allāh na oviana na hoviana ianareo.

سُنَّةَ اللَّهِ فِي الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلُ ۖ وَ
لَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٦٣﴾

**64.** Raha manontany mikasika ny Ora farany aminao ny olona dia lazao hoe: "I Allāh irery no mahalala izany. Ka ahoana no ahafantaranao izany fa mety efa ho antomotra ny fotoana.

يَسْأَلُكَ النَّاسُ عَنِ السَّاعَةِ ۖ قُلْ
إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ اللَّهِ ۚ وَمَا يُدْرِيكَ
لَعَلَّ السَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ﴿٦٤﴾

**65.** Azo antoka fa nozonin'i Allāh ireo tsy mpino ary efa nanomanany afo mahamay,

إِنَّ اللَّهَ لَعَنَ الْكَافِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمْ
سَعِيرًا ﴿٦٥﴾

**66.** Izay hitoerany mandritra ny fotoana ela ary tsy hahita namana na mpamonjy azy izy ireo amin'izany.

خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَّا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَ
لَا نَصِيرًا ﴿٦٦﴾

**67.** Amin'ny fotoana izay hiodinan'ny tavan'izy ireo ao amin' ny Afobe dia hiteny izy ireo ka hanao hoe: "E! Raha mba nankatoa an'i Allāh sy ny Iraka mantsy izahay!"

يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِي النَّارِ
يَقُولُونَ يَا لَيْتَنَا أَطَعْنَا اللَّهَ وَ
أَطَعْنَا الرَّسُولَا ﴿٦٧﴾

**68.** Ary hiteny izy ireo hoe: "Ry Tomponay efa nankatoa ny loholonay sy ny olobe tao aminay izahay fa izy ireo no nampivily anay tsy ho amin'ny lalana *marina*."

وَقَالُوْا رَبَّنَآ اِنَّآ اَطَعْنَا سَادَتَنَا وَكُبَرَآءَنَا فَاَضَلُّوْنَا السَّبِيْلَا ﴿٦٨﴾

**69.** "Ry Tomponay, omeo famaizana avo roa heny amin'izao izy ireo ary hozony ho tratry ny fahoriana lehibe."

رَبَّنَآ اٰتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ الْعَذَابِ وَالْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيْرًا ﴿٦٩﴾ ع

R.9

**70.** E ianareo izay mino! Aza mianatra ireo izay nanao izay nanafintohina *sy nilaza lainga mikasika* an'i Mosesy fa i Allāh dia efa nanafaka azy tamin'izany. Ary efa olo-mendrika eo anatrehan'i Allāh izy.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ اٰذَوْا مُوْسٰى فَبَرَّاَهُ اللّٰهُ مِمَّا قَالُوْا ؕ وَكَانَ عِنْدَ اللّٰهِ وَجِيْهًا ﴿٧٠﴾

**71.** E ianareo izay mino! Matahora an'i Allāh ary lazao amin-pahatsorana hatrany ny marina.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَقُوْلُوْا قَوْلًا سَدِيْدًا ﴿٧١﴾

**72.** Fa hanintsy ny fitondran-tenanareo Izy ary hamela ny helokareo. Fa na iza na iza mankatoa an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy dia azo antoka fa hahita fahombiazana lehibe.

يُّصْلِحْ لَكُمْ اَعْمَالَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوْبَكُمْ ؕ وَمَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ فَقَدْ فَازَ فَوْزًا عَظِيْمًا ﴿٧٢﴾

**73.** Raha ny marina dia efa nomenay ny lanitra sy ny tany mbamin'ny tendrombohitra ny fiadraketana *ny Lalàna masina* izy ireo, saingy nandà ny hitondra izany izy ireo ary natahotra izy ireo; fa ny olona tongalafatra no nitondra izany. Raha ny marina, dia vitany ny manao ratsy amin'ny tenany sady tsy mitsinjo izay mety ho vokatr'izany.

اِنَّا عَرَضْنَا الْاَمَانَةَ عَلَى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَالْجِبَالِ فَاَبَيْنَ اَنْ يَّحْمِلْنَهَا وَاَشْفَقْنَ مِنْهَا وَحَمَلَهَا الْاِنْسَانُ ؕ اِنَّهٗ كَانَ ظَلُوْمًا جَهُوْلًا ﴿٧٣﴾

**74.** Vokatr'izany dia faizin'i Allāh ny lehilahy mpihatsaravelatsihy sy ny vehivavy mpihatsaravelatsihy, ny lehilahy mpanompo sampy sy ny vehivavy mpanompo sampy, fa hamindra fo ny mpino lahy sy vavy kosa i Allāh. Fa tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

لِّيُعَذِّبَ اللّٰهُ الْمُنٰفِقِيْنَ وَالْمُنٰفِقٰتِ وَالْمُشْرِكِيْنَ وَالْمُشْرِكٰتِ وَيَتُوْبَ اللّٰهُ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٧٤﴾ ع




Toko Fahaefatra Amby Telopolo - 34
SABA’
*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ho an’i Allāh, Tompon’izay rehetra any an-danitra sy izay rehetra etý ambonin’ny tany irery ihany ny dera rehetra. Ary azy ny dera hatrany Ankoatra; fa Izy no ilay Feno Fahendrena sy Mahalala tsara izay rehetra mitranga.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ
مَا فِي الْاَرْضِ وَلَهُ الْحَمْدُ فِي الْاٰخِرَةِ ؕ
وَهُوَ الْحَكِيْمُ الْخَبِيْرُ ②

**3.** Fantany izay rehetra miditra any anaty tany sy mivoaka avy any anaty tany, izay rehetra midina avy any an-danitra, sy miakatra any an-danitra. Fa Mpamindra fo sady Tena Mpamela heloka Izy.

يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْاَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ
مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَآءِ وَمَا
يَعْرُجُ فِيْهَا ؕ وَهُوَ الرَّحِيْمُ الْغَفُوْرُ ③

**4.** Ary izay tsy mino dia hiteny hoe: “Tsy ho tratran'izany Ora izany izahay”. Lazao hoe: “Ho tratra mihitsy ianareo! Amin'ny alalan'ny Tompoko izay mahafantatra ny tsy hita maso. Minoa marimarina tokoa fa ho tratran'izany ianareo! Tsy misy zavatra tsy fantany na any an-danitra na etý an-tany na dia ny zavatra faran'izay maivana toy ny ataoma *zavatra faran'izay bitika indrindra* aza na izay zava-madinika hafa noho izany na izay zavatra lehibe indrindra, fa efa voasoratra ao amin'ny boky mazava ny zavatra rehetra.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَا تَاْتِيْنَا
السَّاعَةُ ؕ قُلْ بَلٰى وَرَبِّيْ لَتَاْتِيَنَّكُمْ ۙ
عٰلِمِ الْغَيْبِ ۚ لَا يَعْزُبُ عَنْهُ مِثْقَالُ
ذَرَّةٍ فِي السَّمٰوٰتِ وَلَا فِي الْاَرْضِ وَلَآ
اَصْغَرُ مِنْ ذٰلِكَ وَلَآ اَكْبَرُ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ
مُّبِيْنٍ ④

**5.** Mba hahafahany manome valisoa ireo izay mino sy manao asa soa. Izy ireo no hahazo famelan-keloka sy hahazo vatsy heni-kaja.

لِّيَجْزِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ ؕ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّ
رِزْقٌ كَرِيْمٌ ⑤

**6.** Fa ho an’ireo izay manohitra ny Fambara avy Aminay sy manao mba hanoherana *ny tetikasanay*, izy ireo no hibaby ny ziogan’ny famaizana mangirifiry.

وَالَّذِيْنَ سَعَوْ فِيْٓ اٰيٰتِنَا مُعٰجِزِيْنَ
اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مِّنْ رِّجْزٍ اَلِيْمٌ ⑥

**7.** Fa ho an’izay nomena fahalalana, dia nahita fa izay rehetra nambaran’ny Tomponao anao no fahamarinana, sady mitondra any amin’ny lalan’Ilay sady Mahery no Mendri-piderana indrindra.

وَيَرَى الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ الَّذِيْٓ
اُنْزِلَ اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ هُوَ الْحَقَّ ۙ وَ
يَهْدِيْٓ اِلٰى صِرَاطِ الْعَزِيْزِ الْحَمِيْدِ ⑦

**8.** Ary ireo izay tsy mino kosa dia hiteny hoe: “Hasehonay anareo ve ilay lehilahy izay hiteny aminareo fa rahatrizay lasa vovoka ianareo, dia hatsangana amin’ny maty ho ao amin’ny fahariana vaovao indray?”

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا هَلْ نَدُلُّكُمْ عَلٰى
رَجُلٍ يُّنَبِّئُكُمْ اِذَا مُزِّقْتُمْ كُلَّ
مُمَزَّقٍ ۙ اِنَّكُمْ لَفِيْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ⑧

**9.** Moa va namoron-dainga hanoherana an’i Allāh izy sa kosa resin’ny hadalana izy? *Tsia,* fa ireo izay tsy mino ny any Ankoatra no ho ao anatin’ny famaizana sy ho ao amin’ny fahaverezana lehibe.

اَفْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا اَمْ بِهٖ جِنَّةٌ ۗ
بَلِ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ فِى
الْعَذَابِ وَالضَّلٰلِ الْبَعِيْدِ ⑨

**10.** Fa tsy hitan’izy ireo ve hoe toy inona ireo *zavatra manodidina azy eo* anaoloany sy eo aoriany, ny avy eny an-danitra sy ny avy etý ambonin’ny tany? Raha tianay dia azonay atao ny mampi-tsonika ny tany miaraka amin’izy ireo na mampilatsaka singatsingan’ny avy any an-danitra ho eo amin’izy ireo. Raha ny marina dia misy Fambara ho an’ny mpanompo izay mivalo *amin’i Allāh* amin’izany.

اَفَلَمْ يَرَوْا اِلٰى مَا بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَ
مَا خَلْفَهُمْ مِّنَ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ۗ اِنْ
نَّشَاْ نَخْسِفْ بِهِمُ الْاَرْضَ اَوْ نُسْقِطْ
عَلَيْهِمْ كِسَفًا مِّنَ السَّمَآءِ ۗ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيْبٍ ⑩ ع

R.2

**11.** Ary raha ny marina dia nomenay fahasoavana avy Aminay i Davida: "O ry tendrombohitra mitodiha aminy amim-pankatoavana azy, toy izany koa ianareo, o ry vorona." Ary nolemenay ho azy ny vy.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا دَاوٗدَ مِنَّا فَضْلًا ؕ يٰجِبَالُ اَوِّبِيْ مَعَهٗ وَ الطَّيْرَ ۚ وَ اَلَنَّا لَهُ الْحَدِيْدَ ﴿۱۱﴾

**12.** *Dia hoy Izahay hoe*: "Manamboara akanjo feno amin'ireo vy ireo ary ataovy mifanaraka tsara ny haben'ny boribory. Ary manaova ny marina, minoa marimarina fa mahita izay rehetra ataonareo Aho."

اَنِ اعْمَلْ سٰبِغٰتٍ وَّ قَدِّرْ فِي السَّرْدِ وَ اعْمَلُوْا صَالِحًا ؕ اِنِّيْ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿۱۲﴾

**13.** Ary ho an'i Solomona, dia *nobaikonay* ny rivotra, fa ny *halavirana* vitany ao anatin'ny indray maraina dia mitovy amin'ny *halavirana* vita iray volana, ary ny *halavirana* vita iray alina dia mitovy amin'ny *halavirana* vita iray volana *ihany koa*. Dia nataonay nikoriana toy ny loharano ho azy ny varahana voa rendrika ho azy Izahay. Ary nisy tamin'ireo Jiny no niasa taminy noho ny baikon'ny Tompony, ary *nambaranay* azy ireo fa raha misy iray amin'izy ireo no tsy manaraka ny didinay dia ataonay manandrana ny famaizan'ny afo mahamay.

وَ لِسُلَيْمٰنَ الرِّيْحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَّ رَوَاحُهَا شَهْرٌ ۚ وَ اَسَلْنَا لَهٗ عَيْنَ الْقِطْرِ ؕ وَ مِنَ الْجِنِّ مَنْ يَّعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِاِذْنِ رَبِّهٖ ؕ وَ مَنْ يَّزِغْ مِنْهُمْ عَنْ اَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ السَّعِيْرِ ﴿۱۳﴾

**14.** Dia nataon'izy ireo izay rehetra niriany: rova sy sary vongana sy dobo toy ny fitehirizan-drano sy vilany lehibe izay natao hipetraka mafy tsy hohetsiketsehana amin'ny toerana iray: "Miasà an-kitsim-po ô! Ry mponina ao amin'ny tranon'i Davida." Saingy vitsy dia vitsy amin'ireo mpanompoko no mahay mankasitraka.

يَعْمَلُوْنَ لَهٗ مَا يَشَآءُ مِنْ مَّحَارِيْبَ وَ تَمَاثِيْلَ وَ جِفَانٍ كَالْجَوَابِ وَ قُدُوْرٍ رّٰسِيٰتٍ ؕ اِعْمَلُوْۤا اٰلَ دَاوٗدَ شُكْرًا ؕ وَ قَلِيْلٌ مِّنْ عِبَادِيَ الشَّكُوْرُ ﴿۱۴﴾

**15.** Ary rehefa nanapa-kevitra ny amin'ny fahafatesan'*i Solomona*

فَلَمَّا قَضَيْنَا عَلَيْهِ الْمَوْتَ مَا دَلَّهُمْ

عَلَىٰ مَوْتِهِۦٓ إِلَّا دَآبَّةُ ٱلْأَرْضِ تَأْكُلُ
مِنسَأَتَهُۥ ۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلْجِنُّ
أَن لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٱلْغَيْبَ مَا
لَبِثُوا۟ فِى ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ﴿١٥﴾

Izahay dia tsy misy nahafantaran'izy ireo hoe maty izy afa-tsy ny bibin'ny tany[75] iray izay nikiky ny tehiny. Fa nony nianjera *tamin'ny tany ilay tehina*, dia hitan'ireo Jiny fa raha nahalala ny tsy hita maso izy ireo dia tsy ho nijanona tao anatin'izao fampijaliana mampikorosofahana izao izy ireo.

لَقَدْ كَانَ لِسَبَإٍ فِى مَسْكَنِهِمْ ءَايَةٌ ۖ
جَنَّتَانِ عَن يَمِينٍ وَشِمَالٍ ۖ كُلُوا۟ مِن
رِّزْقِ رَبِّكُمْ وَٱشْكُرُوا۟ لَهُۥ ۚ بَلْدَةٌ
طَيِّبَةٌ وَرَبٌّ غَفُورٌ ﴿١٦﴾

**16.** Marina tokoa fa nisy Fambara ho an'ny Sabeana any amin'ny tanindrazany ao amin'izany, saha roa ao an-kavia sy an-kavanana: "Mihinàna ny vatsy avy any amin'ny Tomponareo ary mahaiza mankasitraka Azy. Firenena tsara iray sy Tompo iray tena Mpamela heloka.

فَأَعْرَضُوا۟ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ سَيْلَ
ٱلْعَرِمِ وَبَدَّلْنَٰهُم بِجَنَّتَيْهِمْ جَنَّتَيْنِ
ذَوَاتَىْ أُكُلٍ خَمْطٍ وَأَثْلٍ وَشَىْءٍ مِّن
سِدْرٍ قَلِيلٍ ﴿١٧﴾

**17.** Saingy nihodina izy ireo koa nandefasanay safodrano mpamotika avy amin'ny tohadrano iray izay rava izy ireo ho solon'ireo saha roa nomenay azy ireo dia nasianay saha roa teo amin'ny toerany saingy, voankazo mangidy no vokatra avy amin'izany, ary Tamaris sy mokonazy vitsivitsy no hany hazo maniry ao.

ذَٰلِكَ جَزَيْنَٰهُم بِمَا كَفَرُوا۟ ۖ وَهَلْ
نُجَٰزِىٓ إِلَّا ٱلْكَفُورَ ﴿١٨﴾

**18.** Toy izany no nasetrinay azy ireo noho ny tsy fahaizany mankasitraka, ary tsy misy afa-tsy ireo tsy mahay mankasitraka no omenay setriny *toy izany*.

---

[75] Ny teny hoe دَآبَّة (dābbah) dia mihatra amin'ny zava-manan'aina rehetra sahala amin'ny biby. Koa tokony horaisina amin'ny hevitra ambadika fa tsy amin'ny ara-bakiteny ny teny hoe "voary eto an-tany". Io andininy io dia miresaka ny zanak'i Salomôna izay tsy mba nandova ny lazan'ny rainy na ara-panahy izany na teo amin'ny fahaiza-mitondra ara-politika . Ka nandritra ny fitondran'ny zanaka lahy no nahatonga azy hitovy lenta tamin'ireo mpitondra matanjaka (Jiny) izay resin'i Solomôna ka naharava ny fanjakan'itsy farany. Ary nihoko nanohitra ny Fanjakana izy ireo ka nahazo fahombiazana, izany no niteraka ilay fizarazarana teo amin'ny fanjakan'i Solomôna.

**19.** Ary dia nanorenanay tanàna miharihary tsara teo anelanelany sy ny tanàna hafa izay nambininay dia nasianay elanelana mazava manasaraka ireo tanàna ireo "Mivezivezy ao na ny alina na ny atoandro sy amin-pilaminana".

وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ الْقُرَى الَّتِي
بٰرَكْنَا فِيهَا قُرًى ظَاهِرَةً وَّقَدَّرْنَا
فِيهَا السَّيْرَ ۖ سِيرُوْا فِيهَا لَيَالِيَ وَ
اَيَّامًا اٰمِنِيْنَ ١٩

**20.** Saingy hoy izy ireo hoe: "Ry Tomponay, asio elanelana lavidavitra kokoa manasaraka ny dianay tsirairay avy", fa diso izy ireo. Dia nataonay ho tantara fitantara *ho an'ny firenena* ny amin'izy ireo. Ary nomontsamotsaninay tanteraka izy ireo: ary nisy Fambara ho an'ny olona maharitra sy mpankasitraka tokoa ao amin'izany.

فَقَالُوْا رَبَّنَا بٰعِدْ بَيْنَ اَسْفَارِنَا وَ
ظَلَمُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فَجَعَلْنٰهُمْ اَحَادِيْثَ
وَمَزَّقْنٰهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ ۖ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ٢٠

**21.** Ary hitan'i Iblīs fa marina ny eritreriny mikasika azy ireo ary dia nanaraka azy izy ireo afa-tsy andiany iray amin'ireo mpino.

وَلَقَدْ صَدَّقَ عَلَيْهِمْ اِبْلِيْسُ ظَنَّهٗ
فَاتَّبَعُوْهُ اِلَّا فَرِيْقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ٢١

**22.** Ary tsy manana fahefaha tamin'izy ireo izy na kely aza, saingy tianay fotsiny ny manavaka ireo izay mino ny fiainana any Ankoatra sy ireo izay miahiahy ny amin'izany. Fa Mpiahy ny zava-drehetra ny Tomponao.

وَمَا كَانَ لَهٗ عَلَيْهِمْ مِّنْ سُلْطٰنٍ اِلَّا
لِنَعْلَمَ مَنْ يُّؤْمِنُ بِالْاٰخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ
مِنْهَا فِيْ شَكٍّ ۖ وَرَبُّكَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
حَفِيْظٌ ٢٢ ع ١٢ ٢ ٨

R.3

**23.** Lazao hoe: "Antsoy àry ireo izay heverinao *ho andriamanitra* ankoatra an'i Allāh. Fa tsy hahafehy na inona na inona any an-danitra na etý an-tany na dia izay bitika indrindra aza izy ireo, sady tsy manana anjara amin'izany izy ireo na ny kely aza, no tsy mba nila fanampiana avy tamin'izy ireo i Allāh na dia kely aza.

قُلِ ادْعُوا الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ مِّنْ دُوْنِ
اللّٰهِ ۚ لَا يَمْلِكُوْنَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِي
السَّمٰوٰتِ وَلَا فِي الْاَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيْهِمَا
مِنْ شِرْكٍ وَّمَا لَهٗ مِنْهُمْ مِّنْ ظَهِيْرٍ ٢٣

**24.** Tsy misy fanelanelanana azo ekena eo Anatrehany, afa-tsy izay

وَلَا تَنْفَعُ الشَّفَاعَةُ عِنْدَهٗٓ اِلَّا لِمَنْ

*fanelanelanan*'izay nahazo alalana Taminy ihany, mandra-panalana ny horohoro ao am-pon'izy ireo ka hiteninan'izy ireo hoe: "Inona no nambaran'ny Tomponareo?" Ary hamaly *ireo Iraka* ka hanao hoe: "Ny fahamarina". Fa Izy ilay Avo indrindra sady ilay Lehibe indrindra.

أَذِنَ لَهُۥ ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا فُزِّعَ عَن قُلُوبِهِمْ
قَالُوا۟ مَاذَا قَالَ رَبُّكُمْ ۖ قَالُوا۟ ٱلْحَقَّ ۖ وَ
هُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٤﴾

**25.** Lazao hoe: "Iza no manome anareo izay ilainareo avy any an-danitra sy avy eto an-tany?" Valio hoe: "I Allāh, ka *izay iray alehany* na izahay no mandeha amin'ny lalana tokony haleha na tena ao anaty fahadisoa-kevitra mazava na ianareo *no mandeha amin'ny lalana tokony haleha na tena ao anaty fahadisoa-kevitra mazava.*"

قُلْ مَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ
قُلِ ٱللَّهُ ۖ وَإِنَّآ أَوْ إِيَّاكُمْ لَعَلَىٰ هُدًى أَوْ فِى
ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Lazao hoe: "Tsy misy fanadinana anareo amin'ny helokay ary tsy misy hanadinana anay ihany koa amin'izay ataonareo."

قُل لَّا تُسْـَٔلُونَ عَمَّآ أَجْرَمْنَا وَلَا نُسْـَٔلُ
عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Lazao hoe: "Hamory antsika rehetra ny Tompotsika, ary hitsara antsika amim-pahamarinana Izy, Izy no ilay Mpitsara sady Mahalala ny zavatra rehetra."

قُلْ يَجْمَعُ بَيْنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفْتَحُ بَيْنَنَا
بِٱلْحَقِّ وَهُوَ ٱلْفَتَّاحُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٢٧﴾

**28.** Lazao hoe: "Ambarao ahy izay nalahatrareo ho mpiara-dia Taminy. Tsia, *fa tsy afaka hanao izany ianareo* satria Izy no Allāh, Ilay Mahery sady Feno Fahendrena."

قُلْ أَرُونِىَ ٱلَّذِينَ أَلْحَقْتُم بِهِۦ شُرَكَآءَ ۖ
كَلَّا ۚ بَلْ هُوَ ٱللَّهُ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٨﴾

**29.** Ary ho mpitondra vaovao mahafaly sy mpampitamdrina ho an'izao tontolo izao no nandefasanay anao. Saingy tsy mahafantatra an'izany ny ankamaroan'ny olona.

وَمَآ أَرْسَلْنَٰكَ إِلَّا كَآفَّةً لِّلنَّاسِ
بَشِيرًا وَنَذِيرًا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ ٱلنَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ary dia hoy izy ireo: "Rahoviana àry no ho tanteraka izany teny

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ

صَٰدِقِينَ ﴿٣٠﴾

fampanantenana izany raha mpilaza ny marina tokoa ianareo?"

قُل لَّكُم مِّيعَادُ يَوْمٍ لَّا تَسْتَـْٔخِرُونَ عَنْهُ سَاعَةً وَلَا تَسْتَقْدِمُونَ ﴿٣١﴾

**31.** Lazao hoe: "Ny teny fampanantenana ho anareo dia ny Andro izay tsy hahazoanareo hitoetra any aoriana na dia fotoana kely fotsiny aza sy tsy hahazoanareo mihoatra ny any aloha na fotoana kely fotsiny aza.

R.4

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ بِهَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ وَلَا بِٱلَّذِى بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذِ ٱلظَّٰلِمُونَ مَوْقُوفُونَ عِندَ رَبِّهِمْ يَرْجِعُ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ ٱلْقَوْلَ يَقُولُ ٱلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ لَوْلَآ أَنتُمْ لَكُنَّا مُؤْمِنِينَ ﴿٣٢﴾

**32.** Ary hiteny ireo izay tsy mino ka hanao hoe: "Tsy hino mandrakizay an'io Kor'any io izahay na koa izay efa nambara tany aloha." Raha mba azonao atao mantsy ny mahita an'ireo olon-tsy marina izay mifanome tsiny amin'ny fotoana itondrana azy ireo eo anatrehan'ny Tompony! Hiteny amin'ireo be avonavona ireo izay tsy afa-manohitra ka hanao hoe: "Raha tsy teo ianareo dia azo antoka marina fa mba isan'ny mpino izahay."

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوٓا۟ أَنَحْنُ صَدَدْنَٰكُمْ عَنِ ٱلْهُدَىٰ بَعْدَ إِذْ جَآءَكُم ۖ بَلْ كُنتُم مُّجْرِمِينَ ﴿٣٣﴾

**33.** Ary hiteny amin'ireo tsy afa-manohitra kosa ireo izay mpitratrevatreva ka hanao hoe: "Angaha ianareo novozonanay tsy handeha amin'ny lalana tokony haleha raha efa natoro anareo izany? Tsia, ianareo ihany koa no meloka amin'izany".

وَقَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتُضْعِفُوا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوا۟ بَلْ مَكْرُ ٱلَّيْلِ وَٱلنَّهَارِ إِذْ تَأْمُرُونَنَآ أَن نَّكْفُرَ بِٱللَّهِ وَنَجْعَلَ لَهُۥٓ أَندَادًا ۚ وَأَسَرُّوا۟ ٱلنَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا۟ ٱلْعَذَابَ ۚ وَجَعَلْنَا ٱلْأَغْلَٰلَ فِىٓ أَعْنَاقِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٣٤﴾

**34.** Ary hamaly ireo izay heverina fa tsy afa-manohitra, hiteny amin'ireo mpitratrevatreva: "Tsia, fa ny teti-dratsinareo andro aman'alina ihany no antony raha nitarika anay tsy hino an'i Allāh sy nametraka hafa mitovy aminy ianareo." Ary hanafina ny nenina miketoka azy ireo izy ireo rehefa mahita ny famaizana; fa rohizanay rojo ny tendan'ireo izay tsy mpino.

Moa tsy izay tambin'ny nataony ihany ve no hatolotra ho azy ireo?

**35.** Ary tsy misy olona nalefanay hampitandrina tanàna iray tsy ilazan'ireo mpanan-karena monina *ao an-toerana* hoe: "Minoa marina tokoa fa tsy mino izay ampanirahana anareo ety izahay."

وَمَآ اَرْسَلْنَا فِيْ قَرْيَةٍ مِّنْ نَّذِيْرٍ
اِلَّا قَالَ مُتْرَفُوْهَآ ۙ اِنَّا بِمَآ
اُرْسِلْتُمْ بِهٖ كٰفِرُوْنَ ٣٥

**36.** Ary hoy izy ireo: "Manam-bola be sy zanaka maro izahay ary tsy ho voasazy izahay."

وَقَالُوْا نَحْنُ اَكْثَرُ اَمْوَالًا وَّ اَوْلَادًا ۙ
وَّمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِيْنَ ٣٦

**37.** Ary dia hoy izy ireo: "Raha ny marina dia mampitombo ny eo ampelatanan'izay tiany anaovana izany ny Tompoko no sady mampihena ny *amin'izay tiany* anaovana izany izy. Saingy tsy mahalala izany ny ankamaroan'ny olona."

قُلْ اِنَّ رَبِّيْ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ
يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ
لَا يَعْلَمُوْنَ ٣٧

R.5

**38.** Ary tsy ny harenareo na ny zanakareo no hitondra anareo hanakaiky anay bebe kokoa. Fa izay mino ka manao asa soa no hahazo valisoa avo roa heny ny amin'izay nataony. Ary dia hitoetra ampilaminana ao amina lapa avo izy ireo.

وَمَآ اَمْوَالُكُمْ وَلَآ اَوْلَادُكُمْ بِالَّتِيْ
تُقَرِّبُكُمْ عِنْدَنَا زُلْفٰٓى اِلَّا مَنْ اٰمَنَ
وَعَمِلَ صَالِحًا ز فَاُولٰٓئِكَ لَهُمْ جَزَآءُ
الضِّعْفِ بِمَا عَمِلُوْا وَهُمْ فِي
الْغُرُفٰتِ اٰمِنُوْنَ ٣٨

**39.** Ary ho an'ireo izay manao izay ho afany mba tsy hahatratrarana ny tanjona amin'ny Fambara avy aminay, izy ireo no hatolotra ao amin'ny famaizana.

وَالَّذِيْنَ يَسْعَوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِنَا
مُعٰجِزِيْنَ اُولٰٓئِكَ فِي الْعَذَابِ
مُحْضَرُوْنَ ٣٩

**40.** Lazao hoe: "Minoa marimarina tokoa fa hampitombo izay eo ampelatanan'izay tiany amin'ireo mpanompony Izy ary hampiena *izay tiany* amin'ireo mpanompony. Ary izay rehetra laninareo dia honerany. Fa Izy no Ilay Mendrika indrindra amin'ireo izay mpanome soa.

قُلْ اِنَّ رَبِّيْ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ
مِنْ عِبَادِهٖ وَيَقْدِرُ لَهٗ ۚ وَمَآ
اَنْفَقْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ فَهُوَ يُخْلِفُهٗ ۚ
وَهُوَ خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ٤٠

**41.** Ary tsarovy ny andro izay hanangonany azy rehetra, ary hiteny amin'ireo anjely izy ka hanao hoe: "Moa ve ianareo no notompoin'izy ireo?"[76]

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ يَقُولُ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ أَهَٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمْ كَانُوا يَعْبُدُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Fa hamaly izy ireo hoe: "Voninahitra anie ho Anao! Ianao no Mpiaro anay amin'izy ireo. Tsia, fa nanompo ny Jiny izy ireo. *Ny Jiny* no ninoan'ny ankamaroan'izy ireo.

قَالُوا سُبْحَٰنَكَ أَنتَ وَلِيُّنَا مِن دُونِهِم ۖ بَلْ كَانُوا يَعْبُدُونَ الْجِنَّ ۖ أَكْثَرُهُم بِهِم مُّؤْمِنُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** "Ary amin'izany andro izany dia tsy hanana fahefana na kely aza ianareo na hanararaotana ny hafa izany na hifampitsetritra ihany koa." Ary toy izao no hambaranay amin'ireo izay manao ratsy: "Andramo ary ny famaizan'ny Afo izay notsinontsinoavinareo.

فَالْيَوْمَ لَا يَمْلِكُ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ نَّفْعًا وَلَا ضَرًّا وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذُوقُوا عَذَابَ النَّارِ الَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ary rehefa nolazaina tamin'izy ireo ireo Fambara avy Aminay dia hoy izy ireo: "Lehilahy mikendry fotsiny izay hivadihanareo amin'izay notompoin'ireo rainareo izy io". Ary hoy ireo hoe: "Lainga noforonina fotsiny izany". Ireo tsy mpino dia hilaza ny amin'ny fahamarinana rehefa tonga eo aminy izany, hoe: "Tsy inona izany fa fanova-maso miharihary fotsiny ihany."

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالُوا مَا هَٰذَآ إِلَّا رَجُلٌ يُرِيدُ أَن يَصُدَّكُمْ عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُكُمْ وَقَالُوا مَا هَٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ مُّفْتَرًى ۚ وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿٤٤﴾

**45.** Ary tsy nomenay boky hodinihany izy ireo sady tsy nandefa olona nampitandrina azy ireo talohanao koa Izahay.

وَمَآ ءَاتَيْنَٰهُم مِّن كُتُبٍ يَدْرُسُونَهَا ۖ وَمَآ أَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ قَبْلَكَ مِن نَّذِيرٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary ireo izay teo alohan'izy ireo *ihany koa* dia nitsipaka *ny fahamarinana* ary izy ireto *(ireto farany)* anefa tsy nahazo na dia ampahafolon'izay nomenay an'izay tany aloha nefa noraisin'izy ireo ho

وَكَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَمَا بَلَغُوا مِعْشَارَ مَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ فَكَذَّبُوا رُسُلِي ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٦﴾ ع ١١

[76] Ny tambinteny hoe إِيَّاكُمْ (iyyākom) dia midika hoe: ianareo, singanina manokana.

mpandainga ireo Iraka avy Aminay. Noho izany, ho *henjana* tokoa ny fanovana *nentiko*!

R.6

**47.** Lazao hoe: "Zavatra tokana no mba hiangaviako anareo: ny mba hijoroanareo tsiroaroa na mitokana eo amin'ny lalan'i Allāh, mba hieritreretanareo." *Dia ho tsapanareo* fa tsy adala akory ny sakaizanareo; hampitandrina anareo mialohan'ny *fahatongavan'*ilay famaizana mamaivay ny maha eo azy.

قُلْ إِنَّمَا أَعِظُكُم بِوَاحِدَةٍ ۖ أَن تَقُومُوا لِلَّهِ مَثْنَىٰ وَفُرَادَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا ۚ مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَيْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Lazao hoe: "Na inona na inona fankasitrahana izay tokony ho nangatahiko taminareo - dia ho anareo ihany izany. Ny fankasitrahako dia any amin'i Allāh irery, ary Vavolombelona amin'ny zavadrehetra Izy".

قُلْ مَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٤٨﴾

**49.** Lazao hoe: "Tena marina tokoa fa mandefa fahamarinana *anoherana ny lainga* ny Tompoko. Izy no tena Mpahalala ny tsy hita maso.

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَقْذِفُ بِالْحَقِّ ۖ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿٤٩﴾

**50.** Lazao hoe: "Tonga ny fahamarinana, ary ny lainga dia sady tsy afaka mamorona *zava-tsoa*, no tsy afaka mamerimberina izany."[77]

قُلْ جَاءَ الْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ الْبَاطِلُ وَمَا يُعِيدُ ﴿٥٠﴾

**51.** Lazao hoe: "Raha diso làlana aho, dia ho amin'ny fahavoazako irery izany; ary raha vaotarika amin'ny lalan-tsara aho, dia noho ny fanambarana azoko avy tamin'ny Tompoko izany. Raha ny marina, Izy no Ilay Mandre ny zava-drehetra, Izy no Ilay eo Akaiky *hatrany*.

قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَا أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِي ۖ وَإِنِ اهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوحِي إِلَيَّ رَبِّي ۚ إِنَّهُ سَمِيعٌ قَرِيبٌ ﴿٥١﴾

[77] Io andininy io dia midika fa arakaraka ny hanalaviran'ireo tsy mpino, mialohan'ny fotoana, ny fahamarinana no tsy hahazoan'izy ireo ny finoana amin'ny fotoana hiavian'ny famaizana.

وَلَوْ تَرٰٓى اِذْ فَزِعُوْا فَلَا فَوْتَ وَ
اُخِذُوْا مِنْ مَّكَانٍ قَرِيْبٍ ۙ﴿۵۲﴾

**52.** Raha mba afaka mahita azy ireo rehefa tratry ny tebiteby lalina ianao! Amin'izay fotoana izay izy ireo dia tsy hahita irika handosirany, ary dia ho raisim-potsiny amin'ny toerana akaiky izy ireo.

وَّقَالُوْٓا اٰمَنَّا بِهٖ ۚ وَاَنّٰى لَهُمُ التَّنَاوُشُ
مِنْ مَّكَانٍۢ بَعِيْدٍ ۚۖ﴿۵۳﴾

**53.** Ary hoy izy ireo: "Mino izany izahay ankehitriny." Fa ahoana ny fomba hahafahan'izy ireo mahatratra ny *finoana* amin'izao fotoana izao sy amin'ny toerana lavitra be toa izao?

وَ قَدْ كَفَرُوْا بِهٖ مِنْ قَبْلُ ۚ وَ
يَقْذِفُوْنَ بِالْغَيْبِ مِنْ مَّكَانٍۢ
بَعِيْدٍ ﴿۵۴﴾

**54.** Nefa teo aloha izy ireo dia nandà ny hino, ary niantehitra tamin'ny hevi-diso avy tamin'ny toerana lavitra.

وَحِيْلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُوْنَ كَمَا
فُعِلَ بِاَشْيَاعِهِمْ مِّنْ قَبْلُ ؕ اِنَّهُمْ
كَانُوْا فِيْ شَكٍّ مُّرِيْبٍ ࣖ﴿۵۵﴾ ع ٦ ٩ ١٢

**55.** Hisy fefy hajoro eo anelanelan'izy ireo sy ny faniriany, tahaka ny natao tamin'ireo nitovy tamin'izy ireo tany aloha. Ireo koa manko dia tao anaty fisalasalana nanahirana.



ركوعاتها ٥ سُورَةُ فَاطِرٍ مَّكِّيَّةٌ ٣٥ آياتها ٤٦



# Toko Fahadimy Amby Telopolo - 35
# FĀṬIR
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Ho an'i Allāh irery ihany ny dera rehetra, Ilay nahary ny lanitra sy tany, Ilay manendry ny anjely ho Iraka, manana elatra roa, telo aman'efatra – manampy zavatra ho an'izay nohariany araka izay tiany Izy; satria manana fahefana amin'ny zava-drehetra i Allāh.

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ فَاطِرِ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
جَاعِلِ ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ رُسُلًا أُو۟لِىٓ أَجْنِحَةٍ
مَّثْنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَ ۚ يَزِيدُ فِى ٱلْخَلْقِ
مَا يَشَآءُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
قَدِيرٌ ٢

**3.** Tsy misy mahasakana ireo famindra-po atolotr'i Allāh ho an'ny olona, ary na inona na inona famindram-po tanany dia tsy misy na iza na iza afaka hanokatra izany; Izy no Ilay Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

مَّا يَفْتَحِ ٱللَّهُ لِلنَّاسِ مِن رَّحْمَةٍ فَلَا
مُمْسِكَ لَهَا ۖ وَمَا يُمْسِكْ فَلَا مُرْسِلَ
لَهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ
ٱلْحَكِيمُ ٣

**4.** E, ry olombelona, tsarovy ireo tombotsoa nomen'i Allāh anareo. Misy ve mpahary hafa ankoatra an'i Allāh afaka mamatsy anareo avy any an-danitra sy etý an-tany araka ny filanareo? Tsy misy andriamanitra ankoatrany. Manary tena ho aiza ianareo?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ
ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ ۚ هَلْ مِنْ خَٰلِقٍ غَيْرُ ٱللَّهِ
يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ ۚ
لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ٤

**5.** Ary raha mandà anao izy ireo, Iraka maro *avy amin'Andriamanitra* teo alohanao koa no efa tena nolavina. Ary any amin'i Allāh no itaterana ny zava-drehetra.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ
مِّن قَبْلِكَ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ تُرْجَعُ ٱلْأُمُورُ ٥

**6.** E, ry olombelona, minoa marimarina fa mitombina ny fampanantenana avy amin'i Allāh. Aoka ianareo tsy ho voafitaky ny fiainana eto an-tany, ary aoka koa

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ
فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا ۖ وَ
لَا يَغُرَّنَّكُم بِٱللَّهِ ٱلْغَرُورُ ٦

ianareo tsy ho voafitak'ilay Mpamitaka amin'izay momba an'Allāh.

**7.** Minoa marimarina fa i Satana dia fahavalonareo, raiso tahaka ny fahavalo izy. Tsy mitarika ny mpanara-dia azy izy raha tsy hanatevina ny isan'ny olona ao amin'ny Afobe miredareda.

إِنَّ الشَّيْطٰنَ لَكُمْ عَدُوٌّ فَاتَّخِذُوْهُ
عَدُوًّا ؕ إِنَّمَا يَدْعُوْا حِزْبَهٗ لِيَكُوْنُوْا
مِنْ أَصْحٰبِ السَّعِيْرِ ۝٧

**8.** Ho an'ireo izay mandà ny hino, hisy famaizana mamaivay. Ary ireo izay mino, sy manao asa soa dia hisy famindra-po sy fankasitrahana lehibe.

اَلَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ؕ وَ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّ اَجْرٌ كَبِيْرٌ ۝٨

R.2

**9.** Ary ilay io, izay niseho tamin'ny endrika manintona ny faharatsian'ny asany ka mihevitra izany ho zava-tsoa, *moa hitovy amin'ny olona mino sy manao asa soa?* Minoa marimarina fa i Allāh dia afaka mandiso lalana izay tiany hodisoana lalana, ary mitarika ireo izay tiany ho amin'ny lala-marina. Enga anie ny fanahinao tsy ho lany noho ny fitserana azy ireo. Minoa marimarina fa mahalala tsara izay ataon'izy ireo i Allāh.

اَفَمَنْ زُيِّنَ لَهٗ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ فَرَاٰهُ
حَسَنًا ؕ فَاِنَّ اللّٰهَ يُضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ
وَ يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۖۚ فَلَا تَذْهَبْ
نَفْسُكَ عَلَيْهِمْ حَسَرٰتٍ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
عَلِيْمٌۢ بِمَا يَصْنَعُوْنَ ۝٩

**10.** Ary i Allāh no mandefa ny rivotra mampiakatra ny rahona; Izahay rehefa avy eo no manosika izany ho eny amin'ny tany ngazana, ary homenay aina avy amin'izany indray ny tany ao aorinan'ny fahafatesany. Tahaka izay ny Fitsanganana amin'ny maty.

وَ اللّٰهُ الَّذِيْٓ اَرْسَلَ الرِّيٰحَ فَتُثِيْرُ
سَحَابًا فَسُقْنٰهُ اِلٰى بَلَدٍ مَّيِّتٍ
فَاَحْيَيْنَا بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ؕ
كَذٰلِكَ النُّشُوْرُ ۝١٠

**11.** Aoka ho fantar'izay rehetra mikatsaka voninahitra fa an'i Allāh irery ihany ny voninahitra. Ary Aminy no iakaran'ny teny vokatry ny fitiavam-bavaka ary asandratry ny asa soa izany. Ary misy famaizana mamaivay ho an'ireo izay manao teti-

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ الْعِزَّةَ فَلِلّٰهِ الْعِزَّةُ
جَمِيْعًا ؕ اِلَيْهِ يَصْعَدُ الْكَلِمُ الطَّيِّبُ
وَ الْعَمَلُ الصَّالِحُ يَرْفَعُهٗ ؕ وَ الَّذِيْنَ
يَمْكُرُوْنَ السَّيِّاٰتِ لَهُمْ عَذَابٌ
شَدِيْدٌ ؕ وَ مَكْرُ اُولٰٓئِكَ هُوَ يَبُوْرُ ۝١١

dratsy hanao ny tsy rariny, ary ny tetidratsin'izy ireo dia ho faty momoka.

**12.** Avy tamin'ny vovoka no namoronan'i Allāh anareo, rehefa avy dia eo avy amin'ny tsirinaina, rehefa avy eo dia nataony ho mpivady avy ianareo. Ary tsy misy vehivavy mitoe-jaza na miteraka raha tsy fantatr'i Allāh. Ary tsy misy olona, izay nohalavaina ny andro iainany, mahazo fanalavam-piainana, na hisy nafohezina koa ny fiainany *raha tsy efa voasoratra* ao anaty Boky izany. Tena mora ho an'i Allāh tokoa izany.

وَاللّٰهُ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ
نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ اَزْوَاجًا ؕ وَمَا
تَحْمِلُ مِنْ اُنْثٰى وَلَا تَضَعُ اِلَّا بِعِلْمِهٖ ؕ
وَمَا يُعَمَّرُ مِنْ مُّعَمَّرٍ وَّلَا يُنْقَصُ
مِنْ عُمُرِهٖۤ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ ؕ اِنَّ ذٰلِكَ
عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ﴿١٢﴾

**13.** Ary ireo ranomasina anakiroa ireo dia tsy nitovy: itý iray itý dia madio, azo sotroina sy mamy ary tsara atao fisotro fa iry iray iry kosa dia sady masira no mangidy. Nefa ao amin'izy ireo tsirairay avy dia hihinananao hena vao sy hakanao haingo izay hiravahanao. Ary ahitanao sambo maro mamakivaky onja ihany koa mba hahafahanareo mitady ny fanomezambe avy aminy sy mba hankasitrahanareo azy ihany koa.

وَمَا يَسْتَوِى الْبَحْرٰنِ ۖ هٰذَا عَذْبٌ
فُرَاتٌ سَآئِغٌ شَرَابُهٗ وَهٰذَا مِلْحٌ
اُجَاجٌ ؕ وَمِنْ كُلٍّ تَاْكُلُوْنَ لَحْمًا
طَرِيًّا وَّتَسْتَخْرِجُوْنَ حِلْيَةً
تَلْبَسُوْنَهَا ۚ وَتَرَى الْفُلْكَ فِيْهِ
مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوْا مِنْ فَضْلِهٖ وَ
لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Levoniny ao anatin'ny andro ny alina ary ny andro levoniny ao anatin'ny alina. Ampiasainy ihany koa amin'ny asany ny masoandro sy ny volana; ary samy mizotra amin'izay alehany avy araka ny fetr'andro raikitra izy rehetra ireo. Toy izany i Allāh, Tomponareo; Azy ny fanjakana, ary ireo izay ivavahanareo ankoatra an'i Allāh dia tsy manana na inona na inona na dia kely aza.

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِى النَّهَارِ وَيُوْلِجُ
النَّهَارَ فِى الَّيْلِ ۙ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ
وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ
ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ؕ وَالَّذِيْنَ
تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ مَا يَمْلِكُوْنَ مِنْ
قِطْمِيْرٍ ﴿١٤﴾

**15.** Raha mivavaka amin'izy ireny ianareo dia tsy handre ny antsonareo izy ireo; ary tsy afaka ny hamaly

اِنْ تَدْعُوْهُمْ لَا يَسْمَعُوْا دُعَآءَكُمْ ۚ
وَلَوْ سَمِعُوْا مَا اسْتَجَابُوْا لَكُمْ ؕ وَيَوْمَ

anareo izy na dia mandre anareo aza. Hotsipahan'izy ireo ny fampilaharanareo azy ireo *tamin'i Allāh* amin'ny andro hitsanganana amin'ny maty. Tsy misy afaka mampahalala anao izay tokony ho fantatrarao mihoatra *ilay* Mahafantatra tsara ny zava-drehetra.

الْقِيٰمَةِ يَكْفُرُوْنَ بِشِرْكِكُمْ ۚ وَلَا
يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيْرٍ (15)

R.3

**16.** E ry olombelona! Mpangataka fotsiny ihany ianareo eo anatrehan'i Allāh, fa i Allāh kosa no ilay tsy mila na iza na iza, ilay mendri-piderana.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اَنْتُمُ الْفُقَرَآءُ اِلَى
اللّٰهِ ۚ وَاللّٰهُ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيْدُ (16)

**17.** Raha tiany dia azony atao ny mamotika anareo, ka hamorona zava-baovao ho solonareo.

اِنْ يَّشَاْ يُذْهِبْكُمْ وَيَاْتِ بِخَلْقٍ
جَدِيْدٍ (17)

**18.** Ary tsy mba sarotra mihitsy ho an'i Allāh mihitsy izany.

وَمَا ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ بِعَزِيْزٍ (18)

**19.** Ary tsy misy fanahy efa mitondra enta-mavesatra ka mbola afaka hitondra ny vesatry ny hafa; ary raha misy fanahy mizaka enta-mavesatra ka mila vonjy amin'ny fanahy hafa mba hizaka ny azy dia tsy hitondra na dia kely amin'izany entana izay azy izany *ny hafa*, eny fa na dia mpihavana akaiky aza izy ireo. Tsy afaka hampandre afa-tsy ireo izay manana fatahorana anaty ny Tompon'izy ireo, ka mivavaka tsy tapaka ianao. Ary na iza na iza midio, dia hidio ho amin'ny tombotsoany irery ihany; ary tsy maintsy any amin'i Allāh no itodiany.

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِّزْرَ اُخْرٰى ۚ وَاِنْ تَدْعُ
مُثْقَلَةٌ اِلٰى حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ
شَيْءٌ وَّلَوْ كَانَ ذَا قُرْبٰى ۚ اِنَّمَا تُنْذِرُ
الَّذِيْنَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ
وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ ۚ وَمَنْ تَزَكّٰى فَاِنَّمَا
يَتَزَكّٰى لِنَفْسِهٖ ۚ وَاِلَى اللّٰهِ الْمَصِيْرُ (19)

**20.** Tsy hitovy mihitsy, ireo jamba sy ireo mahiratra,

وَمَا يَسْتَوِى الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ (20)

**21.** Ary tahaka izany koa ny haizina sy ny hazavana,

وَلَا الظُّلُمٰتُ وَلَا النُّوْرُ (21)

**22.** Tahaka izay ihany koa ny aloka sy ny hafanan'ny masoandro,

وَلَا الظِّلُّ وَلَا الْحَرُوْرُ (22)

**23.** Ary ny velona dia tsy hitovy amin'ny maty. Minoa marimarina fa i Allāh dia afaka manao izay handrenesan'izay tiany handre, ary ianao dia tsy afaka hanao izay handrenesan'ireo izay ao am-pasana.

وَمَا يَسْتَوِي الْأَحْيَاءُ وَلَا الْأَمْوَاتُ ۚ
إِنَّ اللَّهَ يُسْمِعُ مَنْ يَشَاءُ ۖ وَمَا أَنْتَ
بِمُسْمِعٍ مَنْ فِي الْقُبُورِ ﴿٢٣﴾

**24.** Mpampitandrina fotsiny ihany ianao.

إِنْ أَنْتَ إِلَّا نَذِيرٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Marina tokoa fa nandefa anao, niaraka tamin'ny fahamarinana ho mpitondra vaovao mahafaly, sady ho mpampitandrina Izahay, ary tsy nisy vahoaka tsy nandefasana mpampitandrina.

إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ بِالْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۚ
وَإِنْ مِنْ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Ary raha raisin'izy ireo ho toy ny mpandainga ianao, ireo izay talohan'izy ireo koa dia nandray *ny Mpaminanin'izy ireo* ho toy ny mpandainga. Tonga teo amin'izy ireo niaraka tamin'ny Fambara mazava tsara ireo Iraka ho azy ireo, ary niaraka tamin'ny Soratra, sy Boky manome hazavana.

وَإِنْ يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِنْ
قَبْلِهِمْ ۚ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ
وَبِالزُّبُرِ وَبِالْكِتَابِ الْمُنِيرِ ﴿٢٦﴾

**27.** Rehefa avy teo, nosamboriko ireo izay tsy nino, ary tena *mafy* ny vokatry ny fanaovana tsinontsinona Ahy!

ثُمَّ أَخَذْتُ الَّذِينَ كَفَرُوا فَكَيْفَ
كَانَ نَكِيرِ ﴿٢٧﴾

R.4

**28.** Tsy hitanao va fa i Allāh no nandatsaka rano avy any an-danitra, ka namokaranay ireo voankazo maro loko isan-karazany niaraka tamin'ny *rano*, ary eny an-tendrombohitra dia ahitana tsipika fotsy sy mena, amin'ny elanelan-doko samihafa, ny sasany mainty ohatry ny goaika.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً ۚ
فَأَخْرَجْنَا بِهِ ثَمَرَاتٍ مُخْتَلِفًا أَلْوَانُهَا ۚ
وَمِنَ الْجِبَالِ جُدَدٌ بِيضٌ وَحُمْرٌ
مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Ary toy izany koa, misy olona sy biby, ary biby fiompy maro loko. Ireo izay manam-pahalalana amin'ireo mpanompony ihany no matahotra an'i Allāh. Marina tokoa fa Mahefa ny

وَمِنَ النَّاسِ وَالدَّوَابِّ وَالْأَنْعَامِ
مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ كَذَٰلِكَ ۗ إِنَّمَا
يَخْشَى اللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ الْعُلَمَاءُ ۗ

إِنَّ اللّٰهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٩﴾

zava-drehetra sady tena Mamela heloka i Allāh.

إِنَّ الَّذِينَ يَتْلُونَ كِتٰبَ اللّٰهِ وَ
أَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَ أَنْفَقُوا مِمَّا
رَزَقْنٰهُمْ سِرًّا وَّ عَلَانِيَةً يَّرْجُوْنَ
تِجَارَةً لَّنْ تَبُوْرَ ﴿٣٠﴾

**30.** Minoa marimarina fa tsy misy afatsy ireo mitory ny Bokin'i Allāh, sy mivavaka tsy tapaka, ny mampiasa ireo zavatra nomenay, tamin'ny fomba miafina na mivantana, no afaka manantena varotra izay tsy ho bankiropotra mandrakizay,

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُوْرَهُمْ وَيَزِيدَهُمْ مِّنْ
فَضْلِهِ ۚ إِنَّهُ غَفُوْرٌ شَكُوْرٌ ﴿٣١﴾

**31.** Mba hahafahany manome fankasitrahana feno ho azy ireo, sy mba hahafahany mampitombo ny hamoram-pony ho azy ireo. Minoa marimarina fa Izy dia tena Mpamela heloka, sady tena Mpakasitraka.

وَالَّذِيٓ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ مِنَ الْكِتٰبِ
هُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ ۚ إِنَّ اللّٰهَ بِعِبَادِهِ لَخَبِيرٌ
بَصِيرٌ ﴿٣٢﴾

**32.** Ary izay nambaranay anao ao amin'ilay Boky no fahamarinana, manatanteraka izay teo alohany. Minoa marimarina fa i Allāh no Ilay Mahafantatra izay rehetra sy Mahita izay rehetra momba ireo mpanompony.

ثُمَّ أَوْرَثْنَا الْكِتٰبَ الَّذِينَ اصْطَفَيْنَا
مِنْ عِبَادِنَا ۚ فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ
لِّنَفْسِهِ ۚ وَمِنْهُمْ مُّقْتَصِدٌ ۚ وَمِنْهُمْ
سَابِقٌۢ بِالْخَيْرٰتِ بِإِذْنِ اللّٰهِ ۚ ذٰلِكَ
هُوَ الْفَضْلُ الْكَبِيرُ ﴿٣٣﴾

**33.** Noho izany, nomenay an'ireo mpanomponay izay nofidianay tamin'ny maro ho lovan'izy ireo ilay Boky. Misy izay tena sarotiny amin'ny tenany tokoa izy ireo amin'ny fanaovana asa soa, misy amin'izy ireo ny mpanaraka lalana mahitsy, ary misy mifaninana amin'ny namany amin'izy ireo eo amin'ny fanaovana asa soa araka ny sitrapon'i Allāh. Marina tokoa fa tombon-tsoa lehibe izany.

جَنّٰتُ عَدْنٍ يَّدْخُلُوْنَهَا يُحَلَّوْنَ فِيهَا
مِنْ أَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَّ لُؤْلُؤًا ۚ وَ
لِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٣٤﴾

**34.** Sahan'*ny fiainana* mandrakizay! Any no hidiran'izy ireo. Horavahana haba volamena sy perla izy ireo any; ary lamba lasoa no hotafian'izy ireo any.

**35.** Ary hilaza hoe izy ireo: “An’i Allāh irery ihany ny dera rehetra izay manala ny fahorianay! Minoa marimarina fa ny Tomponay dia tena Mpamela heloka, sady Tena Mpakasitraka.

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَذْهَبَ عَنَّا الْحَزَنَ ۖ إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٥﴾

**36.** Izay nametraka anay ho ao amin’ny fonenana mandrakizay tamin’ny alalan’ny hamoram-pony. Sady tsy hisy asa hataonay any no tsy handre akory izay havizanana izany izahay.

الَّذِي أَحَلَّنَا دَارَ الْمُقَامَةِ مِنْ فَضْلِهِ لَا يَمَسُّنَا فِيهَا نَصَبٌ وَلَا يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٌ ﴿٣٦﴾

**37.** Fa ho an’ireo tsy mino dia ny afon’ny helo no voatokana ho azy ireo. Tsy misy fanapahan-kevitra noraisina amin’ny tsy maintsy hahafatesan’izy ireo, ary tsy nanenenana ihany koa ny hirifirin’ny famaizany azy ireo. Tahaka izany no hanoneranay ny olona rehetra tsy mahay mankasitraka.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا لَهُمْ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقْضَىٰ عَلَيْهِمْ فَيَمُوتُوا وَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُم مِّنْ عَذَابِهَا ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِي كُلَّ كَفُورٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Ary any izy ireo no hiantso vonjy hoe: “Ry Tomponay, avoty izahay, hanao asa soa amin’izay izahay, tsy tahaka ny nataonay tany aloha”. Moa va tsy nomenay fotoana *lavalava* niainana ianareo mba hahafahan’izay te hieritreritra? Ary misy Mpanambara koa nalefako teo anivonareo. Ankafizo tsara ny *famaizana*; fa tsy hahazo vonjy mihitsy ireo mpanao ny tsy rariny.

وَهُمْ يَصْطَرِخُونَ فِيهَا ۚ رَبَّنَا أَخْرِجْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا غَيْرَ الَّذِي كُنَّا نَعْمَلُ ۚ أَوَلَمْ نُعَمِّرْكُم مَّا يَتَذَكَّرُ فِيهِ مَن تَذَكَّرَ وَجَاءَكُمُ النَّذِيرُ ۖ فَذُوقُوا فَمَا لِلظَّالِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ﴿٣٨﴾ ع

R.5

**39.** Marina tokoa fa mahalala izay miafina rehetra eny an-danitra sy etý an-tany i Allāh. Raha ny marina dia mahalala tsara izay miafina any am-po Izy.

إِنَّ اللَّهَ عَالِمُ غَيْبِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٣٩﴾

**40.** Izy no nanao anareo ho mpandimby eto an-tany. *Noho izany,*

هُوَ الَّذِي جَعَلَكُمْ خَلَائِفَ فِي الْأَرْضِ ۚ

izay rehetra mandà ny hino dia hijaly noho ny tsy finoany. Ary ho an'ireo tsy mino ireo, ny tsy finoan'izy ireo dia tsy hiteraka afa-tsy ny fitomboan'ny fankahalan'i Allāh azy ireo. Ary hampitobo ny fatiantoka teo amin'ireo tsy mpino ny tsy finoan'izy ireo.

فَمَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ ۖ وَلَا يَزِيدُ
الْكَافِرِينَ كُفْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ إِلَّا
مَقْتًا ۚ وَلَا يَزِيدُ الْكَافِرِينَ كُفْرُهُمْ
إِلَّا خَسَارًا ﴿٤٠﴾

**41.** Lazao hoe: "Hitanareo ireo andriamani-disonareo, izay ivavahanareo ivelan'i Allāh? Ampisehoy ahy ary izay mba zavatra noforonon'izy ireo teto an-tany. Inona no mba anjara asan'izy ireo amin'ireo faharian'ny lanitra?" Sa nomenay Boky izy ireo mba hananan'izy ireo porofo mazava? Tsia, ireo mpanao ny tsy rariny dia tsy mifampanantena afa-tsy lainga.

قُلْ أَرَأَيْتُمْ شُرَكَاءَكُمُ الَّذِينَ تَدْعُونَ
مِنْ دُونِ اللَّهِ ۖ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُوا مِنَ
الْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمَاوَاتِ ۚ
أَمْ آتَيْنَاهُمْ كِتَابًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ
مِنْهُ ۚ بَلْ إِنْ يَعِدُ الظَّالِمُونَ بَعْضُهُمْ
بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤١﴾

**42.** Minoa marimarina fa i Allāh dia mitana ny lanitra sy ny tany mba tsy hampivaona azy ireo. Raha toa ka tsy maintsy hivaona izy roa ireo dia tsy misy afaka manakana izany afa-tsy Izy ireny ihany. Raha ny marina dia Malemy fanahy, sady Tena Mpamela heloka Izy.

إِنَّ اللَّهَ يُمْسِكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ أَنْ
تَزُولَا ۚ وَلَئِنْ زَالَتَا إِنْ أَمْسَكَهُمَا
مِنْ أَحَدٍ مِنْ بَعْدِهِ ۚ إِنَّهُ كَانَ حَلِيمًا
غَفُورًا ﴿٤٢﴾

**43.** Ary niozonozona mafy tamin'i Allāh izy ireo fa raha mbola hisy Mpanambara hanatona azy ireo indray, dia izy ireo no ho voataridalana indrindra amin'ireo vahoaka notarihandalana. Fa rehefa nisy tokoa Mpanambara nanatona azy ireo, dia vao mainka nampitombo ny fankahalan'izy ireo izany,

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِنْ
جَاءَهُمْ نَذِيرٌ لَيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ
إِحْدَى الْأُمَمِ ۖ فَلَمَّا جَاءَهُمْ نَذِيرٌ مَا
زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٣﴾

**44.** Satria fahamboniana no tena tadiavin'izy ireo eto an-tany, ka mahatonga azy ireo mamorona teti-dratsy. Ka izany teti-dratsy rehetra

اسْتِكْبَارًا فِي الْأَرْضِ وَمَكْرَ السَّيِّئِ ۚ
وَلَا يَحِيقُ الْمَكْرُ السَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِ ۚ
فَهَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ الْأَوَّلِينَ ۚ

فَلَنْ تَجِدَ لِسُنَّتِ اللّٰهِ تَبْدِيْلًا ۚ وَلَنْ
تَجِدَ لِسُنَّتِ اللّٰهِ تَحْوِيْلًا ﴿٤٤﴾

izany dia mifotitra amin'ireo namolavola azy. Moa va izy ireo manantena hahita fifampitondrana kokoa avy amin'i Allāh noho ny fifampitondrana *nomeny* ireo vahoaka tany aloha? Tsy hahita fiovana eo amin'ny fomba fanaon'i Allāh ianao. Ary tsy hahita fiovaovana eo amin'ny fanaon'i Allāh mihitsy koa ianao.

أَوَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَ
كَانُوْٓا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۗ وَمَا كَانَ
اللّٰهُ لِيُعْجِزَهٗ مِنْ شَيْءٍ فِي السَّمٰوٰتِ
وَلَا فِي الْأَرْضِ ۗ إِنَّهٗ كَانَ عَلِيْمًا
قَدِيْرًا ﴿٤٥﴾

**45.** Moa va tsy nivahiny tety an-tany izy ireo ka nahita ny hoe ahoana ny fiafaran'ireo izay nialoha lalana azy nefa izy ireny dia matanjaka noho izy ireo. Ary i Allāh dia tsy azon'izay rehetra eny an-danitra sy etý an-tany sakanana *amin'ireo fikasany*. Marina tokoa fa Mahalala ny zava-drehetra Izy sady Mahefa ny zava-drehetra.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللّٰهُ النَّاسَ بِمَا كَسَبُوْا
مَا تَرَكَ عَلٰى ظَهْرِهَا مِنْ دَآبَّةٍ وَّلٰكِنْ
يُّؤَخِّرُهُمْ إِلٰٓى أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ فَإِذَا جَآءَ
أَجَلُهُمْ فَإِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِعِبَادِهٖ
بَصِيْرًا ﴿٤٦﴾ ع ٨ ١٧

**46.** Ary raha tsy maintsy manafay ny olombelona amin'izay rehetra ataony i Allāh dia tsy ho namela na dia zava-mananaina iray teny ambonin'ny tany akory izy; saingy nomeny fe-potoana hatramin'ny fetr'andro raikitra izy ireo, ary rehefa migadona ny ora voatondro ho azy ireo dia ho *fantatr'izy ireo* fa nanara-maso ireo mpanompony eo ambany fitahiany i Allāh.



ركوعاتها ٥ سُورَةُ يس مَكِّيَّةٌ ٣٦ أياتها ٨٤



## Toko Fahaenina Amby Telopolo - 36
## YĀ SĪN
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**1.** Amin'ny Anaran'i Allah, ilay Be Fahasoavana sy ilay Be Indra fo.

يس ②

**2.** Yā Sīn - *Ô ry Loholona Tongalafatra.*

وَالْقُرْآنِ الْحَكِيمِ ③

**3.** Amin'ny alalan'ny Kor'any feno fahendrena.

إِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ④

**4.** Raha ny marina, ianao dia *iray* amin'ireo Iraka.

عَلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ⑤

**5.** Amin'ny lalana mahitsy.

تَنْزِيلَ الْعَزِيزِ الرَّحِيمِ ⑥

**6.** *Itý* dia fanambarana avy amin'Ilay Mahefa ny zava-drehetra sady Mpamidra fo,

لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَا أُنْذِرَ آبَاؤُهُمْ فَهُمْ غَافِلُونَ ⑦

**7.** Mba hahafahanao mampandre ny vahoaka iray izay tsy nampandrenesina ireo rainy ka nahatonga azy ireo tsy handraharaha.

لَقَدْ حَقَّ الْقَوْلُ عَلَىٰ أَكْثَرِهِمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ⑧

**8.** Azo antoka fa ny teny dia lasa marina manoloana ny ankamaroan'izy ireo satria tsy mpino izy ireo.

إِنَّا جَعَلْنَا فِي أَعْنَاقِهِمْ أَغْلَالًا فَهِيَ إِلَى الْأَذْقَانِ فَهُمْ مُقْمَحُونَ ⑨

**9.** Nasianay fehivozona izay tafakatra hatreo amin'ny saokany ny tendan'izy ireo mba hahatonga ny lohan'izy ireo hilantsika any aoriana,

وَجَعَلْنَا مِنْ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ سَدًّا وَمِنْ خَلْفِهِمْ سَدًّا فَأَغْشَيْنَاهُمْ فَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ⑩

**10.** Ary nasianay fanakonana avy eo aloha sy fanakonana avy any aorianan'izy ireo, dia nosaronanay izy ireo mba tsy hahitany na inona na inona.

وَسَوَاءٌ عَلَيْهِمْ أَأَنْذَرْتَهُمْ أَمْ لَمْ تُنْذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ⑪

**11.** Ary mitovy hatrany izany eo anoloan'izy ireo na hampitandrina azy ireo ianao na tsy hampitandrina: tsy hino izy ireo.

**12.** Ianao dia tsy afaka ny hampitandrina afa-tsy ireo izay vonona hanaraka izany fampitandremana izany, sady hanana fatahorana anaty an'ilay *Andriamanitra* Mpamela heloka. Noho izany, lazao azy ny filazan'ny tsara mikasika ny famelan-keloka sy ny fankasitrahana mendrika ho azony.

إِنَّمَا تُنْذِرُ مَنِ اتَّبَعَ الذِّكْرَ وَ خَشِيَ
الرَّحْمٰنَ بِالْغَيْبِ ۚ فَبَشِّرْهُ بِمَغْفِرَةٍ وَّ
اَجْرٍ كَرِيْمٍ ﴿١٢﴾

**13.** Minoa marimarina, fa Izahay irery no afaka manome aina ny maty, ary raketinay an-tsoratra daholo ny zavatra zava-drehetra nalefany any aloha sy ireo izay navelany any afara; ary ny zava-drehetra dia noraisinay ao anatin'ny Boky mazava.

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِ الْمَوْتٰى وَ نَكْتُبُ مَا
قَدَّمُوْا وَ اٰثَارَهُمْ ۚ وَ كُلَّ شَيْءٍ اَحْصَيْنٰهُ
فِيْٓ اِمَامٍ مُّبِيْنٍ ﴿١٣﴾

R.2

**14.** Ary mba hazavao amin'izy ireo ny fanoharana mikasika ireo mponina antanàna fony tonga teo an-tanàna ireo Iraka.

وَ اضْرِبْ لَهُمْ مَّثَلًا اَصْحٰبَ الْقَرْيَةِ ۘ
اِذْ جَآءَهَا الْمُرْسَلُوْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Fony Izahay nandefa Iraka anankiroa ho azy ireo ka nandavan'izy ireo azy ireo; dia nampianay Iraka fanintelony izany, ka hoy izy ireo: "Raha ny marina dia Iraka no nandefasana anay aty aminareo".

اِذْ اَرْسَلْنَآ اِلَيْهِمُ اثْنَيْنِ
فَكَذَّبُوْهُمَا فَعَزَّزْنَا بِثَالِثٍ
فَقَالُوْٓا اِنَّآ اِلَيْكُمْ مُّرْسَلُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Namaly hoe izy ireo: "Ianareo dia olombelona mitovy aminay ihany ary tsy nanambara na inona na inona Ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana. Ianareo dia mandainga fotsiny."

قَالُوْا مَآ اَنْتُمْ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا ۙ
وَ مَآ اَنْزَلَ الرَّحْمٰنُ مِنْ شَيْءٍ ۙ اِنْ
اَنْتُمْ اِلَّا تَكْذِبُوْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Hoy izy ireo: "Fantatry ny Tomponay tsara fa Iraka *avy Aminy* aty aminareo izahay."

قَالُوْا رَبُّنَا يَعْلَمُ اِنَّآ اِلَيْكُمْ
لَمُرْسَلُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Ary tsy misy andraikitra hafa nankininy taminay ankoatra ny fampitana mazava tsara *ny hafatra*."

وَ مَا عَلَيْنَآ اِلَّا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ﴿١٨﴾

**19.** "Tena voavinaninay marina tokoa fa ho ratsy fiafara ianareo; raha tsy

قَالُوْٓا اِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ ۚ لَئِنْ لَّمْ تَنْتَهُوْا

mitsahatra ary azo antoka fa hitorabato anareo izahay, mino marimarina fa famaizana mamaivay no ho azonareo avy aty aminay.”

لَنَرْجُمَنَّكُمْ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٩

**20.** Namaly hoe izy ireo: “Ny faharatsian’ny fiafaranareo dia avy aminareo ihany. *Miteny an’izany ve ianareo*, satria efa nampianarina ianareo? *Tsia*, ianareo dia vahoaka mandika ny fetra rehetra.”

قَالُوا طَائِرُكُم مَّعَكُمْ ۚ أَئِن ذُكِّرْتُم ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ٢٠

**21.** Dia nisy lehilahy nihazakazaka avy tamin'ny faritra lavitra indrindra avy teo amin'ilay tanàna. Hoy izy: “E ry vahoaka, manaraha ireo Iraka.”

وَجَاءَ مِنْ أَقْصَا الْمَدِينَةِ رَجُلٌ يَسْعَىٰ قَالَ يَا قَوْمِ اتَّبِعُوا الْمُرْسَلِينَ ٢١

**22.** Manaraha ireo izay tsy mitady valisoa aminareo sady voatarika amin’ny lalan-tsara.

اتَّبِعُوا مَن لَّا يَسْأَلُكُمْ أَجْرًا وَهُم مُّهْتَدُونَ ٢٢

FIZARANA FAHATELO AMBY ROAPOLO

**23.** Ary amin’ny fomba ahoana no tsy hivavahako amin’Ilay nahary ahy, sy Ilay tsy maintsy hiafaranareo rehetra?

وَمَا لِيَ لَا أَعْبُدُ الَّذِي فَطَرَنِي وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٢٣

**24.** Hanompo andriamanitra hafa ankoatrany ve aho? Raha manisy ratsy ahy ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana, tsy hanampy ahy akory ny fangataham-pifonana ataon’izy ireo ary tsy hahavonjy ahy izy ireo.

أَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِ آلِهَةً إِن يُرِدْنِ الرَّحْمَٰنُ بِضُرٍّ لَّا تُغْنِ عَنِّي شَفَاعَتُهُمْ شَيْئًا وَلَا يُنقِذُونِ ٢٤

**25.** Noho izany, azo antoka fa tena ho tojo fahaverezana miharihary aho amin'izay fotoana izay.

إِنِّي إِذًا لَّفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ٢٥

**26.** Mino ny Tomponareo aho, koa henoy tsara aho.

إِنِّي آمَنتُ بِرَبِّكُمْ فَاسْمَعُونِ ٢٦

**27.** Izao no nolazaina azy: “Midira ao amin'ny Paradisa”. Hoy izy: “Ah! Raha mba mahalala manko ny vahoakako,”

قِيلَ ادْخُلِ الْجَنَّةَ ۖ قَالَ يَا لَيْتَ قَوْمِي يَعْلَمُونَ ٢٧

**28.** “Toan'ny inona no namindran'ny Tompoko fo ahy, ka nandraisany ahy ho isan'ireo mendri-kaja.”

بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ
الْمُكْرَمِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ary aoriany dia tsy handefa ny tafiky ny lanitra hamely ny vahoakany intsony Izahay, sady efa tsy mandefa rahateo koa moa Izahay.

وَمَا أَنزَلْنَا عَلَىٰ قَوْمِهِ مِن بَعْدِهِ مِن
جُندٍ مِّنَ السَّمَاءِ وَمَا كُنَّا مُنزِلِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Fipoahana indray mandeha monja dia levona izy ireo!

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً فَإِذَا
هُمْ خَامِدُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Indrisy ho an’ny olona! Tsy misy Iraka tonga teo amin’izy ireo ka tsy nohesoin’izy ireo.

وقف غفران
يَا حَسْرَةً عَلَى الْعِبَادِ ۚ مَا يَأْتِيهِم مِّن
رَّسُولٍ إِلَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Tsy hitan’izy ireo hoe efa firy izay ny taranaka noravanay talohan’izy ireo, ary tsy hisy hiverina eo amin’izy ireo mihitsy izy ireny?

أَلَمْ يَرَوْا كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ الْقُرُونِ
أَنَّهُمْ إِلَيْهِمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Tsy maintsy hotarihana miaraka ho eo anatrehanay izy rehetra ireo mitambatra.

ع وَإِن كُلٌّ لَّمَّا جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٣٣﴾

R.3

**34.** Ary Fambara ho azy ireo ny tany ngazana; ary nolonahinay izany ary namokaranay voa madinika izay sakafo ho azy ireo.

وَآيَةٌ لَّهُمُ الْأَرْضُ الْمَيْتَةُ أَحْيَيْنَاهَا وَ
أَخْرَجْنَا مِنْهَا حَبًّا فَمِنْهُ يَأْكُلُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Nasianay sahan-antrendry ihany koa, sy saham-boaloboka ary nasianay loharano miboiboika,

وَجَعَلْنَا فِيهَا جَنَّاتٍ مِّن نَّخِيلٍ وَ
أَعْنَابٍ وَفَجَّرْنَا فِيهَا مِنَ الْعُيُونِ ﴿٣٥﴾

**36.** Mba hahafahan’izy ireo mihinana ireo voankazo, ary tsy ny tanan’izy ireo no nanamboatra azy ireny. Koa tsy hankasitraka ve izy ireo?

لِيَأْكُلُوا مِن ثَمَرِهِ وَمَا عَمِلَتْهُ
أَيْدِيهِمْ ۖ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Masina Ilay nahary ny zavadrehetra ho mpivady sy izay naniry eo amin’ny tany sy izy ireo mbamin’izay tsy fantar’izy ireo.

سُبْحَانَ الَّذِي خَلَقَ الْأَزْوَاجَ كُلَّهَا مِمَّا
تُنبِتُ الْأَرْضُ وَمِنْ أَنفُسِهِمْ وَمِمَّا
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Ary Fambara ho azy ireo ny alina izay nanamposahanay ny andro ary indro fa ao anaty haizina izy ireo.

وَآيَةٌ لَّهُمُ اللَّيْلُ نَسْلَخُ مِنْهُ النَّهَارَ فَإِذَا
هُم مُّظْلِمُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ary ny masoandro dia manaraka ny lalana efa vaofaritra mialoha. Izay no didin'Ilay Mahefa ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

وَالشَّمْسُ تَجْرِيْ لِمُسْتَقَرٍّ لَّهَا ؕ ذٰلِكَ
تَقْدِيْرُ الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ﴿٣٩﴾

**40.** Ary momba ny volana dia nasianay dingana samihafa mandra-piverenany amin'ny *endriny voalohany*, ka tonga tahaka ny sapana-antrendry maina.

وَالْقَمَرَ قَدَّرْنٰهُ مَنَازِلَ حَتّٰى عَادَ
كَالْعُرْجُوْنِ الْقَدِيْمِ ﴿٤٠﴾

**41.** Ny masoandro tsy natao hahatratra ny volana, ary ny alina tsy afaka hihoatra ny andro. Izy rehetra dia samy mihevaheva eny amin'ny lalana tokony hizorany avy.

لَا الشَّمْسُ يَنْۢبَغِيْ لَهَاۤ اَنْ تُدْرِكَ
الْقَمَرَ وَلَا الَّيْلُ سَابِقُ النَّهَارِ ؕ وَكُلٌّ فِيْ
فَلَكٍ يَّسْبَحُوْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Fa ho Fambara ho azy ireo no itondranay ny zanak'izy ireo anaty sambo feno hipoka.

وَاٰيَةٌ لَّهُمْ اَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِي
الْفُلْكِ الْمَشْحُوْنِ ﴿٤٢﴾

**43.** Ary hamoronanay fitaovana hafa mitovy amin'zany koa izy ireo mba hahafahany mandeha.

وَخَلَقْنَا لَهُمْ مِّنْ مِّثْلِهٖ مَا يَرْكَبُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ary raha tiany dia azonay natao ny nandrendrika azy ireo *tao anaty rano* ka tsy ho nahita olona afaka hanavotra azy izy ireo, ary tsy ho voavonjy mihitsy izy ireo.

وَاِنْ نَّشَاْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيْخَ لَهُمْ وَ
لَا هُمْ يُنْقَذُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Raha tsy hoe nohon'ny famindram-po avy Aminay sy ho vatsy mandritra ny fotoana vitsivitsy.

اِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَاعًا اِلٰى حِيْنٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary rehefa holazaina izy ireo hoe: Mitandrema manolohana ireo izay eo anoloanareo sy ao ivohonareo, mba hahafahanareo mahazo ny indra-fo, *raha mandà izy ireo.*

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّقُوْا مَا بَيْنَ اَيْدِيْكُمْ
وَمَا خَلْفَكُمْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ary tsy nisy na iray aza fambara tonga tamin'izy ireo avy tamin'ireo Fambara avy amin'ny Tompon'izy ireo ka tsy nolaviny.

وَمَا تَاْتِيْهِمْ مِّنْ اٰيَةٍ مِّنْ اٰيٰتِ رَبِّهِمْ
اِلَّا كَانُوْا عَنْهَا مُعْرِضِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary rehefa nilaza hoe izy ireo: "Ampiasao *eo amin'ny lalan'ny Allah*

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ اَنْفِقُوْا مِمَّا رَزَقَكُمُ

ny zavatra natolony *ho anareo*", dia hoy ireo tsy mpino tamin'ireo mpino: "Tokony hamahana ireo efa nofahanan'i Allah va izahay raha nila izany Izy? Tena ao anatin'ny fahadisoana tanteraka ianareo."

اللّٰهُ ۙ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنُطْعِمُ مَنْ لَّوْ يَشَآءُ اللّٰهُ اَطْعَمَهٗٓ ۖ اِنْ اَنْتُمْ اِلَّا فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Dia namaly izy ireo nanao hoe: "Rahoviana *no ho tanteraka* izany fampanantenana izany raha tena milaza ny marina ianareo.

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Fipoahana iray monja izay hahavoa azy ireo mandritra ny adihevitra ataon'izy ireo hevitra no andrasan'izy ireo.

مَا يَنْظُرُوْنَ اِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً تَاْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ary tsy afaka hamela hafatra *mikasika* ny didim-pananana akory izy ireo sady tsy afaka hody eo anivon'ny ankohonany.

فَلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ تَوْصِيَةً وَّلَآ اِلٰٓى اَهْلِهِمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٥١﴾ ع

R.4

**52.** Ary ho tsofina ny trompetra ka amin'izay izy rehetra no hivoaka aingana avy ao ampasana mba hidododoho ho any amin'ny Tompon'izy ireo.

وَنُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَاِذَا هُمْ مِّنَ الْاَجْدَاثِ اِلٰى رَبِّهِمْ يَنْسِلُوْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Hilaza hoe izy ireo: "E! Lozanay! Iza no namoaka anay avy tao amin'ny fasanay? Izao ilay efa nampanantenain'*i Andriamanitra*, Ilay Be fahasoavana ireo, ary nilaza ny marina ireo Iraka.

قَالُوْا يٰوَيْلَنَا مَنْۢ بَعَثَنَا مِنْ مَّرْقَدِنَا ۜ هٰذَا مَا وَعَدَ الرَّحْمٰنُ وَصَدَقَ الْمُرْسَلُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Indray nipoaka monja ihany dia indro fa vaotarika ho eo anoloanay izy rehetra.

اِنْ كَانَتْ اِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً فَاِذَا هُمْ جَمِيْعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُوْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Amin'izany andro izany dia tsy hisy fanahy hodisoana intsony ary vokatr'izay fanao nahazatra anareo ihany no hefaina aminareo.

فَالْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا وَّلَا تُجْزَوْنَ اِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** Raha ny marina, amin'io andro io ireo izay honina eny amin'ny Paradisa

اِنَّ اَصْحٰبَ الْجَنَّةِ الْيَوْمَ فِيْ شُغُلٍ

فَٰكِهُونَ ٥٦

dia hahatsiaro ho sambatra amin'ny ireo asa sahaniny izy ireo.

هُمْ وَأَزْوَٰجُهُمْ فِى ظِلَٰلٍ عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ
مُتَّكِـُٔونَ ٥٧

**57.** Ho ao ambany alokaloka *mahafinaritra* izy ireo sy ireo vadiny, hitsotsotra ambony sofa avo.

لَهُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ وَلَهُم مَّا
يَدَّعُونَ ٥٨

**58.** Hahazo voankazo maro ao izy ireo ary hahazo izay rehetra tadiaviny.

سَلَٰمٌ قَوْلًا مِّن رَّبٍّ رَّحِيمٍ ٥٩

**59.** *Hoarahabaina hoe izy ireo*: "Fiadanana" – teny *fiarahaban'ny* Tompo Mpamindra fo.

وَٱمْتَٰزُوا۟ ٱلْيَوْمَ أَيُّهَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٦٠

**60.** *Dia hilaza Andriamantra hoe:* "E, ianareo olo-meloka, ankehitriny misaraha ianareo *amin'ny olo- marina."*

أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يَٰبَنِىٓ ءَادَمَ أَن
لَّا تَعْبُدُوا۟ ٱلشَّيْطَٰنَ ۖ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ
مُّبِينٌ ٦١

**61.** Moa va tsy efa nafarako ianareo, ry taranak'i Adama, mba tsy hidera an'i Satana satria fahavalonareo miharihary izy,

وَأَنِ ٱعْبُدُونِى ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٦٢

**62.** Ary mba manompoa ahy ianareo? Izany no lala-mahitsy.

وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنكُمْ جِبِلًّا كَثِيرًا ۖ أَفَلَمْ
تَكُونُوا۟ تَعْقِلُونَ ٦٣

**63.** "Nefa izy dia efa nanary ny maro taminareo. Ahoana ary no tsy nahafahanareo nahalala?"

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِى كُنتُمْ تُوعَدُونَ ٦٤

**64.** "Io ilay helo nampanantenana anareo."

ٱصْلَوْهَا ٱلْيَوْمَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ٦٥

**65.** "Midira amin'izay ao anio satria nandà ny hino ianareo."

ٱلْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلَىٰٓ أَفْوَٰهِهِمْ وَتُكَلِّمُنَآ
أَيْدِيهِمْ وَتَشْهَدُ أَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا۟
يَكْسِبُونَ ٦٦

**66.** Amin'io andro io dia hofehezinay ny vavan'izy ireo ary ny tanan'izy ireo dia hiteny, ary ny tongotr'izy ireo ho vavolombelon'izay azon'izy ireo.

وَلَوْ نَشَآءُ لَطَمَسْنَا عَلَىٰٓ أَعْيُنِهِمْ
فَٱسْتَبَقُوا۟ ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبْصِرُونَ ٦٧

**67.** Ary raha tiany dia azonay nopotsirina ny mason'izy ireo ary nitsangana faingana nitady ny lalana hivoahana izy ireo. Nefa ahoana moa no *hahafan'* izy ireo mahita?

وَلَوْ نَشَآءُ لَمَسَخْنَٰهُمْ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمْ
فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مُضِيًّا وَلَا يَرْجِعُونَ ٦٨

**68.** Ary raha tianay dia ho nataony tsy afa-nihetsika teo amin'ny toerany izy ireo, amin'izay fotoana izay dia sady

tsy afaka hiroso no tsy afaka hihemotra izy ireo.

R.5

**69.** Ary ho an'izay omenay andro lava iainana - ataonay izay hampihena miandalana ny herin'ny rehetra. Koa tsy afaka ny hahalala an'izany mihitsy ve izy ireo?

وَمَنْ نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِي الْخَلْقِ ۚ أَفَلَا
يَعْقِلُوْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** Ary tsy nampianatra poezia azy Izahay, sady tsy mendrika *ny ho poeta rahateo koa izy*. Izany dia fampahatsiahivana fotsiny sy Kor'any izay mampiharihary ny zava-drehetra.

وَمَا عَلَّمْنٰهُ الشِّعْرَ وَمَا يَنْۢبَغِيْ لَهٗ ۚ إِنْ
هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَّقُرْاٰنٌ مُّبِيْنٌ ﴿٧٠﴾

**71.** Mba hahafahany mampiomana ny velona rehetra, ary mba hahatanteraka ireo didy, mikasika ireo tsy mpino.

لِّيُنْذِرَ مَنْ كَانَ حَيًّا وَّيَحِقَّ الْقَوْلُ عَلَى
الْكٰفِرِيْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Tsy hitan'izy ireo angaha fa amin'ireo zavatra rehetra novolavolain'ny tananay dia nahary ny biby fiompy Izahay izay izy ireo no tompon'izy ireny.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا خَلَقْنَا لَهُمْ مِّمَّا عَمِلَتْ
أَيْدِيْنَآ أَنْعَامًا فَهُمْ لَهَا مٰلِكُوْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ary natolotray hanompo azy ireo izy ireny. Ka ny sasany ampiasaina ho fitaovana entina mivezivezy, ary ny sasany kosa hohanina.

وَذَلَّلْنٰهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوْبُهُمْ وَمِنْهَا
يَأْكُلُوْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Ary misy tombotsoa hafa sy zava-posotro ho azy ireo koa avy amin'izy ireny. Tsy te ho mpakasitraka ve izy ireo?

وَلَهُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ وَمَشَارِبُ ۚ أَفَلَا
يَشْكُرُوْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Ary dia nanompo andriamanitra hafa ankoatra an'i Allah izy ireo mba hahavonjy azy!

وَاتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اٰلِهَةً لَّعَلَّهُمْ
يُنْصَرُوْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Nefa tsy ho afaka ny hanampy azy ireo izy ireny. *Ny mifanohitra amin'izany*, hatolotra isan'andiany miaraka *eo anatrehan'I Allah* izy ireo.

لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ نَصْرَهُمْ ۙ وَهُمْ لَهُمْ
جُنْدٌ مُّحْضَرُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Noho izany aza atao manafitohina anao izay ambaran'izy ireo, mahafantatra ny kobonin'izy ireo sy ambaran'izy ireo Izahay.

فَلَا يَحْزُنْكَ قَوْلُهُمْ ۘ إِنَّا نَعْلَمُ مَا
يُسِرُّوْنَ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** Tsy tsapan'ny olombelona ve fa noharianay avy amin'ny tsirinaina indray mitete monja izy? Nefa dia indro izay tonga be famaliana miharihary.

أَوَلَمْ يَرَ الْإِنْسَانُ أَنَّا خَلَقْنٰهُ مِنْ
نُّطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ خَصِيمٌ مُّبِينٌ ﴿٧٨﴾

**79.** Dia mahavita manely tsaho mikasika Anay izy ka hadinony izay nahariana azy. Hoy izy hoe: "Iza no afaka mamelona indray ny taolana efa lo?"

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَّنَسِيَ خَلْقَهٗ ۖ قَالَ
مَنْ يُّحْيِ الْعِظَامَ وَهِيَ رَمِيمٌ ﴿٧٩﴾

**80.** Lazao hoe: "Ilay namorona azy ireo tamin'ny voalohany no afaka manome aina azy indray; ary mahafantatra tsara ny fahariana rehetra Izy."

قُلْ يُحْيِيهَا الَّذِيٓ أَنْشَأَهَآ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۖ وَ
هُوَ بِكُلِّ خَلْقٍ عَلِيمٌ ﴿٨٠﴾

**81.** Ilay namorona afo ho anareo avy amin'ny hazo maintso, ka indro ianareo afaka mandrehitra *afo* avy amin'izany.

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمْ مِّنَ الشَّجَرِ الْأَخْضَرِ
نَارًا فَإِذَآ أَنْتُمْ مِّنْهُ تُوقِدُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Ilay namorona ny lanitra sy ny tany, moa tsy hainy ny mamorona mitovy amin'ireo indray? Eny, tsy azo lavina fa Izy no Mpahary, Avo indrindra sady Mahalala ny zava-drehetra.

أَوَلَيْسَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ
بِقٰدِرٍ عَلٰٓى أَنْ يَّخْلُقَ مِثْلَهُمْ ۚ بَلٰى ۗ وَهُوَ
الْخَلّٰقُ الْعَلِيمُ ﴿٨٢﴾

**83.** Minoa marimarina fa ny baikony, rehefa mila zavatra iray izy, dia izao *fotsiny* hoe: "Misia", dia manomboka misy izany.

إِنَّمَآ أَمْرُهٗٓ إِذَآ أَرَادَ شَيْئًا أَنْ يَّقُولَ لَهٗ
كُنْ فَيَكُونُ ﴿٨٣﴾

**84.** Noho izany, Masina Izy, izay eo am-pelatanany ny fanjakan'ny zava-drehetra! Ary any Aminy no tsy maintsy hiafaranareo *rehetra*.

فَسُبْحٰنَ الَّذِيْ بِيَدِهٖ مَلَكُوْتُ كُلِّ
شَيْءٍ وَّإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٤﴾




Toko Fahafito Amby Telopolo - 37

## AL-ṢĀFFĀT

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Amin'ny alalan'ireo milahatra manao mandatehezana,

وَالصّٰٓفّٰتِ صَفًّا ②

**3.** Ka manosika amin-kery ireo ratsy,

فَالزّٰجِرٰتِ زَجْرًا ③

**4.** Sady mitory *ny Kor'any* ho fampahatsiahivana.

فَالتّٰلِيٰتِ ذِكْرًا ④

**5.** Minoa marimarina, fa ny Andria-manitrareo dia tokana,

اِنَّ اِلٰهَكُمْ لَوَاحِدٌ ⑤

**6.** Ilay Tompon'ny lanitra sy ny tany ary izay rehetra eo anelanelan'ireo, ary Ilay Tompon'ny toerana rehetra iparitahan'ny fahazavana.

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَرَبُّ الْمَشَارِقِ ⑥

**7.** Ny lanitra ambany indrindra dia noravahanay kintana isan-karazany;

اِنَّا زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِزِيْنَةِ الْكَوَاكِبِ ⑦

**8.** Ary narovanay tamin'ireo satana mpikomy izany.

وَحِفْظًا مِّنْ كُلِّ شَيْطٰنٍ مَّارِدٍ ⑧

**9.** Tsy afaka ny handre izay lazaina anatin'ny fivorian'ireo izay ao andanitra ireo *satana ireo*, ary voatora-bato amin'izay toerana rehetra alehany.

لَا يَسَّمَّعُوْنَ اِلَى الْمَلَاِ الْاَعْلٰى وَيُقْذَفُوْنَ مِنْ كُلِّ جَانِبٍ ⑨

**10.** Voahilika *izy ireo* ary misy famaizana maharitra ho azy ireo.

دُحُوْرًا وَّلَهُمْ عَذَابٌ وَّاصِبٌ ⑩

**11.** Afa-tsy izay mahazo zavatra faingana, noho izany hisy kintana manan-drambo mamirapiratra hanaraka azy.

اِلَّا مَنْ خَطِفَ الْخَطْفَةَ فَاَتْبَعَهٗ شِهَابٌ ثَاقِبٌ ⑪

**12.** Anontanio ary izy ireo raha matanjaka noho ireo *hafa* izay noharianay? Izy ireo dia avy tamin'ny tanimanga madity.

فَاسْتَفْتِهِمْ اَهُمْ اَشَدُّ خَلْقًا اَمْ مَّنْ خَلَقْنَا ۭ اِنَّا خَلَقْنٰهُمْ مِّنْ طِيْنٍ لَّازِبٍ ⑫

**13.** Tsia, fa talanjona ianao; saingy izy ireo kosa manaratsy.

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Tsy mitandrina mihitsy izy ireo rehefa ampitandremana.

وَإِذَا ذُكِّرُوا لَا يَذْكُرُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Rehefa mahita Fambara izy ireo dia mitady hanaratsy izany.

وَإِذَا رَأَوْا آيَةً يَسْتَسْخِرُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Ary hoy izy ireo hoe: "Fanovamaso fotsiny izany."

وَقَالُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿١٦﴾

**17.** "Hanky! Mbola hovelomina indray ve izany izahay rehefa maty ka ho zary vovoka sy taolana izahay?"

أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿١٧﴾

**18.** "Ary ireo razanay ihany koa ve?"

أَوَآبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Lazao hoe: "Eny, *ary* halambaraka ianareo."

قُلْ نَعَمْ وَأَنْتُمْ دَاخِرُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Noho izany dia hisy Antso henjana ary indro miha mahita izy ireo.

فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَاحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ يَنْظُرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Dia hilaza hoe izy ireo: "Lozantsika! Andro fitsarana izao."

وَقَالُوا يَا وَيْلَنَا هَٰذَا يَوْمُ الدِّينِ ﴿٢١﴾

**22.** "Io Ilay andro fanapahana farany, izay notsinotsiniavinareo."

هَٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾

R.2

**23.** *Ary holazaina ireo anjely hoe:* "Vorio ireo izay nanao ny ratsy, ireo sakaizan'izy ireo, sy ireo izay notompoin'izy ireo,"

احْشُرُوا الَّذِينَ ظَلَمُوا وَأَزْوَاجَهُمْ وَمَا كَانُوا يَعْبُدُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** "Akoatran'i Allāh, dia ento hiazo ny lalana mankany amin'ny Afobe izy ireo;"

مِنْ دُونِ اللَّهِ فَاهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطِ الْجَحِيمِ ﴿٢٤﴾

**25.** "Ary sambory izy ireo, satria tsy maintsy hanaovana fanadihadiana."

وَقِفُوهُمْ إِنَّهُمْ مَسْئُولُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** "Inoana no mahazo anareo ka mahatonga anareo samy ianareo tsy mifamonjy?"

مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Tsia, fa hitolo-batana izy ireo amin'io andro io.

بَلْ هُمُ الْيَوْمَ مُسْتَسْلِمُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ny sasantsasany hitodika amin'ny sasany, hifanontany izy ireo,

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Hilaza hoe izy ireo: “Marina tokoa fa nanatona anay avy tao ankavanana ianareo.”

قَالُوٓا إِنَّكُمْ كُنتُمْ تَأْتُونَنَا عَنِ ٱلْيَمِينِ ﴿٢٩﴾

**30.** Hamaly hoe izy ireo: “*Tsia*, fa ianareo aza tsy mpino akory”

قَالُوا بَل لَّمْ تَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** “Ary tsy nanana fahefana velively taminareo izahay; fa ianareo koa aza dia vahoaka mpikomy.”

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيْكُم مِّن سُلْطَٰنٍۭ ۖ بَلْ كُنتُمْ قَوْمًا طَٰغِينَ ﴿٣١﴾

**32.** “Ankehitrio, dia tanteraka taminay ny tenin'ny Tomponay, ka tsy maintsy hanandrana *famaizana* tokoa izahay.”

فَحَقَّ عَلَيْنَا قَوْلُ رَبِّنَآ ۖ إِنَّا لَذَآئِقُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** “Ary nataonay izay namerezana anareo any amin'ny lalan-diso, satria izahay koa aza mba diso lalana.”

فَأَغْوَيْنَٰكُمْ إِنَّا كُنَّا غَٰوِينَ ﴿٣٣﴾

**34.** “Raha ny marina amin’io andro io izy rehetra dia hitambatra ao amin’ny famaizana avokoa.”

فَإِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِى ٱلْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Minoa marimarina fa ohatr’izany no anaovanay ireo meloka.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِٱلْمُجْرِمِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Satria rehefa nilazana hoe izy ireo: “Tsy misy Andriamanitra hafa ankoatra an’i Allāh, dia *nihodina* tamin’ny avonavona izy ireo.”

إِنَّهُمْ كَانُوٓا إِذَا قِيلَ لَهُمْ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا ٱللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Dia niteny hoe izy ireo: “Tsy maintsy hiala amin'ireo andriamanitray ve izany izahay noho ny poeta adala iray?”

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُوٓا ءَالِهَتِنَا لِشَاعِرٍ مَّجْنُونٍۭ ﴿٣٧﴾

**38.** Tsia, fa nitondra ny fahamarinana izy ary nijoro ho vavolombelon’ny fahamarinan’ireo Iraka *rehetra.*

بَلْ جَآءَ بِٱلْحَقِّ وَصَدَّقَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Azo antoka fa hanandrana famaizana mamaivay ianareo.

إِنَّكُمْ لَذَآئِقُوا ٱلْعَذَابِ ٱلْأَلِيمِ ﴿٣٩﴾

**40.** Tsy hahazo valin’asa afa-tsy izay nataonareo ihany ianareo.

وَمَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Afa-tsy ireo mpanompo voafidin’i Allāh,

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Izy ireo dia hahazo vatsy efa fantatra *mialoha;*

أُو۟لَٰٓئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَّعْلُومٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Voankazo maro, ary homem-boninahitra izy ireo,

فَوَاكِهُ ۚ وَهُم مُّكْرَمُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ao amin'ny saha ampoka haravoana,

فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٤٤﴾

**45.** *Mipetraka* ery amin'ny seza fiandrianana, mifanatrika

عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَابِلِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Mifandimby hotolorana rano amin'ny kaopy, izay rano notovozina tamin'ny loharano mikoriana.

يُطَافُ عَلَيْهِم بِكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Rano madio mangalahala, tsara tsiro ho an'izay misotro azy,

بَيْضَاءَ لَذَّةٍ لِّلشَّارِبِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Izay tsy misy hamamoana, ary tsy mahavery saina izy ireo amin'izany.

لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنزَفُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary hisy vehivavy madio maro, amin'ny fijery maontina ny maso baribary *sady meva.*

وَعِندَهُمْ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ عِينٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Tahaka ny atody nosaronana[78] izy ireo.

كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Hany ka ny sasany amin'izy ireo dia mila resaka amin'ny hafa ary mifampanontany.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Ny sasany amin'izy ireo dia hilaza hoe: "Nanana sakaiza aho,"

قَالَ قَائِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Izay niteny hoe: "Moa ve ianao tena isan'ireo mino ny fahamarinan'izany *olona izany* tokoa?"

يَقُولُ أَإِنَّكَ لَمِنَ الْمُصَدِّقِينَ ﴿٥٣﴾

**54.**"Moa ve tena hahazo valin'asa marina *noho ireo zava-bitantsika* ve isika rehefa maty ka hody vovoka sy taolana?"

أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَدِينُونَ ﴿٥٤﴾

---

[78] Ny teny hoe بَيْضٌ (baiḍon), teny milaza hamaroana amin'ny بَيْضَةٌ (baiḍaton), dia midika hoe "Atodina vorombe" na atody fotsiny. Ny olona izay voaaro dia antsoina hoe بَيْضَةُ الْبَلَدِ (baiḍatol balad) "ny atodin'ny tanàna" satria ny atodin'ny vorombe dia ambenan'ny lahy, ary tsara ambina izany. Midika izany fa tsy manam-tsahala izy amin'ny maha andriana azy, ary miseho amin'ny endrika atody navela irery, na ihany koa mpitondra na andriana ilay olona; na koa hoe reharehan'ny firenena izy, olona tena manan-daza sady fakàna torohevitra matetika. Noho izany ny teny hoe بَيْضٌ مَّكْنُونٌ (baiḍon maknūn) dia midika hoe "ny reharehan'ilay Paradisa tsara ambina".

**55.** Hanontany hoe izy: "Te hanandrana ny hitady izany ve ianareo?"

قَالَ هَلْ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ٥٥

**56.** Dia hijery izy ka hahita izany eo afovoan'ny afobe

فَاطَّلَعَ فَرَآهُ فِي سَوَاءِ الْجَحِيمِ ٥٦

**57.** Hiteny hoe izy: "Amin'ny anaran'i Allāh! Saika nanao izay haharava ahy ianao."

قَالَ تَاللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرْدِينِ ٥٧

**58.** "Ary raha tsy ny fahasoavan'ny Tompoko dia azo antoka fa ho isan'ireo nantsoina *teo anatrehany* aho."

وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّي لَكُنتُ مِنَ الْمُحْضَرِينَ ٥٨

**59.** "Tsy marina ve fa tsy ho faty intsony isika,"

أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِينَ ٥٩

**60.** "Afa tsy tamin'ny fahafatesantsika voalohany ary tsy natokana ho faizina isika?"

إِلَّا مَوْتَتَنَا الْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ٦٠

**61.** "Minoa marimarina fa fandresena fara tampony izany."

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ٦١

**62.** "Koa aoka ny mpiasa hiasa ho amin'ny *fahasambarana* tahaka izany.

لِمِثْلِ هَٰذَا فَلْيَعْمَلِ الْعَامِلُونَ ٦٢

**63.** Izany ve no mendrika ho fankasitrahana kokoa sa ilay hazo faran'izay ratsy?

أَذَٰلِكَ خَيْرٌ نُّزُلًا أَمْ شَجَرَةُ الزَّقُّومِ ٦٣

**64.** Efa tena nisedranay ireo olondratsy tokoa izany.

إِنَّا جَعَلْنَاهَا فِتْنَةً لِّلظَّالِمِينَ ٦٤

**65.** Hazo mitsimoka ao afovoan'ny Helo izany.

إِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِي أَصْلِ الْجَحِيمِ ٦٥

**66.** Tahaka ny lohana bibilava ny voany.

طَلْعُهَا كَأَنَّهُ رُءُوسُ الشَّيَاطِينِ ٦٦

**67.** Tena hihinana izany marina tokoa izy ireo ary hameno ny kibony.

فَإِنَّهُمْ لَآكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ٦٧

**68.** Ary hisy rano mangotraka no ho zava-posotro ho azy ireo eny ambony eny.

ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِّنْ حَمِيمٍ ٦٨

**69.** Avy eo dia azo antoka fa ny Afobe no hitodian'izy ireo,

ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى الْجَحِيمِ ٦٩

**70.** Tena nahita ny rain'izy ireo diso lalana izy ireo,

إِنَّهُمْ أَلْفَوْا آبَاءَهُمْ ضَالِّينَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ary nanaraka ny dian'ny *rain'izy ireo* haingana dia haingana izy ireo,

فَهُمْ عَلَىٰ آثَارِهِمْ يُهْرَعُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Ary ny ankamaroan'ny vahoaka nialoha azy ireo dia diso lalana.

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ary dia nandefa mpampitandrina teo anivon'izy ireo izahay.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِمْ مُنْذِرِينَ ﴿٧٣﴾

**74.** Koa jereo hoe tahaka ny inona ny *haratsiam*-piafaran'ireo olona efa nampiomanina.

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنْذَرِينَ ﴿٧٤﴾

**75.** Ankoatra ireo mpanompo voafidin'i Allāh.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿٧٥﴾

R.3

**76.** Ary marina tokoa fa niantso anay i Noa, ka aok'izany ny valin-teny nataonay *tamin'ny fivavahany*!

وَلَقَدْ نَادَانَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ الْمُجِيبُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Ary namonjy azy sy ny fianakaviany tamin'ny loza lehibe Izahay.

وَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ ﴿٧٧﴾

**78.** Ary ny taranany *irery* no hany navelanay hiaina

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُ هُمُ الْبَاقِينَ ﴿٧٨﴾

**79.** Ary nataonay re laza tamin'ireo taranaka ho avy izy.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿٧٩﴾

**80.** Fiadanana anie ho an'i Noa eo amin'ireo vahoakan'izao tontolo izao.

سَلَامٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِي الْعَالَمِينَ ﴿٨٠﴾

**81.** Raha ny marina, tahaka izany no ankasitrahanay izay manao ny tsara.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Marina tokoa fa iray tamin'ireo mpanomponay izay mpino izy.

إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٢﴾

**83.** Ary nataonay safotry ny rano ireo sisa.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ ﴿٨٣﴾

**84.** Marina tokoa fa isan'ny tao amin'ny vondrona nisy azy i Abrahama;

وَإِنَّ مِنْ شِيعَتِهِ لَإِبْرَاهِيمَ ﴿٨٤﴾

**85.** Rehefa nanantona ny Tompony tamin'ny fo feno fanoavana izy;

إِذْ جَاءَ رَبَّهُ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٥﴾

**86.** Rehefa niteny tamin'ny rainy sy ny vahoakany hoe izy: "Inona no ivavahanareo?"

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِۦ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** "Hikaroka andriamanitra tsy izy akoatra an'i Allāh ve ianareo?"

أَئِفْكًا ءَالِهَةً دُونَ ٱللَّهِ تُرِيدُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** "Ahoana ny fiheveranareo an'ilay Tompon'izao rehetra izao?"

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** "Nanopy maso teny amin'ireo kintana izy avy eo,"

فَنَظَرَ نَظْرَةً فِى ٱلنُّجُومِ ﴿٨٩﴾

**90.** Ary nilaza hoe: "Raha ny marina, misy zavatra tsy azoazoko."

فَقَالَ إِنِّى سَقِيمٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Dia nanome lamosina azy izy ireo ka niala taminy.

فَتَوَلَّوْا۟ عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Ary dia nandeha antsokosoko tany amin'ireo andriamanitr'izy ireo izy ka nanontany hoe: "Ianareo va tsy te hihinana?"

فَرَاغَ إِلَىٰٓ ءَالِهَتِهِمْ فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** "Inona no mahazo anareo no tsy miteny?"

مَا لَكُمْ لَا تَنطِقُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Dia nokapohany tampoka tamin'ny tanana ankavanana izy ireo *(ireo andriamani-diso).*

فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًۢا بِٱلْيَمِينِ ﴿٩٤﴾

**95.** Dia nihazakazaka namonjy azy ireo olona.

فَأَقْبَلُوٓا۟ إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Hoy izy tamin'izy ireo: "Ianareo ve dia hanompo zavatra izay ianareo ihany no nanao sary sikotra izany?"

قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Nefa i Allāh no nahary anareo sady namorona izay ihany koa zavatra vokarinareo.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Hoy izy ireo hoe: "Manomàna rafitra iray ho azy dia atsipazo ao anaty Afobe izy.

قَالُوا۟ ٱبْنُوا۟ لَهُۥ بُنْيَٰنًا فَأَلْقُوهُ فِى
ٱلْجَحِيمِ ﴿٩٨﴾

**99.** Koa nanomana teti-dratsy hamelezana azy izy ireo, saingy tena nalainay baraka izy ireo.

فَأَرَادُوا۟ بِهِۦ كَيْدًا فَجَعَلْنَٰهُمُ
ٱلْأَسْفَلِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** Ary hoy izy: “Ho any amin’ny Tompoko aho fa hitari-dalana ahy tokoa izy”.

وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهْدِينِ ﴿١٠٠﴾

**101.** *Ary nivavaka izy*: “Ry Tompoko, tolory *zanaka* tia vavaka aho”.

رَبِّ هَبْ لِي مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٠١﴾

**102.** Dia notoloranay ny vaovao mahafaly mikasika ilay zanaka malemy fanahy.

فَبَشَّرْنَاهُ بِغُلَامٍ حَلِيمٍ ﴿١٠٢﴾

**103.** Ka rehefa feno taona afaka hiara-miasa aminy ilay io dia nilazany hoe: “E, ry zanako malala, hitako tamin’ny nofy fa hatolotro hatao sorona ianao. Eritrereto ny dikan’izany, dia lazao ahy ny hevitrao”. Namaly izy nanao hoe: “Oh ry Dada, ataovy izay nandidiana anao raha izay ny sitrak’i Allāh, dia ho hitanao fa ho isan’ireo izay manana faharetana aho.”

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ السَّعْيَ قَالَ يَا بُنَيَّ إِنِّي
أَرَىٰ فِي الْمَنَامِ أَنِّي أَذْبَحُكَ فَانْظُرْ مَاذَا
تَرَىٰ ۚ قَالَ يَا أَبَتِ افْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ۖ
سَتَجِدُنِي إِنْ شَاءَ اللَّهُ مِنَ الصَّابِرِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Ary rehefa nilefitra *tamin’ny sitrapon’Andriamanitra* izy mianaka ka nasainy niakohoka tamin’ny tany ilay zanany,

فَلَمَّا أَسْلَمَا وَتَلَّهُ لِلْجَبِينِ ﴿١٠٤﴾

**105.** Dia nantsoinay izy: “Oh, ry Abrahama,”

وَنَادَيْنَاهُ أَنْ يَا إِبْرَاهِيمُ ﴿١٠٥﴾

**106.** “Efa tanterakao ilay nofy”. Raha ny marina tahaka izay no nakasitrahanay ny olona manao ny tsara.

قَدْ صَدَّقْتَ الرُّؤْيَا ۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي
الْمُحْسِنِينَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Tena fitsapana miarihary tokoa izany.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْبَلَاءُ الْمُبِينُ ﴿١٠٧﴾

**108.** Ary nanakalo azy tamina sorona lehibe izahay.

وَفَدَيْنَاهُ بِذِبْحٍ عَظِيمٍ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ary nataonay re laza tamin’ireo taranaka nifandimby izy.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿١٠٩﴾

**110.** “Fiadanana anie ho an’i Abrahama!”

سَلَامٌ عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ ﴿١١٠﴾

**111.** Tahaka izany no ankasitrahanay ny olona manao ny tsara.

كَذٰلِكَ نَجۡزِی الۡمُحۡسِنِيۡنَ ﴿١١١﴾

**112.** Azo antoka fa isan'ireo mpanomponay izay mpino izy.

اِنَّهٗ مِنۡ عِبَادِنَا الۡمُؤۡمِنِيۡنَ ﴿١١٢﴾

**113.** Dia nomenay ny vaovao mahafalin'i Isaka, mpaminany iray isan'ireo mpandala ny fahamarinana izy.

وَ بَشَّرۡنٰهُ بِاِسۡحٰقَ نَبِيًّا مِّنَ الصّٰلِحِيۡنَ ﴿١١٣﴾

**114.** Dia nomenay tso-drano izy sy Isaka. Ary nisy nanao ny tsara tamin'ireo taranak'izy ireo ary nisy ireo nampiseho faharatsiana tamin'ny tenany ihany.[79]

وَ بٰرَكۡنَا عَلَيۡهِ وَ عَلٰۤی اِسۡحٰقَ ؕ وَ مِنۡ ذُرِّيَّتِهِمَا مُحۡسِنٌ وَّ ظَالِمٌ لِّنَفۡسِهٖ مُبِيۡنٌ ﴿١١٤﴾ ع

R.4

**115.** Ary tena nanome tombon-tsoa ho an'i Mosesy sy Aarôna tokoa Izahay.

وَ لَقَدۡ مَنَنَّا عَلٰی مُوۡسٰی وَ هٰرُوۡنَ ﴿١١٥﴾

**116.** Ary namonjy azy roalahy ireo sy ny vahoaka tamin'ny fahaverezana lalina Izahay.

وَ نَجَّيۡنٰهُمَا وَ قَوۡمَهُمَا مِنَ الۡكَرۡبِ الۡعَظِيۡمِ ﴿١١٦﴾

**117.** Nanampy azy ireo Izahay, ary izy ireo no nandresy.

وَ نَصَرۡنٰهُمۡ فَكَانُوۡا هُمُ الۡغٰلِبِيۡنَ ﴿١١٧﴾

**118.** Dia nanolotra ho azy roalahy ireo ny Boky nampahazavasaina Izahay.

وَ اٰتَيۡنٰهُمَا الۡكِتٰبَ الۡمُسۡتَبِيۡنَ ﴿١١٨﴾

---

[79] Ny teny hoe ظَالِمٌ (ẓālim) "ratsy fanahy" na koa hoe ظُلْم (ẓolm) "haratsiam-panahy" dia matetika tsy ampiasain'ny Kor'any masina amin'ny maha fanamelohana azy. Eto izany dia misahana izay rehetra mety ho fialana amin'ny lala-mahitsy izy io; sady io teny io koa dia azo adika hoe "hentitra amin'ny tena", izany dia fanandratan-tenan'ilay olona resahana. Ao amin'ny toko 35: 53 dia mazava tsara fa noraisin'Andriamanitra ho isan'ireo Mpanompo voafidy izay azo lazaina fa ظَالِمٌ لِّنَفۡسِهٖ (ẓālimon linafsihi) "hentitra amin'ny tenany". Eto, izany dia olona hentitra, sarotiny tanteraka amin'ny tenany arakaraka ny izorany amin'ny lalan'i Allāh. Eo amin'io sokajy io ihany koa no ahitana ireo olona ao anatin'ny laharam-boninahitra ambony, izay antsoina hoe مُّقۡتَصِدٌ (moktaṣid) "Ireo izay mijanona ao amin'ny lala-mahitsy" sy hoe سَابِقٌۢ بِالۡخَيۡرٰتِ (sābikon lil khairāt) "ireo izay mihoatra ny hafa amin'ny fanaovana asa soa". Fa raha ny marina, mandritra ny fanaovana fivahinianana masina dia tsy maintsy manao fampijalian-tena ny olombelona mba hahazoany manao asa soa. Midera ireo izay sarotiny amin'ny tenany amin'ny alalan'ny fitiavan'Andriamanitra ary miantso azy ireo tsirairay hoe ظَالِمٌ لِّنَفۡسِهٖ (ẓālimon linafsihi) "hentitra amin'ny tenany".

**119.** Dia notarihinay tamin'ny lalana marina izy ireo.

وَهَدَيْنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلْمُسْتَقِيمَ ١١٩

**120.** Ary nataonay re laza tamin'ireo taranaka ho avy izy ireo.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِى ٱلْءَاخِرِينَ ١٢٠

**121.** "Fiadanana anie ho an'i Mosesy sy Aarôna."

سَلَٰمٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ١٢١

**122.** Tahaka izany ny fomba ankasitrahanay ireo manao ny tsara.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ١٢٢

**123.** Azo antoka fa isan'ireo mpanomponay izay mpino izy roa ireo.

إِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٢٣

**124.** Ary azo antoka koa fa i Elia dia *iray* tamin'ireo Iraka,

وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٢٤

**125.** Rehefa niteny hoe izy tamin'ny vahoakany: "Tsy te hatahotra an'Andriamanitra ianareo?"

إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ١٢٥

**126.** Mivavaka amin'i B'al ve ianareo ka mandao Ilay Mpahary mendrika indrindra,

أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ ٱلْخَٰلِقِينَ ١٢٦

**127.** I Allāh, ilay Tomponareo sy ny Tompon'ireo razanareo fahizay?

ٱللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ١٢٧

**128.** "Fa noraisin'izy ireo ho mpandainga izy, ary azo antoka fa hoentina eo *anatrehan'Andriamanitra* izy ireo mba hanambara izany."

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ١٢٨

**129.** Afa tsy ireo mpanompo voafidin'i Allāh.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ١٢٩

**130.** Ary nataonay re laza tamin'ireo taranaka mifandimby izy.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ١٣٠

**131.** "Fiadanana anie ho an'i Elia *sy ny vahoakany*!"

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِلْ يَاسِينَ ١٣١

**132.** Tahaka izany ny fomba ankasitrahanay izay manao ny tsara.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ١٣٢

**133.** Azo antoka fa isan'ireo mpanomponay izay mpino izy.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٣٣

**134.** Ary azo antoka koa fa i Lota dia *iray* tamin'ireo Iraka,

وَإِنَّ لُوطًا لَّمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٣٤

**135.** Ary rehefa nanavotra azy sy ireo fianakaviany koa Izahay,

إِذْ نَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ أَجْمَعِينَ ﴿١٣٥﴾

**136.** Afa tsy vavy antitra iray niaraka tamin'ireo nijanona tany aoriana.

إِلَّا عَجُوزًا فِى ٱلْغَٰبِرِينَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Ary dia noringaninay avokoa ireo sisa.

ثُمَّ دَمَّرْنَا ٱلْءَاخَرِينَ ﴿١٣٧﴾

**138.** Ary minoa marimarina fa mandalo eo akaikin'izy ireo ianareo ny maraina,

وَإِنَّكُمْ لَتَمُرُّونَ عَلَيْهِم مُّصْبِحِينَ ﴿١٣٨﴾

**139.** Sy ny alina. Koa nahoana ianareo no tsy te hahalala an'izany?

وَبِٱلَّيْلِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٣٩﴾

R.5

**140.** Ary azo antoka fa i Jaonasy koa dia *iray* tamin'ireo Iraka,

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Rehefa nandositra teny amin'ilay sambo feno hipoka izy;

إِذْ أَبَقَ إِلَى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ﴿١٤١﴾

**142.** Dia nanao ankitsapaka niaraka tamin'*ireo mpiantsambo* sasany izy ka voatondro ho isan'ireo *havarina any andranomasina.*

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلْمُدْحَضِينَ ﴿١٤٢﴾

**143.** Teo am-panenenana anefa izy dia natelin'ny trondro.

فَٱلْتَقَمَهُ ٱلْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿١٤٣﴾

**144.** Fa raha tsy isan'ireo midera an'*Andriamanitra* izy,

فَلَوْلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلْمُسَبِّحِينَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Dia azo antoka fa nijanona tao *an-kibon'ilay trondro* izy mandrapahatongan'ny fitsanganana amin'ny maty.

لَلَبِثَ فِى بَطْنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Natsipinay teny amin'ny torapasika mangadihady izy avy eo. Ary tsy salama loatra izy.

فَنَبَذْنَٰهُ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ﴿١٤٦﴾

**147.** Ary nasianay voatavo naniry teo amboniny.

وَأَنۢبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِّن يَقْطِينٍ ﴿١٤٧﴾

**148.** Ary dia nalefanay *ho Iraka* tamina *olona* iraihetsy na mahery izy.

وَأَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ مِا۟ئَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيدُونَ ﴿١٤٨﴾

**149.** Dia nino izy ireo; dia nomenay vatsy nandritra ny fotoana voafetra izy ireo.

فَاٰمَنُوْا فَمَتَّعْنٰهُمْ اِلٰى حِيْنٍ ﴿١٤٩﴾

**150.** Anontanio azy ireo *(ireo tsy mpino)* raha manana zanaka vavy ny Tomponao, satria izy ireo manana zanaka lahy.

فَاسْتَفْتِهِمْ اَلِرَبِّكَ الْبَنَاتُ وَلَهُمُ الْبَنُوْنَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Moa ve nahary ny anjely rehetra mba ho vavy, teo anatrehan'izy ireo Izahay?

اَمْ خَلَقْنَا الْمَلٰٓئِكَةَ اِنَاثًا وَّهُمْ شٰهِدُوْنَ ﴿١٥١﴾

**152.** Azo antoka fa anisan'ny iray amin'ny lainga nataon'izy ireo ny filazana hoe:

اَلَآ اِنَّهُمْ مِّنْ اِفْكِهِمْ لَيَقُوْلُوْنَ ﴿١٥٢﴾

**153.** "Niteraka i Allāh"; azo antoka fa mpandainga izy ireo.

وَلَدَ اللّٰهُ ۙ وَاِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Moa va izy nisafidy zanaka vavy tiana kokoa noho ny zanaka lahy?

اَصْطَفَى الْبَنَاتِ عَلَى الْبَنِيْنَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Inona no mahazo anareo? Ahoana ny fomba fitsaranareo?

مَا لَكُمْ ۗ كَيْفَ تَحْكُمُوْنَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Ianareo ve tsy te handinika?

اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿١٥٦﴾

**157.** Fa manana porofo miarihary ve ianareo?

اَمْ لَكُمْ سُلْطٰنٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٥٧﴾

**158.** Ento ary ny Bokinareo raha mpilaza ny marina ianareo.

فَاْتُوْا بِكِتٰبِكُمْ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Ary nihambo ho iray rà aminy sy ireo Jiny izy ireo, nefa na ireo Jiny aza dia mahalala tsara fa tsy maintsy hantsoina hanatrika *eo anoloan'Andriamanitra mba hotsaraina izy ireo.*

وَجَعَلُوْا بَيْنَهٗ وَبَيْنَ الْجِنَّةِ نَسَبًا ۚ وَلَقَدْ عَلِمَتِ الْجِنَّةُ اِنَّهُمْ لَمُحْضَرُوْنَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Masina anie i Allāh ary ambonin'izay rehetra alahatr'izy ireo aminy,

سُبْحٰنَ اللّٰهِ عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Fa *tsy mba manao toa izany* ireo mpanompo nofidian'i Allāh.

اِلَّا عِبَادَ اللّٰهِ الْمُخْلَصِيْنَ ﴿١٦١﴾

**162.** Raha ny marina, ianareo sy ireo tompoinareo,

فَاِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُوْنَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Dia tsy misy aminareo ny afaka hanary olona manoloana Azy,

مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ بِفَٰتِنِينَ ﴿١٦٣﴾

**164.** Afa-tsy ireo izay hirehitra any amin'ny Afobe.

إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٦٤﴾

**165.** *Ary hilaza ireo anjely hoe:* "Samy efa manana toerana voatondro mialoha avokoa ny tsirairay amintsika."

وَمَا مِنَّآ إِلَّا لَهُۥ مَقَامٌ مَّعْلُومٌ ﴿١٦٥﴾

**166.** Ary marina tokoa fa izahay no mitana ny laharana misy anay ao andaharana.

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلصَّآفُّونَ ﴿١٦٦﴾

**167.** Ary izahay koa dia tena mpankalaza *an-Andriamanitra.*

وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلْمُسَبِّحُونَ ﴿١٦٧﴾

**168.** Ary tena niteny hoe tokoa izy ireo:

وَإِن كَانُوا۟ لَيَقُولُونَ ﴿١٦٨﴾

**169.** "Raha nanana Boky avy amin' ireo vahoaka tany aloha izahay,"

لَوْ أَنَّ عِندَنَا ذِكْرًا مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٦٩﴾

**170.** "Dia azo antoka tanteraka fa ho anisan'ireo mpanompo nofidian'i Allāh izahay."

لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Nefa *rehefa tonga teny amin'izy ireo izany dia* tsy ninoany, fa ho tsapan'izy ireo tsy ho ela izany.

فَكَفَرُوا۟ بِهِۦ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿١٧١﴾

**172.** Ary minoa marimarina fa efa nivoaka ny didinay momba ireo Iraka mpanomponay,

وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا
ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٢﴾

**173.** Fa hovonjena tokoa izy ireo,

إِنَّهُمْ لَهُمُ ٱلْمَنصُورُونَ ﴿١٧٣﴾

**174.** Ary ny miaramilanay no tsy maintsy mandresy.

وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿١٧٤﴾

**175.** Koa miataha ianao amin'izy ireo mandritra ny fotoana elaela.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٥﴾

**176.** Ary diniho izy ireo, satria tsy ho ela izy ireo dia hahita,

وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٦﴾

**177.** Moa va ny famaizana avy aty Aminay no tadiavin'izy ireo hafaiganina?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٧٧﴾

**178.** Fa rehefa midina ao antokotanin'izy ireo dia ho maraina

فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَآءَ صَبَاحُ

ٱلْمُنذَرِينَ ﴿١٧٨﴾

mitondra loza ho an'ireo izay efa nampiomanina izany.

وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٩﴾

**179.** Koa miataha ianao amin'izy ireo mandritra ny fotoana elaela.

وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٨٠﴾

**180.** Ary diniho izy ireo, satria tsy ho ela izy ireo dia hahita

سُبْحَٰنَ رَبِّكَ رَبِّ ٱلْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٨١﴾

**181.** Masina ny Tomponao, Tompon'ny voninahitra sy fahefana, ambony lavitra mihoatra izay lazain'izy ireo!

وَسَلَٰمٌ عَلَى ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٨٢﴾

**182.** Ary fiadanana anie ho an'ireo Iraka!

وَٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٨٣﴾

**183.** Ary an'i Allāh irery ihany ny dera rehetra, Ilay Tompon'izao rehetra izao.



آیاتها ٨٩ — سُورَةُ صٓ مَكِّيَّةٌ ٣٨ — رکوعاتها ٥



## Toko Fahavalo Amby Telopolo - 38
## ṢĀD
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ṣād - *Andriamanitry ny fahamarinana.* Amin'ny alalan'ny Kor'any, feno famporisihana,

صٓ وَالْقُرْاٰنِ ذِی الذِّكْرِ ②

**3.** Fa ireo tsy mpino dia revo ao amin'ny fireharehana sy fankahalana,

بَلِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ عِزَّةٍ وَّ شِقَاقٍ ③

**4.** Firifiry moa no taranaka nialoha azy ireo nopotehinay! Niantso *vonjy* izy ireo, fa tsy nisy fotoana nahazoan'izy ireo nihodivitra *ny famaizana* intsony tamin'izany.

كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ قَرْنٍ فَنَادَوْا وَّلَاتَ حِيْنَ مَنَاصٍ ④

**5.** Dia gaga izy ireo tamin'ny nahatongavan'ny Mpampitandrina avy ao aminy ihany; dia hoy ireo tsy mpino hoe: "Mpanao fanova-maso sady mpandainga be ilay io."

وَعَجِبُوْٓا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ ؗ وَقَالَ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا سٰحِرٌ كَذَّابٌ ⑤

**6.** "Nataon'izy ireo ho Andriamanitra tokana ve ireo andriamanitra maro? Tena zava-mahagaga tokoa izany."

اَجَعَلَ الْاٰلِهَةَ اِلٰهًا وَّاحِدًا ۚ اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ عُجَابٌ ⑥

**7.** Ary nanambara hoe tamin'izy ireo ireo loholona: "Mandehana ary mifikira tsara amin'ireo andriamanitrareo; zavatra niniana natao izao."

وَانْطَلَقَ الْمَلَاُ مِنْهُمْ اَنِ امْشُوْا وَاصْبِرُوْا عَلٰٓى اٰلِهَتِكُمْ ۚ اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ يُّرَادُ ⑦

**8.** Tsy mba nandre zavatra tahaka izany izahay amin'ny fivavahana izay vao haingana indrindra, tsy inona izany fa zavatra noforonina izany.

مَا سَمِعْنَا بِهٰذَا فِي الْمِلَّةِ الْاٰخِرَةِ ۚ اِنْ هٰذَآ اِلَّا اخْتِلَاقٌ ⑧

**9.** Teo amintsika, moa taminy ve no nandefasana ilay famporisiana? Tsia fa nampisalasala azy ireo ny famporisiana avy Amiko. Tsia, fa tsy

ءَاُنْزِلَ عَلَيْهِ الذِّكْرُ مِنْ بَيْنِنَا ؕ بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ مِّنْ ذِكْرِيْ ۚ بَلْ لَّمَّا يَذُوْقُوْا عَذَابِ ⑨

mbola nanandrana ny famaizana avy amiko izy ireo.

**10.** Ananan'izy ireo ve ny harem-ben'ny famindram-po betsaka ananan'Ilay Tomponao Mahefa ny zava-drehetra sady *Mpanolotra*?

أَمْ عِنْدَهُمْ خَزَآئِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ الْعَزِيْزِ الْوَهَّابِ ﴿١٠﴾

**11.** Na koa, moa va azy ireo ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany ary ny zavatra rehetra misy eo anelanelan'ireo? Aoka ary izy ireo mba hiakatra hampiasa *ny fitaovana rehetra ananany.*

أَمْ لَهُمْ مُّلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا فَلْيَرْتَقُوْا فِي الْاَسْبَابِ ﴿١١﴾

**12.** Tafika iray tao anatin'ireo vondrona no ho resy any.

جُنْدٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُوْمٌ مِّنَ الْاَحْزَابِ ﴿١٢﴾

**13.** Talohan'izy ireo dia efa nandray *ireo Iraka* ho mpandainga ihany koa ny vahoakan'i Noa sy ny *foko* 'Ād ary i Farao, ilay mpitondra tafika matanjaka;

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّعَادٌ وَّفِرْعَوْنُ ذُو الْاَوْتَادِ ﴿١٣﴾

**14.** Ary ny fokon'ny Thamōd sy ireo vahoakan'i Lota, ary ireo mponin'ny hazo; ireo no nivondrona.

وَثَمُوْدُ وَقَوْمُ لُوْطٍ وَّاَصْحٰبُ لْـَٔيْكَةِ اُولٰٓئِكَ الْاَحْزَابُ ﴿١٤﴾

**15.** Tsy misy na iray aza tsy nanda ireo Iraka ary tsy azo ihodivirana ny famaizako azy ireo.

اِنْ كُلٌّ اِلَّا كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ﴿١٥﴾

R.2

**16.** Ary hiaka iray monja no andrasan'izy ireo dia tsy hisy fitsaharana ho azy ireo.

وَمَا يَنْظُرُ هٰٓؤُلَآءِ اِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً مَّا لَهَا مِنْ فَوَاقٍ ﴿١٦﴾

**17.** Hoy izy ireo: "Ry Tomponay, ampiharo aminay haingana ny anjara *famaizana* anay alohan'ny higadonan'ny andro fitsarana farany.

وَقَالُوْا رَبَّنَا عَجِّلْ لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ الْحِسَابِ ﴿١٧﴾

**18.** Koa zakao am-paharetana izay lazain'izy ireo, ary tsarovinao i Davida, mpanomponay lehilahy nanana hery lehibe, minoa marimarina fa izy dia mitodika tsy tapaka *any amin'Andriamanitra.*

اِصْبِرْ عَلٰى مَا يَقُوْلُوْنَ وَاذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوٗدَ ذَا الْاَيْدِ اِنَّهٗٓ اَوَّابٌ ﴿١٨﴾

**19.** Nampakatoavinay azy ireo tendrombohitra[80] - nankalaza ny fiderana an'i Allāh niaraka tamin'ny filetehan'ny masoandro sy tamin'ny fiposahan'ny masoandro.

إِنَّا سَخَّرْنَا الْجِبَالَ مَعَهُ يُسَبِّحْنَ
بِالْعَشِيِّ وَالْإِشْرَاقِ ١٩

**20.** Ary *nampanoavinay azy* ireo vorona niara-nitangorona[81], niraiki-po taminy izy rehetra ireo.

وَالطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُ أَوَّابٌ ٢٠

**21.** Ary namafisinay ny fanjakany, ary nomenay fahendrena sy fanapahana farany izy.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُ وَآتَيْنَاهُ الْحِكْمَةَ وَ
فَصْلَ الْخِطَابِ ٢١

**22.** Ary tonga hatrany aminao ve ny fitantaran'ireo olona nifanolana rehefa nandingana ny rindrin'ny hefi-tranony izy ireo?

وَهَلْ أَتَاكَ نَبَأُ الْخَصْمِ إِذْ تَسَوَّرُوا
الْمِحْرَابَ ٢٢

**23.** Rehefa niseho tamin'i Davida izy ireo ary natahotra azy ireo izy; hoy izy ireo: "Aza matahotra. Tsy mifanaraka izahay roa, ny iray taminay dia namadika ny iray, koa tsarao amim-pahamarinana izahay, ary aza avilivily ny rariny ary tariho amin'ny lala-mahitsy izahay."

إِذْ دَخَلُوا عَلَىٰ دَاوُودَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ
قَالُوا لَا تَخَفْ ۖ خَصْمَانِ بَغَىٰ بَعْضُنَا
عَلَىٰ بَعْضٍ فَاحْكُم بَيْنَنَا بِالْحَقِّ وَلَا
تُشْطِطْ وَاهْدِنَا إِلَىٰ سَوَاءِ الصِّرَاطِ ٢٣

**24.** "Rahalahiko io, manana ondry miisa sivy ambiny sivifolo izy, ary izaho, tsy manana afa-tsy tokana, nefa hoy izy tamiko: "Atolory ahy io." Sady niteny tamiko tamin'avonavona izy.

إِنَّ هَٰذَا أَخِي لَهُ تِسْعٌ وَتِسْعُونَ
نَعْجَةً وَلِيَ نَعْجَةٌ وَاحِدَةٌ فَقَالَ
أَكْفِلْنِيهَا وَعَزَّنِي فِي الْخِطَابِ ٢٤

**25.** Hoy i Davida hoe: "Minoa marimarina fa, diso izy nitaky ny ondrinao ambonin'ny azy. Marina fa betsaka amin'ireo mpiray antoka no

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ
إِلَىٰ نِعَاجِهِ ۖ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ الْخُلَطَاءِ
لَيَبْغِي بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ إِلَّا الَّذِينَ

---

[80] Ny teny hoe جِبَال (jibāl) "tendrombohitra" dia azo anehoana ireo vahoaka na foko matanjaka tao anatin'ireo vohitra teo ambany fahefan'i Davida ; saingy mety hanondroana ireo harena an-kibon'ny tany izay notrandrahana tamin'ny vanimpotoanany ihany koa izy io.

[81] اَلطَّيْر (At-ṭair) "ny vorona" dia fomba fiteny izay manambara ireo olona manana talenta manokana ka afaka misidina eny amin'ny habakabaka amin'ny alalan'ny elatry ny fahatontosan'izy ireo ny andraikiny.

mandika ny hafa afa-tsy ireo izay mino *an'Andriamanitra* sy manao asa soa; vitsy an'isa nefa izy ireo." Ary tsapan'i Davida fa nisedra azy Izahay ka dia nangataka famelana tamin'ny Tompony izy, ary nivavaka nandohalika niankohoka tamin'ny tany, sy nitodika *Taminy.*

آمَنُوا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَقَلِيلٌ مَّا هُمْ ؕ
وَظَنَّ دَاوٗدُ اَنَّمَا فَتَنّٰهُ فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهٗ
وَخَرَّ رَاكِعًا وَّاَنَابَ ۩ ﴿٢٥﴾ السجدة

**26.** Ary namela azy tamin'izany Izahay; ary marina tokoa fa nahazo toerana ambony akaiky Anay izy, ary nahazo toeram-poenana tena mendrika tokoa.

فَغَفَرْنَا لَهٗ ذٰلِكَ ؕ وَاِنَّ لَهٗ عِنْدَنَا
لَزُلْفٰى وَحُسْنَ مَاٰبٍ ﴿٢٦﴾

**27.** "Oh ry Davida; nataonay ho iray tamin'ireo solotenanay eny an-tany ianao, noho izany, tsarao amim-pahamarinana ny olona, ary aza manaraka ireo am-bokony *ireo faniriana tsy dia misy lanjany ireo*, mba tsy ahafahan'izy ireo mampania anao amin'ny lalan'i Allāh." Minoa marimarina fa ireo izay tsy manaraka ny lalan'i Allāh dia hahazo famaizana mamaivay, satria hadinon'izy ireo ny andron'ny fitsarana.

يٰدَاوٗدُ اِنَّا جَعَلْنٰكَ خَلِيْفَةً فِى الْاَرْضِ
فَاحْكُمْ بَيْنَ النَّاسِ بِالْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ
الْهَوٰى فَيُضِلَّكَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ اِنَّ
الَّذِيْنَ يَضِلُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ لَهُمْ
عَذَابٌ شَدِيْدٌۢ بِمَا نَسُوْا يَوْمَ
الْحِسَابِ ﴿٢٧﴾ ع ١٢ ١١

R.3

**28.** Ary tsy hoe tamin'ny tsy antony akory no namoronanay ny lanitra sy ny tany, sy ireo zavatra rehetra eo anelanelan'izy ireo. Hevitr'ireo manda ny hino izany – loza ho an'ireo tsy mino noho ny Afobe.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَآءَ وَالْاَرْضَ وَمَا
بَيْنَهُمَا بَاطِلًا ؕ ذٰلِكَ ظَنُّ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنَ
النَّارِ ﴿٢٨﴾

**29.** Moa va hampitovy ny fomba hitondrana ireo mino sy manao asa soa, sy ireo manao ny ratsy eto an-tany Izahay? Moa ve hampitovy ny

اَمْ نَجْعَلُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
كَالْمُفْسِدِيْنَ فِى الْاَرْضِ ز اَمْ نَجْعَلُ
الْمُتَّقِيْنَ كَالْفُجَّارِ ﴿٢٩﴾

fomba fitondrana ireo marina sy ireo ratsy fanahy Izahay?

**30.** Itý no Boky nambaranay taminao, feno fitahiana, mba hahafahan'izy ireo mandinika ireo andininy ireo, ary koa mba hahafahan'ireo manan-tsaina mitandrina.

كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ إِلَيْكَ مُبَٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوٓا
ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ أُولُوا الْأَلْبَٰبِ ٣٠

**31.** Dia nomenay an'i Davida i Solomona, izay mpanompo mahafatra-po. Nitodika tsy tapaka *Taminay* izy.

وَوَهَبْنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيْمَٰنَ ۚ نِعْمَ الْعَبْدُ ۖ
إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ٣١

**32.** Indray hariva rehefa nentina teo anoloany ireo soavaly mihazakazaka *ambony karazana* sady mailaka aoka izany,

إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِالْعَشِيِّ الصَّٰفِنَٰتُ
الْجِيَادُ ٣٢

**33.** Hoy izy: "Sarobidy loatra amiko ny fitiavana soavaly, satria mampahatsiahy ahy ny Tompoko izany." *Dia nipetraka izy* mandra-panjavon'izany tsy ho tazany intsony tao ambadiky ny lay,

فَقَالَ إِنِّيٓ أَحْبَبْتُ حُبَّ الْخَيْرِ عَن
ذِكْرِ رَبِّي حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِالْحِجَابِ ٣٣

**34.** *Hoy izy*: "Ento aty amiko izy ireo" – dia nanomboka nisafosafo ireo ranjo sy ny tendan'izy ireo.

رُدُّوهَا عَلَيَّ ۖ فَطَفِقَ مَسْحًۢا بِالسُّوقِ وَ
الْأَعْنَاقِ ٣٤

**35.** Ary *raha ny marina*, dia fitsapanay an'i Solomona ny nametrahanay vatan'olona tsotra fotsiny teo amin'ny fiandrianany. Ary dia nitodika *tamin'ny Andriamanitra izy sady nitalaho ny indra-fony.*

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمَٰنَ وَأَلْقَيْنَا عَلَىٰ كُرْسِيِّهِۦ
جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ٣٥

**36.** Hoy izy: "Oh ry Tompoko, mamelà ahy ary omeo fanjakana izay tsy ho azon'ireo olona ao afarako izay tsy mendrika izany anie izany fanjakana izany. Marina fa malalatanana tokoa Ianao."

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَهَبْ لِي مُلْكًا لَّا
يَنۢبَغِي لِأَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِيٓ ۖ إِنَّكَ أَنتَ
الْوَهَّابُ ٣٦

**37.** Dia nomenay nampankatoavinay teo anatrehany ny rivotra, mba hitsoka malefaka araka izay hibaikoany izany amin'izay tiany handefasany azy.

فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيحَ تَجْرِي بِأَمْرِهِۦ رُخَآءً
حَيْثُ أَصَابَ ٣٧

**38.** Ary ireo olombe makadiry ireo sokajin-panao mari-trano sy mpanorin-trano ary ireo mpijirika rehetra,

وَالشَّيٰطِيْنَ كُلَّ بَنَّآءٍ وَّغَوَّاصٍ ۝٣٨

**39.** Ary koa ireo sasany izay mifatotra rojo

وَّاٰخَرِيْنَ مُقَرَّنِيْنَ فِي الْاَصْفَادِ ۝٣٩

**40.** “Fanomezana avy Aminay izao – koa avotsory am-pitiavana izy ireo na tazony izy ireo tsy asiana fifanazavana.”

هٰذَا عَطَآؤُنَا فَامْنُنْ اَوْ اَمْسِكْ بِغَيْرِ
حِسَابٍ ۝٤٠

**41.** Ary marina tokoa fa nahazo toerana ambony akaiky Anay izy, ary nahazo toerana ipetrahana tena mendrika tokoa.

وَاِنَّ لَهٗ عِنْدَنَا لَزُلْفٰى وَحُسْنَ مَاٰبٍ ۝٤١

R.4

**42.** Ary tsarovy i Jôba, mpanomponay raha niantso ny Tompony izy *nanao hoe*: “Nampahorian’i Satana sy nampijaliany aho.”

وَاذْكُرْ عَبْدَنَآ اَيُّوْبَ ۘ اِذْ نَادٰى رَبَّهٗٓ اَنِّيْ
مَسَّنِيَ الشَّيْطٰنُ بِنُصْبٍ وَّعَذَابٍ ۝٤٢

**43.** “Roahy ny biby fitaingenanao *ary mandehana faingana.* Ary misy rano mangatsiaka hisasana sy hosotroina any.”

اُرْكُضْ بِرِجْلِكَ ۚ هٰذَا مُغْتَسَلٌۢ بَارِدٌ
وَّشَرَابٌ ۝٤٣

**44.** Dia nomenay azy ny fianakaviany sy olona maro hafa koa toa azy ireo koa, ho famindrampo atolotray azy, sy ho fampahatsiahivana ho an’ireo olona manan-tsaina.

وَوَهَبْنَا لَهٗٓ اَهْلَهٗ وَمِثْلَهُمْ مَّعَهُمْ
رَحْمَةً مِّنَّا وَذِكْرٰى لِاُولِي الْاَلْبَابِ ۝٤٤

**45.** *Hoy Izahay taminy:* “Mandraisa ianao rotsankazo maina iray tanana, dia kapohy *amin’izany ny soavaly* ary aza mivadi-belirano.” Hitanay fa tena nanam-paharetana tokoa izy. Tena mpanompo mahafatra-po tokoa izy. Minoa marimarina, fa mitodika tsy tapaka *amin-Andriamanitra* izy.

وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَاضْرِبْ بِّهٖ وَلَا
تَحْنَثْ ۗ اِنَّا وَجَدْنٰهُ صَابِرًا ۗ نِعْمَ الْعَبْدُ ۗ
اِنَّهٗٓ اَوَّابٌ ۝٤٥

**46.** Ary tsarovy i Abrahama mpanomponay sy Isaka ary i Jakoba

وَاذْكُرْ عِبٰدَنَآ اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْحٰقَ وَ

*olona* manam-pahefana goavana sady mahatsinjo lavitra.

يَعْقُوبَ أُولِي الْأَيْدِي وَالْأَبْصَارِ ﴿٤٦﴾

**47.** Voafidinay izy ireo noho ny antony manokana – mba hampahatsiahy *ny olona* ny fonenany any Ankoatra.

إِنَّا أَخْلَصْنَاهُمْ بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى الدَّارِ ﴿٤٧﴾

**48.** Aminay dia tena isan'ireo voafidy sy mendrika indrindra izy ireo.

وَإِنَّهُمْ عِنْدَنَا لَمِنَ الْمُصْطَفَيْنَ الْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary tsarovy koa i Ismaela sy i Isaia ary i Ezekela, izy rehetra ireo dia anisan'ireo mendrika indrindra.

وَاذْكُرْ إِسْمَاعِيلَ وَالْيَسَعَ وَذَا الْكِفْلِ ۖ وَكُلٌّ مِنَ الْأَخْيَارِ ﴿٤٩﴾

**50.** Itý dia fampahatsiahivana. Ary azo antoka fa hahazo toeram-ponenana mendrika indrindra ireo mpandala ny fahamarinana.

هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٥٠﴾

**51.** Sahan'ny mandrakizay, misy varavarana misokatra midanadana ho azy ireo.

جَنَّاتِ عَدْنٍ مُفَتَّحَةً لَهُمُ الْأَبْوَابُ ﴿٥١﴾

**52.** Hitoetra ambony *ondana malemy* izy ireo. Afaka mangataka voankazo sy zava-pisotro maro izay tiany.

مُتَّكِئِينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَاكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Hisy *vehivavy maontina* maro hiaraka amin'izy ireo, izay manana fijery mifantoka, namana mitovy taona amin'izy ireo.

وَعِنْدَهُمْ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ أَتْرَابٌ ﴿٥٣﴾

**54.** Izany rehetra izany no ampanantenaina anareo amin'ny andro fitsarana.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ الْحِسَابِ ﴿٥٤﴾

**55.** Raha ny marina dia vatsy avy Aminay izany; tsy hanam-pahalaniana mihitsy.

إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُ مِنْ نَفَادٍ ﴿٥٥﴾

**56.** *Ho an'ireo mpino* izany. Fa ho an'ireo mpikomy kosa dia hisy toerana ratsy izay hodian'izy ireo -

هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّاغِينَ لَشَرَّ مَآبٍ ﴿٥٦﴾

**57.** Ny Helo, toerana izay hahamay azy ireo! Tena toeram-pialan-tsasatra faran'izay ratsy izany.

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿٥٧﴾

**58.** Izany *no hanjo azy ireo*. Aoka izy ireo mba hanandrana rano mangotraka sy nana-maimbo.

هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَّغَسَّاقٌ ٥٨

**59.** Ary koa *fijaliana* maro hafa mitovy karazana amin'ireo.

وَّاٰخَرُ مِنْ شَكْلِهٖٓ اَزْوَاجٌ ٥٩

**60.** *Izao no holazaina amin'ireo loholon'ny tsy mpino*: "Indro misy tafika milomay miaraka aminareo. Tsy misy fandraisana manokana ho azy ireo. Tsy maintsy ho main'ny afo izy ireo."

هَٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ ۚ لَا مَرْحَبًا بِهِمْ ۚ اِنَّهُمْ صَالُوا النَّارِ ٦٠

**61.** Hiteny hoe izy ireo: "Tsia fa ianareo, tsy misy fandraisana ho anareo. Ianareo no nanomana izany ho anay. Tena toeram-pialantsasatra ratsy tsy misy ohatr'ity."

قَالُوْا بَلْ اَنْتُمْ ۚ لَا مَرْحَبًا بِكُمْ ۚ اَنْتُمْ قَدَّمْتُمُوْهُ لَنَا ۚ فَبِئْسَ الْقَرَارُ ٦١

**62.** Hoy koa izy ireo hoe: "Ry Tomponay, na zovy na zovy nanomana izao ho anay dia ampitomboy ho avo roa heny ny famaizana ho azy any amin'ny Afobe."

قَالُوْا رَبَّنَا مَنْ قَدَّمَ لَنَا هَٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِي النَّارِ ٦٢

**63.** Dia hiteny hoe izy ireo: "Inona no nahazo anay no tsy hitanay ireo olona izay noheverinay fa ratsy fanahy?"

وَقَالُوْا مَا لَنَا لَا نَرٰى رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُمْ مِّنَ الْاَشْرَارِ ٦٣

**64.** Satria ve navadikay ho fanaratsiana tsy an-drariny izany, sa tsy hitan'ny maso?

اَتَّخَذْنٰهُمْ سِخْرِيًّا اَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ الْاَبْصَارُ ٦٤

**65.** Azo antoka fa marina izany – fifanolanana eo amin'izy samy izy mponin'ny Afobe.

ع ١٣ اِنَّ ذٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ اَهْلِ النَّارِ ٦٥

R.5

**66.** Lazao hoe: "Izaho dia Mpampitandrina fotsiny ihany; ary tsy misy Andriamanitra hafa ankoatra an'i Allāh, Ilay tokana sady Avo Indrindra."

قُلْ اِنَّمَآ اَنَا مُنْذِرٌ ۖ وَّمَا مِنْ اِلٰهٍ اِلَّا اللّٰهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ٦٦

**67.** Ilay Tompon'ny lanitra sy ny tany, ary ny zava-misy rehetra eo

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا

anelanelan'ireo, Ilay Be voninahitra, Ilay Mpamela heloka."

الْعَزِيزُ الْغَفَّارُ ﴿٦٧﴾

**68.** Lazao hoe: "Vaovao manandanja lehibe mihitsy itý,"

قُلْ هُوَ نَبَؤٌا عَظِيمٌ ﴿٦٨﴾

**69.** "Izay nolavinareo."

أَنْتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Tsy nanana fahalalana mihitsy ny fisian'izany fivoriana lehibe izany aho rehefa miresaka *momba* izany izy ireo.

مَا كَانَ لِيَ مِنْ عِلْمٍ بِالْمَلَإِ الْأَعْلَىٰ إِذْ
يَخْتَصِمُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** "Afa tsy itý izay nambarany ahy itý, fa izaho dia mpanambara fotsiny ihany."

إِنْ يُوحَىٰ إِلَيَّ إِلَّا أَنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ
مُبِينٌ ﴿٧١﴾

**72.** Rehefa miteny amin'ireo Anjely ny Tomponao ka manao hoe: "Hanaboatra olombelona avy amin'ny tanimanga Aho,"

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَائِكَةِ إِنِّي خَالِقٌ بَشَرًا
مِنْ طِينٍ ﴿٧٢﴾

**73.** "Koa rehefa vitako ara-dalana izany, ka avy mamindra fofonaina avy amin'ny fanahiko aminy Aho dia miakohofa aminy mba hankatoa azy ianareo."

فَإِذَا سَوَّيْتُهُ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِنْ رُوحِي
فَقَعُوا لَهُ سَاجِدِينَ ﴿٧٣﴾

**74.** Dia nankatoa azy avokoa ny Anjely.

فَسَجَدَ الْمَلَائِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Afa-tsy Iblīs *izay nandà izany.* Nanambony tena izy, dia nijoro ho isan'ireo tsy nanaiky hino.

إِلَّا إِبْلِيسَ اسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ
الْكَافِرِينَ ﴿٧٥﴾

**76.** Hoy *Andriamanitra hoe*: "O ry Iblīs inona no nanakana anao tsy hankatoa izay noharian'ny tanako; nataonao tamin'avonavona tokoa ve izany sa ianao no tena isan'ireo avo ambony indrindra?"

قَالَ يَا إِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَنْ تَسْجُدَ لِمَا
خَلَقْتُ بِيَدَيَّ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنْتَ مِنَ
الْعَالِينَ ﴿٧٦﴾

**77.** Namaly izy nanao hoe: "Izaho ny mendrika kokoa noho izy. Izaho dia namboarinao tamin'ny afo, fa izy, namboarinao tamin'ny tanimanga."

قَالَ أَنَا خَيْرٌ مِنْهُ خَلَقْتَنِي مِنْ نَارٍ وَ
خَلَقْتَهُ مِنْ طِينٍ ﴿٧٧﴾

**78.** Hoy *Andriamanitra hoe*: "Mivoaha ary ato; ary tena lavinay tokoa ianao."

قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ﴿٧٨﴾

وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِيٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ٧٩

**79.** "Ary minoa marimarina fa hitambesatra aminao ny hozona avy atỳ Amiko mandra-pahatongan'ny fara-andro."

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِيٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ٨٠

**80.** Hoy izy: "Ry Tompoko aoka aho mba hiala sasatra mandra-pitsangan'izy ireo amin'ny fahafatesana."

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ٨١

**81.** Hoy *Andriamanitra hoe*: "Marina tokoa fa isan'ireo izay avela haka sasatra ianao."

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ٨٢

**82.** "Hatramin'ny andron'ilay fotoana voafetra."

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٣

**83.** Hoy izy *(Iblīs)*: "Noho izany, amin'ny alalan'ny fahefanao tena hodisoviko lalana avokoa ireo,"

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ٨٤

**84.** "Afa-ts'ireo mpanompo voafidianao eo amin'izy ireo."

قَالَ فَٱلْحَقُّ وَٱلْحَقَّ أَقُولُ ٨٥

**85.** Hoy *Andriamanitra hoe*: "Izany no fahamarinana, ary ny fahamarinana no nolazaiko,"

لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ مِنْهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٦

**86.** "Dia ny hoe: Ianao sy ireo izay momba anao rehetra eo amin'izy ireo tokoa no homenoako ny Helo."

قُلْ مَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُتَكَلِّفِينَ ٨٧

**87.** Lazao hoe: "Tsy mangataka fankasitrahana na kely aza avy aminareo aho, ary tsy mba isan'ireo olona mpiangetsana aho."

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ٨٨

**88.** Fampatsiahivana ho an'ireo vahoaka rehetra fotsiny ihany izao,

وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعْدَ حِينٍۭ ٨٩

**89.** Ary ho tsampanareo tokoa ny fahamarinan'izany afaka fotoana vitsivitsy.



ركوعاتها ٨ — سُوْرَةُ الزُّمَرِ مَكِّيَّةٌ ٣٩ — اٰياتها ٧٦



## Toko Fahasivy Amby Telopolo - 39
## AL-ZOMAR
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Avy amin'ny Allāh Ilay mahefa ny zava-drehetra sady feno fahendrena ny fanambarana itý Boky itý.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ②

**3.** Marina tokoa fa Izahay no nanambara anao tamin-pahamarinana ny Boky; koa tompoy ary i Allāh, amim-panolorana ny finoanao ho azy amin-kitsi-po.

إِنَّآ أَنْزَلْنَآ إِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ فَاعْبُدِ اللّٰهَ مُخْلِصًا لَّهُ الدِّيْنَ ③

**4.** Henoinareo, i Allāh irery ihany no mendrika fankatoavana madio. Ary izay maka mpiaro hafa, ankoatra azy dia milaza hoe: “Mivavaka aminy fotsiny izahay mba hampanakaikezany anay amin’ny Allāh.” Azo antoka fa hitsara azy ireo mikasika izay anton-javatra tsy hifanarahan’izy ireo. Minoa marimarina fa tsy mitari-dalàna ny olona mpandainga tsy mahay makasitraka i Allāh.

أَلَا لِلّٰهِ الدِّيْنُ الْخَالِصُ ؕ وَ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ أَوْلِيَآءَ ۘ مَا نَعْبُدُهُمْ إِلَّا لِيُقَرِّبُوْنَآ إِلَى اللّٰهِ زُلْفٰى ؕ إِنَّ اللّٰهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِيْ مَا هُمْ فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ؕ إِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ مَنْ هُوَ كٰذِبٌ كَفَّارٌ ④

**5.** Raha te hananjanaka i Allāh dia azony natao ny nifidy iray tamin’ireo noforoniny ireo. Masina anie izy! Izy no Allāh, Ilay tokana, Ilay Mahefa ny zava-drehetra.

لَوْ أَرَادَ اللّٰهُ أَنْ يَّتَّخِذَ وَلَدًا لَّاصْطَفٰى مِمَّا يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۙ سُبْحٰنَهٗ ؕ هُوَ اللّٰهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ⑤

**6.** Izy no namorona ny lanitra sy ny tany mifanaraka amin’izay takian’ny fahendrena. Nataony izay hamonosan’ny alina ny andro, nataony koa izay hamonosan’ny andro ny alina; ary nomeny anjara asa koa ny masoandro sy ny volana; samy manaraka *ny zotrany* izy ireo hatramin’ny fotoana voafetra. Henoy,

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْأَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ يُكَوِّرُ الَّيْلَ عَلَى النَّهَارِ وَ يُكَوِّرُ النَّهَارَ عَلَى الَّيْلِ وَ سَخَّرَ الشَّمْسَ وَ الْقَمَرَ ؕ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِأَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ أَلَا هُوَ الْعَزِيْزُ الْغَفَّارُ ⑥

Izy irery ihany no Mahefa ny zavadrehetra Ilay Mpamela heloka indrindra.

**7.** Noforoniny ho zava-manan'aina tokana ianareo; rehefa avy eo, avy amin'ny izany zava-manan'aina izay no namoronany ny vadiny; dia nomeny biby fiompy valo mivady ianareo. Ianareo dia noforoniny avy tamin'ireo kibondreninareo, fahariana avy amin'ny fahariana tanaty haizina telo sosona. Izany no Allāh, Tomponareo, Azy ny Fanjakana. Tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy. Aiza àry no itodianareo?

خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا
زَوْجَهَا وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلْأَنْعَٰمِ ثَمَٰنِيَةَ
أَزْوَٰجٍ ۚ يَخْلُقُكُمْ فِى بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ
خَلْقًا مِّنۢ بَعْدِ خَلْقٍ فِى ظُلُمَٰتٍ ثَلَٰثٍ ۚ
ذَٰلِكُمُ ٱللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ ٱلْمُلْكُ ۖ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ٧

**8.** Raha tsy mahavaly fitia ianareo, minoa marimarina fa i Allāh dia mahavita tena sady tsy miankina aminareo. Ary tsy mankasitraka ny tsy famalian'ireo mpanompony fitia Izy. Fa raha mahay mankasitraka ianareo dia ho faly aminareo Izy. Ary tsy hisy fanahy afa-mizaka entamavesatra *(fahotana)* ka mbola hizaka ny fahotan'ny hafa koa. Tsy maintsy any amin'ny Tomponareo no hiafaranareo, ary hampahalala anareo izay nataonareo Izy. Minoa marimarina fa fantany avokoa izay rehetra kobonina ao am-po.

إِن تَكْفُرُوا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ عَنكُمْ ۖ وَلَا
يَرْضَىٰ لِعِبَادِهِ ٱلْكُفْرَ ۖ وَإِن تَشْكُرُوا۟
يَرْضَهُ لَكُمْ ۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ
أُخْرَىٰ ۗ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرْجِعُكُمْ
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ۚ إِنَّهُۥ
عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ٨

**9.** Ary raha misy fahoriana mahazo ny olona iray dia miantso ny Tompony izy, ka mitodika any Aminy *ampanenenana*. Avy eo rehefa manome fahasoavana avy Aminy *(Andriamanitra)* dia hadinony ilay nitalahoany teo aloha, ary manangana hery hafa noho i Allāh, mba hitarihana *ny olona* tsy hanaraka ny lalany. Lazao hoe: "Araraoty mandritra ny fotoana voafetra ny tsy finoanao; azo

وَإِذَا مَسَّ ٱلْإِنسَٰنَ ضُرٌّ دَعَا رَبَّهُۥ مُنِيبًا
إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُۥ نِعْمَةً مِّنْهُ نَسِىَ مَا
كَانَ يَدْعُوٓا۟ إِلَيْهِ مِن قَبْلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ
أَندَادًا لِّيُضِلَّ عَن سَبِيلِهِۦ ۚ قُلْ تَمَتَّعْ
بِكُفْرِكَ قَلِيلًا ۖ إِنَّكَ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلنَّارِ ٩

antoka fa ho *isan'*ireo mponin'ny Afobe ianao.

**10.** Lazao: "Izay mivavaka amin'i Allāh am-pitiavana mandritra ny ora maro amin'ny alina, miankohoka sy mitangana, sy matahotra ny any ankoatra, sy manantena famindra-po avy amin'ny Tompony *ve dia hitovy amin'izay tsy manao tahaka izany rehetra izany?*" Lazao hoe: "Mitovy ireo mahalala sy ireo tsy mahalala?" Raha ny marina, ireo izay manan-tsaina afaka mendrika ihany no mitandrina.

أَمَّنْ هُوَ قَانِتٌ آنَاءَ اللَّيْلِ سَاجِدًا وَقَائِمًا
يَحْذَرُ الْآخِرَةَ وَيَرْجُوا رَحْمَةَ رَبِّهِ ۗ
قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الَّذِينَ يَعْلَمُونَ
وَالَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ
ع أُولُوا الْأَلْبَابِ ١٠

R.2

**11.** Lazao hoe: "E, ry Mpanompoko izay mino, matahora ny Tomponareo misy soa hoan'ireo manao ny tsara aorin'ny fiainana eto an-tany. Ary ny tanin'i Allāh dia midadasika. Raha ny marina, ireo maharipery dia hahazo tambiny tsy hita nonoa.

قُلْ يَا عِبَادِ الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا رَبَّكُمْ ۚ
لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ
وَأَرْضُ اللَّهِ وَاسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى الصَّابِرُونَ
أَجْرَهُمْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ١١

**12.** Lazao hoe: "Raha ny marina, voadidy hivavaka amin'ny Allāh amin'ny fo madio ao anatin'ny finoako Azy aho."

قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ مُخْلِصًا
لَهُ الدِّينَ ١٢

**13.** Ary voadidy ho lohalaharana amin'ny fankatoavana *Azy* aho.

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ الْمُسْلِمِينَ ١٣

**14.** Lazao hoe: "Raha ny marina, matahotra ny famaizana amin'ny andro mahatsiravina aho raha tsy mankatoa ny Tompoko."

قُلْ إِنِّي أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٤

**15.** Lazao hoe: "I Allāh no ivavahako amin'ny fo madio ao anatin'ny finoako Azy."

قُلِ اللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَهُ دِينِي ١٥

**16.** Koa mivavaha amin'izay tianareo hivavahana ankoatra an'i Allāh; lazao hoe: "Minoa marimarina, fa ny atao hoe resy dia ireo hanimba fanahy sy hanimba fianakaviana amin'ny andro

فَاعْبُدُوا مَا شِئْتُمْ مِنْ دُونِهِ ۗ قُلْ
إِنَّ الْخَاسِرِينَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنْفُسَهُمْ
وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ
الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ١٦

fitsanganana amin'ny maty. Mitandrema ianareo! Tena fatiantoka miarihary tokoa izany.

**17.** Eo ambon'izy ireo dia hisy afo matevina tahaka izany koa eo ambanin'izy ireo! Manolohana izany no ampitandreman'i Allāh ny Mpanompony. “Ry mpanompoko, Izaho irery ihany no atahory.”

لَهُمْ مِّنْ فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِّنَ النَّارِ وَمِنْ تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ۚ ذٰلِكَ يُخَوِّفُ اللّٰهُ بِهٖ عِبَادَهٗ ۚ يٰعِبَادِ فَاتَّقُوْنِ ﴿١٧﴾

**18.** Ary ireo izay mandao ireo andriamanitra diso mba tsy hivavaka amin'izy ireny ka mitodika makany amin'ny Allāh misy filazan-tsara ho azy ireo. Koa lazao amin'ireo mpanompoko ny filazan-tsara,

وَالَّذِيْنَ اجْتَنَبُوا الطَّاغُوْتَ اَنْ يَّعْبُدُوْهَا وَاَنَابُوْٓا اِلَى اللّٰهِ لَهُمُ الْبُشْرٰى ۚ فَبَشِّرْ عِبَادِ ﴿١٨﴾

**19.** Izay mihaino ny teny sy manaraka ny tsara indrindra izay voalaza ao, Izy ireo no tarihan'Allāh, ary izy ireo no manan-tsaina.

الَّذِيْنَ يَسْتَمِعُوْنَ الْقَوْلَ فَيَتَّبِعُوْنَ اَحْسَنَهٗ ۗ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ هَدٰىهُمُ اللّٰهُ وَاُولٰٓئِكَ هُمْ اُولُوا الْاَلْبَابِ ﴿١٩﴾

**20.** Izay efa mendrika ny fanamelohan'ny famaizana ve *mety ho voavonjy*? Afaka mamonjy ny olona efa ao anaty ny Afobe ve ianao?

اَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ الْعَذَابِ ۗ اَفَاَنْتَ تُنْقِذُ مَنْ فِى النَّارِ ﴿٢٠﴾

**21.** Fa izay matahotra ny Tompony dia hanana fonenana avo ambonin'izay toerana avo hafa izy, izay misy renirano maro mikorina eny ambaniny. Nanao izany fampanantenana izany i Allāh; ary i Allāh dia tsy mandiso ny fampanantenana nomeny.

لٰكِنِ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِّنْ فَوْقِهَا غُرَفٌ مَّبْنِيَّةٌ ۙ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۗ وَعْدَ اللّٰهِ ۗ لَا يُخْلِفُ اللّٰهُ الْمِيْعَادَ ﴿٢١﴾

**22.** Moa va tsy hitanao ny ranoarotsak'i Allāh avy any an-danitra, ka ataony zary sakelidrano mikorina eto ambony tany ary, rehefa avy eo nampisy zava-maniry misy loko samihafa? Avy eo dia mihamaina izany ary hitanao malazo; ary nataony zary potipotika ahitra. Raha ny marina, amin'izany dia ahitana

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَسَلَكَهٗ يَنَابِيْعَ فِى الْاَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ بِهٖ زَرْعًا مُّخْتَلِفًا اَلْوَانُهٗ ثُمَّ يَهِيْجُ فَتَرٰىهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهٗ حُطَامًا ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَذِكْرٰى لِاُولِى الْاَلْبَابِ ﴿٢٢﴾

fampatsiahivana ho an'ny olona manan-tsaina afaka mandinika.

R.3

**23.** Ny olona izay nosokafan'i Allāh ny fony mba *hanaiky* ny fivavahana silamo izay toy ny tarihan'ny ny fahazavana avy amin'ny Tompony ve dia *hitovy amin'ny olona tsy nisy nitari-dalana.* Loza ho an'ireo mafy fo izay manadino ny fahatsiarovana an'i Allāh ary izany! Tena diso tanteraka izy ireo.

أَفَمَنْ شَرَحَ اللّٰهُ صَدْرَهُ لِلْإِسْلَامِ فَهُوَ
عَلٰى نُوْرٍ مِّنْ رَّبِّهٖ ۚ فَوَيْلٌ لِّلْقٰسِيَةِ
قُلُوْبُهُمْ مِّنْ ذِكْرِ اللّٰهِ ۚ أُولٰٓئِكَ فِيْ ضَلٰلٍ
مُّبِيْنٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Dia namoaka hafatra tsara indrindra *miendrika* Boky iray i Allāh, *ahitana andininy* mifampiakina sy miverimberina *amin'ny fomba maro* samihafa. *Ny famakiana io Boky io* dia mampiferinaina ireo izay matahotra ny Tompon'izy ireo; fa rehefa avy eo mihamalefaka ny hoditra sy ny fon'izy ireo eo am-pahatsiarovana an'i Allāh. Izany no tari-dalana avy amin'i Allāh; ohatran'izay no itarihany ireo tiany hotarihana. Ary ireo heverin'i Allāh fa very dia tsy hanana mpitarika mihitsy.

اَللّٰهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ الْحَدِيْثِ كِتٰبًا مُّتَشَابِهًا
مَّثَانِيَ ۖ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُوْدُ الَّذِيْنَ
يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ۚ ثُمَّ تَلِيْنُ جُلُوْدُهُمْ وَ
قُلُوْبُهُمْ إِلٰى ذِكْرِ اللّٰهِ ۚ ذٰلِكَ هُدَى اللّٰهِ
يَهْدِيْ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ
فَمَا لَهٗ مِنْ هَادٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Izay tsy manana afa-tsy ny tarehiny hiarovana amin'ny famaizana mamaivay amin'ny andro Itsanganana amin'ny fahafatesana *ve dia mitovy amin'ireo izay tsara fiarovana?* Izay no ho lazaina amin'ireo mpanao ny tsy marina: "Andramonareo izay efa mahazatra anareo".

أَفَمَنْ يَّتَّقِيْ بِوَجْهِهٖ سُوْٓءَ الْعَذَابِ
يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۚ وَقِيْلَ لِلظّٰلِمِيْنَ ذُوْقُوْا
مَا كُنْتُمْ تَكْسِبُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ireo izay nialoha azy ireo dia nanda *ireo Iraka avy Aminay.* Hianjera amin'izy ireo ny famaizana izay tsy fantany ny fiaviany.

كَذَّبَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَأَتٰىهُمُ
الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Nanao izay nanandraman'izy ireo fihetrena misy eo amin'ny fiainana eto an-tany; fa ny famaizana avy any

فَأَذَاقَهُمُ اللّٰهُ الْخِزْيَ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ
وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ ۘ لَوْ كَانُوْا

ankoatra dia azo antoka fa tena lehibe, raha mba fantratr'izy ireo moa izany!

يَعْلَمُوْنَ ٢٧

**28.** Ary, raha ny tena marina, nanolotra ohatra isan-karazany ato anatin'ny itý Kor'any itý Izahay, ho an'ny olona mba hitandreman'izy ireo.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ
مِنْ كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ٢٨

**29.** Nambarany tamin'ny teny Arabo ny Korany, miarihary sy tsy mivilivily mba hahatonga ny olona ho marina.

قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِيْ عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ
يَتَّقُوْنَ ٢٩

**30.** Nanao oha-pitenenana i Allāh misy andevo iray manompo Tompo maro ka mifanditra ireo tompony ireo, ary nisy olona tsy manompo afa-tsy Tompo tokana, hitovy ohatra roa ireo? An'i Allāh irery ny fiderana rehetra fa ny ankamaronin'izy ireo dia tsy mahalala.

ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيْهِ شُرَكَآءُ
مُتَشٰكِسُوْنَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ ؕ هَلْ
يَسْتَوِيٰنِ مَثَلًا ؕ اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ ۚ بَلْ اَكْثَرُهُمْ
لَا يَعْلَمُوْنَ ٣٠

**31.** Minoa marimarina fa ho faty ianao ary minoa koa fa izy ireo dia ho faty ihany koa.

اِنَّكَ مَيِّتٌ وَّاِنَّهُمْ مَّيِّتُوْنَ ٣١

**32.** Ary minoa koa fa, amin'ny andro hitsanganana amin'ny fahafatesana, hifanditra eo anatrehan'ny Tomponareo ianareo.

ثُمَّ اِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ عِنْدَ رَبِّكُمْ
ع ٣ ١٧ تَخْتَصِمُوْنَ ٣٢

R.4

FIZARANA FAHAEFATRA AMBY ROAPOLO

**33.** Iza ary no azo lazaina ho tsy marina indrindra mihoatra amin'izay mandainga amin'i Allāh, mandà ny fahamarinana rehefa tonga eo aminy izany *fahamarinana izany?* Moa va tsy misy fonenana ho an'ireo tsy mpino ao amin'ny Helo?

الجزء ٢٤ فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَبَ عَلَى
اللّٰهِ وَكَذَّبَ بِالصِّدْقِ اِذْ جَآءَهٗ ؕ
اَلَيْسَ فِيْ جَهَنَّمَ مَثْوًى
لِّلْكٰفِرِيْنَ ٣٣

**34.** Fa izay nitondra ny fahamarinana sy izay manaporofo azy araka izany dia izy ireny no olo-marina.

وَالَّذِيْ جَآءَ بِالصِّدْقِ وَصَدَّقَ
بِهٖۤ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُتَّقُوْنَ ٣٤

**35.** Hahazo izay rehetra tian'izy ireo eo anatrehan'i Tompony izy ireo; izany no fanomezana ho an'ireo manao ny soa.

لَهُمْ مَّا يَشَآءُوْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ ذٰلِكَ
جَزٰٓؤُا الْمُحْسِنِيْنَ ۟ۚ ﴿٣٥﴾

**36.** Amin'izany dia hanaisotra ny fiatraikan'izay mety ho nataon'izy ireo i Allāh ary hanome fankasitrahana azy ireo arakaraky ny fahatsaran'ny asan'izy ireo.

لِيُكَفِّرَ اللّٰهُ عَنْهُمْ اَسْوَاَ الَّذِيْ
عَمِلُوْا وَ يَجْزِيَهُمْ اَجْرَهُمْ
بِاَحْسَنِ الَّذِيْ كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Moa tsy ampy ho an'ny mpanompony va i Allāh? Na izany aza, tiany ny mampatahotra anao amin'ireo izay akoatran'i Allāh ianao. Ary izay nolazain'i Allāh fa diso lalana, tsy hisy mihitsy mpitaridalana ho azy ireo.

اَلَيْسَ اللّٰهُ بِكَافٍ عَبْدَهٗ ؕ وَ
يُخَوِّفُوْنَكَ بِالَّذِيْنَ مِنْ دُوْنِهٖ ؕ
وَ مَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَمَا لَهٗ مِنْ
هَادٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Ary izay notarihin'i Allāh lalana dia tsy hisy afaka mamery azy. Tsy i Allāh ve no mahefa ny zava-drehetra, ilay lehiben'ny fitsinjarana Tambin'Asa?

وَمَنْ يَّهْدِ اللّٰهُ فَمَا لَهٗ مِنْ مُّضِلٍّ ؕ
اَلَيْسَ اللّٰهُ بِعَزِيْزٍ ذِى انْتِقَامٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Ary raha manontany hoe azy ireo ianao: "Iza no nahary ny lanitra sy ny tany?" hamaly tokoa izy ireo manao hoe: "I Allāh". Lazao hoe: "Fantatrareo ve izany ireo ivavahanareo ivelan'i Allāh? Raha te hanao ratsy amiko i Allāh, ireo *izay ivavahanareo akoatrany* ve afaka manala izany ratsy nataony amiko izany? Na koa raha tiany ny manome famindra-po ahy, hain'izy ireo ve ny manakana izany famindra-po izany?" Lazao hoe: "Ampy ahy i Allāh. Aminy no matoky ireo izay mila fitokisana."

وَ لَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَ
السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ لَيَقُوْلُنَّ اللّٰهُ ؕ
قُلْ اَفَرَءَيْتُمْ مَّا تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ اِنْ اَرَادَنِيَ اللّٰهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ
كٰشِفٰتُ ضُرِّهٖٓ اَوْ اَرَادَنِيْ بِرَحْمَةٍ هَلْ
هُنَّ مُمْسِكٰتُ رَحْمَتِهٖ ؕ قُلْ حَسْبِيَ
اللّٰهُ ؕ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ الْمُتَوَكِّلُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Lazao hoe: "E, ry vahoakako, manaova ny tsara araka izay efanareo hanao toy izany ihany koa aho ary fa tsy ho ela dia ho fantatrareo,"

قُلْ يٰقَوْمِ اعْمَلُوْا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ
اِنِّيْ عَامِلٌ ۚ فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** "Amin'iza no hianjera ny famaizana izay hanala baraka azy, ary amin'iza no hiantefa ny famaizana maharitra?"

مَنْ يَّأْتِيْهِ عَذَابٌ يُّخْزِيْهِ وَ يَحِلُّ
عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيْمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Raha ny marina dia nanambara taminareo ny Boky miaraka amin'ny fahamarinana *mba ahasoa* ny olombelona. Izay rehetra *manaraka ny torolalana* ao dia manao izany ho tombotsoan'ny fanahiny, ary izay rehetra manary tena manao izany ho famimbana ny tenany ary tsy tompon'antoka amin'izay ataon'izy ireo ianao.

اِنَّآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ لِلنَّاسِ
بِالْحَقِّ ۚ فَمَنِ اهْتَدٰى فَلِنَفْسِهٖ ۚ
وَ مَنْ ضَلَّ فَاِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَ مَآ
اَنْتَ عَلَيْهِمْ بِوَكِيْلٍ ﴿٤٢﴾ ع

R.5

**43.** Esorin'i Allāh ny fanahin'ny olombelona amin'ny fotoana ahafatesany, ary *koa* ireo tsy mbola maty mandritra ny fotoana atoriany. Dia hotazoniny ny an'ireo olona izay voadidiny ho faty ary averiny ny an'ny hafa mandra-pahatongan'ny fepotoana efa voatondro. Minoa marimarina fa izany dia Fambara ho an'ny vahoaka mieritreritra.

اَللّٰهُ يَتَوَفَّى الْاَنْفُسَ حِيْنَ مَوْتِهَا وَ
الَّتِيْ لَمْ تَمُتْ فِيْ مَنَامِهَا ۚ فَيُمْسِكُ
الَّتِيْ قَضٰى عَلَيْهَا الْمَوْتَ وَ يُرْسِلُ
الْاُخْرٰۤى اِلٰۤى اَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Moa ve izy ireo naka mpanelanelana ivelan'i Allāh? Lazao hoe: "Na dia tsy manana fahefana na amin'inona na amin'ny inona aza izy ireo, sady tsy manam-pahalalana?"

اَمِ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ شُفَعَآءَ ؕ
قُلْ اَوَ لَوْ كَانُوْا لَا يَمْلِكُوْنَ شَيْـًٔا وَّ
لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Lazao hoe: "Eo amin'i Allāh no mitoetra ireo fangataha-pifonana rehetra. Azy ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany. Ary tsy maitsy any Aminy no hiafaranareo."

قُلْ لِّلّٰهِ الشَّفَاعَةُ جَمِيْعًا ؕ لَهٗ مُلْكُ
السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ؕ ثُمَّ اِلَيْهِ
تُرْجَعُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary vao toninina ny anaran'i Allāh dia voton'ny fankahalana ny fon'ireo tsy mino ny fisian'ny fiainana any an-koatra; fa rehefa ny anaran'ireo Tompon'izy ireo ivelan'i Allāh no voatonona dia tena mahatsiaro ho feno fahasambarana izy ireo.

وَ اِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَحْدَهُ اشْمَاَزَّتْ قُلُوْبُ
الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ ۚ وَ اِذَا
ذُكِرَ الَّذِيْنَ مِنْ دُوْنِهٖۤ اِذَا هُمْ
يَسْتَبْشِرُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Lazao hoe: “Oh, Allāh Ilay nahary ny lanitra sy ny tany, Ilay mahalala ny tsy hita maso sy ny hita maso, Ianao irery no hitsara ireo mpanomponao mikasika izay tsy mampitovy hevitra azy ireo”.

قُلِ اللّٰهُمَّ فَاطِرَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
عٰلِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ اَنْتَ تَحْكُمُ
بَيْنَ عِبَادِكَ فِيْ مَا كَانُوْا فِيْهِ
يَخْتَلِفُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary raha nananan’ireo tsy marina avokoa ireo zavatra rehetra teto antany, ka mbola hisy toy izany dia *hikaroka* hevitra ny hanome tambiny amin’ny alalan’izany izy ireo mba hialana amin’ny famaizana ratsy amin’ny andro Hitsanganana amin’ny maty; fa amin’ny alalan’ny Allāh ny nanehoana izay zavatra tsy nampoizin’izy ireo mihitsy.

وَلَوْ اَنَّ لِلَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مَا فِي
الْاَرْضِ جَمِيْعًا وَّمِثْلَهٗ مَعَهٗ لَافْتَدَوْا
بِهٖ مِنْ سُوْٓءِ الْعَذَابِ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۭ
وَبَدَا لَهُمْ مِّنَ اللّٰهِ مَا لَمْ يَكُوْنُوْا
يَحْتَسِبُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary hiharihary amin’izy ireo ny voka-dratsin’izay ho azon’izy ireo ary nanenika azy ihany koa izay tsy norarahian’izy ireo.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا كَسَبُوْا وَحَاقَ
بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ary rehefa misy fahoriana manjo ny olona dia hainy ny mitalaho atŷ Aminay. Fa rehefa mba omenay tombon-tsoa izy dia, izao no mba lazainy: “Itŷ dia nomena ahy noho ny fahaizako manokana.” Fa izany dia fitsapana fotsiny; fa ny ankamaroan’izy ireo tsy mahalala izany.

فَاِذَا مَسَّ الْاِنْسَانَ ضُرٌّ دَعَانَا ۡ ثُمَّ
اِذَا خَوَّلْنٰهُ نِعْمَةً مِّنَّا ۙ قَالَ اِنَّمَآ
اُوْتِيْتُهٗ عَلٰي عِلْمٍ ۭ بَلْ هِيَ فِتْنَةٌ وَّ
لٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ireo izay mialoha azy ireo dia niteny ohatra izany ihany koa; nefa ny zavatra azon’izy ireo rehetra dia tsy niasa tamin’izy ireo akory.

قَدْ قَالَهَا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَمَآ
اَغْنٰى عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٥١﴾

**52.** Amin’izay dia ny voka-dratsin’ny nataon’izy ireo ihany no hiantefa amin’izy ireo ary hangeja azy. Ary izay nanao ny tsy marina *amin’ireo tsy mpino* dia hangeja azy toa izany koa ny voka-dratsin’izay nataon’izy ireo; tsy afaka mandrava an’izany izy ireo.

فَاَصَابَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا كَسَبُوْا ۭ وَالَّذِيْنَ
ظَلَمُوْا مِنْ هٰٓؤُلَاۗءِ سَيُصِيْبُهُمْ سَيِّاٰتُ
مَا كَسَبُوْا ۙ وَمَا هُمْ بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Tsy fantatr'izy ireo va fa i Allāh dia afaka mampitombo ny fahafahan'izay tiany, ary koa mampihena ny an'izay tiany *hahena*? Raha ny marina, amin'izany dia ahitana Fambara ho an'ireo vahoaka mino.

أَوَلَمْ يَعْلَمُوٓا أَنَّ اللّٰهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ
لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٥٣﴾

R.6

**54.** Lazao hoe: "Oh ry mpanompoko, ianareo izay manao fihetsika tafahoatra ny fanahinareo! Aza kivy eo ampiandrasana ny famindram-pon'i Allāh; minoa marimarina fa i Allāh dia mamela ny heloka rehetra, Izy dia tena mpamela heloka, sy mpamindra fo tokoa."

قُلْ يٰعِبَادِيَ الَّذِيْنَ أَسْرَفُوْا عَلٰٓى
أَنْفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوْا مِنْ رَّحْمَةِ اللّٰهِ ۚ
إِنَّ اللّٰهَ يَغْفِرُ الذُّنُوْبَ جَمِيْعًا ۚ
إِنَّهٗ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٥٤﴾

**55.** "Ary mitodiha ianareo amin'ny Tomponareo ary mankatoava Azy, alohan'ny hahatongavan'ny famaizana; raha tsy izany dia tsy ho voavonjy intsony ianareo."

وَأَنِيْبُوْٓا إِلٰى رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوْا لَهٗ مِنْ
قَبْلِ أَنْ يَّأْتِيَكُمُ الْعَذَابُ ثُمَّ لَا
تُنْصَرُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** "Ary araho ny *fampianarana* tsara indrindra avy amin'ny Tomponareo, alohan'ny hahatongavan'ny famaizana tampoka, tsy ho hitanareo akory;"

وَاتَّبِعُوْٓا أَحْسَنَ مَآ أُنْزِلَ إِلَيْكُمْ مِّنْ
رَّبِّكُمْ مِّنْ قَبْلِ أَنْ يَّأْتِيَكُمُ الْعَذَابُ
بَغْتَةً وَّأَنْتُمْ لَا تَشْعُرُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** "Mba tsy hisy fanahy hiteny hoe: "Indrisy noho ny fandikan-dalana nataoko teo anoloan'i Allāh! Ary tena anisan'ireo mpanesoeso ny tenako."

أَنْ تَقُوْلَ نَفْسٌ يّٰحَسْرَتٰى عَلٰى مَا فَرَّطْتُّ
فِيْ جَنْبِ اللّٰهِ وَإِنْ كُنْتُ لَمِنَ
السّٰخِرِيْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Na koa mba tsy hitenenany hoe: "Raha notarian'i Allāh aho, dia inoako marimarina fa isan'ireo marina."

أَوْ تَقُوْلَ لَوْ أَنَّ اللّٰهَ هَدٰىنِيْ لَكُنْتُ
مِنَ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Na koa mba tsy hitenenany koa rehefa mahita ny famaizana: "Raha hisy ny fahafahako miverina *eny antany* mba ho isan'ireo manao ny tsara aho".

أَوْ تَقُوْلَ حِيْنَ تَرَى الْعَذَابَ لَوْ أَنَّ
لِيْ كَرَّةً فَأَكُوْنَ مِنَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** *Hamaly hoe ny Andriamanitra*: "Eny tokoa, tonga taminao ireo Fambara avy amiko saingy noraisinao

بَلٰى قَدْ جَآءَتْكَ اٰيٰتِيْ فَكَذَّبْتَ بِهَا وَ
اسْتَكْبَرْتَ وَكُنْتَ مِنَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٦٠﴾

ho lainga izy ireo, ary ianao dia mpiavonavona, ary koa *isan'*ireo tsy nino."

**61.** Ary amin'ny andro fitsanganana amin'ny maty, ho hitanao ny hamaitin'ny tarehin'ireo nandainga tamin'i Allāh. Moa va tsy misy fonenana ho an'ireo mpiavonavona any amin'ny Helo?

وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ تَرَى الَّذِيْنَ كَذَبُوْا
عَلَى اللّٰهِ وُجُوْهُهُمْ مُّسْوَدَّةٌ ؕ اَلَيْسَ
فِيْ جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْمُتَكَبِّرِيْنَ ٦١

**62.** Ary hamonjy ireo izay matahotra Azy i Allāh ka hitondra azy ireo ho amin'ny fahombiazana toeram-piadanan'izy ireo sy ny fahombiazany; tsy hisy hanjo azy ireo na ny loza na ny fahoriana.

وَيُنَجِّي اللّٰهُ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا
بِمَفَازَتِهِمْ ۫ لَا يَمَسُّهُمُ السُّوْٓءُ وَلَا
هُمْ يَحْزَنُوْنَ ٦٢

**63.** I Allāh no Mpahary ny zava-drehetra ary Izy Ilay Mpiahy ny zava-drehetra.

اَللّٰهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ ۫ وَّهُوَ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ وَّكِيْلٌ ٦٣

**64.** Izy irery no Tompon'ny fanalahidin'ny eny an-danitra tahaky ny etý an-tany; fa ireo izay mandà ireo Fambara avy amin'i Allāh kosa no matiantoka.

لَهٗ مَقَالِيْدُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ
وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ
ع اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ٦٤

R.7

**65.** Lazao hoe: "Moa va andriamanitra hafa ankoatran'i Allāh no angatahinareo mba hivavahako, oh ry tsy mahalala?"

قُلْ اَفَغَيْرَ اللّٰهِ تَاْمُرُوْٓنِّيْٓ اَعْبُدُ
اَيُّهَا الْجٰهِلُوْنَ ٦٥

**66.** Raha ny marina, efa nambara anao, tahaka ireo teo alohanao: "Raha mandahatra an'Andriamanitra amin'ny hafa ianao dia ho azo antoka fa ho zava-poana ny asanao ary tena ho isan'ireo matiantoka ianao."

وَلَقَدْ اُوْحِيَ اِلَيْكَ وَاِلَى الَّذِيْنَ مِنْ
قَبْلِكَ ۚ لَئِنْ اَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ
وَلَتَكُوْنَنَّ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ٦٦

**67.** "Noho izany, Tompoy i Allāh, ary aoka mba ho isan'ireo mahay mankasitraka."

بَلِ اللّٰهَ فَاعْبُدْ وَكُنْ مِّنَ الشّٰكِرِيْنَ ٦٧

**68.** Tsy najain'izy ireo araka ny tokony ho izy ny fiandrianan'i Allāh.

وَمَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهٖ ۖ وَالْاَرْضُ

Ary ny tany dia ho eo ambany fifehazany tanteraka amin'ny andro fitsanganana amin'ny maty. Ny lanitra dia *hahoriny* ao anatin'ny tanany ankavanana. Voninahitra anie ho azy ambonin'ireo izay alahatr'izy ireo Izy.

جَمِيْعًا قَبْضَتُهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَ
السَّمٰوٰتُ مَطْوِيّٰتٌۢ بِيَمِيْنِهٖ ؕ سُبْحٰنَهٗ
وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿۶۸﴾

**69.** Ary hampanenoina ny trompetra, ka ireo *rehetra* eny an-danitra sy ireo *rehetra* etý an-tany dia ho torana avokoa, afa-tsy ireo tian'i Allāh *arovana* amin'izany. Dia hampanenoina fanidroany indray ny trompetra, dia hitsangana avokoa izy rehetra, ka hiandry ny *fitsarana*.

وَ نُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَصَعِقَ مَنْ فِي
السَّمٰوٰتِ وَ مَنْ فِي الْاَرْضِ اِلَّا مَنْ شَآءَ
اللّٰهُ ؕ ثُمَّ نُفِخَ فِيْهِ اُخْرٰى فَاِذَا هُمْ
قِيَامٌ يَّنْظُرُوْنَ ﴿۶۹﴾

**70.** Ary hamirapiratry ny hazavana avy amin'ny Tompony ny tany, dia atolotra sy hosokafana eo anoloan'izy ireo ny Boky, ary ireo Mpaminany sy ireo vavolombelona dia hoentina eo, dia atao miaraka amin'izy ireo ny fitsarana, amim-pahamarinana, ary izy ireo dia tsy hiaran'ny tsy rariny izy ireo.

وَ اَشْرَقَتِ الْاَرْضُ بِنُوْرِ رَبِّهَا وَ وُضِعَ
الْكِتٰبُ وَ جِايْٓءَ بِالنَّبِيّٖنَ وَ الشُّهَدَآءِ
وَ قُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَ هُمْ لَا
يُظْلَمُوْنَ ﴿۷۰﴾

**71.** Ny fanahy tsirairay dia samy hahazo ny valin'asany tanteraka araka izay nataony avy. Ary mahafantatra tsara ny ataon'izy ireo Izy *(Allāh).*

وَ وُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُوَ اَعْلَمُ
بِمَا يَفْعَلُوْنَ ﴿۷۱﴾ ع

R.8

**72.** Ary atosika atao andiany any amin'ny afobe ireo izay tsy nino, mandra-paha-tongan'izy ireo any; dia hisokatra ny varavaran'izy ireo dia hiteny hoe amin'izy ireo mpiambina azy ireo: "Tsy misy Iraka ve tany aminareo ireo Fambara avy tamin'ny Tomponareo, ary nampiomana izao fotoananareo androany izao?" Ary hamaly izy ireo nanao hoe: "Eny, fa tokony hampiarina amin'ireo tsy

وَ سِيْقَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِلٰى جَهَنَّمَ
زُمَرًا ؕ حَتّٰٓى اِذَا جَآءُوْهَا فُتِحَتْ
اَبْوَابُهَا وَ قَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَآ اَلَمْ
يَاْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنْكُمْ يَتْلُوْنَ عَلَيْكُمْ
اٰيٰتِ رَبِّكُمْ وَ يُنْذِرُوْنَكُمْ لِقَآءَ
يَوْمِكُمْ هٰذَا ؕ قَالُوْا بَلٰى وَلٰكِنْ حَقَّتْ
كَلِمَةُ الْعَذَابِ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿۷۲﴾

mpino ny fanapahana amin'ny famaizana."

**73.** Holazaina hoe izy ireo: "Midira avy eo amin'ny varavaran'ny Helo mba honina any maharitra. Tena ratsy ny fonenan'ireo mpiavonavona."

قِيلَ ادْخُلُوٓا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ
خَٰلِدِينَ فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى
الْمُتَكَبِّرِينَ ٧٣

**74.** Fa ireo izay matahotra ny Tompon'izy ireo dia hotarihina atao andiany makany amin'ny Paradisa, mandra-pahatongany any, dia hisokatra ny varavaran'izy ireo dia hiteny hoe amin'izy ireo mpiambina azy ireo: "Fiadanana anie ho anareo! Ho sambatra ianareo, ary mandroso mba honina ao mandrakizay."

وَسِيقَ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ إِلَى
الْجَنَّةِ زُمَرًا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا وَ
فُتِحَتْ أَبْوَٰبُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا
سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ فَادْخُلُوهَا
خَٰلِدِينَ ٧٤

**75.** Dia hiteny hoe izy ireo: "An'i Allāh ny voninahitra rehetra Ilay mahatanteraka ny fampanantenany taminay sy nanome anay ny tany ho lovanay, aorinay eny amin'ny toerana tianay eto amin'ny saha ny fonenanay". Izany ka tena lafatra ny valisoan'ireo mpiasa manao ny marina!

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي صَدَقَنَا
وَعْدَهُۥ وَأَوْرَثَنَا الْأَرْضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ
الْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَآءُ ۖ فَنِعْمَ أَجْرُ
الْعَٰمِلِينَ ٧٥

**76.** Dia hahita ireo anjely *mijoro* manodidina ny fiandrianana manome voninahitra ny Tompon'izy ireo amin'ny fideran'izy ireo ianao. Hotsaraina am-pahamarinana ary holazaina hoe: "An'i Allāh irery ihany ny dera rehetra ilay Tompon'ny rehetra."

وَتَرَى الْمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنْ حَوْلِ
الْعَرْشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ ۖ وَ
قُضِيَ بَيْنَهُم بِالْحَقِّ وَقِيلَ الْحَمْدُ لِلَّهِ
رَبِّ الْعَٰلَمِينَ ٧٦



آياتها ٨٦ — سُورَةُ الْمُؤْمِنِ مَكِّيَّةٌ ٤٠ — ركوعاتها ٩



## Toko Fahaefapolo - 40
## AL-MO'MIN
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ḥā Mīm - *Ilay Deraina Indrindra, Ilay Tompon'ny Voninahitra.*

حٰمٓ ②

**3.** Ny fanambarana ny Boky dia avy amin'i Allāh, Mahefa ny zava-drehetra sy Mahalala ny zava-drehetra,

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ③

**4.** Ilay Mpamela heloka, ary mpanaiky ny fivalozana, hentitra amin'ny famaizana, Tompon'ny hamoram-po. Tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy. Any Aminy no fara-fitodiana.

غَافِرِ الذَّنْبِ وَقَابِلِ التَّوْبِ شَدِيْدِ الْعِقَابِ ذِي الطَّوْلِ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ اِلَيْهِ الْمَصِيْرُ ④

**5.** Tsy misy miady hevitra momba ireo Fambara avy amin'i Allāh, afa-tsy ireo tsy mino. Koa aoka ianareo tsy ho voafitaky ny fivezivezen'izy ireo ao an-tanàna.

مَا يُجَادِلُ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ اِلَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَلَا يَغْرُرْكَ تَقَلُّبُهُمْ فِي الْبِلَادِ ⑤

**6.** Ireo vahoakan'i Noa sy ireo vondrona *hafa* taorian'izy ireo dia nitsipaka *ireo Fambara avy Aminay* talohan'izy ireo; ny vahoaka tsirairay avy dia efa niezaka nanakana ny Mpaminany, ary niady hevitra tamina porofo diso nentina nanoherana ny marina. Koa nosamborika izy ireo, ary tena ho henjana tokoa ny famaizako!

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّالْاَحْزَابُ مِنْ بَعْدِهِمْ وَهَمَّتْ كُلُّ اُمَّةٍ بِرَسُوْلِهِمْ لِيَاْخُذُوْهُ وَجٰدَلُوْا بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوْا بِهِ الْحَقَّ فَاَخَذْتُهُمْ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ⑥

**7.** Izay no maha-marina ny tenin'ny Tomponao mikasika ireo tsy mpino *izany hoe* ho mponin'ny afobe izy ireo.

وَكَذٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنَّهُمْ اَصْحٰبُ النَّارِ ⑦

**8.** Ireo izay milanja ny Fiandrianana, sy ireo izay manodidina azy dia mankalaza ny Tompon'izy ireo amin'ny alalan'ny fiderana azy. Ary

اَلَّذِيْنَ يَحْمِلُوْنَ الْعَرْشَ وَمَنْ حَوْلَهٗ يُسَبِّحُوْنَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيُؤْمِنُوْنَ بِهٖ وَيَسْتَغْفِرُوْنَ لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا رَبَّنَا

وَسِعْتَ كُلَّ شَيْءٍ رَّحْمَةً وَّعِلْمًا فَاغْفِرْ لِلَّذِيْنَ تَابُوْا وَ اتَّبَعُوْا سَبِيْلَكَ وَقِهِمْ عَذَابَ الْجَحِيْمِ ﴿٨﴾

mino Azy izy ireo ka mangataka famelana ho an’ireo izay mino sady miteny hoe: “Ry Tomponay, ataonao bango iray ao anaty famindra-ponao sy ny fahalalanao ny zava-drehetra. Koa mamelà ny helok’ireo izay mibaboka sy manaraka ny lalanao; ary arovy amin’ny famaizan’ny Helo izy ireo.”

رَبَّنَا وَ اَدْخِلْهُمْ جَنّٰتِ عَدْنِ ۣ الَّتِيْ وَعَدْتَّهُمْ وَمَنْ صَلَحَ مِنْ اٰبَآئِهِمْ وَ اَزْوَاجِهِمْ وَ ذُرِّيّٰتِهِمْ ؕ اِنَّكَ اَنْتَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٩﴾

**9.** “Ry Tomponay ampidiro ao amin’ny sahan’ny mandrakizay izay efa nampanantenainao azy ireo izy ireo. Tahaka izany koa ny rain’izy ireo, ny vadin’izy ireo ary ny zanak’izy ireo izay tsara fitondran-tena. Marina tokoa fa mahefa ny zava-drehetra sady feno Fahendrena Ianao”

وَقِهِمُ السَّيِّاٰتِ ؕ وَ مَنْ تَقِ السَّيِّاٰتِ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهٗ ؕ وَ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٠﴾

**10.**“Arovy amin’ny ratsy izy ireo, ary izay arovanao amin’ny ratsy amin’io andro io dia azo antoka fa izy no ahazo ny famindram-po avy Aminao. *Ary marina tokoa fa* izany no fandresena goavana.”

R.2

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ اللّٰهِ اَكْبَرُ مِنْ مَّقْتِكُمْ اَنْفُسَكُمْ اِذْ تُدْعَوْنَ اِلَى الْاِيْمَانِ فَتَكْفُرُوْنَ ﴿١١﴾

**11.** Fanambarana iray no ho atao amin’ireo izay tsy nino izany hoe: “Ny fankahalan’i Allāh dia lehibe noho ny fifankahalanareo samy ianareo ihany rehefa nantsoina ho amin’ny finoana ianareo, nefa nandà *izany fiantsoana izany*.”

قَالُوْا رَبَّنَآ اَمَتَّنَا اثْنَتَيْنِ وَ اَحْيَيْتَنَا اثْنَتَيْنِ فَاعْتَرَفْنَا بِذُنُوْبِنَا فَهَلْ اِلٰى خُرُوْجٍ مِّنْ سَبِيْلٍ ﴿١٢﴾

**12.** Hiteny hoe izy ireo: “Ry Tomponay, nomenao ny fahafatesana indroa izahay, ary nomenao ny fiainana indroa ihany koa, ary mibebaka ny heloka vitanay izahay *ankehitriny*. Koa misy avotr’aina ve?”

ذٰلِكُمْ بِاَنَّهٗٓ اِذَا دُعِيَ اللّٰهُ وَحْدَهٗ كَفَرْتُمْ ۚ وَ اِنْ يُّشْرَكْ بِهٖ تُؤْمِنُوْا ؕ

**13.** *Izao no holazaina azy ireo*: Izany no misy dia satria fony i Allāh nambara ny maha Tokana Azy dia

فَالْحُكْمُ لِلّٰهِ الْعَلِيِّ الْكَبِيْرِ ﴿١٣﴾

nandà ny hino ianareo, nefa rehefa nisy andriamanitra hafa nalahatra taminy dia mino ianareo. Ny fanapahana amin’izao tontolo izao *ankehitriny* izao dia an’i Allāh irery, Ilay Ambony Indrindra sady lehibe Indrindra.

هُوَ الَّذِيْ يُرِيْكُمْ اٰيٰتِهٖ وَ يُنَزِّلُ
لَكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ رِزْقًا ؕ وَمَا يَتَذَكَّرُ
اِلَّا مَنْ يُّنِيْبُ ﴿١٤﴾

**14.** Izy no nampiseho anareo ireo Fambara avy Aminy sy nampidina avy any an-danitra ny zava-mahavelona ho anareo; fa tsy misy olona mitandrina izany afa-tsy ireo mitodika makany amin’Andriamanitra.

فَادْعُوا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ
وَلَوْ كَرِهَ الْكٰفِرُوْنَ ﴿١٥﴾

**15.** Mivavaha àry amin’i Allāh, amin’ny fanokanana tanteraka Aminy *an-kitsim-po* ao amin’ny finoana, na dia manohitra izany aza ireo tsy mpino.

رَفِيْعُ الدَّرَجٰتِ ذُو الْعَرْشِ ۚ يُلْقِى
الرُّوْحَ مِنْ اَمْرِهٖ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ
عِبَادِهٖ لِيُنْذِرَ يَوْمَ التَّلَاقِ ﴿١٦﴾

**16.** Ilay manandratra ny laharana, ilay Tompon'ny fiandrianana, mampidina ny fanahy amin'ny baiko avy Aminy eo amin'izay tiany hampidinana izany amin'ireo mpanompony mba hahafahany mampitandrina *ny olona* ny amin'ny fisian'ny Andro Fihaonana,

يَوْمَ هُمْ بٰرِزُوْنَ ۚ لَا يَخْفٰى عَلَى اللّٰهِ
مِنْهُمْ شَيْءٌ ؕ لِمَنِ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ؕ لِلّٰهِ
الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿١٧﴾

**17.** Amin’ny andro hisehoan’izy rehetra; tsy hisy zavatra miafina amin’i Allāh ny amin’izy ireo: “An’iza ny fanjakana amin’io andro io?” An’i Allāh, Ilay Tokana, Ilay Lehibe indrindra.

اَلْيَوْمَ تُجْزٰى كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ ؕ لَا
ظُلْمَ الْيَوْمَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿١٨﴾

**18.** “Amin’io andro io, ny olona tsirairay dia hahazo valin-kasasarana amin’izay tokony ho azony. Ankehitriny tsy hisy ny tsy rariny, fiangarana! Minoa marimarina fa i Allāh dia haingana amin’ny fitsarana.”

وَ اَنْذِرْهُمْ يَوْمَ الْاٰزِفَةِ اِذِ
الْقُلُوْبُ لَدَى الْحَنَاجِرِ كٰظِمِيْنَ ۬ؕ

**19.** Ampitandremo azy ireo ny andro manatomotra izay hampivadi-po azy ireo ary feno fitebitebena fatratra mila

مَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ حَمِيمٍ وَلَا شَفِيعٍ يُطَاعُ ﴿١٩﴾

tsy ho zaka. Ireo tsy mpino dia tsy hanana namana mahatoky, na koa tsy hanana mpangata-pifonana azo hekena.

يَعْلَمُ خَائِنَةَ الْأَعْيُنِ وَمَا تُخْفِي الصُّدُورُ ﴿٢٠﴾

**20.** Hainy ny mamatatra ny fijery mamitaka sy izay kobonina ao am-po any.

وَاللَّهُ يَقْضِي بِالْحَقِّ ۖ وَالَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ دُونِهِ لَا يَقْضُونَ بِشَيْءٍ ۗ إِنَّ اللَّهَ هُوَ السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ﴿٢١﴾ ع

**21.** Ary i Allāh dia mitsara amin'ny fahamarinana; ary ireo izay antsoiny hanampy azy dia tsy afaka mitsara na inona na inona. Minoa marimarina fa i Allāh dia Mandre ny zava-drehetra sady mahita ny zava-drehetra.

R.3

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ كَانُوا مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا هُمْ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَآثَارًا فِي الْأَرْضِ فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ ۚ وَمَا كَانَ لَهُمْ مِنَ اللَّهِ مِنْ وَاقٍ ﴿٢٢﴾

**22.** Moa va izy ireo tsy nivahiny tetỳ an-tany izy ireo ka nahita ny hoe ahoana ny fiafaran'ireo izay nialoha lalana azy? Nahery kokoa noho ireo izy ireo ary natanjaka tamin'ireo marika navelan'izy ireo teto an-tany. Na dia izany aza, notsarain'i Allāh noho izany izy ireo, ary tsy manana mpiaro hiaro azy manoloana an'i Allāh izy ireo.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانَتْ تَأْتِيهِمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَكَفَرُوا فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ ۚ إِنَّهُ قَوِيٌّ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٢٣﴾

**23.** Izany no misy dia satria ireo Iraka ho azy ireo izay nitondra Fambara mazava tsara, saingy nolavin'izy ireo ny hino azy ireny, koa notsarain'i Allāh izy ireo. Minoa marimarina fa Izy dia mahery, sarotiny amin'ny famaizana.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٢٤﴾

**24.** Nalefanay niaraka tamin'ireo Fambara sy fahefana miharihary avy Aminay tokoa i Mosesy,

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَهَامَانَ وَقَارُونَ فَقَالُوا سَاحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٢٥﴾

**25.** Ho any amin'i Farao sy Hāmān ary Korah, fa izao no nolazain'izy ireo: "Mpanao fanova-maso sady mpandainga ilay io."

فَلَمَّا جَاءَهُمْ بِالْحَقِّ مِنْ عِنْدِنَا قَالُوا اقْتُلُوا أَبْنَاءَ الَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ وَاسْتَحْيُوا نِسَاءَهُمْ ۚ وَمَا كَيْدُ

**26.** Rehefa manantona azy ireo niaraka tamin'ny fahamarinana avy tatỳ Aminay izy dia hoy izy ireo: "Vonoy avokoa ny zanaka lahin'izay

nino ka niaraka nino taminy fa aza vonoina ny vehivavy". Fa natao ho an'ny faharesena ny teti-dratsin'ireo tsy mpino.

الْكٰفِرِيْنَ اِلَّا فِيْ ضَلٰلٍ ﴿۲۶﴾

**27.** Ary hoy i Farao hoe: "Avelao aho *mba* hamono an'i Mosesy, ary aoka izy hiantso ny Tompony. Atahorako izy sao hanova ny fivavahanareo, na koa hiteraka fikorontanana eto amin'ny firenena."

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ذَرُوْنِيْٓ اَقْتُلْ مُوْسٰى
وَلْيَدْعُ رَبَّهٗ ۚ اِنِّيْٓ اَخَافُ اَنْ يُّبَدِّلَ
دِيْنَكُمْ اَوْ اَنْ يُّظْهِرَ فِي الْاَرْضِ
الْفَسَادَ ﴿۲۷﴾

**28.** Ary hoy i Mosesy: "Mitady fiarovana amin'ny Tompoko sy ny Tomponareo aho eo anoloan'ireo *olona* rehetra mpiavonavona tsy mino ny fisian'ny andro fandaminana.

وَقَالَ مُوْسٰٓى اِنِّيْ عُذْتُ بِرَبِّيْ وَرَبِّكُمْ
مِّنْ كُلِّ مُتَكَبِّرٍ لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ
الْحِسَابِ ﴿۲۸﴾ ع

R.4

**29.** Dia nisy olona iray avy tao amin'ny vahoakan'i Farao izay nanafina ny finoany, niteny hoe: "Ianareo ve dia hamono lehilahy irery noho ny fitenenany hoe, "Allāh no Tompoko" nefa izy tonga teo aminareo miaraka amin'ny porofo mazava avy amin'ny Tomponareo? Raha mpandainga izy, izy ihany no hifoteran'*ny heloky* ny laingany; fa raha milaza ny marina kosa azy dia minoa marimarina fa ianareo no hianjeran'ny ireo zavatra izay efa nampitandremany anareo. Raha ny marina; i Allāh dia tsy mitarika *eo amin'ny làlana marina* ny mpandika lalàna sy ny mpandainga.

وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤْمِنٌ ۖ مِّنْ اٰلِ فِرْعَوْنَ
يَكْتُمُ اِيْمَانَهٗٓ اَتَقْتُلُوْنَ رَجُلًا اَنْ
يَّقُوْلَ رَبِّيَ اللّٰهُ وَقَدْ جَآءَكُمْ
بِالْبَيِّنٰتِ مِنْ رَّبِّكُمْ ۗ وَاِنْ يَّكُ
كَاذِبًا فَعَلَيْهِ كَذِبُهٗ ۚ وَاِنْ يَّكُ
صَادِقًا يُّصِبْكُمْ بَعْضُ الَّذِيْ يَعِدُكُمْ ۗ اِنَّ
اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ كَذَّابٌ ﴿۲۹﴾

**30.** "Oh ry vahoakako, androany dia azonareo ny fiandrianana eo ampelatanananareo ny fahefana, fa iza no hanampy antsika amin'ny famaizan'i Allāh raha hampiariny amintsika izany?" Hoy Farao hoe: "Izaho tsy manao afa-tsy ny manoro anareo ny

يٰقَوْمِ لَكُمُ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ظٰهِرِيْنَ
فِي الْاَرْضِ ۫ فَمَنْ يَّنْصُرُنَا مِنْۢ بَاْسِ
اللّٰهِ اِنْ جَآءَنَا ۗ قَالَ فِرْعَوْنُ مَآ
اُرِيْكُمْ اِلَّا مَآ اَرٰى وَمَآ اَهْدِيْكُمْ
اِلَّا سَبِيْلَ الرَّشَادِ ﴿۳۰﴾

zavatra hitako, ary ianareo dia tarihiko fotsiny any amin'ny lalana mahitsy."

**31.** Hoy ilay nino hoe: "Oh! Ry vahoakako, manahy aho raha ho tratry ny *zavatra* mitovy amin'ilay andro *fandripahana* tahaka izay nanjo ireo vahoaka *tany aloha*."

وَقَالَ الَّذِيٓ اٰمَنَ يٰقَوْمِ اِنِّيٓ اَخَافُ
عَلَيْكُمْ مِّثْلَ يَوْمِ الْاَحْزَابِ ﴿٣١﴾

**32.** Toy ny nahazo ireo vahoakan'ny Noa, sy ireo *foko* 'Ād sy ny Thamōd ary ireo tonga tatỳ aoriana. Ary i Allāh dia tsy tia manao ny tsy rariny amin'ireo mpanompony.

مِثْلَ دَاْبِ قَوْمِ نُوْحٍ وَّعَادٍ وَّثَمُوْدَ
وَالَّذِيْنَ مِنْ بَعْدِهِمْ ۚ وَمَا اللّٰهُ يُرِيْدُ
ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ﴿٣٢﴾

**33.** "Ary manahy anareo aho Oh, ry vahoakako amin'ny andro izay hiakiahan'ny olon-drehetra ary ifampiatsoan'izy ireo *vonjy*."

وَيٰقَوْمِ اِنِّيٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ
التَّنَادِ ﴿٣٣﴾

**34.** "Izay andro izay no hitodianareo lamosina mba hilefa. Tsy hanana mpiaro manoloana an'i Allāh mihitsy ianareo. Ary ho an'ireo voalazan'i Allāh fa very dia tsy hisy mpitarika."

يَوْمَ تُوَلُّوْنَ مُدْبِرِيْنَ ۚ مَا لَكُمْ مِّنَ
اللّٰهِ مِنْ عَاصِمٍ ۚ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ
فَمَا لَهٗ مِنْ هَادٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary i Josefa dia tonga tany aminareo tokoa tany aloha niaraka tamin'ny porofo mazava, fa ianareo tsy mitsahatra mametraka ahiahy tamin'ny zavatra nentiny ho anareo, ary rehefa maty izy dia hoy ianareo: "I Allāh dia tsy handefa iraka hafa intsony ao aoriany". Dia ohatr'izay no namaritan'i Allāh azy ireo ho isan'ireo very ireo izay mpandika lalàna sy nisalasala,

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوْسُفُ مِنْ قَبْلُ
بِالْبَيِّنٰتِ فَمَا زِلْتُمْ فِيْ شَكٍّ مِّمَّا
جَآءَكُمْ بِهٖ ۖ حَتّٰٓى اِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ
لَنْ يَّبْعَثَ اللّٰهُ مِنْ بَعْدِهٖ رَسُوْلًا ۚ
كَذٰلِكَ يُضِلُّ اللّٰهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ
مُّرْتَابٌ ﴿٣٥﴾

**36.** Ireo izay miady hevitra momba ireo Fambara avy amin'i Allāh nefa tsy nisy fahefana tonga teny amin'izy ireo. Izany dia tena maharikoriko eo imason'i Allāh sy ireo mpino. Toy izany no fomba anagadran'i Allāh ny fon'olona rehetra mpiavonavona sy mpieboebo.

اِلَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ بِغَيْرِ
سُلْطٰنٍ اَتٰىهُمْ ۗ كَبُرَ مَقْتًا عِنْدَ اللّٰهِ وَ
عِنْدَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۗ كَذٰلِكَ يَطْبَعُ اللّٰهُ
عَلٰى كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Dia hoy Farao hoe: "Oh ry Hāmān, hanagano tilikambo aho, mba hahafahako miditra *any*,"

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يٰهَامٰنُ ابْنِ لِيْ صَرْحًا
لَّعَلِّيْٓ اَبْلُغُ الْاَسْبَابَ ﴿٣٧﴾

**38.**"Amin'ireo lalana makany amin'ny lanitra, hahafahako mahita ny Andriamanitr'i Mosesy, na dia inoako aza fa mandainga izy." Ary nohatsaraina toa izany teo imason'i Farao ireo asa ratsiny, ary voavily tamin'ny lalana mahitsy, ary ny tetik'i Farao dia ny niafara tamin'ny faharavana.

اَسْبَابَ السَّمٰوٰتِ فَاَطَّلِعَ اِلٰٓى اِلٰهِ
مُوْسٰى وَاِنِّيْ لَاَظُنُّهٗ كَاذِبًا ۭ وَكَذٰلِكَ
زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ وَصُدَّ عَنِ
السَّبِيْلِ ۭ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ اِلَّا فِيْ
تَبَابٍ ﴿٣٨﴾

R.5

**39.** Ary izay nino dia miteny hoe: "Oh ry vahoakako, araho aho hotarihiko any amin'ny lalana mahitsy ianareo."

وَقَالَ الَّذِيْٓ اٰمَنَ يٰقَوْمِ اتَّبِعُوْنِ
اَهْدِكُمْ سَبِيْلَ الرَّشَادِ ﴿٣٩﴾

**40.** "Oh ry vahoakako, tombotsoa *mandalo* fotsiny itý fiainana eto antany itý, fa ny any ankoatra kosa dia inoana fa fonenana mandrakizay."

يٰقَوْمِ اِنَّمَا هٰذِهِ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا
مَتَاعٌ ۡ وَّاِنَّ الْاٰخِرَةَ هِيَ دَارُ الْقَرَارِ ﴿٤٠﴾

**41.** Izay rehetra manao ny ratsy dia ho voavaly araka izay mifanaraka amin'izany toa izany ihany koa; izay rehetra manao ny tsara, na lahy izy na vavy, ka mpino, ireo dia horaisina ao amin'ny saha, izy ireo dia hahazo vatsy tsy misy fetrany any.

مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزٰٓى اِلَّا مِثْلَهَا ۚ
وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّنْ ذَكَرٍ اَوْ اُنْثٰى
وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَاُولٰٓئِكَ يَدْخُلُوْنَ
الْجَنَّةَ يُرْزَقُوْنَ فِيْهَا بِغَيْرِ
حِسَابٍ ﴿٤١﴾

**42.** "O ry vahoakako inona no mahazo ahy raha izaho miantso anareo ho any amin'ny fanavotana nefa ianareo miantso ahy any amin'ny Afobe?"

وَيٰقَوْمِ مَا لِيْٓ اَدْعُوْكُمْ اِلَى النَّجٰوةِ
وَتَدْعُوْنَنِيْٓ اِلَى النَّارِ ﴿٤٢﴾

**43.** "Mitarika ahy tsy hino an'i Allāh ianareo, sady mitarika ahy hampilahatra amin'Andriamanitra an'ireo zavatra tsy ananako fahalalana akory, nefa izaho miantso anareo hitodika any amin'Ilay be fahefana, ilay Mpamela heloka.

تَدْعُوْنَنِيْ لِاَكْفُرَ بِاللّٰهِ وَاُشْرِكَ بِهٖ
مَا لَيْسَ لِيْ بِهٖ عِلْمٌ ۡ وَّاَنَا اَدْعُوْكُمْ
اِلَى الْعَزِيْزِ الْغَفَّارِ ﴿٤٣﴾

**44.** Minoa marimarina fa ny zavatra izay iantsoanareo ahy dia *tsy mendrika ny ho vetesina* eto amin'izao tontolo izao na koa tany ankoatra; ary ny fiverenanay dia tsy maintsy ho any amin'i Allāh, ary ireo mpadika lalàna dia ho mponin'ny afobe.

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدْعُونَنِي إِلَيْهِ لَيْسَ
لَهُ دَعْوَةٌ فِي الدُّنْيَا وَلَا فِي الْآخِرَةِ
وَأَنَّ مَرَدَّنَا إِلَى اللَّهِ وَأَنَّ
الْمُسْرِفِينَ هُمْ أَصْحَابُ النَّارِ ﴿٤٤﴾

**45.** "Noho izany, tsy ho ela ianareo dia hahatsiaro ny zavatra nolazaiko anareo. Ary izaho dia manankina ny fiainako amin'i Allāh, raha ny marina, i Allāh dia mahita ny Mpampony *rehetra.*"

فَسَتَذْكُرُونَ مَا أَقُولُ لَكُمْ ۚ وَأُفَوِّضُ
أَمْرِي إِلَى اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ بَصِيرٌ
بِالْعِبَادِ ﴿٤٥﴾

**46.** Tahaka izay no iarovan'i Allāh azy amin'ireo voka-dratsin'ny teti-dratsin'izy ireo, ary famaizana mahatsiravina no nanehaka ireo vahoakan'i Farao -

فَوَقَاهُ اللَّهُ سَيِّئَاتِ مَا مَكَرُوا ۖ وَحَاقَ
بِآلِ فِرْعَوْنَ سُوءُ الْعَذَابِ ﴿٤٦﴾

**47.** Ny Afobe. Hiatra amin'izy ireo andro aman-alina izany. Ary amin'ny andro higadonan'ny ora dia holazaina hoe izy: "Atsipazo ao anaty famaizana tena mafy ny vahoakan'i Farao."

النَّارُ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَ
عَشِيًّا ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ
أَدْخِلُوا آلَ فِرْعَوْنَ أَشَدَّ الْعَذَابِ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary rehefa mihady hevitra izy ireo ao anaty afobe, ireo izay osa hiteny amin'ireo mieboebo manao hoe: "Raha ny marina dia mpanaraka anareo izahay teo aloha, koa afaka manalefaka anay amin'ny ampahany amin'ny afo ve ianareo?"

وَإِذْ يَتَحَاجُّونَ فِي النَّارِ فَيَقُولُ
الضُّعَفَاءُ لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا كُنَّا
لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنْتُمْ مُغْنُونَ عَنَّا
نَصِيبًا مِنَ النَّارِ ﴿٤٨﴾

**49.** Ireo mpieboebo dia hiteny hoe: "Samy ato anatiny avokoa isika rehetra. Efa nitsara teo ireo mpanompony i Allāh."

قَالَ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا كُلٌّ فِيهَا
إِنَّ اللَّهَ قَدْ حَكَمَ بَيْنَ الْعِبَادِ ﴿٤٩﴾

**50.** Ary ireo izay ao anaty ny afobe dia hiteny hoe amin'ireo mpiandry ny Helo: "Iangavio ny Tomponareo mba hanalefahany ny famaizany anay na dia *iray* andro monja aza."

وَقَالَ الَّذِينَ فِي النَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ
ادْعُوا رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِنَ
الْعَذَابِ ﴿٥٠﴾

**51.** Hamaly hoe izy ireo: "Moa va tsy efa tonga teny aminareo niaraka tamin'ny Fambara mazava ireo iraka nalefa ho anareo?" Hoy izy ireo: "Eny", ary hoy *ireo mpiambina*: "Tohizo ary ny vavaka". Fa ny vavak'ireo tsy mpino dia tsy misy antony.

قَالُوٓا أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ قَالُوا بَلَىٰ ۚ قَالُوا فَٱدْعُوا ۗ وَمَا دُعَٰٓؤُا ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿٥١﴾

R.6

**52.** Tena azo antoka tokoa fa hanampy ireo Iraka avy aminay sy ireo izay mino teto an-tany sy amin'ny andro hijoroan'ireo vavolombelona.

إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُومُ ٱلْأَشْهَٰدُ ﴿٥٢﴾

**53.** Ny andro tsy ahitan'ireo tsy mpino tombony amin'ny fialan-tsinin'izy ireo, hiantefa amin'izy ireo ny tody ary ho azy ireo koa ny fonenana ratsy.

يَوْمَ لَا يَنفَعُ ٱلظَّٰلِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ ۖ وَلَهُمُ ٱللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ ٱلدَّارِ ﴿٥٣﴾

**54.** Ary raha ny marina, nomenay an'i Mosesy ny fitariahanao ary ireo zanak'Israely dia nataonay ho mpandova ny Boky.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْهُدَىٰ وَأَوْرَثْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٱلْكِتَٰبَ ﴿٥٤﴾

**55.** Fitarihana sy fampatsiahivana ho an'ny olona manan-tsaina.

هُدًى وَذِكْرَىٰ لِأُولِى ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٥٥﴾

**56.** Manàna àry faharentana. Minoa marimarina fa marina ny fampanatenan'i Allāh. Ary mangataha famelan-keloka ho an'ny fahosanao, ary ankalazao ny Tomponay amin'ny fiderana azy alina sy maraina.

فَٱصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ بِٱلْعَشِىِّ وَٱلْإِبْكَٰرِ ﴿٥٦﴾

**57.** Ireo izay miady hevitra momba ireo Fambara avy amin'i Allāh nefa tsy nomena fahefana amin'izany, dia tsy misy na inona na inona afa tsy fitiavana diso hanambony tena ao ampon'izy ireo, izay tsy ho tanterak'izy ireo mandrakizay ao amin'izy ireo. Mitadiava ary fiarovana eo anilan'i Allāh. Izy ilay mandre ny zavadrehetra.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ ۙ إِن فِى صُدُورِهِمْ إِلَّا كِبْرٌ مَّا هُم بِبَٰلِغِيهِ ۚ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْبَصِيرُ ﴿٥٧﴾

**58.** Ekena tanteraka fa ny fahariana ny lanitra sy ny tany no zava-dehibe indrindra noho ny fahariana ny olombelona, fa tsy mahatsapa izany ny ankamaroan'ny olona.

لَخَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ اَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ary tsy mitovy ny jamba sy ny mahiratra, tahaka izany koa, ireo izay mino sy manao asa-soa, dia tsy *hitovy* amin'ireo manao ny ratsy, tsy ampy fieritreretana ianareo.

وَمَا يَسْتَوِي الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ ۙ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَلَا الْمُسِيْٓءُ ؕ قَلِيْلًا مَّا تَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Minoa marimarina fa ho avy ny ora, tsy misy azo ahiana ny amin'izany, nefa tsy mino an'izany ny ankamaroan'ny olona.

اِنَّ السَّاعَةَ لَاٰتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيْهَا وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** Dia hoy ny Tomponareo: "Italahoy Aho, hamaly ny vavakareo Aho, fa ireo izay miavonavona tafahoatra eo amin'ny fiderana ahy, dia hiditra ao amin'ilay helo, amin'ny fanaovana tsinontsinona."

وَقَالَ رَبُّكُمُ ادْعُوْنِيْٓ اَسْتَجِبْ لَكُمْ ؕ اِنَّ الَّذِيْنَ يَسْتَكْبِرُوْنَ عَنْ عِبَادَتِيْ سَيَدْخُلُوْنَ جَهَنَّمَ دٰخِرِيْنَ ﴿٦١﴾ ع

R.7

**62.** I Allāh no manao ny alina ho anareo mba hahafahanareo miala sasatra, ary ny andro mba *hahazoanareo* mahita. Marina tokoa fa tena mahalala-tanana amin'ny olombelona i Allāh, nefa tsy mahay mankasitraka ny ankamaroan'ny olombelona.

اَللّٰهُ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِتَسْكُنُوْا فِيْهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Izany no Allāh, Tomponareo, Ilay nahary ny zava-drehetra. Tsy misy Andriamanitra hafa afa-tsy Izy. Koa nahoana ary ianareo no voavily lalana?

ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ ۘ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۫ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** Tahak'izany no nitodihan'ireo izay nandà ireo Fambara avy amin'i Allāh.

كَذٰلِكَ يُؤْفَكُ الَّذِيْنَ كَانُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ يَجْحَدُوْنَ ﴿٦٤﴾

**65.** I Allāh no nanao ny tany ho toerana ipetrahanareo, ary ny lanitra ho tafo, ary Izy koa no namolavola anareo, sy nanatsara ny bikanareo, Izy

اَللّٰهُ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ قَرَارًا وَّالسَّمَآءَ بِنَآءً وَّصَوَّرَكُمْ فَاَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ ؕ

koa no namatsy zava-tsoa anareo. Izany no Allāh, ny Tomponareo. Masina anie i Allāh Tompo izao tontolo izao.

ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ۝٦٥

**66.** Izy no Andriamanitra velona. Tsy misy andriamanitra hafa afa-tsy Izy koa Tompoy izy amin'ny alalan'ny fivavahana Aminy amin-kitsi-po. An'i Allāh avokoa ny dera rehetra, Ilay Tompon'izao tontolo izao.

هُوَ الْحَيُّ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَادْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ ۗ الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ۝٦٦

**67.** Lazao hoe: "Tsy azoko atao ny mivavaka amin'ireo *andriamanitra* hafa ivelan'i Allāh nefa porofo mazava azoko avy amin'ny Tompoko, ary nahazo baiko aho hankatoa ny Tompon'izao tontolo izao."

قُلْ إِنِّي نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ لَمَّا جَاءَنِيَ الْبَيِّنَاتُ مِنْ رَبِّي وَأُمِرْتُ أَنْ أُسْلِمَ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ۝٦٧

**68.** Izy no namorona anareo avy tamin'ny vovoka, avy eo avy tamin'ny tsiron'aina indray mitete, avy eo avy tamin'ny rà mandry, rehefa avy eo navoakany ho zazakely ianareo, rehefa avy eo *nohalebiaziny*, dia tonga teo amin'ny hery farany ambony indrindra ianareo, dia avy eo ianareo *navelany* ho antitra, na dia misy aminareo aza maty aloha *dia avelany hiaina* ianareo mandra-pahatonga ny fetr'andro raikitra sy mba hahazoanareo mianatra ny fahendrena.

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُمْ مِنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ نُطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا أَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُونُوا شُيُوخًا ۚ وَمِنْكُمْ مَنْ يُتَوَفَّىٰ مِنْ قَبْلُ ۖ وَلِتَبْلُغُوا أَجَلًا مُسَمًّى وَلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ۝٦٨

**69.** Izy no mpanome aina sy mahatonga ny fahafatesana. Rehefa maka fanampaha-kevitra Izy momba ny zavatra iray dia miteny hoe fotsiny Izy: "Misia" dia manomboka miforona izany.

هُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ ۖ فَإِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ ۝٦٩

R.8

**70.** Tsy mbola nahita ireo olona niady hevitra momba ireo Fambara avy amin'i Allāh ve ianareo? Ahoana ny

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِ اللَّهِ أَنَّىٰ يُصْرَفُونَ ۝٧٠

fomba nahatonga azy ireo nivily *ny fahamarinana*!

**71.** Ireo izay mitsipaka ny Boky sy izay alefanay miaraka amin'ireo Iraka avy Aminay. Fa tsy ho ela dia ahafantatra izy ireo.

الَّذِينَ كَذَّبُوا بِالْكِتَابِ وَبِمَا أَرْسَلْنَا بِهِ رُسُلَنَا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Rehefa hanodidina ny tendan'izy ireo ireo fehitenda vy, na koa ny rojo. Hotaritaritina izy ireo,

إِذِ الْأَغْلَالُ فِي أَعْنَاقِهِمْ وَالسَّلَاسِلُ يُسْحَبُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ao anaty rano mangotraka; avy eo hodorana ao amin'ny Afobe.

فِي الْحَمِيمِ ثُمَّ فِي النَّارِ يُسْجَرُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Avy eo, izao no holazaina azy ireo: "Aiza ireo Andriamanitra nafangaronareo *tamin'Allāh*",

ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** "Ivelan'i Allāh?" Hamaly hoe izy ireo: "Tsy hita eto aminay intsony izay misy azy ireo fa izahay tsy mivavaka tamin'Andriamanitra hafa *ankoatra an'i Allāh* tany aloha." Tahaka izany no ampaniavan'i Allāh ireo tsy mpino.

مِن دُونِ اللَّهِ ۖ قَالُوا ضَلُّوا عَنَّا بَل لَّمْ نَكُن نَّدْعُو مِن قَبْلُ شَيْئًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ الْكَافِرِينَ ﴿٧٥﴾

**76.** Izany no misy dia satria ianareo nentin-kafaliana tamin'ny tsy antony loatra teny an-tany, na koa tsy nahay nanaja ny hafa.

ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمْ تَفْرَحُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَمْرَحُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Midira àry ao amin'ny varavaran'ny Helo mba honina ao maharitra fa tena ratsy ny fonenan'ireo mpirehereha.

ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Noho izany, mahareta, satria azo antoka fa marina ny fampanantenan'i Allāh. Ary na hatoronay anao ny ampahan'ny zavatra nomaninay ho azy ireo, na koa homenay ny fahafatesana mialohan'ny *hanatanterahanay ny fampanatenanay* ianao, dia eo anilanay no hitondrana azy ireo.

فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Ary nandefa Iraka tokoa Izahay talohanao, nisy tamin'izy ireny

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ

مِنْهُمْ مَّنْ قَصَصْنَا عَلَيْكَ وَ مِنْهُمْ
مَّنْ لَّمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ؕ وَ مَا كَانَ
لِرَسُوْلٍ اَنْ يَّاْتِيَ بِاٰيَةٍ اِلَّا بِاِذْنِ
اللّٰهِ ۚ فَاِذَا جَآءَ اَمْرُ اللّٰهِ قُضِيَ بِالْحَقِّ
وَ خَسِرَ هُنَالِكَ الْمُبْطِلُوْنَ ﴿۷۹﴾ ع

nampahafantarinay anao, ary misy koa ny tsy nampahafantarinay anao, ary tsy misy na iray aza tamin'ireo Iraka ireo afaka mitondra Fambara, raha tsy mahazo alalana avy tamin'i Allāh. Fa rehefa tonga ny fanapahan'i Allāh dia hotsaraina ampahamarinana avokoa ny raharaha ary dia ho rava ireo izay mandiso *ny marina.*

R.9

اَللّٰهُ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَنْعَامَ
لِتَرْكَبُوْا مِنْهَا وَ مِنْهَا تَاْكُلُوْنَ ﴿۸۰﴾

**80.** I Allāh no namorona ny biby fiompy ho anareo, mba hahafahanareo mampiasa ny sasany ho fitaovam-pitanterana ary *ny sasany* ho sakafo.

وَ لَكُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ وَ لِتَبْلُغُوْا
عَلَيْهَا حَاجَةً فِيْ صُدُوْرِكُمْ وَ عَلَيْهَا
وَ عَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُوْنَ ﴿۸۱﴾

**81.** Mbola misy tombon-tsoa *hafa* azonareo *koa* amin'izy ireny *(biby fiompy)* ary mba hanomezanareo fahafaham-po ireo filana rehetra ao am-ponareo koa izy ireny. Ambonin'izy ireny sy ambonin'ny sambo no itanterana anareo.

وَ يُرِيْكُمْ اٰيٰتِهٖ ۖ فَاَيَّ اٰيٰتِ اللّٰهِ
تُنْكِرُوْنَ ﴿۸۲﴾

**82.** Ary mampiseho anareo ireo Fambara avy Aminy Izy; Iza amin'ireo Fambara avy amin'i Allāh ary no lavinareo?

اَفَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا
كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ
قَبْلِهِمْ ؕ كَانُوْۤا اَكْثَرَ مِنْهُمْ وَ اَشَدَّ
قُوَّةً وَّ اٰثَارًا فِي الْاَرْضِ فَمَاۤ اَغْنٰى
عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿۸۳﴾

**83.** Moa va tsy efa nivezivezy erantany izy ireo, mba hahitany ny *fomba* hihafaran'ireo mialoha azy? Izy ireny dia maro lavitra noho ireto farany ary natanjaka kokoa tamin'ny hery, natanjaka toy izany koa ireo marika navelan'izy ireo teto an-tany fa ny zavatra azon'izy ireo rehetra dia tsy nitondra azy ireo nankaiza.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ
فَرِحُوْا بِمَا عِنْدَهُمْ مِّنَ الْعِلْمِ وَ
حَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿۸۴﴾

**84.** Ary rehefa tonga tany amin'izy ireo ny Iraka niaraka tamin'ny Fambara mazava dia nirehareha tamin'ny fahaizana nananany izy ireo. Fa ny zavatra notsinotsiniavin'izy ireo no hanenika azy ireo.

**85.** Ary rehefa mahita ny famaizanay izy ireo dia hiteny hoe: "Mino ny maha tokana an'i Allāh izahay ary lavinay ireo rehetra nafangaronay Taminy."

فَلَمَّا رَاَوْا بَاْسَنَا قَالُوْٓا اٰمَنَّا بِاللّٰهِ
وَحْدَهٗ وَكَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهٖ
مُشْرِكِيْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Fa ny finoan'izy ireo, tamin'ny fotoana nahitan'izy ireo ny famaizanay dia tsy nahavotra azy ireo. Tahaka izany ny lalànan'i Allāh, izay henjana hatrany teo anatrehan'ireo mpanompony. Tahaka izany no naharingana ireo tsy mpino.

فَلَمْ يَكُ يَنْفَعُهُمْ اِيْمَانُهُمْ لَمَّا
رَاَوْا بَاْسَنَا ؕ سُنَّتَ اللّٰهِ الَّتِيْ
قَدْ خَلَتْ فِيْ عِبَادِهٖ ۚ وَخَسِرَ
هُنَالِكَ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٨٦﴾ ع



ركوعاتها ٦ — سُوْرَةُ حٰمٓ السَّجْدَةِ مَكِّيَّةٌ ٤١ — اٰياتها ٥٥



Toko Fahairaika Amby Efapolo - 41

# ḤĀ MĪM AL-SADJDAH

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Ḥā Mīm - *Ilay Deraina Indrindra, Ilay Tompon'ny Voninahitra.*

حٰمٓ ۝٢

**3.** *Ny Kor'any dia* fanambarana avy amin'ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

تَنْزِيْلٌ مِّنَ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝٣

**4.** Boky izay misy andininy nazavaina mazava tsara, izay hovakiana matetika, aseho amin'ny teny mazava sy tsara lahatra, ho an'ny olona manana fahalalana.

كِتٰبٌ فُصِّلَتْ اٰيٰتُهٗ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا
لِّقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ۝٤

**5.** Mpitondra vaovao mahafaly sy mpampitandrina. Fa ny ankamaroan'izy ireo dia manda izany sady tsy mihaino.

بَشِيْرًا وَّنَذِيْرًا ۚ فَاَعْرَضَ
اَكْثَرُهُمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُوْنَ ۝٥

**6.** Ary hoy izy ireo hoe: "Voarakotra voaly ny fonay ary voaaro amin'ny zavatra hitarihanareo anay; ary ao anaty ny sofinay dia misy hadontoana ary misy voaly manelanelana anay aminao. Tohizo ary ny asanao, fa izahay *koa* mba hanao ny asanay.

وَقَالُوْا قُلُوْبُنَا فِيْٓ اَكِنَّةٍ مِّمَّا
تَدْعُوْنَآ اِلَيْهِ وَفِيْٓ اٰذَانِنَا وَقْرٌ وَّمِنْۢ
بَيْنِنَا وَبَيْنِكَ حِجَابٌ فَاعْمَلْ
اِنَّنَا عٰمِلُوْنَ ۝٦

**7.** Lazao hoe: "Izaho dia olombelona ohatra anareo ihany. Nambara ahy fa ny Andriamanitrareo dia Andriamanitra tokana. Koa mivantana any Aminy, ary mangataha famelan-keloka Aminy". Ary loza ho an'ireo mpanompo sampy,

قُلْ اِنَّمَآ اَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوْحٰٓى
اِلَيَّ اَنَّمَآ اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ
فَاسْتَقِيْمُوْٓا اِلَيْهِ وَاسْتَغْفِرُوْهُ ۗ وَ
وَيْلٌ لِّلْمُشْرِكِيْنَ ۝٧

**8.** Ireo izay sady tsy mandoha ny Zakāt no tsy mino ny fisian'ny fiainana any ankoatra.

الَّذِيْنَ لَا يُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ
بِالْاٰخِرَةِ هُمْ كٰفِرُوْنَ ۝٨

**9.** Fa ho an'ireo izay mino ka manao asa soa kosa dia azo antoka fa hahazo fankasitrahana tsy hanan-pahataperana izy ireo.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
ع لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٩

R.2

**10.** Lazao hoe: "Tena mandà tokoa ny hino an'Ilay Nahary ny tany tao anatin'ny vanim-potoana roa ve ianareo? Ary misy ampitovianareo Aminy koa ve?" Izy no Tompon'izao rehetra izao.

قُلْ أَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِالَّذِي
خَلَقَ الْأَرْضَ فِي يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ
لَهُ أَنْدَادًا ۚ ذٰلِكَ رَبُّ الْعٰلَمِينَ ١٠

**11.** Nasiany tendrom-bohitra mafy teo amboniny, ary nohasoaviny ho zina ka noferany ho ampy an-keviny tao anatin'ny vanimpotoana efatra samy hafa ireo vatsin-izy ireo – vatsy izay misy mifandanja ho an'izay rehetra mila izany ihany koa.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَاسِيَ مِنْ فَوْقِهَا وَ
بٰرَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَا أَقْوَاتَهَا فِي
أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ ۖ سَوَاءً لِلسَّائِلِينَ ١١

**12.** Rehefa avy teo dia natodika tany amin'ny lanitra Izy nefa izy tamin'izay mbola karazana setroka tamin'izay dia hoy Izy niantso ny lanitra sy ny tany: "Avia ianareo roa na tianareo na tsy tianareo." Namaly izy ireo hoe: "Tonga amin'ny nahim-ponay izahay."

ثُمَّ اسْتَوٰى إِلَى السَّمَاءِ وَهِيَ دُخَانٌ
فَقَالَ لَهَا وَلِلْأَرْضِ ائْتِيَا طَوْعًا أَوْ
كَرْهًا ۚ قَالَتَا أَتَيْنَا طَائِعِينَ ١٢

**13.** Nofenoiny ho lanitra fito sosona tao anaty ny roa andro izany, ary isaky ny lanitra dia nilazany ny asany tsirairay avy. Noravahanay fanilo ny lanitra ambany indrindra, mba hanazava ary nanome fitaovana fiarovana amin'izay. Izany no didin'Ilay mahefa ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

فَقَضٰهُنَّ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ فِي يَوْمَيْنِ وَ
أَوْحٰى فِي كُلِّ سَمَاءٍ أَمْرَهَا ۚ وَزَيَّنَّا
السَّمَاءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيحَ ۖ وَحِفْظًا ۚ
ذٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ١٣

**14.** Ary raha nihodina izy ireo dia lazao hoe: "Ianareo dia efa nampiomaniko momba ny famaizana mpandrava, tahaky ny famaizana

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَقُلْ أَنْذَرْتُكُمْ صٰعِقَةً
مِثْلَ صٰعِقَةِ عَادٍ وَثَمُودَ ١٤

*tampoka nahazo* an'ireo *foko* 'Ād sy ny Thamōd.

**15.** Fony tonga tao amin'izy ireo ireo Iraka dia nilaza tamin'izy ireo hoe: "I Allāh ihany ivavahana", hoy izy ireo: "Raha sitraky ny Tomponay dia ho nampidina anjely tatỳ tokoa Izy. Lavinay ny hino ny antony nandefasana anareo atỳ aminay."

إِذْ جَآءَتْهُمُ الرُّسُلُ مِنْۢ بَيْنِ
أَيْدِيْهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ أَلَّا تَعْبُدُوْٓا
إِلَّا اللّٰهَ ۖ قَالُوْا لَوْ شَآءَ رَبُّنَا
لَأَنْزَلَ مَلٰٓئِكَةً فَإِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُمْ
بِهٖ كٰفِرُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Ireo fokon'i 'Ād kosa dia nihavonavona fatratra tamin'ny tsy misy antony tetỳ an-tany, ary miteny hoe: "Iza no manana fahefana kokoa noho izahay?" Tsy hitan'izy ireo ve fa i Allāh, izay namorona azy ireo, no mahery kokoa noho izy ireo raha ny fahefana no tenenina? Fa tsy mitsahatra ny nanao tsy inon-tsinona ireo Fambara avy Aminay izy ireo.

فَأَمَّا عَادٌ فَاسْتَكْبَرُوْا فِي الْأَرْضِ
بِغَيْرِ الْحَقِّ وَقَالُوْا مَنْ أَشَدُّ مِنَّا
قُوَّةً ۖ أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللّٰهَ الَّذِيْ
خَلَقَهُمْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۖ وَ
كَانُوْا بِاٰيٰتِنَا يَجْحَدُوْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Nandefasanay rivo-doza izy ireo nandritra ny andro ratsy maromaro mba hahafahan'izy ireo manandrana ilay famaizana fanetrena etỳ an-tany. Ny famaizana any ankoatra dia azo inoana fa tena hanetry azy tanteraka ary tsy ho voavonjy izy ireo.

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيْحًا صَرْصَرًا فِيْٓ
أَيَّامٍ نَّحِسَاتٍ لِّنُذِيْقَهُمْ عَذَابَ
الْخِزْيِ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۖ وَ
لَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ أَخْزٰى وَهُمْ
لَا يُنْصَرُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Ary ho an'ireo *foko* Thamōd kosa dia natoronay azy ireo ny lalan-kaleha saingy ny fizorana an-jambany no nankasitrahany kokoa; izany no mahatonga azy ireo tratry ny halozan'ny famaizana mahafa-baraka avy Aminay noho izay azon'izy ireo.

وَأَمَّا ثَمُوْدُ فَهَدَيْنٰهُمْ فَاسْتَحَبُّوا
الْعَمٰى عَلَى الْهُدٰى فَأَخَذَتْهُمْ صٰعِقَةُ
الْعَذَابِ الْهُوْنِ بِمَا كَانُوْا
يَكْسِبُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary namonjy ireo izay nino sy nanao zavatra tamin-pitiavam-bavaka Izahay.

وَنَجَّيْنَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا
يَتَّقُوْنَ ﴿١٩﴾

R.3

**20.** Ary amin'ny andro hamoriana ireo fahavalon'i Allāh ka hitondrana azy

وَيَوْمَ يُحْشَرُ أَعْدَآءُ اللّٰهِ إِلَى النَّارِ

ireo eny amin'ny Afobe. Dia handeha isan-andiany izy ireo.

فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Mandra-pahatongany any dia hijoro ho vavolombelona ny sofin'izy ireo, ny mason'izy ireo ary ny hoditr'izy ireo momba ny zavatra nataon'izy ireo,

حَتَّىٰٓ إِذَا مَا جَآءُوهَا شَهِدَ عَلَيْهِمْ سَمْعُهُمْ وَأَبْصَٰرُهُمْ وَجُلُودُهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Dia hiteny hoe amin'ny hodiny izy ireo: "Fa maninona ianareo no mijoro vavolombelona manohitra anay?" Hamaly izy ireo hoe: "Nampiteny anay i Allāh tahaka ny nataony nampiteny ny zava-drehetra. Ary Izy no nanamboatra anareo voalohany indrindra, ary any Aminy ianareo no naverina."

وَقَالُوا۟ لِجُلُودِهِمْ لِمَ شَهِدتُّمْ عَلَيْنَا ۖ قَالُوٓا۟ أَنطَقَنَا ٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَنطَقَ كُلَّ شَىْءٍ وَهُوَ خَلَقَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary tsy nanan-tahotra ianareo *teo am-panaovana heloka* izay ijoroan'ny sofinareo sy ny masonareo ho vavolombelona satria mihevitra ianareo fa na i Allāh aza dia tsy mahalala loatra izay ataonareo.

وَمَا كُنتُمْ تَسْتَتِرُونَ أَن يَشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ وَلَآ أَبْصَٰرُكُمْ وَلَا جُلُودُكُمْ وَلَٰكِن ظَنَنتُمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيرًا مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ary izay fiheverana nanananareo mikasika ny Tomponareo no nahatonga ny fahaverezanareo. Izany no mahatonga anareo ho isan'ny matiantoka *amin'izao fotoana izao.*

وَذَٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِى ظَنَنتُم بِرَبِّكُمْ أَرْدَىٰكُمْ فَأَصْبَحْتُم مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ankehitriny dia ny Afobe no fonenan'izy ireo raha hahatanty izany izy ireo, ary tsy isan'ireo tsy henoina izy ireo raha mangataka ny hohenoina.

فَإِن يَصْبِرُوا۟ فَٱلنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ۖ وَإِن يَسْتَعْتِبُوا۟ فَمَا هُم مِّنَ ٱلْمُعْتَبِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ary notoloranay namana, izay nampanjary ho tsara izay rehetra nitranga teo alohan'izy ireo sy izay rehetra tao aorian'izy ireo izy; ary tsy maintsy hiatra eo amin'ireo olona izay miaraka amin'ireo Jiny *(olon-dehibe)* sy ireo olon-tsotra izay tonga talohan'izy ireo ny fitsarana masina.

وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُوا۟ لَهُم مَّا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ عَلَيْهِمُ ٱلْقَوْلُ فِىٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ خَٰسِرِينَ ﴿٢٦﴾

Azo antoka fa izy ireo no tena mati-antoka.

R.4

**27.** Dia hoy ireo tsy mpino: “Aza mihaino an’io Kor’any io, fa mitabatabà *rehefa vakiana izany*, mba hanome fandresena anareo.”

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَا تَسْمَعُوا لِهَٰذَا الْقُرْآنِ وَالْغَوْا فِيهِ لَعَلَّكُمْ تَغْلِبُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ary minoa marimarina fa hampanadramanay famaizana henjana ireo tsy mpino, ary manatena fa tsy maintsy hanafay azy ireo araka izay ratsy indrindra vitany Izahay.

فَلَنُذِيقَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا عَذَابًا شَدِيدًا وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَسْوَأَ الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Izay no fankasitrahana avy amin’i Allāh ho an’ireo fahavalony – ny Afobe. Hisy fonenana izay hitoeran’izy ireo mandritra ny fotoana maharitra ao: ho valisoa iray satria nandà ireo Fambara avy Aminay izy.

ذَٰلِكَ جَزَاءُ أَعْدَاءِ اللَّهِ النَّارُ لَهُمْ فِيهَا دَارُ الْخُلْدِ جَزَاءً بِمَا كَانُوا بِآيَاتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Dia hiteny hoe ireo tsy mpino: “Ry Tomponay asehoy anay ao amin’ireo Jiny sy ireo olona izay nandiso ny lalanay mba hohitsakitsahanay, mba ho *isan’ireo* voazimbazimba indrindra izy ireo amin’izany.”

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا رَبَّنَا أَرِنَا الَّذَيْنِ أَضَلَّانَا مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ أَقْدَامِنَا لِيَكُونَا مِنَ الْأَسْفَلِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Fa ho an’ireo izay miteny hoe: “I Allāh no Tomponay”, ka manampaharetana amin’izany avy eo, dia hidina eny amin’izy ireo ny anjely, ka hiteny hoe: “Aza matahotra ianareo, ary aza kivy koa; fa mifalia ao anaty saha izay nampanantenaina anareo.”

إِنَّ الَّذِينَ قَالُوا رَبُّنَا اللَّهُ ثُمَّ اسْتَقَامُوا تَتَنَزَّلُ عَلَيْهِمُ الْمَلَائِكَةُ أَلَّا تَخَافُوا وَلَا تَحْزَنُوا وَأَبْشِرُوا بِالْجَنَّةِ الَّتِي كُنْتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٣١﴾

**32.** “Izahay dia namanareo amin’itý fiainana itý sy any ankoatra. Ho azonareo avokoa izay irian’ny fanahinareo, ary ho azonareo koa izay rehetra hangatahanareo.”

نَحْنُ أَوْلِيَاؤُكُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَفِي الْآخِرَةِ وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَشْتَهِي أَنْفُسُكُمْ وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** “Fandraisana lehibe hataon’Ilay tena Mpamela heloka, Ilay Mpamidra fo.”

ع ٧ ١٨ نُزُلًا مِنْ غَفُورٍ رَحِيمٍ ﴿٣٣﴾

R.5

**34.** Ary iza no mendrika indrindra eo amin'ny fitenenana mihoatra noho ireo izay mitaona ny olona hanantona an'i Allāh sy manao asa soa, ary miteny hoe: "Minoa marimarina fa izaho dia anisan'ireo mankatoa"?

وَمَنْ اَحْسَنُ قَوْلًا مِّمَّنْ دَعَآ اِلَى اللّٰهِ
وَعَمِلَ صَالِحًا وَّقَالَ اِنَّنِيْ مِنَ
الْمُسْلِمِيْنَ ۝٣٤

**35.** Ary ny tsara sy ny ratsy tsy mba mitovy. Atoseho amin'ny alalan'ny tsara indrindra ny ratsy, dia ho lasa tena namana mahatoky ireo izay tsy mifankahazo taminao.

وَلَا تَسْتَوِي الْحَسَنَةُ وَلَا السَّيِّئَةُ ۗ
اِدْفَعْ بِالَّتِيْ هِيَ اَحْسَنُ فَاِذَا الَّذِيْ
بَيْنَكَ وَبَيْنَهٗ عَدَاوَةٌ كَاَنَّهٗ وَلِيٌّ
حَمِيْمٌ ۝٣٥

**36.** Fa izany dia tsy atolotra afa-tsy amin'ireo izay mahalefitra ary izany dia tsy atolotro ihany koa afa-tsy amin'ireo izay nampiseho fahalavorariana lehibe indrindra.

وَمَا يُلَقّٰهَآ اِلَّا الَّذِيْنَ صَبَرُوْا ۚ وَمَا
يُلَقّٰهَآ اِلَّا ذُوْ حَظٍّ عَظِيْمٍ ۝٣٦

**37.** Ary raha misy fitaoman-dratsy ataon'ny satana aminao, mitadiava fiarovana any amin'i Allāh. Minoa marimarina fa Izy no Ilay mandre ny zava-drehetra sady mahalala ny zava-drehetra.

وَاِمَّا يَنْزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطٰنِ نَزْغٌ
فَاسْتَعِذْ بِاللّٰهِ ۗ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ
الْعَلِيْمُ ۝٣٧

**38.** Ary isan-ireo Fambara avy Aminy dia misy ny alina sy ny andro, ary ny masoandro amam-bolana. Aza miakohoka eo anolona ny masoandro na koa eo anoloan'ny volana; fa miakohofa ianareo eo anoloan'i Allāh, Izay nahary azy roa ireo, raha toa ka Izy *(Allāh)* marina no Ivavahanareo.

وَمِنْ اٰيٰتِهِ الَّيْلُ وَالنَّهَارُ وَالشَّمْسُ
وَالْقَمَرُ ۗ لَا تَسْجُدُوْا لِلشَّمْسِ وَلَا
لِلْقَمَرِ وَاسْجُدُوْا لِلّٰهِ الَّذِيْ خَلَقَهُنَّ
اِنْ كُنْتُمْ اِيَّاهُ تَعْبُدُوْنَ ۝٣٨

**39.** Fa raha mihodina amin'avonavona izy ireo, *dia fatiantoka ho azy ireo ny anaovan'izy ireo izany;* satria izay miaraka amin'ny Tomponao dia midera Azy andro aman'alina, ary tsy sasatra na oviana na oviana izy ireo.

فَاِنِ اسْتَكْبَرُوْا فَالَّذِيْنَ عِنْدَ
رَبِّكَ يُسَبِّحُوْنَ لَهٗ بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ
وَهُمْ لَا يَسْـَٔمُوْنَ ۝٣٩ السجدة

**40.** Itý no isan'ireo Fambara avy aminy: mahita tany karakaina ianao fa nony andatsahanay orana, dia lonaka

وَمِنْ اٰيٰتِهٖٓ اَنَّكَ تَرَى الْاَرْضَ
خَاشِعَةً فَاِذَآ اَنْزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَآءَ

ary feno *zava-maintso.* Minoa marimarina fa izay afaka mamelona ny tany dia afaka mampitsangana ihany koa ny maty. Raha ny marina, Izy dia manana fahefana amin'ny zava-drehetra.

اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ ۚ إِنَّ الَّذِي أَحْيَاهَا
لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ ۚ إِنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Minoa marimarina fa ireo izay mihady hevitra mikasika ireo fanambarana avy Aminay dia tsy miafina Aminay. Koa izay natsipy ao anaty Afobe ve no mendrika indrindra, sa ireo tsy maty fo aman-aina amin'ny andro fitsanganana amin'ny Maty? Ataovy izay rehetra tianareo atao. Minoa marimarina fa Izy dia mahita ny zavatra rehetra izay ataonareo.

إِنَّ الَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِي آيَاتِنَا لَا
يَخْفَوْنَ عَلَيْنَا ۗ أَفَمَنْ يُلْقَىٰ فِي النَّارِ
خَيْرٌ أَمْ مَنْ يَأْتِي آمِنًا يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ
اعْمَلُوا مَا شِئْتُمْ ۖ إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ﴿٤١﴾

**42.** Ireo izay manda ny hino ireo antso any amin'izy ireo *dia ho maty antoka.* Ary raha ny marina izy dia Boky feno fahefana.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِالذِّكْرِ لَمَّا
جَاءَهُمْ ۖ وَإِنَّهُ لَكِتَابٌ عَزِيزٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Ary ny lainga tsy mahazo azy *(ny Kor'any)* na manoloana azy *izany* na avy any aoriany. Fanambarana avy amin'Ilay feno fahendrena sady mendrika ny Dera rehetra izy io.

لَا يَأْتِيهِ الْبَاطِلُ مِنْ بَيْنِ يَدَيْهِ وَ
لَا مِنْ خَلْفِهِ ۖ تَنْزِيلٌ مِنْ حَكِيمٍ
حَمِيدٍ ﴿٤٣﴾

**44.** Tsy misy zavatra hafa ho lazaina aminao ankoatra ireo nolazaina tamin'ireo Iraka tonga talohanao. Ny Tomponao raha ny tena marina, no lehiben'ny famelam-keloka, Izy koa no lehiben'ny famaizana mangirifiry.

مَا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ
مِنْ قَبْلِكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ وَ
ذُو عِقَابٍ أَلِيمٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Ary raha nanao ny Kor'any tamin'ny fiteny hafa Izahay dia ho niteny hoe tokoa izy ireo: "Fa maninona ireo andinin'ireo no tsy voazava tsara? Fa ahona! Fiteny vahiny nefa *Mpaminany* Arabo?" Lazao hoe: "Izy io dia toro-lalana sy fanasitranana ho an'ireo izay mino". *Fa ho an'ireo* izay tsy mino dia misy

وَلَوْ جَعَلْنَاهُ قُرْآنًا أَعْجَمِيًّا لَقَالُوا لَوْلَا
فُصِّلَتْ آيَاتُهُ ۖ أَأَعْجَمِيٌّ وَعَرَبِيٌّ ۗ
قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ آمَنُوا هُدًى وَشِفَاءٌ ۖ
وَالَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِي آذَانِهِمْ
وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ۚ أُولَٰئِكَ
يُنَادَوْنَ مِنْ مَكَانٍ بَعِيدٍ ﴿٤٥﴾

tsy handotoana ao ampoto-tsofin'izy ireo, ka ho azy ireo, satria itý – *itý Boky itý* – dia fahamaizinana. Izy ireo, raha lazaina amin'ny fomba mazava dia toin'ny olona nantsoina avy any an-dakira.

R.6

**46.** Ary nomenay an'i Mosesy tokoa ny Boky fa niteraka tsy fitovian-kevitra izany; ary raha tsy nisy teny nambaran'ny Tomponao dia azo antoka fa notsarain'izy samy izy ihany ny raharaha *nampifanolana*; raha ny marina, izy ireo dia tena ao anaty fisalasalana manahirana momba io *Kor'any io*.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ فَاخْتُلِفَ
فِيْهِ ؕ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَّبِّكَ
لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ؕ وَاِنَّهُمْ لَفِيْ شَكٍّ
مِّنْهُ مُرِيْبٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Izay rehetra manao ny soa, dia manao izany ho an'ny fanahiny, fa izay rehetra manao ny ratsy dia mamitaka ny fanahiny. Ary ny Tomponao dia tsy manao ny ratsy velively amin'ireo mpanompony.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفْسِهٖ وَمَنْ اَسَآءَ
فَعَلَيْهَا ؕ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيْدِ ﴿٤٧﴾

FIZARANA FAHADIMY AMBY ROAPOLO

**48.** Izy irery no manana ny fahalalana marina ny Ora. Tsy misy voa hivoaka ny fonosany, na misy mitondra vohoka na miteraka ka tsy fantany. Ary amin'ny andro hiantsoany azy ireo manao hoe: "Aiza ireo nampitovinareo Tamiko?" hamaly izy ireo hoe: "Ambaranay Aminao fa tsy misy vavolombelona ny amin'izany aminay".

اِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ السَّاعَةِ ؕ وَمَا
تَخْرُجُ مِنْ ثَمَرٰتٍ مِّنْ اَكْمَامِهَا وَمَا
تَحْمِلُ مِنْ اُنْثٰى وَلَا تَضَعُ اِلَّا بِعِلْمِهٖ ؕ
وَيَوْمَ يُنَادِيْهِمْ اَيْنَ شُرَكَآءِيْ ۙ قَالُوْا
اٰذَنّٰكَ ۙ مَا مِنَّا مِنْ شَهِيْدٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary very avokoa ireo izay nivavahany taloha; ary ho fantatr'izy ireo fa tsy hahita lalan-kivoahana ho amin'ny famonjena izy ireo.

وَضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَدْعُوْنَ مِنْ قَبْلُ وَ
ظَنُّوْا مَا لَهُمْ مِّنْ مَّحِيْصٍ ﴿٤٩﴾

**50.** Tsy ho sasatra ny mivavaka ho amin'ny tsara ny olombelona; saingy

لَا يَسْئَمُ الْاِنْسَانُ مِنْ دُعَآءِ الْخَيْرِ ؗ وَاِنْ

raha tra-pahoriana izy dia hamoy fo ary ho very ny fanantenany rehetra.

مَسَّهُ الشَّرُّ فَيَـُٔوسٌ قَنُوطٌ ٥٠

**51.** Ary raha toloranay ny famindrampo avy Aminay izy ao amin'ny fahariana mahazo azy dia azo antoka fa hilaza hoe izy ireo: "Itý dia ahy; ary tsy mino aho fa ho avy ny ora fa raha tonga eo anilan'ny Tompoko aho, dia hahita marina tokoa eo anilany izay misy ny tsaratsara kokoa." Noho izany, tena hilaza marina tokoa amin'ireo tsy mpino izay rehetra nataony Izahay ary tena hanome famaizana henjana ho azy ireo Izahay.

وَلَئِنْ أَذَقْنَاهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِنْ بَعْدِ
ضَرَّاءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِي وَمَا
أَظُنُّ السَّاعَةَ قَائِمَةً وَلَئِنْ رُّجِعْتُ إِلَىٰ
رَبِّي إِنَّ لِي عِنْدَهُ لَلْحُسْنَىٰ فَلَنُنَبِّئَنَّ
الَّذِينَ كَفَرُوا بِمَا عَمِلُوا وَلَنُذِيقَنَّهُمْ
مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ٥١

**52.** Ary rehefa omenay tombondahiny ny olona, dia niova ho tsy miraharaha izy, ary dia mihodina izy; fa rehefa misy fasahiranana mahazo azy izay izy vao mba mivavaka maharitra.

وَإِذَا أَنْعَمْنَا عَلَى الْإِنْسَانِ أَعْرَضَ وَ
نَأَىٰ بِجَانِبِهِ وَإِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ فَذُو دُعَاءٍ
عَرِيضٍ ٥٢

**53.** Lazao hoe: "Lazao ahy, raha zavatra avy any amin'ny Allāh izany nefa tsy inoanareo, iza no very kokoa mihoatra an'ireo manalavitra *an'i Allāh?"*

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ كَانَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ثُمَّ
كَفَرْتُمْ بِهِ مَنْ أَضَلُّ مِمَّنْ هُوَ فِي
شِقَاقٍ بَعِيدٍ ٥٣

**54.** Tsy ho ela dia hasehonay azy ireo manerana ny vodilanitra sy amin'izy ireo ihany Fambara avy aminay mandra-pahatongan'izy ireo hanaiky tanteraka fa izay no marina. Moa tsy ampy ho vavolombelon'ny zava-drehetra an'i Tomponao?

سَنُرِيهِمْ آيَاتِنَا فِي الْآفَاقِ وَفِي
أَنْفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ
الْحَقُّ أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ
شَيْءٍ شَهِيدٌ ٥٤

**55.** Eny, azo antoka fa misalasala momba ny fihaonana amin'ny Tompon'izy ireo izy ireo. Henoy tsara! Mifehy ny zava-drehetra tokoa Izy!

أَلَا إِنَّهُمْ فِي مِرْيَةٍ مِّنْ لِّقَاءِ رَبِّهِمْ
أَلَا إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ مُّحِيطٌ ٥٥

 آياتها ٥٤ سُوْرَةُ الشُّوْرٰى مَكِّيَّةٌ ٤٢ رکوعاتها ٥ 

## Toko Faharoa Amby Efapolo - 42
## AL-SHŌRĀ
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Ḥā Mīm - *Ilay Deraina Indrindra, Ilay Tompon'ny Voninahitra.*

حٰمٓ ﴿٢﴾

**3.** 'Aīn Sīn Kāf - *Ilay mahalala ny zava-drehetra, Ilay mandre ny zava-drehetra, Tompon'ny fahefana.*

عٓسٓقٓ ﴿٣﴾

**4.** Ary tahaka izany no nandefasan'i Allāh, Ilay mahefa ny zava-drehetra, Ilay Feno Fahendrena, ireo fambara taminao, tahaka ireo rehetra talohanao.

كَذٰلِكَ يُوْحِيْٓ اِلَيْكَ وَ اِلَى الَّذِيْنَ مِنْ
قَبْلِكَ ۙ اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٤﴾

**5.** Azy irery ihany izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany, ary Izy no Ilay Avo Indrindra sady Lehibe.

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ مَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَ هُوَ
الْعَلِيُّ الْعَظِيْمُ ﴿٥﴾

**6.** Mety hitriatra eo ambonin'izy ireo ny lanitra ary hidera ny Tompony amin'ny fihobiana ireo anjely, ary hangata-pamelana ho an'ireo etý an-tany. Tadidio tsara! Minoa marimarina fa i Allāh no Ilay Tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo!

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْ فَوْقِهِنَّ وَ
الْمَلٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُوْنَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَ
يَسْتَغْفِرُوْنَ لِمَنْ فِي الْاَرْضِ ؕ اَلَآ اِنَّ اللّٰهَ
هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٦﴾

**7.** Ary ho an'ireo izay mandray hery hafaho Mpiaro ankoatrany *(i Allāh)* dia Hanara-maso azy i Allāh ary tsy ho mpiambina azy ireny ianao.

وَ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ
اللّٰهُ حَفِيْظٌ عَلَيْهِمْ ۖ وَ مَآ اَنْتَ عَلَيْهِمْ
بِوَكِيْلٍ ﴿٧﴾

**8.** Tahaka izany no nanambaranay ny Kor'any taminao tamin'ny teny arabo mba hahazoanao mampandre ny Renin'ireo Tanàna[82], mbamin'ireo

وَ كَذٰلِكَ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا
لِّتُنْذِرَ اُمَّ الْقُرٰى وَ مَنْ حَوْلَهَا وَ تُنْذِرَ
يَوْمَ الْجَمْعِ لَا رَيْبَ فِيْهِ ؕ فَرِيْقٌ فِي

[82] Ny trano voalohany naorina mba hiderana an'i Allāh dia ny اَلْكَعْبَة (Ka'aba) izay ao an-tananan'i Lameka. Io tanàna io dia antsoina hoe اُمُّ الْقُرٰى (Ommol Korā) Renivohitra (renin'ny tanàna rehetra). Io anarana iantsoana azy io dia ahitana taratra ny lanja ananany miohatra amin'ireo tanàna hafa. Na koa hoe noho izy tanàna voalohany naorin'ny olona. Izany dia midika fa fahiny ela tany dia nisy tanàna iray niorina nanodidina ny Tranon'Andriamnitra

mitoetra manodidina azy. Ary mba hahazoanao mampihomana azy ireo amin'ny Andron'ny famoriana izay tsy misy isalasalana ny hahatongavany: ho any amin'ny Paradisa ny ampahany ary ny sasany ho any amin'ny Afobe mivaivay.

الْجَنَّةِ وَفَرِيْقٌ فِي السَّعِيْرِ ⑧

**9.** Ary raha tian'i Allāh dia ho nataony ho vahoaka iray ihany izy ireo: saingy nandray izay sitrany ho ao amin'ny Famindram-pony Izy. Ary tsy hisy na mpiaro na vonjy ho an'ireo tsy manao ny marina.

وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَجَعَلَهُمْ اُمَّةً وَّاحِدَةً وَّ
لٰكِنْ يُّدْخِلُ مَنْ يَّشَآءُ فِيْ رَحْمَتِهٖ ؕ وَ
الظّٰلِمُوْنَ مَا لَهُمْ مِّنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ⑨

**10.** Moa tsy nandray hery hafa mpiaro ankoatrany *(i Allāh)* izy ireo? Nefa i Allāh no tena Mpiaro. Ary mamelona indray ny maty Izy, sady manana fahefana amin'ny zava-drehetra Izy.

اَمِ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ ۚ فَاللّٰهُ
هُوَ الْوَلِيُّ وَهُوَ يُحْيِ الْمَوْتٰى ۫ وَهُوَ عَلٰى
ع كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ⑩
٢

R.2

**11.** Ary amin'izay rehetra tsy ifanarahanareo dia an'i Allāh irery ihany ny fitsarana. *Lazao hoe:* "Toa izany i Allāh, Tompoko; Aminy no ametrahako ny fitokiako ary Aminy *hatrany* no itodiako."

وَمَا اخْتَلَفْتُمْ فِيْهِ مِنْ شَيْءٍ فَحُكْمُهٗٓ
اِلَى اللّٰهِ ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبِّيْ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖۗ
وَاِلَيْهِ اُنِيْبُ ⑪

**12.** Izy no mpahary ny lanitra sy ny tany. Izy no nampivady anareo samy ianareo, ary Izy ihany koa no nampivady ireo biby fiompy. Nampitombo taranaka anareo Izy. Tsy misy toa Azy mihitsy; ary Izy Ilay Mandre ny Zava-drehetra sady Mahita ny Zava-drehetra.

فَاطِرُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ جَعَلَ لَكُمْ مِّنْ
اَنْفُسِكُمْ اَزْوَاجًا وَّمِنَ الْاَنْعَامِ اَزْوَاجًا ۚ
يَذْرَؤُكُمْ فِيْهِ ؕ لَيْسَ كَمِثْلِهٖ شَيْءٌ ۚ وَهُوَ
السَّمِيْعُ الْبَصِيْرُ ⑫

**13.** Azy ny fanalahidin'ny lanitra sy ny tany. Mampitombo ny fahefan'izay ankasitrahany Izy, ary mampihena izany amin'izay tiany anatanterahana

لَهٗ مَقَالِيْدُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ يَبْسُطُ
الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ ؕ اِنَّهٗ بِكُلِّ شَيْءٍ
عَلِيْمٌ ⑬

---

voalohany, naorina olona izay tsy fantatra mazava ny momba azy. Nianatra nanorina ireo tananany nianga tamin'ny fakàna tahaka ny endriky ny Renivohitra ny olona taty aoriana.

izany. Minoa marimarina fa mahalala ny zava-drehetra Izy.

**14.** Nandidy ho anareo ny fivavahana izay nandidiany an'i Noa Izy, sy izay nambaranay anao rahateo, sady nandidianay an'i Abrahama sy i Mosesy ary i Jesosy, hoe: "Mahareta amin'ny fivavahana, ary aza misaratsaraka ao amin'izany ianareo". Mafy ho an'ireo mpanompo sampy izany iantsoanao azy izany. I Allāh ihany no mifidy izay ankasitrahany, ary tarihany ho eo Aminy izay mitodika *Aminy.*

شَرَعَ لَكُم مِّنَ الدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِۦ نُوحًا وَ
الَّذِيٓ أَوۡحَيۡنَآ إِلَيۡكَ وَمَا وَصَّيۡنَا بِهِۦٓ
إِبۡرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰٓۖ أَنۡ أَقِيمُواْ
الدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُواْ فِيهِۚ كَبُرَ عَلَى
الۡمُشۡرِكِينَ مَا تَدۡعُوهُمۡ إِلَيۡهِۚ اللَّهُ
يَجۡتَبِيٓ إِلَيۡهِ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِيٓ إِلَيۡهِ
مَن يُنِيبُ ١٤

**15.** Ary tsy nizarazara izy ireo raha tsy efa naseho azy ny fahalalana, vokatry ny fifandrafesana teo amin'izy ireo. Ary tsy efa teny avy tamin'ny Tomponao tamin'ny fotoana voafetra va fa izy samy izy ihany no nanapaka *ny raharaha.* Ary minoa marimarina fa izay natao ho mpandova ny Boky masina taorian'izy ireo dia ao anatin'ny fisalasalana mampitebiteby ny amin'izany.

وَمَا تَفَرَّقُوٓاْ إِلَّا مِنۢ بَعۡدِ مَا جَآءَهُمُ
الۡعِلۡمُ بَغۡيَۢا بَيۡنَهُمۡۚ وَلَوۡلَا كَلِمَةٞ
سَبَقَتۡ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗى لَّقُضِيَ
بَيۡنَهُمۡۚ وَإِنَّ الَّذِينَ أُورِثُواْ الۡكِتَٰبَ مِنۢ
بَعۡدِهِمۡ لَفِي شَكّٖ مِّنۡهُ مُرِيبٖ ١٥

**16.** Koa antsoy hanantona ity *ny olombelona.* Ary manàna faharetana araka ny nandidiana anao. Ary aza manaraka ny hevi-dratsiny fa lazao hoe: "Mino ny Boky rehetra nambaran'i Allāh aho, ary mandidy ahy hitsara anareo araka ny rariny sy hitsiny Izy. I Allāh no Tomponay sady Tomponareo. Ny *valin'ny asa* nataonay dia ho anay ary ho anareo ny *valin'ny asa* nataonareo. Tsy hisy disadisa eo aminay sy ianareo. Hampivondrona antsika i Allāh ary eo anatrehany no fitodiana."

فَلِذَٰلِكَ فَادۡعُۖ وَاسۡتَقِمۡ كَمَآ أُمِرۡتَۖ
وَلَا تَتَّبِعۡ أَهۡوَآءَهُمۡۖ وَقُلۡ ءَامَنتُ بِمَآ
أَنزَلَ اللَّهُ مِن كِتَٰبٖۖ وَأُمِرۡتُ لِأَعۡدِلَ
بَيۡنَكُمُۖ اللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمۡۖ لَنَآ أَعۡمَٰلُنَا وَ
لَكُمۡ أَعۡمَٰلُكُمۡۖ لَا حُجَّةَ بَيۡنَنَا وَبَيۡنَكُمُۖ
اللَّهُ يَجۡمَعُ بَيۡنَنَاۖ وَإِلَيۡهِ الۡمَصِيرُ ١٦

**17.** Ary izay rehetra miady hevitra momba an'i Allāh rehefa avy nekena Izy – tsy hisy lanjany eo anatrehan'ny Tompon'izy ireo ny hevitr'izy ireo; ary hihatra amin'izy ireo ny fahatezeran'*Andriamanitra* ka hisy famaizana henjana ho azy ireo.

وَالَّذِيْنَ يُحَآجُّوْنَ فِي اللّٰهِ مِنْۢ بَعْدِ مَا اسْتُجِيْبَ لَهٗ حُجَّتُهُمْ دَاحِضَةٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ وَّلَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ﴿۱۷﴾

**18.** I Allāh no nanambara ny Boky tamin-pahamarinana, toa izany koa ny Mizàna. Ary ahoana moa no hahafantaranao hoe mety ho efa akaiky ny Ora?

اَللّٰهُ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ وَالْمِيْزَانَ ؕ وَمَا يُدْرِيْكَ لَعَلَّ السَّاعَةَ قَرِيْبٌ ﴿۱۸﴾

**19.** Maniry ny hanafainganana azy ireo izay tsy mino izany; fa manahy ny hahatongavany kosa ireo izay mino izany, ary mahalala fa marina izany. Mitandrema! Efa ao amin'ny fahaverezana mialoha ny fotoana ireo niady hevitra mikasika ny Ora.

يَسْتَعْجِلُ بِهَا الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِهَا ۚ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مُشْفِقُوْنَ مِنْهَا ۙ وَيَعْلَمُوْنَ اَنَّهَا الْحَقُّ ؕ اَلَآ اِنَّ الَّذِيْنَ يُمَارُوْنَ فِي السَّاعَةِ لَفِيْ ضَلٰلٍۢ بَعِيْدٍ ﴿۱۹﴾

**20.** Tena maneho fitiavana ho an'ny mpanompony i Allāh. Manomana izay ilain'ireo ankasitrahany Izy. Ary Izy no Ilay mahery sady mahefa ny zavadrehetra.

اَللّٰهُ لَطِيْفٌۢ بِعِبَادِهٖ يَرْزُقُ مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَهُوَ الْقَوِيُّ الْعَزِيْزُ ﴿۲۰﴾

R.3

**21.** Na iza na iza maniry ny vokatra avy any Ankoatra dia hanaiky ny fampitomboana ny vokatra ho azy Izahay; ary na iza na iza maniry ny vokatra eto an-tany dia hanolotra azy ireo ny anjarany Izahay, fa tsy hisy anjarany intsony any Ankoatra.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ حَرْثَ الْاٰخِرَةِ نَزِدْ لَهٗ فِيْ حَرْثِهٖ ۚ وَمَنْ كَانَ يُرِيْدُ حَرْثَ الدُّنْيَا نُؤْتِهٖ مِنْهَا وَمَا لَهٗ فِي الْاٰخِرَةِ مِنْ نَّصِيْبٍ ﴿۲۱﴾

**22.** Moa manana andriamani-kafa izay mamela azy ireo hanao amin'ny alalan'ny fivavahana izay zavatra nandraran'ny Allāh azy izy ireo. Ary raha tsy nisy didy *avy Aminay* ho amin'ny fitsarana farany dia efa voatapaka teo amin'izy ireo *ny raharaha*. Ary hahazo famaizana

اَمْ لَهُمْ شُرَكٰٓؤُا شَرَعُوْا لَهُمْ مِّنَ الدِّيْنِ مَا لَمْ يَاْذَنْۢ بِهِ اللّٰهُ ؕ وَلَوْلَا كَلِمَةُ الْفَصْلِ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ؕ وَاِنَّ الظّٰلِمِيْنَ لَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿۲۲﴾

mangirifiry tokoa ireo tsy manao ny marina.

ترى الظلمين مشفقين مما كسبوا وهو واقع بهم والذين ءامنوا وعملوا الصلحت في روضت الجنت لهم ما يشاءون عند ربهم ذلك هو الفضل الكبير ٢٣

**23.** Ho hitanao ao anaty tahotra ireo tsy manao ny marina noho ny valin'ny nataony, ary azo antoka fa hihatra amin'izy ireo izany. Fa ireo izay mino sy manao asa soa dia ho ao amin'ny saha milenodenoka. Hahita izay rehetra iriany eo akaikin'ny Tompony izy ireo. Izany no fanomezambe *avy amin'Andriamanitra.*

ذلك الذي يبشر الله عباده الذين ءامنوا وعملوا الصلحت قل لا أسئلكم عليه أجرا إلا المودة في القربى ومن يقترف حسنة نزد له فيها حسنا إن الله غفور شكور ٢٤

**24.** Avy amin'izany no anambaran'i Allāh ny vaovao mahafaly amin'ireo mpanompony izay mino sy manao asa soa. Lazao hoe: "Tsy mangataka valisoa aminareo mihitsy aho, afa-tsy ny fisian'ny fifankatiavana eo amin'ny ray aman-dreny." Ary na iza na iza manao asa soa dia hampitombo ny harenany Izahay. Minoa marimarina fa tena Mpamela heloka sy Mpankasitraka i Allāh.

أم يقولون افترى على الله كذبا فإن يشإ الله يختم على قلبك ويمح الله البطل ويحق الحق بكلمته إنه عليم بذات الصدور ٢٥

**25.** Miteny ve izy ireo hoe: "Namoron-dainga hanoherana an'i Allāh izy *(Ny Mpaminany)*"? Amin'izay fotoana izay raha izay no tian'i Allāh dia ho nidiny *tahaka ny nanidiny ny fon'ireo fahavalonao* ny fonao. Saingy mamongotra ny lainga ary mampitoetra ny marina amin'ny alalan'ireo teny avy Aminy i Allāh. Minoa marimarina fa tena mahafantatra tsara izay ao am-po Izy.

وهو الذي يقبل التوبة عن عباده ويعفوا عن السيئات ويعلم ما تفعلون ٢٦

**26.** Ary Izy no nanaiky ny fifonan'ireo mpanompony sady mamela heloka. Ary mahafantatra izay ataonareo Izy.

ويستجيب الذين ءامنوا وعملوا الصلحت ويزيدهم من فضله والكفرون لهم عذاب شديد ٢٧

**27.** Ary mamaly ny vavaka ataon'ireo izay mino sy manao asa soa Izy, ary manaiky ny hampitombo ny famindram-pony amin'izy ireo; fa ireo

tsy mpino kosa dia hahazo famaizana henjana.

**28.** Ary raha tsy maintsy hampitombo ny fahefan'ireo mpanompony i Allāh dia hanjary mpikomy etý an-tany izy ireo; saingy nampidinin'*i Allāh* miaraka fadrefesana marina izay tiany *ampidinina*. Raha ny marina dia Izy no Ilay mahalala ny zava-drehetra sady mahita izay rehetra mikasika ireo mpanompony.

وَلَوْ بَسَطَ اللّٰهُ الرِّزْقَ لِعِبَادِهٖ لَبَغَوْا فِي الْاَرْضِ وَلٰكِنْ يُّنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَّا يَشَآءُ ۚ اِنَّهٗ بِعِبَادِهٖ خَبِيْرٌۢ بَصِيْرٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Ary Izy no nandrotsaka ny orana rehefa namoy fo izy ireo, sady nanapariaka ny famindram-po avy Aminy. Izy no Ilay Mpiaro sady Mendri-piderana indrindra.

وَهُوَ الَّذِيْ يُنَزِّلُ الْغَيْثَ مِنْ بَعْدِ مَا قَنَطُوْا وَيَنْشُرُ رَحْمَتَهٗ ۚ وَهُوَ الْوَلِيُّ الْحَمِيْدُ ﴿٢٩﴾

**30.** Ary isan'ireo fambara avy Aminy ny nahariana ny lanitra sy ny tany sy ireo zava-miaina rehetra naheliny manerana azy roa ireo. Ary manana ny fahefana hampivondrona ireo Izy rehefa tiany izany.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ خَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَثَّ فِيْهِمَا مِنْ دَآبَّةٍ ۚ وَهُوَ عَلٰى جَمْعِهِمْ اِذَا يَشَآءُ قَدِيْرٌ ﴿٣٠﴾

R.4

**31.** Ary ireo loza rehetra izay mihatra aminareo dia avy amin'izay nataon'ny tenanareo ihany. Ary mamela ny ankamaroan'ny *helokareo* Izy.

وَمَآ اَصَابَكُمْ مِّنْ مُّصِيْبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ اَيْدِيْكُمْ وَيَعْفُوْا عَنْ كَثِيْرٍ ﴿٣١﴾

**32.** Ary tsy hahafoana *ny fikasan'Andriamanitra* etý an-tany ianareo, ary tsy hanana na sakaiza na mpanampy ankoatra an'i Allāh ianareo.

وَمَآ اَنْتُمْ بِمُعْجِزِيْنَ فِي الْاَرْضِ ۖ وَمَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Ary avy amin'ireo Fambara avy Aminy dia misy sambolay sahala amin'ny tendrombohitra eny ambony ranomasina.

وَمِنْ اٰيٰتِهِ الْجَوَارِ فِي الْبَحْرِ كَالْاَعْلَامِ ﴿٣٣﴾

**34.** Azony atao ny mampitsahatra tanteraka ny rivotra raha tiany izany, amin'izay dia tsy ho afa-mihetsika eo ambony rano izy ireo – minoa

اِنْ يَّشَاْ يُسْكِنِ الرِّيْحَ فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ عَلٰى ظَهْرِهٖ ۚ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ﴿٣٤﴾

marimarina fa misy Fambara ho an'ny olona manam-paharetana sy mahay mankasitraka amin'izany-

**35.** Na azony atao koa ny mamotika *izay rehetra ao* noho izay zavatra azon'izy ireo, saingy mamela ny ankamaroan'*ny helok'izy ireo Izy.*

اَوْ يُوْبِقْهُنَّ بِمَا كَسَبُوْا وَ يَعْفُ عَنْ كَثِيْرٍ ﴿٣٥﴾

**36.** Ary dia *potehany izy ireny* mba hahalalan'ireo izay miady hevitra momba ireo Fambara avy Aminay fa tsy hahita fialofana izy ireo.

وَّ يَعْلَمَ الَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِنَا ؕ مَا لَهُمْ مِّنْ مَّحِيْصٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Ary Izay rehetra nomena anareo dia famatsiana vonjimaika ihany ho an'izao fiainana izao, ary izay miaraka amin'i Allāh no mendrika sy mateza indrindra ho an'ireo izay mino sy manankina ny fahatokisany amin'ny Tompony,

فَمَآ اُوْتِيْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ فَمَتَاعُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ وَ مَا عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ وَّ اَبْقٰى لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Ary madositra ireo fahotana ratsy indrindra mbamin'ny fahavetavetana; ary ireo mamela heloka rehefa avy tezitra,

وَ الَّذِيْنَ يَجْتَنِبُوْنَ كَبٰٓئِرَ الْاِثْمِ وَ الْفَوَاحِشَ وَ اِذَا مَا غَضِبُوْا هُمْ يَغْفِرُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ary ireo izay mihaino ny Tompony sy manatanteraka ny Fivavahana, ary manao teny ierana amin'ny fanapahan-kevitra, ary mandany izay nomenay azy,

وَ الَّذِيْنَ اسْتَجَابُوْا لِرَبِّهِمْ وَ اَقَامُوا الصَّلٰوةَ ۙ وَ اَمْرُهُمْ شُوْرٰى بَيْنَهُمْ ۙ وَ مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ary ireo izay miaro tena rehefa anaovana ny tsy rariny,

وَ الَّذِيْنَ اِذَآ اَصَابَهُمُ الْبَغْيُ هُمْ يَنْتَصِرُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Ny fanonerana ny fatiantoka dia sazy sahaza; saingy izay mamela heloka ary manome fanitsiana avy amin'izany dia eo anilan'i Allāh no valisoa ho azy. Minoa marimarina fa tsy tia olon-dratsy Izy.

وَجَزٰٓؤُا سَيِّئَةٍ سَيِّئَةٌ مِّثْلُهَا ۚ فَمَنْ عَفَا وَاَصْلَحَ فَاَجْرُهٗ عَلَى اللّٰهِ ؕ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Fa tsy hisy fanomezan-tsiny ho an'ireo izay miaro tena rehefa nanaovana ny tsy rariny.

وَلَمَنِ انْتَصَرَ بَعْدَ ظُلْمِهٖ فَاُولٰٓئِكَ مَا عَلَيْهِمْ مِّنْ سَبِيْلٍ ﴿٤٢﴾

**43.** Ho an'ireo izay nanisy ratsy ny olona sy mandika ny didy eto an-tany tsy an-dràriny ihany ny tsiny. Hahazo famaizana mangirifiry izy ireny.

إنما السبيل على الذين يظلمون
الناس ويبغون في الأرض بغير الحق ط
أولئك لهم عذاب أليم ﴿٤٣﴾

**44.** Ary izay mahalefitra sy mamela heloka - dia minoa marimarina fa mitaky fikirizana lehibe izy.

ولمن صبر وغفر إن ذلك لمن عزم
ع الأمور ﴿٤٤﴾

R.5

**45.** Ary izay ambaran'i Allāh fa very *lalana* dia tsy hisy mpiaro ho azy. Ary ho hitanao ireo ratsy fanahy hilaza hoe, rehefa hitany ny famaizana dia hilaza izy ireo hoe: "Moa tsy misy lalana azo iverenana ve?"

ومن يضلل الله فما له من ولي من
بعده ط وترى الظالمين لما رأوا
العذاب يقولون هل إلى مرد من
سبيل ﴿٤٥﴾

**46.** Ary hahita azy ireo entina any amin'ny *Afobe* ianao, mitanondrika noho ny fahafahambaraka, mangalapijery amin'izany. Ary hilaza hoe ireo mino: "Raha ny marina, ny matiantoka dia ireo izay nanimba ny fanahiny sy ireo fianakaviany amin'ny Andro fananganana amin'ny maty." Tadidio tsara! *Tsy maintsy mitoetra* ao amin'ny famaizana maharitra ireo ratsy fanahy.

وتراهم يعرضون عليها خاشعين
من الذل ينظرون من طرف خفي ط
وقال الذين آمنوا إن الخاسرين
الذين خسروا أنفسهم وأهليهم
يوم القيامة ط ألا إن الظالمين في
عذاب مقيم ﴿٤٦﴾

**47.** Ary tsy misy hamojy azy afa-tsy i Allāh irery. Ary izay ambaran'i Allāh fa diso lalana dia tsy hahita lalankombana *intsony*.

وما كان لهم من أولياء ينصرونهم من
دون الله ط ومن يضلل الله فما له
من سبيل ﴿٤٧﴾

**48.** Valio ny antson'ny Tomponareo mialohan'ny hahatongavan'ny andro izay tsy hahazoana mihodivitra intsony ny didy avy amin'ny Allāh. Tsy hisy famonjena ho anareo intsony amin'izany andro izany, ary tsy hisy fomba hahazoanareo mandà intsony.

استجيبوا لربكم من قبل أن يأتي
يوم لا مرد له من الله ط ما لكم من
ملجإ يومئذ وما لكم من نكير ﴿٤٨﴾

**49.** Nefa raha nivily izy ireo dia tsy nandefa anao teo amin'izy ireo ho mpiambina Izahay. Ny mampita ny *hafatra* ihany no adidina anao. Ary

فإن أعرضوا فما أرسلناك عليهم
حفيظا ط إن عليك إلا البلاغ ط وإنا إذا
أذقنا الإنسان منا رحمة فرح بها ج و

raha ny marina, rehefa mampanandrana ny olona ny famindram-ponay Izahay dia faly amin'izany izy. Saingy nony misy fahoriana mihatra aminy vokatr'izay nataony ihany dia zary tsy mahavaly fitia ny olombelona!

وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ
فَإِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ كَفُورٌ ﴿٤٩﴾

**50.** An'i Allāh irery ihany ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany. Mahary izay tiany Izy. Manome zanaka vavy ho an'izay tiany Izy ary manome zanaka lahy ho an'izay tiany Izy;

لِّلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ يَخْلُقُ
مَا يَشَآءُ ۚ يَهَبُ لِمَن يَشَآءُ إِنَٰثًا وَيَهَبُ
لِمَن يَشَآءُ ٱلذُّكُورَ ﴿٥٠﴾

**51.** Na afangarony ho zanaka lahy sy zanaka vavy; ary ataony momba izay tiany ho momba. Minoa marimarina fa mahafantatra ny zava-drehetra sady Tompon'ny fahefana voafetra Izy.

أَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَإِنَٰثًا ۖ وَيَجْعَلُ
مَن يَشَآءُ عَقِيمًا ۚ إِنَّهُۥ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٥١﴾

**52.** Ary tsy misy mihitsy olona iray itenenan'i Allāh raha tsy amin'ny alalan'ny fanambarana, na avy ao ambadiky ny voaly, na amin'ny alalan'ny fandefasana Iraka mba hanambara aminy ny didy avy Aminy araka izay tiany. Minoa marimarina fa tena avo sady feno fahendrena Izy.

وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ ٱللَّهُ إِلَّا وَحْيًا
أَوْ مِن وَرَآئِ حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ
رَسُولًا فَيُوحِىَ بِإِذْنِهِۦ مَا يَشَآءُ ۚ
إِنَّهُۥ عَلِىٌّ حَكِيمٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Ary toa izany no nanambaranay taminao ny fanambarana lehibe amin'ny alalan'ny didy avy Aminay. Tsy nahalala mihitsy ianareo hoe toa inona ny Boky, toa inona ny finoana. Fa nanao ny fanambarana ho jiro *fahazavana* hitari-dalana ireo mpanom-ponay araka izay tianay Izahay. Ary raha ny marina dia mitari-dalana *ny olona* ho amin'ny lala-mahitsy ianao,

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا ۚ
مَا كُنتَ تَدْرِى مَا ٱلْكِتَٰبُ وَلَا ٱلْإِيمَٰنُ
وَلَٰكِن جَعَلْنَٰهُ نُورًا نَّهْدِى بِهِۦ مَن نَّشَآءُ
مِنْ عِبَادِنَا ۚ وَإِنَّكَ لَتَهْدِىٓ إِلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٣﴾

**54.** Ny lalan'i Allāh, Ilay Tompon'izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany. Tadidio tsara! Any amin'i Allāh no hiverenan'ny zava-drehetra.

صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَ
مَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ ٱلْأُمُورُ ﴿٥٤﴾ ع




Toko Fahatelo Amby Efapolo - 43

## AL-ZOKHROF

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

حٰمٓ ۝٢

**2.** Ḥā Mīm - *Ilay Deraina Indrindra, Ilay Tompon'ny Voninahitra.*

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ۝٣

**3.** Amin'ny alalan'itý Boky mazava itý,

اِنَّا جَعَلْنٰهُ قُرْءٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ۝٤

**4.** Nataonay *ho Boky iray* izany mba hotoriany matetika amin'ny teny mazava sady tsara lahatra mba hahalalanareo.

وَاِنَّهٗ فِيْٓ اُمِّ الْكِتٰبِ لَدَيْنَا لَعَلِيٌّ حَكِيْمٌ ۝٥

**5.** Ary azo antoka fa eo ambany *fiahianay* izany ao amin'ny Renin'ny Boky[83] izay ambony indrindra sady feno fahendrena.

اَفَنَضْرِبُ عَنْكُمُ الذِّكْرَ صَفْحًا اَنْ كُنْتُمْ قَوْمًا مُّسْرِفِيْنَ ۝٦

**6.** Moa tsy maintsy hanatsoaka Fampatsiahivana eo aminareo Izahay, ary tsy handraharaha anareo satria ianareo dia vahoaka tsy manampahendrena?

وَكَمْ اَرْسَلْنَا مِنْ نَّبِيٍّ فِي الْاَوَّلِيْنَ ۝٧

**7.** Ary tary firifiry moa ny mpaminany nalefanay teo amin'ireo vahoaka teo aloha!

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ نَّبِيٍّ اِلَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ۝٨

**8.** Fa tsy nisy Mpaminany tonga teo amin'izy ireo izay tsy noesoiny.

فَاَهْلَكْنَآ اَشَدَّ مِنْهُمْ بَطْشًا وَّمَضٰى مَثَلُ الْاَوَّلِيْنَ ۝٩

**9.** Ary noringaninay ireo izay natanjaka noho itý *vahoaka itý*, ary efa lasa ohatra ireo vahoaka teo aloha.

---

[83] Ny anarana hoe اُمُّ الْكِتٰبِ (Ommol Kitāb) "Renin'ny Boky" dia miantefa amin'ilay toko voalohan'ny Kor'any الْفَاتِحَة (Al-Fātiḥah) izay toy ny voa iray, izay mitana ny fampianarana sy ny fotokevitra fototra rehetra ao amin'ny Kor'any. Eto io fanehoana io dia toa mifanaraka amin'ny kisarin'ireo singa rehetra mandrafitra ny Boky masina, kisary iray izay miseho amin'ny endrika samihafa eo an'ilan'Andriamanitra ary mety tsy ho azon'ny olona izany.

**10.** Ary raha nanontany azy ireo hoe ianao: “Iza no nahary ny lanitra sy ny tany?” dia azo antoka fa hamaly tokoa hoe izy ireo: “Ilay Andriamanitra Mahefa ny zava-drehetra sy mahalala ny zava-drehetra no nahary ireo.”

وَ لَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضَ لَيَقُوْلُنَّ خَلَقَهُنَّ الْعَزِيْزُ
الْعَلِيْمُ ﴿١٠﴾

**11.** Ilay nanao ny tany ho fandriana, ary Ilay nanao ny lalana ao amin’ny tany ho anareo mba hizoranareo amin’ny lala-mahitsy.

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ مَهْدًا وَّ جَعَلَ
لَكُمْ فِيْهَا سُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ﴿١١﴾

**12.** Ary nampidina rano izay voalanjalanjany avy any an-danitra izay hampamokaranay ny tany maty; tahaka izany ny hananganana anareo amin’ny maty;

وَالَّذِيْ نَزَّلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ ۚ
فَاَنْشَرْنَا بِهٖ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذٰلِكَ
تُخْرَجُوْنَ ﴿١٢﴾

**13.** Ary nahary ny zava-drehetra ho tsiroaroa, sy Ilay nanao ho anareo ny sambo mbamin’ny biby fiompy izay mba ho tangenanareo,

وَالَّذِيْ خَلَقَ الْاَزْوَاجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ لَكُمْ
مِّنَ الْفُلْكِ وَالْاَنْعَامِ مَا تَرْكَبُوْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Mba hahazoanareo mipetraka tsara eo an-damosin’izy ireny, ary avy eo, rehefa mipetraka tsara eo ianareo ka hahatsiaro tsara ny fahasoavana avy amin’ny Tomponareo; ka hilaza hoe: “Masina Izy, Ilay nampanaiky itý anay, ary izahay dia tsy nanana hery avy amin’ny tananay hamolahana azy ireo.”

لِتَسْتَوٗا عَلٰى ظُهُوْرِهٖ ثُمَّ تَذْكُرُوْا
نِعْمَةَ رَبِّكُمْ اِذَا اسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَ
تَقُوْلُوْا سُبْحٰنَ الَّذِيْ سَخَّرَ لَنَا هٰذَا وَ
مَا كُنَّا لَهٗ مُقْرِنِيْنَ ﴿١٤﴾

**15.** “Ary azo antoka fa eo anilan’ny Tomponay no tsy maintsy hitodianay.”

وَاِنَّاۤ اِلٰى رَبِّنَا لَمُنْقَلِبُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Ary manantitratitra izy ireo fa maro amin’ireo mpanompony no ilany. Raha ny marina dia tena tsy mahavaly tokoa ny olombelona.

وَجَعَلُوْا لَهٗ مِنْ عِبَادِهٖ جُزْءًا ؕ اِنَّ
الْاِنْسَانَ لَكَفُوْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٦﴾ ع

R.2

**17.** Moa naka zazavavy tamin’ireo nohariany va Izy, ary nanome voninahitra anareo niaraka tamin’ireo zanaka lahy va Izy?

اَمِ اتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنٰتٍ وَّ اَصْفٰىكُمْ
بِالْبَنِيْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Kanefa nony hambara amin'ny iray amin'izy ireo ny vaovao izay iheverany an'ilay *Andriamanitra* Be Fahasoavana dia maloka ny hendriny ary rakotra alahelo izy.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمَٰنِ مَثَلًا ظَلَّ وَجْهُهُ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ١٨

**19.** *Atolotrareo an'Andriamanitra* ve ny fampitoviana azy amin'iray amin'ireo izay nobeazina tao anatin'ny ravaka isan-karazany ary tsy mba miteny mazava rehefa misy adihevitra?

أَوَمَن يُنَشَّؤُا فِي الْحِلْيَةِ وَهُوَ فِي الْخِصَامِ غَيْرُ مُبِينٍ ١٩

**20.** Ary ny filazany ny anjely izay manompo an'*Andriamanitra* Be fahasoavana dia toy ny vavy. Moa va izy ireo nanatrika ny nahariana azy ireny? Noho izany dia varakitra an-tsoratra ny fijoroan'izy ireo ho vavolombelona, ary hadinina izy ireo.

وَجَعَلُوا الْمَلَٰٓئِكَةَ الَّذِينَ هُمْ عِبَٰدُ الرَّحْمَٰنِ إِنَٰثًا ۚ أَشَهِدُوا خَلْقَهُمْ ۚ سَتُكْتَبُ شَهَٰدَتُهُمْ وَيُسْـَٔلُونَ ٢٠

**21.** Ary hoy izy ireo: "Tsy nanompo tamin'izy ireo izahay raha izany no sitrak'Ilay *Andriamanitra* Be Fahasoavana." Tena tsy mahalala na inona na inona ny amin'izany izy ireo. Tsy manao afa-tsy hevi-dravina izy ireo.

وَقَالُوا لَوْ شَآءَ الرَّحْمَٰنُ مَا عَبَدْنَٰهُم ۗ مَّا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ٢١

**22.** Moa va nanolotra azy ireo soratra hitandremany fatratra Izahay talohan'itý?

أَمْ ءَاتَيْنَٰهُمْ كِتَٰبًا مِّن قَبْلِهِۦ فَهُم بِهِۦ مُسْتَمْسِكُونَ ٢٢

**23.** Tsia, fa hoy izy ireo: "Nahita ireo razanay nizotra tamin'ny lalana sasa-tsasany izahay ary nanaraka ny dian'izy ireo koa izahay!"

بَلْ قَالُوٓا إِنَّا وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّهْتَدُونَ ٢٣

**24.** Ary tahaka izany *hatrany* ny fisoehony, fa tsy nandefa Mpam-pitandrina na tamin'ny tanàna taiza na tanàna taiza talohanao Izahay, raha tsy nilaza hoe ireo mpanefoefo lehiben'izy ireo: "Nahita ireo rainay nizotra tamin'ny sasantsasany izahay ary manaraka ny dian'izy ireo izahay."

وَكَذَٰلِكَ مَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِي قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَآ إِنَّا وَجَدْنَآ ءَابَآءَنَا عَلَىٰٓ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِم مُّقْتَدُونَ ٢٤

**25.** Hoy ilay nampandre azy hoe: "Hanky! Na dia nitarika anareo amin'ny lalana mendrika noho izay hitanareo narahan'ireo rainareo aza aho? Hoy izy ireo: "Raha ny marina dia tsy mino izay nanirahana anareo izahay."

قٰلَ اَوَلَوْ جِئْتُكُمْ بِاَهْدٰى مِمَّا وَجَدْتُّمْ
عَلَيْهِ اٰبَآءَكُمْ ؕ قَالُوْٓا اِنَّا بِمَآ اُرْسِلْتُمْ بِهٖ
كٰفِرُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ary dia nanasazy azy mafy izahay. Koa jereo, toy inona ny fiafaran'ireo izay mandà *ireo Mpaminany!*

فَانْتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ
ع عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٢٦﴾

R.3

**27.** Ary tadidinareo ve raha niteny tamin'ny rainy sy ny vahoakany i Abrahama hoe: "Mandà *tanteraka* izay rehetra tompoinareo aho,"

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهِيْمُ لِاَبِيْهِ وَقَوْمِهٖٓ اِنَّنِيْ
بَرَآءٌ مِّمَّا تَعْبُدُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** "Afa-tsy Ilay nahary ahy, satria azo antoka fa hitari-dalana ahy Izy."

اِلَّا الَّذِيْ فَطَرَنِيْ فَاِنَّهٗ سَيَهْدِيْنِ ﴿٢٨﴾

**29.** Ary nataony lasa teny maharitra ao amin'ny taranany izany mba hito-dihan'izy ireo *amin'Andriamanitra.*

وَجَعَلَهَا كَلِمَةًۢ بَاقِيَةً فِيْ عَقِبِهٖ
لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Tsia, fa namela azy ireo sy ireo razany Aho mba hanara-po *amin'izao fiainana mandalo izao,* mandra-pahatongan'ny fahamarinana sy Iraka iray *izay hanambara mazava hafatra nampitondrana azy* ho azy ireo.

بَلْ مَتَّعْتُ هٰٓؤُلَآءِ وَاٰبَآءَهُمْ حَتّٰى
جَآءَهُمُ الْحَقُّ وَرَسُوْلٌ مُّبِيْنٌ ﴿٣٠﴾

**31.** Saingy rehefa tonga eo aminy eo ny fahamarinana dia hilaza hoe izy ireo: "Fanova-maso izao ka lavinay."

وَلَمَّا جَآءَهُمُ الْحَقُّ قَالُوْا هٰذَا سِحْرٌ وَّ
اِنَّا بِهٖ كٰفِرُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Ary hoy izy ireo: "Nahoana itý Kor'any itý no tsy nambara tamin'ny olom-baventy iray tao amin'ireo tanàna roa?"

وَقَالُوْا لَوْلَا نُزِّلَ هٰذَا الْقُرْاٰنُ عَلٰى رَجُلٍ
مِّنَ الْقَرْيَتَيْنِ عَظِيْمٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Moa izy ireo no mizara ny famindram-po avy amin'ny Tomponao? Izahay no mizara amin'izy ireo izay ilainy eo amin'izao fiainana izao, ary manandratra ny

اَهُمْ يَقْسِمُوْنَ رَحْمَتَ رَبِّكَ ؕ نَحْنُ
قَسَمْنَا بَيْنَهُمْ مَّعِيْشَتَهُمْ فِي الْحَيٰوةِ
الدُّنْيَا وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ
دَرَجٰتٍ لِّيَتَّخِذَ بَعْضُهُمْ بَعْضًا سُخْرِيًّا ؕ

sasany ho avo noho ny hafa arakaraka ny laharany Izahay, saingy mampalahelo ny vokatr'izany satria manandevo ny hafa ny sasany. Ary mendrika kokoa noho izay nangonin'izy ireo ny famindrampon'ny Tomponao.

وَ رَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ary raha toa ka lasa nitovy avokoa ny toetran'ireo olona dia efa nomenay tafo volafotsy ho an'ny tranony sy tohatra *volafotsy* mba ahafahan'izy ireo miakatra ao amin'izany ireo izay mandà ny hino an'*Andriamanitra* Be fahasoavana.

وَلَوْلَآ اَنْ يَّكُوْنَ النَّاسُ اُمَّةً وَّاحِدَةً
لَّجَعَلْنَا لِمَنْ يَّكْفُرُ بِالرَّحْمٰنِ لِبُيُوْتِهِمْ
سُقُفًا مِّنْ فِضَّةٍ وَّ مَعَارِجَ عَلَيْهَا
يَظْهَرُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary varavarana *volafotsy* ho an'ny tranon'izy ireo, ary sofa *volafotsy* hahazoany miala sasatra,

وَ لِبُيُوْتِهِمْ اَبْوَابًا وَّ سُرُرًا عَلَيْهَا
يَتَّكِـُٔوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Sy amin'ny volamena koa. Saingy ireo rehetra ireo dia tsy inona fa vatsy *mandalo* fotsiny ihany eto amin'ny fiainana an-tany. Fa any Ankoatra, eo anilan'ny Tomponao no an'ireo olomarina.

وَزُخْرُفًا ؕ وَ اِنْ كُلُّ ذٰلِكَ لَمَّا مَتَاعُ
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ؕ وَ الْاٰخِرَةُ عِنْدَ
ع رَبِّكَ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿٣٦﴾

R.4

**37.** Fa izay miala amin'ny fahatsiarovana an'*Andriamanitra* Be fahasoavana dia toloranay satana iray izy mba ho namany.

وَ مَنْ يَّعْشُ عَنْ ذِكْرِ الرَّحْمٰنِ نُقَيِّضْ
لَهٗ شَيْطٰنًا فَهُوَ لَهٗ قَرِيْنٌ ﴿٣٧﴾

**38.** Ary minoa marimarina fa hisakana azy ireo tsy hanaraka ny lalan' *Andriamanitra* izy ireo, ary mihevitena ho tsara tarika izy ireo;

وَ اِنَّهُمْ لَيَصُدُّوْنَهُمْ عَنِ السَّبِيْلِ وَ
يَحْسَبُوْنَ اَنَّهُمْ مُّهْتَدُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Mandra-pahatongan'ny fotoana ilazany *amin'ny namany* hoe, rehefa manantona anay izy: "O, iriako indrindra raha misy elanelana lavitra dia lavitra toy ny atsinanana sy ny andrefana eo amiko sy ianao!" Tena naman-dratsy mihitsy raha izy!

حَتّٰۤى اِذَا جَآءَنَا قَالَ يٰلَيْتَ بَيْنِيْ وَ بَيْنَكَ
بُعْدَ الْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ الْقَرِيْنُ ﴿٣٩﴾

**40.** Noho ny tsy fanaovana ny marina fanambarana anareo ao amin'ny famaizana ankehitriny dia tsy hampihena ny fijalianareo.

وَلَنْ يَّنْفَعَكُمُ الْيَوْمَ اِذْ ظَّلَمْتُمْ اَنَّكُمْ
فِى الْعَذَابِ مُشْتَرِكُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Moa azonao atao ny mampandre ny marenina, na hitantana ny jamba na izay ao anaty fahadisoana tanteraka?

اَفَاَنْتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ اَوْ تَهْدِى الْعُمْىَ
وَمَنْ كَانَ فِىْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٤١﴾

**42.** Ary raha manome ny fahafatesana aminao Izahay dia tena izay marina no valifatinay amin'izy ireo.

فَاِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَاِنَّا مِنْهُمْ
مُّنْتَقِمُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Na ampahitanay anao izay nampanantenanay azy ireo; satria, minoa marimarina, fa manana fahefana *feno* amin'izy ireo Izahay.

اَوْ نُرِيَنَّكَ الَّذِىْ وَعَدْنٰهُمْ فَاِنَّا
عَلَيْهِمْ مُّقْتَدِرُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Koa tano mafy izay nambara anao; satria eo amin'ny lala-mahitsy ianao.

فَاسْتَمْسِكْ بِالَّذِىْٓ اُوْحِىَ اِلَيْكَ ۚ اِنَّكَ
عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Ary raha ny marina dia Antso ho anao sy ny vahoakanao izao; ary antsoina mba hitondra fanazavana ianareo.

وَاِنَّهٗ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ ۚ وَسَوْفَ
تُسْـَٔلُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary anontanio amin'ireo Iraka avy Aminay izay nirahanay talohanao hoe: "Moa nanondro andriamani-kafa ankoatra an-*Andriamanitra* Be fahasoavana mba hivavahana Izahay?"

وَسْـَٔلْ مَنْ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ
رُّسُلِنَآ اَجَعَلْنَا مِنْ دُوْنِ الرَّحْمٰنِ اٰلِهَةً
يُّعْبَدُوْنَ ﴿٤٦﴾ ع

R.5

**47.** Ary tena nandefa an'i Mosesy niaraka tamin'ireo Fambara avy Aminay teo amin'ny Farao sy ireo loholony Izahay, ary hoy izy: "Tena Iraka avy amin'ny Tompon'izao tontolo izao tokoa ny tenako."

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَآ اِلٰى فِرْعَوْنَ
وَمَلَا۟ئِهٖ فَقَالَ اِنِّىْ رَسُوْلُ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Fa rehefa tonga teo aminy niaraka tamin'ireo Fambara avy Amiko izy dia indro fa noesoiny!

فَلَمَّا جَآءَهُمْ بِاٰيٰتِنَآ اِذَا هُمْ مِّنْهَا
يَضْحَكُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary tsy misy Fambara nataonay hitany izay tsy lehibe mihoatra ny teo alohany, ary nofihininay tamin'ny

وَمَا نُرِيْهِمْ مِّنْ اٰيَةٍ اِلَّا هِىَ اَكْبَرُ مِنْ
اُخْتِهَا ۫ وَاَخَذْنٰهُمْ بِالْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ

يَرْجِعُونَ ﴿٤٩﴾

famaizana izy ireo mba hitodiany Aminay.

وَقَالُوا يَا أَيُّهَ السَّاحِرُ ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا
عَهِدَ عِنْدَكَ إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Ary hoy izy ireo: “O ry Ilay mpanao fanova-maso, mivavaha ho anay amin’ny Tomponao, araka ny dina nataony taminao fa hanaraka tokoa ny torolalana izahay.”

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ إِذَا هُمْ
يَنْكُثُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Fa rehefa nanala ny sazy tamin’izy ireo Izahay dia indro fa nivadika amin’ny teniny izy ireo!

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِي قَوْمِهِ قَالَ يَا قَوْمِ
أَلَيْسَ لِي مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ الْأَنْهَارُ
تَجْرِي مِنْ تَحْتِي أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Ary nanao fanambarana tamin’ny vahoakany i Farao ka nanao hoe: “O ry vahoakako, moa tsy ahy irery ihany ny fanjakan’i Egypta, toa izany koa ireo renirano maro ao aminy izay mikoriana eto ambaniko? Tsy hitanareo va izany?

أَمْ أَنَا خَيْرٌ مِنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ مَهِينٌ
وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٣﴾

**53.** “*Tsia*, fa raha ny marina dia *mendrika* lavitra noho io *olona* mendrika ny atao tsy inon-tsy inona aho, sady tsy afaka ny haneho hevitra mazava.

فَلَوْلَا أُلْقِيَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِنْ ذَهَبٍ أَوْ
جَاءَ مَعَهُ الْمَلَائِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٤﴾

**54.** “Koa nahoana ary no tsy natolotra azy ny haba bolamena, na nampiarahana taminy ireo anjely an-daharana mirindra?”

فَاسْتَخَفَّ قَوْمَهُ فَأَطَاعُوهُ إِنَّهُمْ كَانُوا
قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٥٥﴾

**55.** Tahaka izany no namitahany ny vahoakany, ary nankatoa azy izy ireo. Raha ny marina dia vahoaka mpihoko izany.

فَلَمَّا آسَفُونَا انْتَقَمْنَا مِنْهُمْ
فَأَغْرَقْنَاهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٦﴾

**56.** Koa rehefa notezeranay izy ireo dia namalifaty taminy izahay ary narendrikay avokoa izy rehetra.

ع فَجَعَلْنَاهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِلْآخِرِينَ ﴿٥٧﴾

**57.** Ary izy ireo no nataonay mpialoha lalana sy ohatra ho an’ireo taranaka ho avy.

R.6

**58.** Ary rehefa nambara ho ohatra ny zanak'i Maria dia indro fa nanakora izany vahoakanao;

وَلَمَّا ضُرِبَ ابْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ مِنْهُ يَصِدُّونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ary ho izy ireo: "Ireo andriamanitray va no mahery sa izy?" Tsy nanambara anao izany izy raha tsy noho *ny fitiavana* hiady hevitra fa vahoaka tia ady hevitra izy ireo.

وَقَالُوا أَآلِهَتُنَا خَيْرٌ أَمْ هُوَ ۚ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلًا ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Tsy inona izy fa mpanompo izay nomenay tombon-dahiny fotsiny ihany ary nanao azy ho ohatra ho an'ireo zanak'i Israely Izahay.

إِنْ هُوَ إِلَّا عَبْدٌ أَنْعَمْنَا عَلَيْهِ وَجَعَلْنَاهُ مَثَلًا لِبَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ary raha tianay dia azonay natao ny nanao ny sasany taminareo ho anjely etý an-tany mba ho mpandimby etý.

وَلَوْ نَشَاءُ لَجَعَلْنَا مِنْكُمْ مَلَائِكَةً فِي الْأَرْضِ يَخْلُفُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Fa raha ny marina dia Fambara ho an'ilay ora izy[84]. Koa aza mitoetra amin'ny fisalasalana ny momba izany fa manaraha ahy. Izany no lalana mahitsy.

وَإِنَّهُ لَعِلْمٌ لِلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا وَاتَّبِعُونِ ۚ هَٰذَا صِرَاطٌ مُسْتَقِيمٌ ﴿٦٢﴾

**63.** Ary enga anie tsy hisakana anareo hihazo *ny lalana mahitsy* i Satana, minoa marimarina fa fahavalo efa voatondro ho anareo izy.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ الشَّيْطَانُ ۖ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُبِينٌ ﴿٦٣﴾

**64.** Ary rehefa tonga niaraka tamin'ny porofo miarihary i Jesosy, hoy izy: "Ny marina dia tonga ho anareo miaraka amin'ny fahendrena aho, ary koa hanazava ireo *zavatra* sasantsasany mampifanditra anareo.

وَلَمَّا جَاءَ عِيسَىٰ بِالْبَيِّنَاتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُمْ بِالْحِكْمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُمْ بَعْضَ الَّذِي تَخْتَلِفُونَ فِيهِ ۖ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٦٤﴾

---

[84] Ny teny hoe اَلسَّاعَة (As-Sā'ah) dia midika ara-bakiteny hoe "ny Ora", ary tokony ho azo amin'ny fanazavan'ny toko 54: 2, na ny Ora eto dia midika fiovana goavana izay tokony ho noentin'ny Mpaminany Masina Moḥammad[Haf]. Ny fahavakisan'ny volana dia ilay famantarana izay manambara ilay fivoarana ara-panahy izay vao an-dalana. Izany no tsy maintsy andraisana ny dikan'ny teny hoe اَلسَّاعَة (As-Sā'ah) ao amin'io andininy io. Izany no mampifandraika ny Ora amin'ny fiavian'i Jesosy amin'ny Andro Farany sy amin'ny fivoaran'ny finoana izay mifanaraka amin'izay.

Matahora ary an'i Allāh ary ekeo aho".

**65.** Raha ny marina dia i Allāh – Izy no Tompoko sady Tomponareo. Koa mivavaha Aminy; itý no lalana mahitsy."

إِنَّ اللَّهَ هُوَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا
صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦٥﴾

**66.** Fa tsy nifanara-kevitra ny sokajy tsirairay avy, koa lozan'ireo tsy manao ny marina noho ny famaizana amin'ny andro mampahory!

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِن بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ
لِّلَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ
أَلِيمٍ ﴿٦٦﴾

**67.** Miandry ilay fotoana hahatratra azy fotsiny izy nefa dia tsy fantany akory izany.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم
بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Ireo mpisakaiza dia ho mpifahavalo amin'io andro io afa-tsy ireo olo-marina.

الْأَخِلَّاءُ يَوْمَئِذٍ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ
عَدُوٌّ إِلَّا الْمُتَّقِينَ ﴿٦٨﴾

R.7

**69.** "O, ry Mpanompoko, tsy hisy ahiahy ny aminareo amin'io andro io, ary tsy hampahoriana koa ianareo;"

يَا عِبَادِ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ وَلَا أَنتُمْ
تَحْزَنُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** "Ireo izay nino ny fambara sy famantarana avy Aminay sy izay nankatoa;"

الَّذِينَ آمَنُوا بِآيَاتِنَا وَكَانُوا
مُسْلِمِينَ ﴿٧٠﴾

**71.** "Mandrosoa ao amin'ny zaridaina, ianareo sy ny vadinareo no homem-boninahitra sy ho atao sambatra."

ادْخُلُوا الْجَنَّةَ أَنتُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ
تُحْبَرُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Haroso manodidina azy ireo ireo lovia volamena sy kaopy ary ho hitany ao izay hirian'ny fanahy, sy izay rehetra mahafinaritra ny maso. "Ary hitoetra ao mandrakizay ianareo."

يُطَافُ عَلَيْهِم بِصِحَافٍ مِّن ذَهَبٍ وَ
أَكْوَابٍ ۖ وَفِيهَا مَا تَشْتَهِيهِ الْأَنفُسُ
وَتَلَذُّ الْأَعْيُنُ ۖ وَأَنتُمْ فِيهَا
خَالِدُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** "Ary io ilay Saha izay nomena anareo ho lova noho izay nataonareo."

وَتِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِي أُورِثْتُمُوهَا بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** "Misy voankazo sesehena hohaninareo ao."

لَكُمْ فِيهَا فَاكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِّنْهَا
تَأْكُلُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** Minoa marimarina fa honina *maharitra* ao amin'ny famaizan'ny Afobe ireo meloka.

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي عَذَابِ جَهَنَّمَ
خَالِدُونَ ﴿٧٥﴾

**76.** Tsy misy fampihenan-tsazy ho azy ireo ary ho tratry ny famoizam-po ao izy ireo.

لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Ary tsy mba ratsy fitondra azy ireo Izahay fa izy ireo mihitsy no efa tsy nanao ny marina.

وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا۟ هُمُ
ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Ary hikiakiaka hoe izy ireo: "O ry tomponay, aoka ny Tomponao hamono anay." Hoy izy: "Tsy maintsy mitoetra *ao* ianareo."

وَنَادَوْا۟ يَٰمَٰلِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ ۖ
قَالَ إِنَّكُم مَّٰكِثُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** *Hilaza hoe Andriamanitra*: "Tena nitondra ny fahamarinana ho anareo tokoa Izahay; saingy mankahala ny fahamarinana ny ankamaroanareo."

لَقَدْ جِئْنَٰكُم بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَكُمْ
لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Moa nandray fanapahan-kevitra hentitra izy ireo? Fa mba nandray fanampahan-kevitra ihany koa Izahay.

أَمْ أَبْرَمُوٓا۟ أَمْرًا فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Moa mihevitra ve izy ireo fa tsy mandre ireo tsiambaratelo mbamin'ny fihokoan'izy ireo Izahay? Eny dia eny! Fa nijanona teo amin'izy ireo ireo Iraka avy Aminay ary nadrakitra an-tsoratra *ny zava-drehetra*.

أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَ
نَجْوَىٰهُم ۚ بَلَىٰ وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ
يَكْتُبُونَ ﴿٨١﴾

**82.** Lazao hoe: "Raha manana zanaka lahy *Andriamanitra* Be Fahasoavana dia izaho no voalohany indrindra amin'ny mpanompony."

قُلْ إِن كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدٌ فَأَنَا۠ أَوَّلُ
ٱلْعَٰبِدِينَ ﴿٨٢﴾

**83.** Masina i *Allāh*, Ilay Tompon'ny lanitra sy ny tany, Ilay Tompon'ny Fiandrianana, ambony lavitra noho izay rehetra afangaron'izy ireo Azy.

سُبْحَٰنَ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ رَبِّ
ٱلْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Koa avelao ary izy ireo hifaly ao amin'ny resa-be ataony, sy hiala liana mandra-pahitan'izy ireo an'ilay Andro izay nampanantenana azy ireo.

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا۟ وَيَلْعَبُوا۟ حَتَّىٰ
يُلَٰقُوا۟ يَوْمَهُمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ary Izy no Ilay Andriamanitra any an-danitra sy etý an-tany; ary izy no Ilay feno fahendrena sady Mahalala ny zava-drehetra.

وَهُوَ ٱلَّذِى فِى ٱلسَّمَآءِ إِلَٰهٌ وَفِى ٱلْأَرْضِ
إِلَٰهٌ ۚ وَهُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٨٥﴾

**86.** Ary Masina anie ilay Tompon'ny fanjakan'ny an-danitra sy an-tany; sy izay rehetra eo anelanelany; ary aminy ny fahalalana ilay Ora, ary eo Aminy no hamerenana anareo.

وَتَبٰرَكَ الَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۚ وَعِنْدَهٗ عِلْمُ
السَّاعَةِ ۚ وَاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ary izay rehetra antsoin'izy ireo ankoatra an'i Allāh dia tsy hanana fahefana hangata-pifonana, afa-tsy tsy ireo izay mijoro ho vavolombelon'ny fahamarinana, ary fantatr'izy ireo *tsara* izany.

وَلَا يَمْلِكُ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ
دُوْنِهِ الشَّفَاعَةَ اِلَّا مَنْ شَهِدَ بِالْحَقِّ
وَهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ary raha manontany azy ireo hoe ianao: "Iza no nahary azy ireo?" dia hamaly marina tokoa izy ireo hoe: "I Allāh". Koa nahoana izy ireo no voavily lalana?

وَلَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَهُمْ
لَيَقُوْلُنَّ اللّٰهُ فَاَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** *Raisinay ho vavolombelona* ny antso *averiberin'ny Iraka hoe*: "O ry Tompoko! Ireo olona ireo dia tsy hino mihitsy."

وَقِيْلِهٖ يٰرَبِّ اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ لَّا
يُؤْمِنُوْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** *Ary hoy ny valinteninay:* "Mialà ary ianao amin'izy ireo ary lazao hoe, "Fiadanana!" ary ho fantany tsy ho ela izany.

فَاصْفَحْ عَنْهُمْ وَقُلْ سَلٰمٌ ۚ فَسَوْفَ
يَعْلَمُوْنَ ﴿٩٠﴾

 ركوعاتها ٣ سُورَةُ الدُّخَانِ مَكِّيَّةٌ ٤٤ أياتها ٦٠ 

Toko Fahaefatra Amby Efapolo - 44
## AL-DOKHĀN
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin’ny Anaran’i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ḥā Mīm - *Ilay Deraina Indrindra, Ilay Tompon'ny Voninahitra.*

حٰمٓ ② معانقة

**3.** Amin’ny alalan’itý Boky mazava itý.

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ③

**4.** Marina fa nandritra ilay alina iray masina no nanambaranay izany taminy. Marina fa efa nampiomana hatramin’ny ela Izahay.

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ فِيْ لَيْلَةٍ مُّبٰرَكَةٍ اِنَّا كُنَّا مُنْذِرِيْنَ ④

**5.** Efa voadidy ao avokoa ny momba ny fahendrena rehetra,

فِيْهَا يُفْرَقُ كُلُّ اَمْرٍ حَكِيْمٍ ⑤

**6.** Amin’ny alalan’ny didy avy Aminay. Raha ny marina dia nandefa *Iraka maro* Izahay,

اَمْرًا مِّنْ عِنْدِنَا ؕ اِنَّا كُنَّا مُرْسِلِيْنَ ⑥

**7.** Mba ho Indra fo avy any amin’ny Tomponao. Izy no Ilay mandre ny zava-drehetra sady mahalala ny zava drehetra.

رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ؕ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ⑦

**8.** Ilay Tompon’ny lanitra sy ny tany ary ny zava-drehetra eo anelanelan’izany, raha mba mino mantsy ianareo.

وقف لازم رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۘ اِنْ كُنْتُمْ مُّوْقِنِيْنَ ⑧

**9.** Tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy. Izy no manome ny aina ary avy Aminy ny fahafatesana. Izy no Tomponareo sady Tompon’ireo razanareo.

لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ؕ رَبُّكُمْ وَرَبُّ اٰبَآئِكُمُ الْاَوَّلِيْنَ ⑨

**10.** Nefa dia nilalao sy nifaly amin’ny fisalasalana izy ireo.

بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ يَّلْعَبُوْنَ ⑩

**11.** Fa andraso ny andro izay amoahan’ny lanitra setroka hita maso,

فَارْتَقِبْ يَوْمَ تَاْتِي السَّمَآءُ بِدُخَانٍ مُّبِيْنٍ ⑪

**12.** Izay handrakotra ny olona. Ho fampijaliana mangirifiry izany.

يَغْشَى النَّاسَ ط هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٢﴾

**13.** *Koa hitalaho hoe izy ireo*: "Ry Tomponay, esory aminay ny fijaliana; raha ny marina dia mpino izahay."

رَبَّنَا اكْشِفْ عَنَّا الْعَذَابَ إِنَّا مُؤْمِنُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Ahoana no anararaotra amin'ny fampatsiahivana *akehitriny* kanefa efa nisy Iraka tonga teo amin'izy ireo *nanazava* mazava tsara *ny zavadrehetra.*

أَنَّىٰ لَهُمُ الذِّكْرَىٰ وَقَدْ جَاءَهُمْ رَسُولٌ
مُبِينٌ ﴿١٤﴾

**15.** Nefa dia nivadika taminy izy ireo ka nilaza hoe: "*Olon-kafa* no nampianatra azy, tena itoeran'ny fanahy hafa io!"

ثُمَّ تَوَلَّوْا عَنْهُ وَقَالُوا مُعَلَّمٌ
مَجْنُونٌ ﴿١٥﴾

**16.** Hanala ny famaizana mandritra ny fotoana fohy Izahay, *saingy* hiverina marina tokoa *ao amin'ny tsy finoana* ianareo.

إِنَّا كَاشِفُو الْعَذَابِ قَلِيلًا إِنَّكُمْ
عَائِدُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Ny andro izay hamihinanay anareo amin'ny famihinana lehibe dia azo antoka fa hitaky *tatitra* izahay.

يَوْمَ نَبْطِشُ الْبَطْشَةَ الْكُبْرَىٰ ج إِنَّا
مُنْتَقِمُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Ary tena nisedra tokoa ny vahoakan'i Farao talohan'izy ireo Izahay, ary efa nisy Iraka mendri-kaja tonga teo amin'izy ireo,

وَلَقَدْ فَتَنَّا قَبْلَهُمْ قَوْمَ فِرْعَوْنَ وَ
جَاءَهُمْ رَسُولٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** *Nanambara hoe*: "Atolory ahy ireo mpanompon'i Allāh. Raha ny marina dia Iraka miamboho adidy *amin'i Allāh* aho;"

أَنْ أَدُّوا إِلَيَّ عِبَادَ اللَّهِ ط إِنِّي لَكُمْ
رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٩﴾

**20.** "Ary aza manandra-tena hanohitra an'i Allāh ianareo, minoa marimarina fa tonga eto aminareo miaraka amin'ny fahefana miharihary aho."

وَأَنْ لَا تَعْلُوا عَلَى اللَّهِ ج إِنِّي آتِيكُمْ
بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٢٠﴾

**21.** "Ary mitady fialofana eo anilan'ny Tompoko sady Tomponareo aho mba tsy hitorahanareo vato ahy."

وَإِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمْ أَنْ
تَرْجُمُونِ ﴿٢١﴾

**22.** "Ary raha tsy mino ahy ianareo dia miataha lavitra ahy."

وَإِنْ لَمْ تُؤْمِنُوا لِي فَاعْتَزِلُونِ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary dia nivavaka tamin'ny Tompony izy *ka nanao hoe*: "Tena vahoaka Mpanota tokoa izy ireo."

فَدَعَا رَبَّهٗۤ اَنَّ هٰۤؤُلَآءِ قَوۡمٌ مُّجۡرِمُوۡنَ ﴿٢٣﴾

**24.** *Hoy Andriamanitra*: "Ento amin'ny alina ireo Mpanompoko, satria azo antoka fa hohenjehina ianareo.

فَاَسۡرِ بِعِبَادِیۡ لَیۡلًا اِنَّکُمۡ مُّتَّبَعُوۡنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ary avelao ho ao *aoriana* ny ranomasina, *ilay izy* tony sy misintona iny minoa marimarina fa tafika voalahatra hiharan'ny safo-drano izany."

وَ اتۡرُکِ الۡبَحۡرَ رَهۡوًا ؕ اِنَّهُمۡ جُنۡدٌ
مُّغۡرَقُوۡنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Firifiry ny saha sy loharano sesehena nilaozan'izy ireo any aoriany any!

کَمۡ تَرَکُوۡا مِنۡ جَنّٰتٍ وَّ عُیُوۡنٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Sy saham-barimbazaha sy toerana mahafinaritra maro!

وَّ زُرُوۡعٍ وَّ مَقَامٍ کَرِیۡمٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Mbamina fiadanana sy fafinaretana maro nampihanoka azy ireo!

وَّ نَعۡمَةٍ کَانُوۡا فِیۡهَا فٰکِهِیۡنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Toa izany no niseho. Ary dia nomenay vahoaka hafa ireo lova ireo.

کَذٰلِکَ ۟ وَ اَوۡرَثۡنٰهَا قَوۡمًا اٰخَرِیۡنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ary tsy nitomany ho azy ireo ny lanitra sy ny tany ary tsy hisy fitsaharana ho azy ireo ihany koa.

فَمَا بَکَتۡ عَلَیۡهِمُ السَّمَآءُ وَ الۡاَرۡضُ وَ
مَا کَانُوۡا مُنۡظَرِیۡنَ ﴿٣٠﴾

R.2

**31.** Ary nanafaka ireo zanak'i Israely tamin'ny fampijaliana manalabaraka,

وَ لَقَدۡ نَجَّیۡنَا بَنِیۡۤ اِسۡرَآءِیۡلَ مِنَ
الۡعَذَابِ الۡمُهِیۡنِ ﴿٣١﴾

**32.** *Noho ny didin'*i Farao Izahay; tena miavonavona tokoa izy, *eny fa na* manolohana ireo tena mpihoa-pefy amin'izany aza.

مِنۡ فِرۡعَوۡنَ ؕ اِنَّهٗ کَانَ عَالِیًا مِّنَ
الۡمُسۡرِفِیۡنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ary ninia nifidy azy ireo ho ambony noho ireo vahoaka *tamin'ny fotoan'androny* Izahay.

وَ لَقَدِ اخۡتَرۡنٰهُمۡ عَلٰی عِلۡمٍ عَلَی
الۡعٰلَمِیۡنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ary nanolotra Fambara vitsivitsy ho azy ireo Izahay ka tao amin'ireo dia nisy fisedrana mazava.

وَ اٰتَيْنٰهُمْ مِّنَ الْاٰيٰتِ مَا فِيْهِ بَلٰٓؤٌا مُّبِيْنٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Nanambara *mazava* ireo olona ireo hoe:

اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ لَيَقُوْلُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** "Tsy inona izao fa fahafatesana voalohany sady *tokana* ho anay, *tsy hisy intsony fiainana aorian'izany* ary tsy hatsangana amin'ny maty izahay.

اِنْ هِيَ اِلَّا مَوْتَتُنَا الْاُوْلٰى وَمَا نَحْنُ بِمُنْشَرِيْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** "Koa avereno ireo razanay raha tena olo-marina ianareo."

فَاْتُوْا بِاٰبَآئِنَآ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Iza no mendrika kokoa, izy ireo sa ny mponin'ny Tobba' sy ireo talohan'izy ireo? Nolevoninay izy ireo satria mpanota.

اَهُمْ خَيْرٌ اَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ ۙ وَّالَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ اَهْلَكْنٰهُمْ ۫ اِنَّهُمْ كَانُوْا مُجْرِمِيْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ary tsy kilalao no naharianay ny lanitra sy ny tany ary ireo zavatra rehetra eo anelanelany.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لٰعِبِيْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Tsy nahary azy ireo afa-tsy araka ny takian'ny fahamarinana *sy ny hitsiny* Izahay, saingy tsy takatry ny ankamaroan'izy ireo izany.

مَا خَلَقْنٰهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Raha ny marina, ny andro fanapahana dia fetra voatondro ho azy rehetra,

اِنَّ يَوْمَ الْفَصْلِ مِيْقَاتُهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Andro izay tsy hamonjen'ny namana iray ny namany, ary andro tsy hanampiana azy ireo mihitsy,

يَوْمَ لَا يُغْنِيْ مَوْلًى عَنْ مَّوْلًى شَيْـًٔا وَّلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Afa-tsy ho an'ireo izay nahazo famelan-keloka tamin'i Allāh. Minoa marimarina fa Izy no Mahefa ny zavadrehetra sady Mpamindra fo.

اِلَّا مَنْ رَّحِمَ اللّٰهُ ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿٤٣﴾ ع ٢ ١٣ ١٥

R.3

**44.** Raha ny marina, ny hazon'i Zakkōm,

اِنَّ شَجَرَتَ الزَّقُّوْمِ ﴿٤٤﴾

**45.** *No ho* hanin-kohanin'ireo mpanota,

طَعَامُ الْاَثِيْمِ ﴿٤٥﴾

**46.** Tahaka ny varahana voarendrika dia hangotraka ao amin'ny kibon'izy ireo izany,

كَالْمُهْلِ ۚ يَغْلِي فِي الْبُطُونِ ﴿٤٦﴾

**47.** Tahaka ny fangotraky ny rano mandrevy.

كَغَلْيِ الْحَمِيمِ ﴿٤٧﴾

**48.** "Sambory izy ary tarito ho eo anivon'ny Afo mivaivay;"

خُذُوهُ فَاعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَاءِ الْجَحِيمِ ﴿٤٨﴾

**49.** "Avy eo dia ararao eo an-dohany ny hirifirin'ny rano mangotraka."

ثُمَّ صُبُّوا فَوْقَ رَأْسِهِ مِنْ عَذَابِ الْحَمِيمِ ﴿٤٩﴾

**50.** "Andramo izany. *Nihevi-tena ho* mahery sady mendri-kaja tokoa ianao,"

ذُقْ ۚ إِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ الْكَرِيمُ ﴿٥٠﴾

**51.** "Raha ny marina dia izany no nampisalasala anareo."

إِنَّ هَٰذَا مَا كُنْتُمْ بِهِ تَمْتَرُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Raha ny marina, ireo olo-marina dia ho eo amin'ny toerana milamina sy voaharo,

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي مَقَامٍ أَمِينٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Eo anivon'ny saha sy loharano,

فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٣﴾

**54.** Miravaka lambalandy manify sy lamba lasoa vita amborodao mavesatra, ary samy mifanatrika,

يَلْبَسُونَ مِنْ سُنْدُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُتَقَابِلِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Ho toy izany koa, ary homenay vehivavy baribary maso sady tsara izy ho vadiny.

كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَاهُمْ بِحُورٍ عِينٍ ﴿٥٥﴾

**56.** Hafaka mangataka voankazo *isan-karazany am-piadanana* sy ampilaminana izy.

يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَاكِهَةٍ آمِنِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Tsy hanandrana ny fahafatesana ao izy, ankoatra ny voalohany- ary hiaro azy amin'ny famaizan'ny Afo mivaivay Izy *(Allāh)*,

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا الْمَوْتَ إِلَّا الْمَوْتَةَ الْأُولَىٰ ۖ وَوَقَاهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿٥٧﴾

**58.** Ho toy ny valisoa avy amin'ny Tomponao, izay no fandresena ambony indrindra.

فَضْلًا مِنْ رَبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٥٨﴾

**59.** Ary nataonay zary mora ho an'ny teninao ny Kor'any mba hitandreman'izy ireo.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَاهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Koa miandrasa ary; izy ireo *koa* miandry.

فَارْتَقِبْ إِنَّهُمْ مُرْتَقِبُونَ ﴿٦٠﴾

 ركوعاتها ٤ سُوۡرَةُ الۡجَاثِيَةِ مَكِّيَّةٌ ٤٥ آياتها ٣٨ 

## Toko Fahadimy Amby Efapolo - 45
## AL-DJĀTHIYAH
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿١﴾

**2.** Ḥā Mīm - *Ilay Deraina Indrindra, Ilay Tompon'ny Voninahitra.*

حٰمٓ ﴿٢﴾

**3.** Avy tamin'i Allāh ny fanambarana itý Boky itý, Ilay Mahefa ny zava-drehetra sady feno fahendrena.

تَنۡزِيۡلُ الۡكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الۡعَزِيۡزِ الۡحَكِيۡمِ ﴿٣﴾

**4.** Raha ny marina dia misy fambara ho an'ireo mpino eny an-danitra sy etỳ an-tany.

اِنَّ فِى السَّمٰوٰتِ وَ الۡاَرۡضِ لَاٰيٰتٍ لِّلۡمُؤۡمِنِيۡنَ ﴿٤﴾

**5.** Ary eo amin'ny fahariana anareo sy *ao amin'ny zava-boary rehetra* izay naeliny *manerana ny tany* dia misy Fambara ho an'ny vahoaka izay manana finoana marina.

وَفِىۡ خَلۡقِكُمۡ وَمَا يَبُثُّ مِنۡ دَآبَّةٍ اٰيٰتٌ لِّقَوۡمٍ يُّوۡقِنُوۡنَ ﴿٥﴾

**6.** Ao amin'ny fifandimbiasan'ny alina sy ny andro ary ao amin'ny vatsy izay nalatsak'i Allāh avy any an-danitra izay nanomezany aina indray ny tany taorian'ny nahafatesany *(tsy namokarany)*, ary ao amin'ny fiovan'ny rivotra dia misy fambara maro ho an'ny vahoaka notolorana saina matsilo.

وَاخۡتِلَافِ الَّيۡلِ وَالنَّهَارِ وَمَاۤ اَنۡزَلَ اللّٰهُ مِنَ السَّمَآءِ مِنۡ رِّزۡقٍ فَاَحۡيَا بِهِ الۡاَرۡضَ بَعۡدَ مَوۡتِهَا وَتَصۡرِيۡفِ الرِّيٰحِ اٰيٰتٌ لِّقَوۡمٍ يَّعۡقِلُوۡنَ ﴿٦﴾

**7.** Ireo no fambara avy amin'i Allāh ka ambaranay ampahamarinana aminao. Fanambarana toa inona ary no inoan'izy ireo *rehefa avy nandà izany* avy amin'i Allāh sy ireo Fambara avy Aminy?

تِلۡكَ اٰيٰتُ اللّٰهِ نَتۡلُوۡهَا عَلَيۡكَ بِالۡحَقِّ ۚ فَبِاَىِّ حَدِيۡثٍۢ بَعۡدَ اللّٰهِ وَاٰيٰتِهٖ يُؤۡمِنُوۡنَ ﴿٧﴾

**8.** Lozan'ireo mpandainga mpanota rehetra,

وَيۡلٌ لِّكُلِّ اَفَّاكٍ اَثِيۡمٍ ﴿٨﴾

**9.** Izay mandre ireo fambara avy amin'i Allāh izay natao ho azy ary

يَّسۡمَعُ اٰيٰتِ اللّٰهِ تُتۡلٰى عَلَيۡهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسۡتَكۡبِرًا كَاَنۡ لَّمۡ يَسۡمَعۡهَا ۚ فَبَشِّرۡهُ

بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ۝٩

minia mijanona amim-piavonavonana *ao amin'ny tsy finoany*, toa ireny tsy naheno *ireo fambara* ireny. Koa ambarao azy ny vaovao mikasika ny famaizana mangirifiry.

وَإِذَا عَلِمَ مِنْ آيَاتِنَا شَيْئًا اتَّخَذَهَا
هُزُوًا ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُهِينٌ ۝١٠

**10.** Ary rehefa mahazo zavatra avy amin'ireo fambara avy Aminay izy dia avadiny ho mahatsikaiky izany. Misy famaizana mahafa-baraka ho an'ireo olona toa izany.

مِنْ وَرَائِهِمْ جَهَنَّمُ ۖ وَلَا يُغْنِي عَنْهُمْ
مَا كَسَبُوا شَيْئًا وَلَا مَا اتَّخَذُوا مِنْ دُونِ
اللَّهِ أَوْلِيَاءَ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ۝١١

**11.** Eo anoloan'izy ireo ny Afobe; ary tsy hitondra inona ho azy izay azony, na ireo izay noraisiny ho mpiaro ankoatra an'i Allāh. Ary hahazo famaizana goavana izy ireo.

هَٰذَا هُدًى ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ
رَبِّهِمْ لَهُمْ عَذَابٌ مِنْ رِجْزٍ أَلِيمٌ ۝١٢ ع ١ ١٧

**12.** Itý no lala-*marina*. Ary hisy fampijaliana amin'ny famaizana mangirifiry ho an'ireo izay mandà ny hino ireo Fambara avy amin'ny Tompon'izy ireo.

R.2

اللَّهُ الَّذِي سَخَّرَ لَكُمُ الْبَحْرَ لِتَجْرِيَ
الْفُلْكُ فِيهِ بِأَمْرِهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ
وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ۝١٣

**13.** I Allāh nametraka ny ranomasina ho eo ambany fahefanareo mba hahazoan'ireo sambo misosa eo aminy amin'ny alalan'ny baiko avy Aminy, ary ahazoanareo mikaroka ny fahasoavana avy Aminy, ary hahatonga anareo ho mpankasitraka.

وَسَخَّرَ لَكُمْ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي
الْأَرْضِ جَمِيعًا مِنْهُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ
لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ۝١٤

**14.** Ary nametraka ho eo ambany fahefanareo izay rehetra any an-danitra sy etý an-tany Izy; ary avy Aminy izany rehetra izany. Minoa marimarina fa misy Fambara ho an'ny vahoaka misaina eo amin'izany.

قُلْ لِلَّذِينَ آمَنُوا يَغْفِرُوا لِلَّذِينَ
لَا يَرْجُونَ أَيَّامَ اللَّهِ لِيَجْزِيَ قَوْمًا

**15.** Lazao ireo mino mba hamela ny helok'*ireo izay manenjika azy* ireo sady tsy matahotra ny Andron'ny

Allāh, mba hahazoany mamaly ny vahoaka araka izay nataony.

بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Na iza na iza manao ny soa dia manao izany ho an'ny tenany ihany ary na iza na iza manao ny ratsy dia manao izay hanimbana ny tenany; avy eo dia eo amin'ny Tomponareo no itondrana anareo *rehetra*.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ اَسَآءَ
فَعَلَيْهَا ۫ ثُمَّ اِلٰى رَبِّكُمْ تُرْجَعُوْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Raha ny marina dia manolotra ny Boky sy ny fahefana ary ireo Mpaminany ho an'ireo zanak'i Israely Izahay; ary namatsy zava-tsoa ho azy ireo Izahay, ary nanandratra azy nihoatra ireo firenena *nisy tamin'izany fotoana izany* Izahay.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ الْكِتٰبَ
وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ وَرَزَقْنٰهُمْ مِّنَ
الطَّيِّبٰتِ وَفَضَّلْنٰهُمْ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Ary Izahay no nanome azy ireo ny didy rehetra mikasika itý raharaha itý. Ary tsy nisara-bazana izy ireo raha tsy efa tonga teo amin'izy ireo ny tena fahalalana marina, noho ny fialonana teo amin'izy ireo. Raha ny marina dia hitsara azy ireo ny antony nampisaraka azy ireo ny Tomponao amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty.

وَاٰتَيْنٰهُمْ بَيِّنٰتٍ مِّنَ الْاَمْرِ ۚ فَمَا
اخْتَلَفُوْٓا اِلَّا مِنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ
الْعِلْمُ ۙ بَغْيًاۢ بَيْنَهُمْ ؕ اِنَّ رَبَّكَ يَقْضِيْ
بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كَانُوْا فِيْهِ
يَخْتَلِفُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary avy eo, raha mikasika ilay raharaha, dia napetrakay teo amin'ny lala-mahitsy ianao; koa araho izany lalana izany, ary aza manaraka ny filan-tsy misy fotony avy amin'ireo tsy mahalala.

ثُمَّ جَعَلْنٰكَ عَلٰى شَرِيْعَةٍ مِّنَ الْاَمْرِ
فَاتَّبِعْهَا وَلَا تَتَّبِعْ اَهْوَآءَ الَّذِيْنَ
لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Raha ny marina dia tsy hahavotra anao manoloana an'i Allāh mihitsy izy ireny. Ary ho an'ireo olon-dratsy dia sakaizan'ny tsirairay ny ankamaroany; fa i Allāh no sakaizan'ny olo-marina.

اِنَّهُمْ لَنْ يُّغْنُوْا عَنْكَ مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ؕ وَ
اِنَّ الظّٰلِمِيْنَ بَعْضُهُمْ اَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۚ
وَاللّٰهُ وَلِيُّ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Mirakitra porofo mazava sy feno fahendrena ho an'ny olombelona itý *Boky itý*, sady fitarihan-dalana sy

هٰذَا بَصَآئِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَّرَحْمَةٌ
لِّقَوْمٍ يُّوْقِنُوْنَ ﴿٢١﴾

famindram-po ho an'ny vahoaka manana finoana matotra.

**22.** Moa mihevitra ireo mpanao ny tsy rariny fa hitondra azy tahaka ny fitondranay ireo mino sy manao asa soa Izahay, ka hitovy ny fiainana sy fahafatesan'izy ireo? Ratsy dia ratsy ny fitsarana azy ireo.

اَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ اجْتَرَحُوا السَّيِّاٰتِ اَنْ
نَّجْعَلَهُمْ كَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ سَوَآءً مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ط
ع ٢ ١٨ سَآءَ مَا يَحْكُمُوْنَ ﴿٢٢﴾

R.3

**23.** Ary nahary ny lanitra sy ny tany tamin-pahamarinana i Allāh, ary mba hahazo valisoa arakaraka izay nataony ny tsirairay; ary tsy misy fitongilanana amin'izy ireo.

وَخَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ
وَلِتُجْزٰى كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ
لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Hitanao va ilay namadika ny filany manokana ho lasa andriamaniny, ary i Allāh, noho ny fahendrena ananany, dia nanambara ny fahaverezany, ary ilay nogejainy ny sofiny sy ny fony sady nasiany voaly ny masony? Iza ary no hitari-dalana azy aorian'*ny nanamelohan*'i Allāh azy? Tsy te handraharaha va ianareo?

اَفَرَءَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ اِلٰهَهٗ هَوٰىهُ وَ
اَضَلَّهُ اللّٰهُ عَلٰى عِلْمٍ وَّخَتَمَ عَلٰى سَمْعِهٖ
وَقَلْبِهٖ وَجَعَلَ عَلٰى بَصَرِهٖ غِشٰوَةً ط فَمَنْ
يَّهْدِيْهِ مِنْ بَعْدِ اللّٰهِ ط اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ary hoy izy ireo: "Ankoatra ny fiananay etý an-tany dia tsy misy na inona na inona maty *eto* izahay ary velona *eto*; ary tsy misy manimba anay afa-tsy ny fotoana." Fa tsy manam-pahefana amin'izany mihitsy izy ireo; tsy manao afa-tsy ny mihevi-dravina izy ireo.

وَقَالُوْا مَا هِيَ اِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا
نَمُوْتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَآ اِلَّا الدَّهْرُ ج
وَمَا لَهُمْ بِذٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ج اِنْ هُمْ
اِلَّا يَظُنُّوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ary rehefa nambara tamin'izy ireo ny Fambara mazava avy Aminay, dia izao no hany hevitra lazain'izy ireo: "Avereno ary ireo rainay raha tena olo-marina ianao."

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ مَّا كَانَ
حُجَّتَهُمْ اِلَّآ اَنْ قَالُوا ائْتُوْا بِاٰبَآئِنَآ
اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Lazao hoe: "I Allāh no nanome aina anareo, ary nahatonga ny fahafatesana eo aminareo; ary

قُلِ اللّٰهُ يُحْيِيْكُمْ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ
يَجْمَعُكُمْ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيْهِ

hanangona anareo Izy amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty, tsy hisy fisalasalana ny amin'izany. Saingy tsy mahafantatra ny ankamaroan'ny olona."

وَلٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٢٧ ع ٣ ١٩

R.4

**28.** An'i Allāh irery ihany ny fanjakan'ny lanitra sy ny tany; ary ny andro izay higadonan'ny ora, ireo izay mandà ny fahamarinana no ho maty antoka amin'izany andro izany.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَخْسَرُ الْمُبْطِلُونَ ٢٨

**29.** Ary hahita ireo vahoaka isan'isany handohalika ianao. Antsoina ho eo amin'ny Boky firaketany ny vahoaka tsirairay *ary holazaina hoe:* "Anio no andraisanareo ny valin'ny nataonareo."

وَتَرٰى كُلَّ أُمَّةٍ جَاثِيَةً ۚ كُلُّ أُمَّةٍ تُدْعٰى إِلٰى كِتٰبِهَا ۖ الْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٩

**30.** "Bokinay itý; vavolombelona manoloana anareo amim-pahamarinana izy itý. Nosoratanay avokoa izay rehetra nataonareo."

هٰذَا كِتٰبُنَا يَنْطِقُ عَلَيْكُمْ بِالْحَقِّ ۚ إِنَّا كُنَّا نَسْتَنْسِخُ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ٣٠

**31.** Ankehitrio dia hampiditra ireo mino sy nanao asa soa ao amin'ny famindram-po avy Aminy ny Tompon'izy ireo. Izany no fandresena miharihary.

فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَيُدْخِلُهُمْ رَبُّهُمْ فِي رَحْمَتِهِ ۚ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْمُبِينُ ٣١

**32.** Fa ho an'ireo izay tsy mino kosa *dia holazaina hoe*: "Tsy nolazaina anareo va ireo fambara avy Amiko? Fa mpiavonavona sady vahoaka meloka ianareo."

وَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ أَفَلَمْ تَكُنْ آيٰتِي تُتْلٰى عَلَيْكُمْ فَاسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنْتُمْ قَوْمًا مُجْرِمِينَ ٣٢

**33.** Ary rehefa nambara hoe: "Tena marina dia marina tokoa ny fampanantenana avy amin'i Allāh, *ary mikasika* ny Ora dia tsy misy fisalasalana *ny amin'ny figadonany.*" Nilaza ianareo hoe: "Tsy fantatray hoe inona ny ora; hevi-dravina fotsiny ihany no iheveranay izany, ary tsy resy lahatra ny aminy Izahay!"

وَإِذَا قِيلَ إِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَالسَّاعَةُ لَا رَيْبَ فِيهَا قُلْتُمْ مَا نَدْرِي مَا السَّاعَةُ إِنْ نَظُنُّ إِلَّا ظَنًّا وَمَا نَحْنُ بِمُسْتَيْقِنِينَ ٣٣

**34.** Ary hiseho amin'izy ireo ny *voka-dratsin'*ny asan'izy ireo, ary handrakotra azy ireo izay nohesoiny.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا عَمِلُوْا وَحَاقَ
بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary hambara *amin'izy ireo* hoe: "Anio dia hanadino anareo tahaka ny nanadinoanareo ny fihaonana amin'itý andro itý izay anareo. Ary ny Afobe no fonenanareo, ary tsy hisy famonjena ho anareo."

وَقِيْلَ الْيَوْمَ نَنْسٰىكُمْ كَمَا نَسِيْتُمْ
لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هٰذَا وَمَاْوٰىكُمُ النَّارُ
وَمَا لَكُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** "Izany dia noho ianareo nandray ho sangisangy ireo Fambara avy amin'i Allāh, ary namitaka anareo ny fiainana eto amin'izao tontolo izao." Izany no tsy hamoahana azy ireo ao *(Afobe)* amin'izany andro izany, ary tsy hesorina ao am-pitiavana ihany koa izy ireo.

ذٰلِكُمْ بِاَنَّكُمُ اتَّخَذْتُمْ اٰيٰتِ اللّٰهِ هُزُوًا
وَّغَرَّتْكُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ
لَا يُخْرَجُوْنَ مِنْهَا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Noho izany dia fiderana rehetra dia an'i Allāh Ilay Tompon'ny lanitra sy Tompon'ny Tany, Ilay Tompon'izao tontolo izao.

فَلِلّٰهِ الْحَمْدُ رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَرَبِّ
الْاَرْضِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Ary Azy ny fiandrianana any an-danitra sy etý an-tany; ary Mahefa ny zava-drehetra sady Tompon'ny fahendrena Izy.

وَلَهُ الْكِبْرِيَآءُ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ص
ع وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٣٨﴾




Toko Fahaenina Amby Efapolo - 46

## AL-AḤKĀF

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

### FIZARANA FAHAENINA AMBY ROAPOLO

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Ḥā Mīm - *Ilay Deraina Indrindra, Ilay Tompon'ny Voninahitra.*

الجزء ٢٦

حٰمٓ ﴿٢﴾

**3.** Avy amin'i Allāh, Ilay Mahefa ny zava-drehetra sady Tompon'ny Fahendrena ny fanambarana ity Boky ity,

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ
الْحَكِيْمِ ﴿٣﴾

**4.** Nahary ny lanitra sy ny tany mbamin'ny izay rehetra eo anelanelany Izahay araka ny takian'ny fahamarinana sy ho amin'ny fetra raikitra; fa ireo izay mandà ny hino dia mihodina amin'izay nampitandremana azy ireo.

مَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ مَا
بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَ اَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ
وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَمَّآ اُنْذِرُوْا مُعْرِضُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Lazao hoe: "Fantatrareo ve hoe inona no ivavahanareo ankoatra an'i Allāh? Asehoy ahy izay noharian'izy ireo avy amin'ny tany. Sa nanana *anjara* tamin'ny famoronana ny lanitra izy ireo? Itondray izay Boky *nambara* talohan'ity aho na soripahalalàna *hoentinareo manohana* izany raha *tena* olo-marina ianareo."

قُلْ اَرَءَيْتُمْ مَّا تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ اَرُوْنِيْ مَاذَا خَلَقُوْا مِنَ الْاَرْضِ
اَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمٰوٰتِ ؕ اِيْتُوْنِيْ
بِكِتٰبٍ مِّنْ قَبْلِ هٰذَآ اَوْ اَثٰرَةٍ مِّنْ
عِلْمٍ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٥﴾

**6.** Ary iza no tena very mihoatra noho ireo izay tokony *hivavaka* amin'i Allāh dia mivavaka amin'ireo izay tsy hamaly vavaka azy, mandrapahatongan'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty, sady mbola tsy mahalala ny amin'ny vavaka izay nataon'izy ireo taminy?

وَ مَنْ اَضَلُّ مِمَّنْ يَّدْعُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ
مَنْ لَّا يَسْتَجِيْبُ لَهٗٓ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ
وَهُمْ عَنْ دُعَآئِهِمْ غٰفِلُوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Ary rehefa hovoriana ny olona dia hanjary ho fahavalony izy ireo *ireo*

وَاِذَا حُشِرَ النَّاسُ كَانُوْا لَهُمْ اَعْدَآءً

*sampy*, ary handà ho tsy nanaovana izany fivavahana natao taminy izany izy ireo.

وَكَانُوا بِعِبَادَتِهِمْ كَافِرِينَ ⑦

**8.** Ary rehefa toriana aminy ireo Fambara mazava avy Aminay, ireo izay mandà ny hino dia hilaza ny amin'ny fahamarinana rehefa Tonga eo aminy izany, hoe: "Tena fanovamaso tsotra izao izany."

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلْحَقِّ لَمَّا جَاءَهُمْ هَٰذَا سِحْرٌ مُبِينٌ ⑧

**9.** Milaza ve izy ireo hoe: "Noforoniny izany"? Lazao hoe: "Raha namorona izany aho dia tsy nisy famojena azonareo atao ho ahy eo anatrehan'i Allāh. Fantany tsara izay fifandirana tsy misy fotony ataonareo. Ampy ho vavolombelona eo amiko sy ianareo Izy. Ary Izy no ilay tena Mpamela heloka Ilay Be Indra fo."

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ إِنِ افْتَرَيْتُهُ فَلَا تَمْلِكُونَ لِي مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِ ۖ كَفَىٰ بِهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۖ وَهُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ⑨

**10.** Lazao hoe: "Tsy zava-baovao eo amin'ireo Iraka aho, ary tsy fantatro akory na izay hatao amiko na izay hatao aminareo. Tsy manao afa-tsy ny manatanteraka izay nambara tamiko aho; ary tsy inona aho fa Mpampitandrina fotsiny ihany."

قُلْ مَا كُنْتُ بِدْعًا مِنَ الرُّسُلِ وَمَا أَدْرِي مَا يُفْعَلُ بِي وَلَا بِكُمْ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ وَمَا أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ مُبِينٌ ⑩

**11.** Lazao hoe: "Lazao amiko raha avy amin'i Allāh ity *Boky* ity ary nandà· ny hino azy ianareo, ary misia vavolombelona avy amin'ireo zanak'i Israely mijoro ho vavolombelon'ny *fahatongavan'ny* olon-kafa mitovy aminy, ary ninoany, ary ho mpiavonavona tafahoatra ianareo, *inona no hanjo anareo?*" Raha ny marina dia tsy mitari-dalana ny vahoaka tsy manao ny marina i Allāh.

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ كَانَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ وَكَفَرْتُمْ بِهِ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِنْ بَنِي إِسْرَائِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِ فَآمَنَ وَاسْتَكْبَرْتُمْ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ⑪ ع

R.2

**12.** Ary hoy ireo mandà ny hino tamin'ireo mino: "Raha mahasoa izany dia tsy ho afaka ny hanoatra anay izy ireo ny amin'ny *fanekena*

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا لَوْ كَانَ خَيْرًا مَا سَبَقُونَا إِلَيْهِ ۚ وَإِذْ لَمْ يَهْتَدُوا بِهِ فَسَيَقُولُونَ هَٰذَا إِفْكٌ

izany." Ary satria tsy voatari-dalana tamin'izany izy ireo dia nilaza hoe: "Lainga efa taloha be izany."

قَدِيمٌ ﴿١٢﴾

**13.** Ary talohan'ity dia nisy ny Bokin'i Mosesy, tari-dalana sy famindram-po; ary izy io dia Boky amin'ny teny arabo izay manatanteraka ireo faminaniana teo aloha mba hampitandremana ireo izay manao ny ratsy, ary ho vaovao mahafaly ho an'ireo izay manao ny tsara.

وَمِنْ قَبْلِهِ كِتٰبُ مُوسٰى إِمَامًا وَّرَحْمَةً ۚ وَهٰذَا كِتٰبٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنْذِرَ الَّذِينَ ظَلَمُوا ۖ وَبُشْرٰى لِلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣﴾

**14.** Raha ny marina dia ireo izay nilaza hoe, "I Allāh no Tomponay" – ary mitana ny teniny avy eo – dia tsy hisy tahotra ho tonga amin'izy ireo, ary tsy hampahorina ihany koa izy ireo.

إِنَّ الَّذِينَ قَالُوا رَبُّنَا اللّٰهُ ثُمَّ اسْتَقَامُوا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Izy ireo no ho vahinin'ny Saha; honina ao mandrakizay izy ireo – ho fankasitrahana noho izay nataon'izy ireo.

أُولٰٓئِكَ أَصْحٰبُ الْجَنَّةِ خٰلِدِينَ فِيهَا ۚ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Ary mandidy ny olona haneho fitiavana amin'ny ray aman-dreniny Izahay. Nitondra azy am-bohoka tamin-pangirifiriana ny reniny, ary niteraka azy tamim-pangirifiriana. Ary telopolo volana ny fitambaran'ny fotoana nahatorotoronina azy sy ny nampisaraha-nono azy, mandrapahatongan'ny fahamaontiany tanteraka ary nony nahatratra ny faha-efapolo taonany izy dia niteny nanao hoe: "Ry Tompoko, omeo ahy ny fahaiza-mankasitraka ny Fahasoavana avy Aminao izay natolotrao ahy, sy ho an'ireo ray aman-dreniko, ary ny hery ahafahako manao asa soa araka ny sitrakao. Ary ho ahy dia ataovy tia vavaka ireo taranako. *Tena* mitodika Aminao marina *tokoa* aho; ary raha ny

وَوَصَّيْنَا الْإِنْسٰنَ بِوٰلِدَيْهِ إِحْسٰنًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُ كُرْهًا وَّوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُ وَفِصٰلُهُ ثَلٰثُونَ شَهْرًا ۚ حَتّٰىٓ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً ۙ قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِيٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِيٓ أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلٰى وٰلِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صٰلِحًا تَرْضٰىهُ وَأَصْلِحْ لِي فِي ذُرِّيَّتِيٓ ۖ إِنِّي تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّي مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٦﴾

marina dia isan'ireo izay nankatoa *Anao* aho."

**17.** Avy amin'izy ireo no anekenay ny asa Izay nataony; ary mamela azy ireo amin'ny ratsy nataony Izahay. *Ho isan'ireo* vahinin'ny saha izy ireo ho *fanatanterahana* ny fampanantenana marina natao azy ireo.

أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا وَنَتَجَاوَزُ عَن سَيِّـَٔاتِهِمْ فِيٓ أَصْحَٰبِ الْجَنَّةِ ۖ وَعْدَ الصِّدْقِ الَّذِي كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Fa izay nilaza tamin'ny ray amandreniny hoe: "Eisy, ry izy roa! Mandrahona ahy ve ianareo raha *miteny amiko* hoe hovelomina indray aho kanefa taranaka maro no efa tsy hita talohako?" Ary samy hiantso an'i Allāh mba hamonjy azy izy roa ireo ka *milaza amin'ireo zanany hoe*: "Lozanao! Minoa; satria marina ny fampanantenan'i Allāh." Saingy hoy izy: "Anganon'ny ntaolo fotsiny izany."

وَالَّذِي قَالَ لِوَٰلِدَيْهِ أُفٍّ لَّكُمَآ أَتَعِدَانِنِيٓ أَنْ أُخْرَجَ وَقَدْ خَلَتِ الْقُرُونُ مِن قَبْلِي وَهُمَا يَسْتَغِيثَانِ اللَّهَ وَيْلَكَ ءَامِنْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ فَيَقُولُ مَا هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Ho an'ny toa ireo no hiantefan'ny fanamelohana amin'ny *famaizana* araka ny paik'andro, miaraka amin'ny fiarahamonin'ny Jiny sy ireo olona nialoha azy ireo. Raha ny marina dia maty antoka izy ireo.

أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ فِيٓ أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا خَٰسِرِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Ary hisy mari-boninahitra ho an'ny rehetra araka ny zava-bitany, ary mba hahazoan'i Allāh manome ny valin'asany mifandraika amin'izay nataony; ary tsy hanaovana fitsaramitanila izy ireo.

وَلِكُلٍّ دَرَجَٰتٌ مِّمَّا عَمِلُوا ۖ وَلِيُوَفِّيَهُمْ أَعْمَٰلَهُمْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary amin'ny andro izay hitondrana ireo mandà tsy hino any amin'ny afo dia *hilazana toy izao izy ireo*: "Nandany ny zava-tsoanareo nandritra ny fiainanareo teto an-tany ianareo, ary niliba tamin'izany *tanteraka*. Ankehitriny dia famaizana mahafa-baraka no ho azonareo satria

وَيَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِينَ كَفَرُوا عَلَى النَّارِ أَذْهَبْتُمْ طَيِّبَٰتِكُمْ فِي حَيَاتِكُمُ الدُّنْيَا وَاسْتَمْتَعْتُم بِهَا فَالْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ الْهُونِ بِمَا كُنتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَفْسُقُونَ ﴿٢١﴾

miavonavona tsy tamin'antony ianareo teny an-tany, sady nikomy ihany koa ianareo."

R.3

**22.** Ary resaho ny mikasika ny rahalahin'*ireo foko* 'Ād, rehefa nampitandrina ny vahoakany tao amin'ny bongom-pasika izy – ary ireo napitandrina dia tonga talohany sy tafarany – *ka nilaza hoe*: "Aza manompo afa-tsy i Allāh, manahy ny hahazoanareo famaizana ho an'ilay andro iray mahatsiravina aho.

وَاذْكُرْ أَخَا عَادٍ ۗ إِذْ أَنْذَرَ قَوْمَهُ
بِالْأَحْقَافِ وَقَدْ خَلَتِ النُّذُرُ مِنْ
بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ أَلَّا تَعْبُدُوا
إِلَّا اللّٰهَ ۗ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Hoy izy ireo: "Ary moa hanala anay amin'ireo andriamaitray no hahatongavanao eto aminay? Raha isan'ireo olo-marina ianao dia ento eto aminay àry izany hampitahoranao anay izany"

قَالُوا أَجِئْتَنَا لِتَأْفِكَنَا عَنْ آلِهَتِنَا ۚ
فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِنْ كُنْتَ مِنَ
الصّٰدِقِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Hoy izy: "I Allāh irery no manampahalalana ny amin'izany. Ary mampita aminareo izay nanirahana ny tenako aho, saingy hitako fa tena vahoaka tsy mahalala na inona na inona ianareo."

قَالَ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِنْدَ اللّٰهِ ۖ وَأُبَلِّغُكُمْ مَّا
أُرْسِلْتُ بِهِ وَلٰكِنِّي أَرٰىكُمْ قَوْمًا
تَجْهَلُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ary rehefa nahita izany *famaizana* izany naseho toy ny rahona niroso teny amin'ny lohasahan'izy ireo dia nilaza hoe: "Rahona hitondra orana ho antsika io." Tsia fa izay no notadiavinareo hohafainganina – rivotra mitondra famaizana mafy dia mafy.

فَلَمَّا رَأَوْهُ عَارِضًا مُّسْتَقْبِلَ أَوْدِيَتِهِمْ ۙ
قَالُوا هٰذَا عَارِضٌ مُّمْطِرُنَا ۚ بَلْ هُوَ
مَا اسْتَعْجَلْتُمْ بِهِ ۚ رِيحٌ فِيهَا عَذَابٌ
أَلِيمٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Handrava ny zava-drehetra amin'ny alalan'ny fandidian'ny Tomponao izany. Ary dia tanteraka izany ka tsy misy na inona na inona niangana afa-tsy ireo fonenan'izy ireo. Tahaka izany no hamaizanay ny vahoaka meloka.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيْءٍ بِأَمْرِ رَبِّهَا فَأَصْبَحُوا
لَا يُرٰى إِلَّا مَسٰكِنُهُمْ ۚ كَذٰلِكَ نَجْزِي
الْقَوْمَ الْمُجْرِمِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ary nanamafy orina azy ireo tamin'ny fomba mendrika noho izay nanorenanay anareo Izahay; ary nanome sofina maro sy maso maro ary fo maro ho azy ireo Izahay. Saingy tsy nisy asany tamin'izy ireo mihitsy na ireo sofiny na ireo masony na ireo fony satria nandà ireo Fambara avy amin'i Allāh izy ireo; ary nanenika azy ireo ireo izay noesoiny.

وَلَقَدْ مَكَّنّٰهُمْ فِيْمَآ اِنْ مَّكَّنّٰكُمْ فِيْهِ
وَجَعَلْنَا لَهُمْ سَمْعًا وَّاَبْصَارًا وَّاَفْـِٕدَةً ۖ
فَمَآ اَغْنٰى عَنْهُمْ سَمْعُهُمْ وَلَآ اَبْصَارُهُمْ
وَلَآ اَفْـِٕدَتُهُمْ مِّنْ شَيْءٍ اِذْ كَانُوْا
يَجْحَدُوْنَ ۙ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَحَاقَ بِهِمْ مَّا
كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ۝٢٧

R.4

**28.** Ary azo antoka fa nandrava ireo tanàna manodidina anareo Izahay sady naneho ireo Fomba avy amin'i Allāh tamin'ny endrika samihafa Izahay mba hitodihan'izy ireo *Aminay*.

وَلَقَدْ اَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُمْ مِّنَ الْقُرٰى وَ
صَرَّفْنَا الْاٰيٰتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ۝٢٨

**29.** Fa nahoana ary no tsy nanampy azy ireo ireo noraisiny ho andriamanitra ankoatra an'i Allāh mba hanatonana Azy? Tsia, fa very noho izy ireo ry zareo vokatry ny laingan'izy ireo sy izay noforonin'izy ireo.

فَلَوْلَا نَصَرَهُمُ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ
دُوْنِ اللّٰهِ قُرْبَانًا اٰلِهَةً ۚ بَلْ ضَلُّوْا
عَنْهُمْ ۚ وَذٰلِكَ اِفْكُهُمْ وَمَا كَانُوْا
يَفْتَرُوْنَ ۝٢٩

**30.** *Ary tsarovy*, fony Izahay nandefa teo aminareo ny andiana Jiny izay naniry ny handre ny fitoriana ny Kor'any ary rehefa teo izy ireo tamin'ny *fitoriana* izany dia nifampilaza hoe: "Mangina *ary henoy*"; ary rehefa tapitra ny fitoriana dia niverina teo anivon'ny vahoakany izy ireo ary nampitandrina *azy ireo.*

وَاِذْ صَرَفْنَآ اِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ الْجِنِّ
يَسْتَمِعُوْنَ الْقُرْاٰنَ ۚ فَلَمَّا حَضَرُوْهُ
قَالُوْٓا اَنْصِتُوْا ۚ فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوْا اِلٰى
قَوْمِهِمْ مُّنْذِرِيْنَ ۝٣٠

**31.** Hoy izy ireo: "Ry vahoakanay, nandre ny Boky iray izay nambara taorian'i Mosesy izahay, Boky manatanteraka izay teo alohany; mitari-dalana ho amin'ny fahamarinana sy ho amin'ny lalana mahitsy izany."

قَالُوْا يٰقَوْمَنَآ اِنَّا سَمِعْنَا كِتٰبًا اُنْزِلَ مِنْ
بَعْدِ مُوْسٰى مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ
يَهْدِيْٓ اِلَى الْحَقِّ وَاِلٰى طَرِيْقٍ مُّسْتَقِيْمٍ ۝٣١

**32.** O ry vahoakanay, ekeo izay mitaona anareo ho eo amin'i Allāh, ary minoa Azy. Hamela anareo amin'ireo helokareo Izy sady hiaro anareo amin'ny famaizana mangirifiry.

يَٰقَوْمَنَآ أَجِيبُوا۟ دَاعِىَ ٱللَّهِ وَءَامِنُوا۟ بِهِۦ
يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُم مِّنْ
عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Ary na iza na iza tsy manaiky ny izay mitaona anareo ho eo amin'i Allāh dia tsy hampandamoaka *ireo drafitra avy Aminy* etỳ an-tany, sady tsy hahita mpiaro ankoatrany. Tena ho ao anaty fahadisoan-kevitra tanteraka izy ireny."

وَمَن لَّا يُجِبْ دَاعِىَ ٱللَّهِ فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ
فِى ٱلْأَرْضِ وَلَيْسَ لَهُۥ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءُ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Tsy hitany va i Allāh, Ilay nahary ny lanitra sy ny tany, sady tsy nitandro hasasarana tamin'ny fahariana azy ireo dia manana fahefana ny hamelona indray ny maty? Eny, raha ny marina dia manana fahefana amin'ny zavadrehetra Izy.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَلَمْ يَعْىَ بِخَلْقِهِنَّ
بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْۦِىَ ٱلْمَوْتَىٰ ۚ بَلَىٰٓ إِنَّهُۥ
عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary amin'ny andro izay hitondrana ireo mandà ny hino any amin'ny Afobe dia *hambara amin'izy ireo ny hoe*: "Tsy izao va ny fahamarinana?" hoy izy ireo: "Eny, amin'ny anaran'ny Tomponay" hoy izy: "Koa andramo ny famaizana satria ianareo mandà ny hino."

وَيَوْمَ يُعْرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَلَى ٱلنَّارِ
أَلَيْسَ هَٰذَا بِٱلْحَقِّ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ وَ
رَبِّنَا ۚ قَالَ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ بِمَا
كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Koa manàna faharetana, tahaka ny nananan'ireo Iraka izany, Iraka izay olombelona manana faharetana lehibe; ary aza maimaika ny amin'izany; ny andro izay hahitan'izy ireo izany loza mitatao amin'izy ireo izany dia ho toy ny tsy mitoetra *etỳ an-tany* afa-tsy ora iray ao anatin'ny tontolo andro fotsiny izy ireo. *Fampitandremana* nampitaina izany; ary ireo vahoaka mpikomy ihany no holevonina.

فَٱصْبِرْ كَمَا صَبَرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْعَزْمِ مِنَ
ٱلرُّسُلِ وَلَا تَسْتَعْجِل لَّهُمْ ۚ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ
يَرَوْنَ مَا يُوعَدُونَ لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا
سَاعَةً مِّن نَّهَارٍ ۚ بَلَٰغٌ ۚ فَهَلْ يُهْلَكُ
إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٣٦﴾



(ركوعاتها ٤) سُورَةُ مُحَمَّدٍ مَّدَنِيَّةٌ ٤٧ (اٰياتها ٣٩)



## Toko Fahafito Amby Efapolo - 47
## MOḤAMMAD
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**2.** Ho an'ireo mandà ny hino sy mamily *ny olona* tsy ho amin'ny lalan'i Allāh – ataon'*i Allāh* poakaty ireo asany.

الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ أَضَلَّ أَعْمَالَهُمْ ②

**3.** Fa ho an'ireo mino sy manao asa soa, ary mino izay nambara tamin'i Moḥammad – ary izany no fahamarinana avy amin'ny Tompon'izy ireo – hanala ireo fahotan'izy ireo Izy sady hanitsy ny fitondran-tenan'izy ireo.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَآمَنُوا بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَهُوَ الْحَقُّ مِن رَّبِّهِمْ ۙ كَفَّرَ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَأَصْلَحَ بَالَهُمْ ③

**4.** Izany dia satria manaraka ny lainga ireo tsy mino, fa manaraka ny fahamarinana avy amin'ny Tompon'izy ireo kosa ireo izay mino. Tahaka izany no hanazavan'i Allāh amin'ny olona ny fitovizan'izy ireo.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا اتَّبَعُوا الْبَاطِلَ وَأَنَّ الَّذِينَ آمَنُوا اتَّبَعُوا الْحَقَّ مِن رَّبِّهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ اللَّهُ لِلنَّاسِ أَمْثَالَهُمْ ④

**5.** Ary raha mifanandrina amin'ireo tsy mpino *mandritra ny ady* ianareo dia velezo ny hatony; ary rehefa resinareo izy ireo dia gejao tsara ny fatorany. Rehefa avy eo *dia vahao izy ireo* na noho ny indra fo izany na noho ny *fanonerana* takalony – mandra-pitsahatry ny ady. Izany no *didy*. Ary raha izany no sitrak'i Allāh dia *Izy ihany* no ho nanafay azy ireo, saingy hisedra ny sasany aminareo amin'ny alalan'ny hafa Izy. Ary ireo izay novonoina noho ny amin'i Allāh dia tsy hanafoana ny asan'izy ireo mihitsy izy.

فَإِذَا لَقِيتُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا فَضَرْبَ الرِّقَابِ حَتَّىٰ إِذَا أَثْخَنتُمُوهُمْ فَشُدُّوا الْوَثَاقَ فَإِمَّا مَنًّا بَعْدُ وَإِمَّا فِدَاءً حَتَّىٰ تَضَعَ الْحَرْبُ أَوْزَارَهَا ۚ ذَٰلِكَ وَلَوْ يَشَاءُ اللَّهُ لَانتَصَرَ مِنْهُمْ وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَ بَعْضَكُم بِبَعْضٍ ۗ وَالَّذِينَ قُتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعْمَالَهُمْ ⑤

سَيَهْدِيْهِمْ وَ يُصْلِحُ بَالَهُمْ ٦

**6.** Hitari-dalana azy ireo Izy ary hanitsy ny fomba fiainan'izy ireo.

وَ يُدْخِلُهُمُ الْجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمْ ٧

**7.** Ary hampiditra azy ireo ao amin'ilay saha izay noravahany sy efa nampahalalany azy ireo.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنْ تَنْصُرُوا
اللّٰهَ يَنْصُرْكُمْ وَ يُثَبِّتْ اَقْدَامَكُمْ ٨

**8.** E! Ianareo izay mino! Raha manampy *izay momba an'i Allāh* ianareo dia hanampy anareo Izy, ary hankahery ny famindranareo.

وَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَتَعْسًا لَّهُمْ وَ اَضَلَّ
اَعْمَالَهُمْ ٩

**9.** Fa *ho an'*ireo mandà ny hino dia faharavana no ho azy ireo, ary ataony zava-poana ny asan'izy ireo.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَرِهُوْا مَاۤ اَنْزَلَ اللّٰهُ فَاَحْبَطَ
اَعْمَالَهُمْ ١٠

**10.** Satria mankahala izay nambaran'i Allāh izy ireo; noho izany no nahatonga azy hanao ny asan'izy ireo ho zava-poana.

اَفَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ دَمَّرَ
اللّٰهُ عَلَيْهِمْ ۫ وَ لِلْكٰفِرِيْنَ اَمْثَالُهَا ١١

**11.** Tsy nitety ny tany va izy ireo ka nahita hoe ahoana ny niafaran'ireo izay talohany? Tena nofongorin'i Allāh *tanteraka* izy ireo, ary toy izany koa ireo tsy mpino.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ مَوْلَى الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ
ع اَنَّ الْكٰفِرِيْنَ لَا مَوْلٰى لَهُمْ ١٢

**12.** Izany dia noho i Allāh mpiaro ireo izay mino, ary ho an'ireo tsy mpino dia tsy hisy mihitsy mpiaro azy ireo.

R.2

اِنَّ اللّٰهَ يُدْخِلُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ
عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ؕ وَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا
يَتَمَتَّعُوْنَ وَ يَاْكُلُوْنَ كَمَا تَاْكُلُ
الْاَنْعَامُ وَ النَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ١٣

**13.** Raha ny marina, i Allāh dia hampiditra ireo izay mino sy ireo izay manao asa soa ho ao amin'ny saha renirano maro mikoriana fa ireo izay mandà ny hino kosa dia miravo sy mihinana tahaka ny fihinanan'ireo biby fiompy, ary ny Afobe no ho fonenany.

وَ كَاَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ هِيَ اَشَدُّ قُوَّةً مِّنْ
قَرْيَتِكَ الَّتِيْۤ اَخْرَجَتْكَ ۚ اَهْلَكْنٰهُمْ
فَلَا نَاصِرَ لَهُمْ ١٤

**14.** Ary firifiry ireo tanàna matanjaka noho ny tanànanao, izay nandroaka anao no noravanay, ary tsy misy fanampiana ho azy ireo!

اَفَمَنْ كَانَ عَلٰى بَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّهٖ كَمَنْ

**15.** Ary dia izy io, *izay miantehitra* amin'ny porofo mazava avy amin'ny

زُيِّنَ لَهُ سُوٓءُ عَمَلِهِ وَ اتَّبَعُوٓا
اَهْوَآءَهُمْ ﴿١٥﴾

Tompony, moa hitovy amin'ireo izay nohatsaraina ny tsy maha ara-drariny ireo asany, ary manohy ny fironan'izy ireo amin'ny ratsy?

مَثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِيْ وُعِدَ الْمُتَّقُوْنَ ؕ فِيْهَآ
اَنْهٰرٌ مِّنْ مَّآءٍ غَيْرِ اٰسِنٍ ۚ وَ اَنْهٰرٌ مِّنْ
لَّبَنٍ لَّمْ يَتَغَيَّرْ طَعْمُهٗ ۚ وَ اَنْهٰرٌ مِّنْ
خَمْرٍ لَّذَّةٍ لِّلشّٰرِبِيْنَ ۚ وَ اَنْهٰرٌ مِّنْ
عَسَلٍ مُّصَفًّى ؕ وَ لَهُمْ فِيْهَا مِنْ كُلِّ
الثَّمَرٰتِ وَ مَغْفِرَةٌ مِّنْ رَّبِّهِمْ ؕ كَمَنْ هُوَ
خَالِدٌ فِي النَّارِ وَ سُقُوْا مَآءً حَمِيْمًا
فَقَطَّعَ اَمْعَآءَهُمْ ﴿١٦﴾

**16.** *Toa* izao ny mombamomba ny Saha izay nampanantenana ireo olo-marina: ahitana renirano maro misy rano izay tsy ho simba ao; ary renirano maro tondraka ronono izay tsy miova mihitsy ny tsirony; ary renirano maro tondraka divay ankafizin'izay misotro izany, ary renirano maro tondraka tantely voadio. Hahazo ny karazam-boankazo rehetra, mbamin'ny famelan'ny Tompony izy ireo. *Moa ireo izay mifaly ampiadanana* hitovy amin'ireo mitoetra ao amin'ny Afobe sady ampisotroina rano mangotraka ka rotidrotika noho izany ny tsinainy?

وَ مِنْهُمْ مَّنْ يَّسْتَمِعُ اِلَيْكَ ۚ حَتّٰۤى اِذَا
خَرَجُوْا مِنْ عِنْدِكَ قَالُوْا لِلَّذِيْنَ اُوْتُوا
الْعِلْمَ مَاذَا قَالَ اٰنِفًا ۫ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ
طَبَعَ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ وَ اتَّبَعُوْٓا
اَهْوَآءَهُمْ ﴿١٧﴾

**17.** Ary misy amin'izy ireo mihaino anao, rehefa tsy miatrika anao intsony izy ireo dia hilaza amin'ireo izay nomena ny fahalalana izy ireo hoe: “Inona no notantarainy teo.” Izy ireo no nogejain'i Allāh ny fony, ary manohy ny fironan'izy ireo amin'ny ratsy.

وَ الَّذِيْنَ اهْتَدَوْا زَادَهُمْ هُدًى وَّ
اٰتٰىهُمْ تَقْوٰىهُمْ ﴿١٨﴾

**18.** Fa ho an'ireo izay manaraka ny tari-dalana dia hampitombo ny fitarihan-dalana ho azy ireo Izy ary hanome fahitsiam-po ho azy ireo.

فَهَلْ يَنْظُرُوْنَ اِلَّا السَّاعَةَ اَنْ تَاْتِيَهُمْ
بَغْتَةً ۚ فَقَدْ جَآءَ اَشْرَاطُهَا ۚ فَاَنّٰى لَهُمْ
اِذَا جَآءَتْهُمْ ذِكْرٰىهُمْ ﴿١٩﴾

**19.** Tsy hiandry afa-tsy ny ora izy ireo, ho tonga tampoka aminy anie izany. Efa tonga eo amin'izy ireo ny famantarana azy. Fa ataon'izy ireo inona intsony moa ny antso rehefa tena ho tonga eo amin'izy ireo *tokoa izany*?

فَاعْلَمْ اَنَّهٗ لَآ اِلٰهَ اِلَّا اللّٰهُ وَ اسْتَغْفِرْ

**20.** Koa fantaro fa tsy misy Andriamantra afa-tsy i Allāh, ary

mangataha fiarovana ho an'ireo fahosanao, sy ho an'ireo Mpino lahy sy vavy. Ary fantatr'i Allāh ny fivezivezenareo sy ny toerana ialanareo sasatra.

لِذَنۢبِكَ وَلِلۡمُؤۡمِنِيۡنَ وَالۡمُؤۡمِنٰتِ ؕ
ع وَاللّٰهُ يَعۡلَمُ مُتَقَلَّبَكُمۡ وَمَثۡوٰٮكُمۡ ﴿٢٠﴾

R.3

**21.** Ary hoy ireo izay mino: "Nahoana no tsy misy Sorat nambara?" Fa rehefa misy Sorat misy fanampahana nambara, ka voarakitra ao amin'izany ny ady dia hitanao ireo izay tratry ny aretina ny fony fa hijery anao amin'ny maso mivontirika toy ny olona torana miala aina ireny. Hihatra amin'izy ireo anie ny fahapotehana!

وَيَقُوۡلُ الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا لَوۡلَا نُزِّلَتۡ
سُوۡرَةٌ ۚ فَاِذَاۤ اُنۡزِلَتۡ سُوۡرَةٌ مُّحۡكَمَةٌ وَّ
ذُكِرَ فِيۡهَا الۡقِتَالُ ۙ رَاَيۡتَ الَّذِيۡنَ فِيۡ
قُلُوۡبِهِمۡ مَّرَضٌ يَّنۡظُرُوۡنَ اِلَيۡكَ نَظَرَ
الۡمَغۡشِيِّ عَلَيۡهِ مِنَ الۡمَوۡتِ ؕ فَاَوۡلٰى
لَهُمۡ ﴿٢١﴾

**22.** *Mendrika ho azy ireo* ny fankatoavana sy ny teny ara-drariny. Ary rehefa tapaka ny raharaha dia tsara kokoa ho azy ireo ny manorim-po amin'i Allāh.

طَاعَةٌ وَّقَوۡلٌ مَّعۡرُوۡفٌ ۟ فَاِذَا عَزَمَ
الۡاَمۡرُ ۟ فَلَوۡ صَدَقُوا اللّٰهَ لَكَانَ
خَيۡرًا لَّهُمۡ ﴿٢٢﴾

**23.** Tianareo ve ny hahatonga korontana eto an-tany sy handrava rohim-pihavanana eo aminareo, raha nomena anao ny fahefana?

فَهَلۡ عَسَيۡتُمۡ اِنۡ تَوَلَّيۡتُمۡ اَنۡ تُفۡسِدُوۡا
فِى الۡاَرۡضِ وَتُقَطِّعُوۡۤا اَرۡحَامَكُمۡ ﴿٢٣﴾

**24.** Izy ireny no ozonin'i Allāh ka ataony tonga marenina noho izany sady ataony tsy mahita ny masony.

اُولٰٓـئِكَ الَّذِيۡنَ لَعَنَهُمُ اللّٰهُ
فَاَصَمَّهُمۡ وَاَعۡمٰٓى اَبۡصَارَهُمۡ ﴿٢٤﴾

**25.** Koa tsy te handinika ny Kor'any va izy ireo, sa efa voahidy tanteraka ny fon'izy ireo?

اَفَلَا يَتَدَبَّرُوۡنَ الۡقُرۡاٰنَ اَمۡ عَلٰى قُلُوۡبٍ
اَقۡفَالُهَا ﴿٢٥﴾

**26.** Minoa marimarina fa ireo izay nihodina tao aorian'ny nampihariharianana azy ireo ny tari-dalana dia i Satana no nisarika azy ireo ary nanolotra fampanantenan-diso azy ireo.

اِنَّ الَّذِيۡنَ ارۡتَدُّوۡا عَلٰٓى اَدۡبَارِهِمۡ مِّنۡۢ
بَعۡدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الۡهُدَى ۙ الشَّيۡطٰنُ
سَوَّلَ لَهُمۡ ؕ وَاَمۡلٰى لَهُمۡ ﴿٢٦﴾

**27.** Fa satria nilaza izany tamin'ireo izay mankahala izay nambaran'i Allāh izy ireo hoe: "Mankatoa anareo amin'ny lafin-javatra maro izahay,"

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمۡ قَالُوۡا لِلَّذِيۡنَ كَرِهُوۡا
مَا نَزَّلَ اللّٰهُ سَنُطِيۡعُكُمۡ فِىۡ بَعۡضِ
الۡاَمۡرِ ۖۚ وَاللّٰهُ يَعۡلَمُ اِسۡرَارَهُمۡ ﴿٢٧﴾

Ary mahalala ny tsiambaratelon'izy ireo i Allāh.

**28.** Ary inona no hanjo azy ireo rehefa hamono azy ireo ireo anjely ka hikapoka ny tava sy ny lamosin'izy ireo?

فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ
يَضْرِبُوْنَ وُجُوْهَهُمْ وَ أَدْبَارَهُمْ ٢٨

**29.** Fa satria ireo manaraka izay nitezeran'i Allāh sady nankahala izay nahafinaritra Azy izy ireo. Koa nataony zava-poana ny asan'izy ireo.

ذٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اتَّبَعُوْا مَآ أَسْخَطَ اللّٰهَ
وَ كَرِهُوْا رِضْوَانَهٗ فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ ٢٩

R.4

**30.** Moa hihevitra izay misy aretina ao am-pony fa tsy hamoaka ireo haratsin-toetran'izy ireo i Allāh?

أَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ أَنْ
لَّنْ يُّخْرِجَ اللّٰهُ أَضْغَانَهُمْ ٣٠

**31.** Ary raha tianay dia azonay aseho anao tsara izany mba hahalalanareo azy ireo ny amin'ny endriny. Ary tena ho fantatrareo marina tokoa amin'ny fomba fiteniny izy ireo. Ary mahalala ny ataonareo i Allāh.

وَ لَوْ نَشَآءُ لَأَرَيْنٰكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُمْ
بِسِيْمٰهُمْ ؕ وَ لَتَعْرِفَنَّهُمْ فِيْ لَحْنِ الْقَوْلِ ؕ
وَ اللّٰهُ يَعْلَمُ أَعْمَالَكُمْ ٣١

**32.** Ary azo antoka fa hisedra anareo Izahay mandra-pahitanay izay mitolona *ho an'i Allāh* aminareo sy izay mahari-pery. Ary hahariharinay mazava tsara amin'ny alalan'ny fisedrana ireo tena fahamendrehanareo.

وَ لَنَبْلُوَنَّكُمْ حَتّٰى نَعْلَمَ الْمُجٰهِدِيْنَ
مِنْكُمْ وَ الصّٰبِرِيْنَ ۙ وَ نَبْلُوَا۟
أَخْبَارَكُمْ ٣٢

**33.** Ireo izay mandà ny hino sady misakana ireo olona amin'ny lalan'i Allāh, ary manohitra ny Iraka, rehefa avy naneho azy ireo mazava ny taridalana, dia tsy hahasakantsakana velively an'i Allāh; ary ataony tsy mamokatra ireo asany.

إِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ صَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ وَ شَآقُّوا الرَّسُوْلَ مِنْۢ بَعْدِ مَا
تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدٰى ۙ لَنْ يَّضُرُّوا اللّٰهَ
شَيْـًٔا ؕ وَ سَيُحْبِطُ أَعْمَالَهُمْ ٣٣

**34.** E! Ianareo izay mino! Mankatoava an'i Allāh ary ankatoavy ny Iraka; ary aza avela ho zava-poana ny asanareo.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا أَطِيْعُوا اللّٰهَ وَ
أَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ وَ لَا تُبْطِلُوْٓا أَعْمَالَكُمْ ٣٤

**35.** Raha ny marina, ireo izay mandà ny hino sy misakana *ireo olona*

إِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ صَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ

amin'ny lalan'i Allāh, ary maty ao anatin'ny tsy finoana nony avy eo azo antoka fa tsy mamela heloka azy ireo mihitsy i Allāh.

اللّٰهِ ثُمَّ مَاتُوْا وَ هُمْ كُفَّارٌ فَلَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَهُمْ ﴿٣٥﴾

**36.** Koa aza ketra-po mihitsy amin'ny fitadiavana ny fiadanana; satria handresy ianareo. Momba anareo i Allāh, ary ataony eo aminareo hatrany ny *valisoa* vokatry ny asanareo.

فَلَا تَهِنُوْا وَ تَدْعُوْٓا اِلَى السَّلْمِ ۖ وَ اَنْتُمُ الْاَعْلَوْنَ ۖ وَ اللّٰهُ مَعَكُمْ وَ لَنْ يَّتِرَكُمْ اَعْمَالَكُمْ ﴿٣٦﴾

**37.** Lalao sy fialamboly fotsiny ihany ny fiainana eto an-tany, ary raha mino ianareo, sy raha marina ianareo dia hanolotra anareo ireo valisoanareo Izy ary tsy hitaky aminareo ireo harenanareo.

اِنَّمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَّ لَهْوٌ ؕ وَ اِنْ تُؤْمِنُوْا وَ تَتَّقُوْا يُؤْتِكُمْ اُجُوْرَكُمْ وَ لَا يَسْـَٔلْكُمْ اَمْوَالَكُمْ ﴿٣٧﴾

**38.** Raha mitaky izany aminareo Izy ka manery anareo dia ho zary kahihitra ianareo, ary hahariharihariny ireo haratsiam-panahitanareo.

اِنْ يَّسْـَٔلْكُمُوْهَا فَيُحْفِكُمْ تَبْخَلُوْا وَ يُخْرِجْ اَضْغَانَكُمْ ﴿٣٨﴾

**39.** Tandremo! Ianareo no voaantso handany araka ny lalan'i Allāh; saingy misy kahihitra aminareo. Ary na iza na iza kahihitra dia kahihitra amin'ny fanahiny ihany izy. Ary Mahavita tena i Allāh, ianareo no ao anaty filàna. Ary raha mihodina ianareo dia hanangana vahoaka iray hafa noho ianareo Izy; ary dia tsy ho *kahihitra* tahaka anareo izy ireo.

هٰٓاَنْتُمْ هٰٓؤُلَآءِ تُدْعَوْنَ لِتُنْفِقُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ فَمِنْكُمْ مَّنْ يَّبْخَلُ ۚ وَ مَنْ يَّبْخَلْ فَاِنَّمَا يَبْخَلُ عَنْ نَّفْسِهٖ ؕ وَ اللّٰهُ الْغَنِيُّ وَ اَنْتُمُ الْفُقَرَآءُ ۚ وَ اِنْ تَتَوَلَّوْا يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ۙ ثُمَّ لَا يَكُوْنُوْٓا اَمْثَالَكُمْ ﴿٣٩﴾


أياتها ٣٠ — سُورَةُ الْفَتْحِ مَدَنِيَّةٌ ٤٨ — ركوعاتها ٤


## Toko Fahavalo Amby Efapolo - 48
## AL-FATḤ
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Raha ny marina dia manolotra fandresena goavana ho anao Izahay,

إِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِيْنًا ۝٢

**3.** Mba hahafahan'i Allāh miaro anao amin'ny ratsy rehetra ataon'ny fahavalonao tamin'ny lasa na ny amin'ny ho avy, ary ahazoany *(i Allāh)* manatanteraka ny Fahasoavany aminao, sy manohy ny fitarihana anao ho amin'ny lalana mahitsy,

لِّيَغْفِرَ لَكَ اللّٰهُ مَا تَقَدَّمَ مِنْ ذَنْۢبِكَ وَمَا تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهٗ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَاطًا مُّسْتَقِيْمًا ۝٣

**4.** Sy hahazoan'ny Allāh manampy anao amin'ny fanampiana feno hery.

وَّيَنْصُرَكَ اللّٰهُ نَصْرًا عَزِيْزًا ۝٤

**5.** Izy no nandrotsaka ny filaminana ho ao ampon'ireo mpino, mba hahazoan'izy ireo mampitombo bebe kokoa ny finoan'izy ireo – ary an'i Allāh irery ihany ireo tafiky ny lanitra sy ny tany, ary mahalala ny zava-drehetra sady feno fahendrena i Allāh –

هُوَ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ السَّكِيْنَةَ فِيْ قُلُوْبِ الْمُؤْمِنِيْنَ لِيَزْدَادُوْٓا اِيْمَانًا مَّعَ اِيْمَانِهِمْ ؕ وَلِلّٰهِ جُنُوْدُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ۝٥

**6.** Mba hahazoany *(i Allāh)* mampiditra ireo mpino lahy sy vavy ao amin'ny saha maro misy renirano mikoriana, izay honenan'izy ireo mandrakizay, ary mba hahazoany *(i Allāh)* mamafa ireo haratsian' izy ireo – ary izany no fandresena lehibe indrindra eo imason'i Allāh –

لِّيُدْخِلَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ ؕ وَكَانَ ذٰلِكَ عِنْدَ اللّٰهِ فَوْزًا عَظِيْمًا ۝٦

**7.** Ary mba hahazoan'i Allāh manafay ireo mpihatsaravelatsihy, lahy sy vavy, sy ireo mpanompo sampy, lahy sy vavy, izay namoky hevi-dratsy ny amin'i Allāh. Amin'izy

وَّيُعَذِّبَ الْمُنٰفِقِيْنَ وَالْمُنٰفِقٰتِ وَالْمُشْرِكِيْنَ وَالْمُشْرِكٰتِ الظَّآنِّيْنَ بِاللّٰهِ ظَنَّ السَّوْءِ ؕ عَلَيْهِمْ دَآئِرَةُ السَّوْءِ ۚ وَ

ireo no hianjera ary hiodina hifototra amin'izy ireo ny kodiaran'ny loza amin'Atambo; ary hiantefa amin'izy ireo ny hatezeran'i Allāh. Ary nanozona azy ireo Izy, ary nanomana Afobe ho azy ireo Izy. Ary azo antoka fa izany no tena fitodiana ratsy indrindra.

غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ وَ لَعَنَهُمْ وَ
أَعَدَّ لَهُمْ جَهَنَّمَ وَ سَآءَتْ مَصِيْرًا ۝٧

**8.** Ary an'i Allāh irery ihany ny tafiky ny lanitra sy ny tany; ary Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena i Allāh.

وَ لِلّٰهِ جُنُوْدُ السَّمٰوٰتِ وَ الْأَرْضِ وَ كَانَ
اللّٰهُ عَزِيْزًا حَكِيْمًا ۝٨

**9.** Naniraka anao mba ho vav-olombelona, ho mpitondra ireo vaovao mahafaly ary ho mpampitandrina Izahay.

إِنَّآ أَرْسَلْنٰكَ شَاهِدًا وَّ مُبَشِّرًا وَّ
نَذِيْرًا ۝٩

**10.** Mba hinoanareo an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy, ary mba hanampianareo azy sy hanome voninahitra azy sy mba hideranareo azy marain-tsy hariva.

لِّتُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ تُعَزِّرُوْهُ وَ
تُوَقِّرُوْهُ وَ تُسَبِّحُوْهُ بُكْرَةً وَّ أَصِيْلًا ۝١٠

**11.** Raha ny marina, izay manao mba hankatoa anao dia mivelirano amin'i Allāh ihany koa, ho eo ambonin'ny ny tanan'izy ireo ny tanan'i Allāh. Koa na iza na iza mivadi-*belirano* dia manao izany mba hanary ny tenany, ary na iza na iza mitana ny fifanekena nataony tamin'i Allāh dia azo antoka fa hanolotra valisoa goavana ho azy Izy.

إِنَّ الَّذِيْنَ يُبَايِعُوْنَكَ إِنَّمَا
يُبَايِعُوْنَ اللّٰهَ يَدُ اللّٰهِ فَوْقَ
أَيْدِيْهِمْ فَمَنْ نَّكَثَ فَإِنَّمَا يَنْكُثُ
عَلٰى نَفْسِهٖ وَ مَنْ أَوْفٰى بِمَا عٰهَدَ عَلَيْهُ
اللّٰهَ فَسَيُؤْتِيْهِ أَجْرًا عَظِيْمًا ۝١١

R.2

**12.** Hilaza aminao ireo izay sasantsasany amin'ireo Arabo any an'efitra izay *mifandamina* ny hijanona any aoriana hoe: "Notazonin'ireo harenanay sy ireo fianakavianay izahay; koa mba mangataha famelana ho anay." Ambaran'izy ireo amin'ny vavany

سَيَقُوْلُ لَكَ الْمُخَلَّفُوْنَ مِنَ الْأَعْرَابِ
شَغَلَتْنَآ أَمْوَالُنَا وَ أَهْلُوْنَا فَاسْتَغْفِرْ لَنَا
يَقُوْلُوْنَ بِأَلْسِنَتِهِمْ مَّا لَيْسَ فِيْ
قُلُوْبِهِمْ قُلْ فَمَنْ يَّمْلِكُ لَكُمْ مِّنَ
اللّٰهِ شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ
أَرَادَ بِكُمْ نَفْعًا بَلْ كَانَ اللّٰهُ بِمَا

تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ١١

izay zavatra tsy ao am-pony. Lazao hoe: “Iza no afaka hiaro anareo manoloana an'i Allāh, raha te hanao ratsy aminareo Izy, na koa te hanao tsara aminareo Izy? Tsia fa, mahalala izay rehetra ataonareo i Allāh.

بَلْ ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَنقَلِبَ الرَّسُولُ
وَالْمُؤْمِنُونَ إِلَىٰٓ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ
ذَٰلِكَ فِي قُلُوبِكُمْ وَظَنَنتُمْ ظَنَّ
السَّوْءِ وَكُنتُمْ قَوْمًا بُورًا ١٢

**13.** Tsia fa mihevitra ianareo fa ny Iraka sy ireo mpino dia tsy hiverina mihitsy amin’ny fianakavian’izy ireo, ary hanjary hanintona ny fonareo izany, ary nanana hevi-dratsy ianareo, ary dia vahoaka very ianareo.”

وَمَن لَّمْ يُؤْمِن بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ فَإِنَّآ
أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَعِيرًا ١٣

**14.** Ary ho an’ireo izay tsy mino an’i Allāh sy ny Iraka avy Aminy – Tena manomana Afo mivaivay tokoa ho an’ireo tsy mpino Izahay.

وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ يَغْفِرُ
لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۚ وَ
كَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ١٤

**15.** An’i Allāh Irery ihany ny fanjakan’ny lanitra sy ny tany. Mamela heloka izay tiany havela heloka Izy, ary manafay izay tiany ho faizina. Sy tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

سَيَقُولُ الْمُخَلَّفُونَ إِذَا انطَلَقْتُمْ إِلَىٰ
مَغَانِمَ لِتَأْخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعْكُمْ ۖ
يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُوا كَلَٰمَ اللَّهِ ۚ قُل
لَّن تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمْ قَالَ اللَّهُ مِن
قَبْلُ ۖ فَسَيَقُولُونَ بَلْ تَحْسُدُونَنَا ۚ بَلْ
كَانُوا لَا يَفْقَهُونَ إِلَّا قَلِيلًا ١٥

**16.** Ireo *izay nanao* izay hahatavela azy any aoriana dia hilaza hoe, rehefa lasa nanangona remby ianareo, “Avelao izahay hanaraka anareo.” Naniry ny hanova ny didin’i Allāh izy ireo. Lazao hoe: “Tsy hanaraka anay ianareo. Izany rahateo no efa voalazan’i Allāh.” Ary dia hiteny hoe izy ireo: “Tsia, fa mialona anay ianareo.” Tsy izany mihitsy fa tsy dia mahalala zavatra loatra izy ireo.

قُل لِّلْمُخَلَّفِينَ مِنَ الْأَعْرَابِ سَتُدْعَوْنَ
إِلَىٰ قَوْمٍ أُولِي بَأْسٍ شَدِيدٍ تُقَٰتِلُونَهُمْ أَوْ
يُسْلِمُونَ ۖ فَإِن تُطِيعُوا يُؤْتِكُمُ اللَّهُ
أَجْرًا حَسَنًا ۖ وَإِن تَتَوَلَّوْا كَمَا
تَوَلَّيْتُم مِّن قَبْلُ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا

**17.** Lazao amin’ireo arabo any an'efitra, izay nanao izay hahatavela azy any aoriana hoe: “Hantsoina mba *hanohitra* vahoaka mpiady mahery ianareo, hiady amin’izy ireo ianareo mandra-pilavony lefona. Koa raha mankatoa ianareo dia hanolotra

valisoa tsara ho anareo i Allāh, ary raha hitodi-damosina toy ny teo aloha ianareo dia hanafay anareo amin'ny famaizana mangirifiry Izy."

أَلِيمًا ﴿١٧﴾

**18.** Tsy hisy tsiny mihitsy ho an'ireo jamba, tsy hisy tsiny mihitsy ho an'ireo kilemaina, tsy hisy tsiny mihitsy ho an'ireo marary *raha tsy mandray anjara amin'ny ady* izy ireo. Ary na iza na iza mankatoa an'i Allāh sy ny Iraka avy aminy dia hampiditra azy ao amin'ny saha izay misy renirano maro mikoriana Izy; fa na iza na iza mandà dia nanafay azy amin'ny famaizana mangirifiry Izy.

لَيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَّلَا عَلَى
الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَّلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ ۗ
وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ يُدْخِلْهُ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَ
مَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبْهُ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٨﴾

R.3

**19.** Minoa marimarina fa tena faly tokoa amin'ireo mpino i Allāh, rehefa mivelirano aminao eo ambanin'ny hazo izy ireo, ary mahafantatra izay tao am-pon'izy ireo Izy, ary nandrotsaka fiadanana tao amin'izy ireo Izy, ary mamaly soa azy ireo amin'ny alalan'ny fandresena akaiky Izy;

لَقَدْ رَضِيَ اللَّهُ عَنِ الْمُؤْمِنِينَ إِذْ
يُبَايِعُونَكَ تَحْتَ الشَّجَرَةِ فَعَلِمَ
مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَنزَلَ السَّكِينَةَ
عَلَيْهِمْ وَأَثَابَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿١٩﴾

**20.** Sy amin'ny babo an'ady maro izay ho azony. Ary mahefa ny zava-drehetra sady feno Fahendrena i Allāh.

وَّمَغَانِمَ كَثِيرَةً يَأْخُذُونَهَا ۗ وَ
كَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٢٠﴾

**21.** Nampanantena babo an'ady maro izay ho azonareo ho anareo i Allāh, ary nanome itý ho anareo mialoha Izy, ary namihina ny tanan'ny olona ho anareo Izy mba ho Fambara ho an'ireo Mpino izany, sy mba hitarika anareo amin'ny lalana mahitsy Izy.

وَعَدَكُمُ اللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةً
تَأْخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمْ هَٰذِهِ وَ
كَفَّ أَيْدِيَ النَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ آيَةً
لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَاطًا
مُّسْتَقِيمًا ﴿٢١﴾

**22.** Ary *nampanantena fandresena iray* hafa ho anareo Izy, fandresena izay tsy mbola azonareo *nefa* efa voahodidin'i Allāh. Ary manana

وَّأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ
اللَّهُ بِهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرًا ﴿٢٢﴾

fahefana amin’ny zava-drehetra i Allāh.

**23.** Ary raha miady amin'ireo izay mandà ny hino ianareo dia azo antoka fa hitodi-damosina izy ireo; ary dia sady tsy hahita mpiaro izy ireo no tsy hahita mpamonjy.

وَلَوْ قَاتَلَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوَلَّوُا
الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَّلَا
نَصِيرًا ﴿٢٣﴾

**24.** Toa izany no fomba fanao napetrak’i Allāh izay efa *mihatra* sahady; tsy hahita fiovana ao amin’ny fomba fanao napetrak’i Allāh mihitsy ianao.

سُنَّةَ اللَّهِ الَّتِي قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلُ ۖ وَ
لَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٢٤﴾

**25.** Ary Izy no nitana ny tanan'izy ireo tsy hahavoa anareo ary Izy koa no nitana ny tananareo manoloana azy ireo tao amin'ny lohasahan'i La Mekka, rehefa avy nanolotra ny fandresenareo azy ireo. Ary mahita izay rehetra ataonareo i Allāh.

وَهُوَ الَّذِي كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَ
أَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ مَكَّةَ مِن بَعْدِ أَنْ
أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٢٥﴾

**26.** Izy ireo no nandà hino, ary nisakana anareo *tsy hitsidika* ny Masjid Masina, ary nitana ireo fanatitra izay tsy tonga teo amin’ny toerana fanaovana sorona. Ary raha tsy nisy mpino lahy sy vavy izay tsy fantatrareo, ary mety ho nohosihosenareo, hany ka noho izy ireo dia mety ho nisy loza hihatra taminareo tsy ampoizina, *mety ho navelany hiady ianareo saingy tsy nataony izany,* mba hahazoany mandray ao amin’ny famindram-pony izay tiany. Raha nahataka tamin’ireo *tsy mpino* izy ireo dia minoa marimarina fa ho nanafay tamin’ny famaizana mangirifiry ireo izay mandà ny hino eo amin’izy ireo Izahay.

هُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوكُمْ عَنِ
الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَالْهَدْيَ مَعْكُوفًا
أَن يَبْلُغَ مَحِلَّهُ ۚ وَلَوْلَا رِجَالٌ
مُّؤْمِنُونَ وَنِسَاءٌ مُّؤْمِنَاتٌ لَّمْ
تَعْلَمُوهُمْ أَن تَطَئُوهُمْ فَتُصِيبَكُم
مِّنْهُم مَّعَرَّةٌ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ لِّيُدْخِلَ
اللَّهُ فِي رَحْمَتِهِ مَن يَشَاءُ ۚ لَوْ تَزَيَّلُوا
لَعَذَّبْنَا الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابًا
أَلِيمًا ﴿٢٦﴾

**27.** Rehefa nanafina tao am-pony feno avona ny hatezeran’izy ireo ireo izay nandà ny hino – hatezerana tamin’ny vanim-potoanan’ny tsy fahalalana –

إِذْ جَعَلَ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي قُلُوبِهِمُ
الْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ الْجَاهِلِيَّةِ فَأَنزَلَ
اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ وَعَلَى

الْمُؤْمِنِيْنَ وَ اَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ التَّقْوٰى وَ كَانُوْٓا اَحَقَّ بِهَا وَ اَهْلَهَا ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ﴿٢٧﴾

dia handrotsaka ny fiadanany ao amin'ny iraka avy Aminy sy amin'ireo mpino i Allāh, ary nampiraiki-po azy ireo tamin'ny tenin' ny fahamarinana, ary sahaza azy ireo izany sady mendrika izany izy ireo. Ary mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

R.4

لَقَدْ صَدَقَ اللّٰهُ رَسُوْلَهُ الرُّءْيَا بِالْحَقِّ ۚ لَتَدْخُلُنَّ الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ اِنْ شَآءَ اللّٰهُ اٰمِنِيْنَ ۙ مُحَلِّقِيْنَ رُءُوْسَكُمْ وَ مُقَصِّرِيْنَ ۙ لَا تَخَافُوْنَ ؕ فَعَلِمَ مَا لَمْ تَعْلَمُوْا فَجَعَلَ مِنْ دُوْنِ ذٰلِكَ فَتْحًا قَرِيْبًا ﴿٢٨﴾

**28.** Minoa marimarina fa nampahiratra tsindrimandry miaraka amin'ny fahamarinana ho an'ny Iraka avy Aminy i Allāh. Hiditra marina tokoa ao amin'ny Masjid masina ampilaminana tanteraka ianareo, raha sitrak'i Allāh, ny sasany dia hiharatra ny lohany ary ny sasany dia ho fohy volo; ary tsy hanan-tahotra mihitsy ianareo. Fa mahafantatra izay tsy fantatrareo Izy. Raha ny marina dia nandidy fandresena akaiky ho anareo ambonin'izany Izy.

هُوَ الَّذِيْٓ اَرْسَلَ رَسُوْلَهُ بِالْهُدٰى وَ دِيْنِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّيْنِ كُلِّهٖ ؕ وَ كَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًا ﴿٢٩﴾

**29.** Izy no nandefa ny Iraka avy Aminy niaraka tamin'ny tari-dalana sy fivavahan'ny fahamarinana, mba hahafahany mampanan-danja noho ireo fivavahana *hafa rehetra*. Ary ampy ho vavolombelona i Allāh.

مُحَمَّدٌ رَّسُوْلُ اللّٰهِ ؕ وَ الَّذِيْنَ مَعَهٗٓ اَشِدَّآءُ عَلَى الْكُفَّارِ رُحَمَآءُ بَيْنَهُمْ تَرٰىهُمْ رُكَّعًا سُجَّدًا يَّبْتَغُوْنَ فَضْلًا مِّنَ اللّٰهِ وَ رِضْوَانًا ز سِيْمَاهُمْ فِيْ وُجُوْهِهِمْ مِّنْ اَثَرِ السُّجُوْدِ ؕ ذٰلِكَ مَثَلُهُمْ فِي التَّوْرٰىةِ ۛۚ وَ مَثَلُهُمْ فِي الْاِنْجِيْلِ ۛۚ كَزَرْعٍ اَخْرَجَ شَطْـَٔهٗ فَاٰزَرَهٗ فَاسْتَغْلَظَ فَاسْتَوٰى عَلٰى سُوْقِهٖ يُعْجِبُ الزُّرَّاعَ لِيَغِيْظَ بِهِمُ الْكُفَّارَ ؕ

**30.** I Moḥammad no Iraka avy amin'i Allāh. Ary ireo izay miaraka aminy dia henjana tamin'ireo tsy mpino, ary malefaka amin'izy samy izy. Mahita azy ireo miondrika sy miankohoka ao amin'ny *fivavahana* ianao, mikaroka ny hamoram-pon'i Allāh sy ny fahafinaretana avy Aminy. Ary ny ahitana izay fiankohofana tsara ataony izay dia *ny fisiana* faritra ivelan'izany eo amin'ny handrin'izy ireo. Toy izany ny famantarana avy amin'izy ireo ao amin'ny Torah. Ary ao

وَعَدَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ مِنْهُمْ مَّغْفِرَةً وَّاَجْرًا
عَظِيْمًا ۝٣٠ ع ٣/١٢

amin'ny Evanjely dia ampitahaina amin'ny masomboly mitsiry, izay manamafy ny tsimoka izy ireo; mihamitombo izany avy eo, ary mijoro tsara amin'ny tahony, mahamiramirana ny mpamafy – mba hampirongatra ny haromontan'ireo tsy mpino *eo am-pijerena izany*. Mampanantena famelan-keloka sy valisoa goavana ho an'ireo izay mino sy manao asa soa i Allāh.


(آياتها ١٩) سُوْرَةُ الْحُجُرٰتِ مَدَنِيَّةٌ ٤٩ (رکوعاتها ٢)


Toko Fahasivy Amby Efapolo - 49
AL-ḤODJORĀT
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ianareo izay mino! Aza miseho ho tsy manan-tahotra ny mikasika an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy, fa matahora an'i Allāh. Raha ny marina dia i Allāh no Ilay mandre ny zava-drehetra sady Mahalala ny zava-drehetra.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُقَدِّمُوْا بَيْنَ يَدَيِ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ②

**3.** Ianareo izay mino! Aza mampakatra ny feonareo ambonin'ny feon'ny Mpaminany, ary aza mivazavaza aminy tahaka ny fifampiresahanareo samy ianareo, mba tsy hahazava-poana ny asa soa nataonareo nefa tsy ho hitanareo akory izany.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَرْفَعُوْۤا اَصْوَاتَكُمْ فَوْقَ صَوْتِ النَّبِيِّ وَلَا تَجْهَرُوْا لَهٗ بِالْقَوْلِ كَجَهْرِ بَعْضِكُمْ لِبَعْضٍ اَنْ تَحْبَطَ اَعْمَالُكُمْ وَاَنْتُمْ لَا تَشْعُرُوْنَ ③

**4.** Raha ny marina, ireo izay nanalefaka ny feony eo anatrehan'ny Iraka avy amin'i Allāh dia izy ireny no nahitsin'ny Allāh tamin'ny alalan'ny fitsapana ny fony. Hisy famelan-keloka sy valisoa goavana ho azy ireny.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَغُضُّوْنَ اَصْوَاتَهُمْ عِنْدَ رَسُوْلِ اللّٰهِ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ امْتَحَنَ اللّٰهُ قُلُوْبَهُمْ لِلتَّقْوٰى ؕ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّاَجْرٌ عَظِيْمٌ ④

**5.** Ireo izay mivazavaza miantso anao na dia mbola lavitra ny trano aza ny ankamaroan'izy ireny dia tsy manam-pahendrena.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُنَادُوْنَكَ مِنْ وَّرَآءِ الْحُجُرٰتِ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ ⑤

**6.** Ary raha nanam-paharetana mandra-pivoakanao hihaona aminy izy ireo dia izay no mety kokoa ho azy. Fa tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

وَلَوْ اَنَّهُمْ صَبَرُوْا حَتّٰى تَخْرُجَ اِلَيْهِمْ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ⑥

**7.** Ianareo izay mino! Raha misy olon-dratsy mitondra vaovao ho anareo dia hamarino tsara aloha ny fahamarinany mba tsy ho disoanareo hevitra ny olona hafa vokatry ny tsy fahalalana, ary mba tsy hanenenanareo amin'izay nataonareo.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن جَآءَكُمْ
فَاسِقٌۢ بِنَبَإٍ فَتَبَيَّنُوٓا۟ أَن تُصِيبُوا۟ قَوْمًۢا
بِجَهَٰلَةٍ فَتُصْبِحُوا۟ عَلَىٰ مَا فَعَلْتُمْ
نَٰدِمِينَ ٧

**8.** Ary fantaro fa eo aminareo no misy ny Iraka avy amin'i Allāh; raha tsy maintsy nanaraka ny fanirianareo amin'ny lafin-javatra maro izy dia azo antoka fa ho sahirana ianareo; saingy nataon'i Allāh sarobidy ho anareo ny finoana, ary nataony hankasitrahan'ny fonareo, ary nataony halanareo ireo tsy finoany sy tsy rariny ary faniratsirana. *Raha ny marina* izy ireo manaraka ny lalana marina,

وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ فِيكُمْ رَسُولَ ٱللَّهِ ۚ
لَوْ يُطِيعُكُمْ فِى كَثِيرٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ لَعَنِتُّمْ
وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ حَبَّبَ إِلَيْكُمُ ٱلْإِيمَٰنَ وَ
زَيَّنَهُۥ فِى قُلُوبِكُمْ وَكَرَّهَ إِلَيْكُمُ
ٱلْكُفْرَ وَٱلْفُسُوقَ وَٱلْعِصْيَانَ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
هُمُ ٱلرَّٰشِدُونَ ٨

**9.** Amin'ny alalan'ny famelan-keloka sy ny fitahian'i Allāh. Ary mahalala ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena i Allāh.

فَضْلًا مِّنَ ٱللَّهِ وَنِعْمَةً ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ
حَكِيمٌ ٩

**10.** Ary raha misy andiana mpino roa tonta mifanandrina dia ampihavano izy ireo; ary aorian'izay, raha misy mivadika amin'izy roa tonta ireo dia miadia amin'izay nivadika madra-piveriny amin'ny didin'i Allāh. Raha miverina izy *dia* ampihavano amin'ny rariny izy ireo; ary manaova ny hitsiny. Raha ny marina dia tia *olona* mandala ny rariny i Allāh.

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٱقْتَتَلُوا۟
فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَهُمَا ۖ فَإِنۢ بَغَتْ إِحْدَىٰهُمَا
عَلَى ٱلْأُخْرَىٰ فَقَٰتِلُوا۟ ٱلَّتِى تَبْغِى
حَتَّىٰ تَفِىٓءَ إِلَىٰٓ أَمْرِ ٱللَّهِ ۚ فَإِن فَآءَتْ
فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَهُمَا بِٱلْعَدْلِ وَأَقْسِطُوٓا۟ ۖ
إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُقْسِطِينَ ١٠

**11.** Minoa marimarina fa mpirahalahy avokoa ireo mpino. Koa manaova fampihavanana eo amin'ny mpirahalahy aminareo, ary matahora an'i Allāh mba hahazoanareo ny famindram-po.

إِنَّمَا ٱلْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا۟ بَيْنَ
أَخَوَيْكُمْ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ١١

R.2

**12.** Ianareo izay nino! Aoka tsy hisy vahoaka haneso vahoaka iray hafa izay mety ho ambony kokoa noho izy, ary aoka ny vehivavy tsy haneso vehivavy hafa izay mety ho ambony kokoa noho izy. Ary aoka ianareo hanalabaraka tena, ary aoka koa ianareo tsy hifanavetaveta amin'ny anaram-bositra. Raha ny marina dia ratsy ny mahazo laza ratsy rehefa avy nino; ary ireo izay tsy manenina dia ho isan'ireo olon-dratsy.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّن
قَوْمٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُونُوا۟ خَيْرًا مِّنْهُمْ وَلَا
نِسَآءٌ مِّن نِّسَآءٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُنَّ خَيْرًا
مِّنْهُنَّ ۖ وَلَا تَلْمِزُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ وَلَا
تَنَابَزُوا۟ بِٱلْأَلْقَٰبِ ۖ بِئْسَ ٱلِٱسْمُ
ٱلْفُسُوقُ بَعْدَ ٱلْإِيمَٰنِ ۚ وَمَن لَّمْ يَتُبْ
فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Ianareo izay mino! Ialao ny fiahiahiana tafahoatra; satria, amin'ny lafiny sasany, ny fiahiahiana dia heloka. Ary aza mitsikilo, ary aza mifampifosa ihany koa ianareo. Moa misy te hinana ny nofo an'ny rahalahiny maty va aminareo! Azo antoka fa ho kiriko amin'izany ianareo. Ary matahora an'i Allāh, minoa marimarina fa i Allāh no Ilay Mpamela heloka indrindra, Be indra fo Izy.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱجْتَنِبُوا۟ كَثِيرًا
مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ ٱلظَّنِّ إِثْمٌ ۖ وَلَا
تَجَسَّسُوا۟ وَلَا يَغْتَب بَّعْضُكُم بَعْضًا ۚ
أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَن يَأْكُلَ لَحْمَ أَخِيهِ
مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوهُ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
تَوَّابٌ رَّحِيمٌ ﴿١٣﴾

**14.** Ry olombelona! Nahary anareo tamin'ny alalan'ny lahy sy vavy Izahay; ary nanao anareo ho foko sy vahoaka samihafa Izahay mba hahazoanareo mifankahalala. Raha ny marina, izay mendri-kaja indrindra aminareo eo imason'i Allāh dia izay marina indrindra aminareo. Minoa marimarina fa mahalala ny zava-drehetra sady mahalala ny ataony i Allāh.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَٰكُم مِّن ذَكَرٍ
وَأُنثَىٰ وَجَعَلْنَٰكُمْ شُعُوبًا وَقَبَآئِلَ
لِتَعَارَفُوٓا۟ ۚ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ ٱللَّهِ
أَتْقَىٰكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ ﴿١٤﴾

**15.** Hoy ireo Arabo avy any an'efitra: "Mino izahay." Lazao hoe: "Tsy mbola mino ianareo; fa izao kosa

قَالَتِ ٱلْأَعْرَابُ ءَامَنَّا ۖ قُل لَّمْ تُؤْمِنُوا۟
وَلَٰكِن قُولُوٓا۟ أَسْلَمْنَا وَلَمَّا يَدْخُلِ

الْإِيمَانُ فِي قُلُوبِكُمْ ۖ وَإِن تُطِيعُوا اللَّهَ
وَرَسُولَهُ لَا يَلِتْكُم مِّنْ أَعْمَالِكُمْ شَيْئًا ۚ
إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٥﴾

lazaina: "Manaiky ny Islam izahay" satria tsy mbola lalim-paka ao amponareo ny finoana." Fa raha mankatoa an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy ianareo dia tsy hanala na dia kely akory aza aminareo ireo asanareo Izy. Minoa marimarina fa tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَ
رَسُولِهِ ثُمَّ لَمْ يَرْتَابُوا وَ جَاهَدُوا
بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۚ
أُولَٰئِكَ هُمُ الصَّادِقُونَ ﴿١٦﴾

**16.** Ireo izay tena mino *marina* an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy ihany no Mpino, ary tsy mihambahamba fa mitolona miaraka amin'ireo harena sy fananan'izy ireo ho an'izay momba an'i Allāh, Izy ireny no olo-marina.

قُلْ أَتُعَلِّمُونَ اللَّهَ بِدِينِكُمْ ۚ وَاللَّهُ
يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ
وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٧﴾

**17.** Lazao hoe: "Miezaka hampahalala ny finoanareo amin'i Allāh ve ianareo? Nefa mahalala izay rehetra any an-danitra sy ao anaty tany i Allāh, ary mahafantatra tsara ny zavadrehetra i Allāh? "

يَمُنُّونَ عَلَيْكَ أَنْ أَسْلَمُوا ۖ قُل لَّا تَمُنُّوا
عَلَيَّ إِسْلَامَكُم ۖ بَلِ اللَّهُ يَمُنُّ عَلَيْكُمْ
أَنْ هَدَاكُمْ لِلْإِيمَانِ إِن كُنتُمْ
صَادِقِينَ ﴿١٨﴾

**18.** *Mihevitra izy ireo fa* nanome tombon-dahiny ho anao raha nanaiky ny Islam. Lazao hoe: "Aza heverina fa nanome tombon-dahiny ho ahy ianareo raha nanaiky ny Islam fa ny mifanohitra amin'izany, i Allāh no manome tombon-dahiny ho anareo amin'izay nitarihany lalana anareo ho amin'ny Finoana *marina,* raha tena olo-marina ianareo."

إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ غَيْبَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ
وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾ ع ٢ ٨ ١٤

**19.** Raha ny marina dia mahalala ireo tsiambaratelon'ny lanitra sy ny tany i Allāh. Ary mahita ireo rehetra ataonareo i Allāh.




## Toko Fahadimampolo - 50
## KĀF
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Kāf - *Ilay Tompon'ny Fahefana.* Amin'ny alalan'ny Kor'any be voninahitra, *iraka avy amin'i Allāh ianao.*

منزل ٧ قٓ ۚ وَالْقُرْاٰنِ الْمَجِيْدِ ②

**3.** Gaga izy ireo fa nisy Mpampitandrina iray tonga teo amin'izy ireo ihany. Ary hoy ireo tsy mpino: "Tena zavatra hafahafa izao!"

بَلْ عَجِبُوْٓا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ فَقَالَ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا شَيْءٌ عَجِيْبٌ ③

**4.** "Hanky! Rehefa maty izahay ary hody vovoka, *moa hatsangana amin'ny maty ve izahay*? Izany no fiverenana tena sarotra inoana."

ءَاِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا ۚ ذٰلِكَ رَجْعٌ ۢ بَعِيْدٌ ④

**5.** Fantatray tsara hoe toa inona no ampihenan'ny tany azy ireo, ary eto anilanay dia misy ny Boky izay mirakitra ny zava-drehetra.

قَدْ عَلِمْنَا مَا تَنْقُصُ الْاَرْضُ مِنْهُمْ ۚ وَعِنْدَنَا كِتٰبٌ حَفِيْظٌ ⑤

**6.** Tsia, fa nitsipaka ny fahamarinana izy ireo rehefa tonga teo aminy izany, ary ankehitriny dia ao anatin'ny savorovoro izy ireo.

بَلْ كَذَّبُوْا بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ فَهُمْ فِيْٓ اَمْرٍ مَّرِيْجٍ ⑥

**7.** Moa tsy nijery ny lanitra eo ambonin'izy ireo izy ireo, araka ny nanamboaranay sy nampihaingoanay azy fatratra, ary tsy ahitana tsininy izany?

اَفَلَمْ يَنْظُرُوْٓا اِلَى السَّمَآءِ فَوْقَهُمْ كَيْفَ بَنَيْنٰهَا وَزَيَّنّٰهَا وَمَا لَهَا مِنْ فُرُوْجٍ ⑦

**8.** Ary ny tany – nataonay midadasika ary nanisy tendrombohitra maro mafy orina teo Izahay; ary nampitomboanay teo ny karazan-javatra tsara samihafa,

وَالْاَرْضَ مَدَدْنٰهَا وَاَلْقَيْنَا فِيْهَا رَوَاسِيَ وَاَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ ۢ بَهِيْجٍ ⑧

**9.** Ho fitaovana fanazavana sy fampahatsiahivana ho an'ny mpanompo rehetra izay mitodika *amin'i Allāh.*

تَبْصِرَةً وَّذِكْرٰى لِكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيْبٍ ﴿٩﴾

**10.** Ary nandrotsaka rano avy any andanitra Izahay, rano feno fahasoavana, ary avy amin'izany no nampamokaranay ny saha maro sy ny vokatra voamadinika maro,

وَنَزَّلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً مُّبٰرَكًا
فَاَنْۢبَتْنَا بِهٖ جَنّٰتٍ وَّحَبَّ الْحَصِيْدِ ﴿١٠﴾

**11.** Sy ireo daty avo miaraka amin'ny akorany mifanongoa,

وَالنَّخْلَ بٰسِقٰتٍ لَّهَا طَلْعٌ نَّضِيْدٌ ﴿١١﴾

**12.** Toy ny sakafon'ireo mpanomponay; ary avy amin'izany no hamelomanay indray ny tany maty. Toa izany koa amin'ny fananganana amin'ny maty.

رِّزْقًا لِّلْعِبَادِ ۙ وَاَحْيَيْنَا بِهٖ بَلْدَةً
مَّيْتًا ؕ كَذٰلِكَ الْخُرُوْجُ ﴿١٢﴾

**13.** Ny vahoakan'i Noa talohan'izy ireo dia afa-nitsipaka *ny fahamarinana*, toa izany koa ireo mponin'ny vovo, sy ny Thamōd,

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّاَصْحٰبُ
الرَّسِّ وَثَمُوْدُ ﴿١٣﴾

**14.** Sy ireo 'Ād, ary i Farao sy ireo rahalahin'i Lota,

وَعَادٌ وَّفِرْعَوْنُ وَاِخْوَانُ لُوْطٍ ﴿١٤﴾

**15.** Ary ireo mponin'ny Ala sy ny mponin'ny Tobba'. Nitsipaka ireo Iraka avokoa izy rehetra ary vokatr'izany dia nianjera amin'izy ireo ny famaizana izay nampitandremako azy ireo.

وَّاَصْحٰبُ الْاَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ ؕ كُلٌّ
كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيْدِ ﴿١٥﴾

**16.** Moa efa sasatra tamin'ny fahariana voalohany Izahay? Tsia fa, ao anaty savorovoro izy ireo mikasika ny fahariana vaovao.

اَفَعَيِيْنَا بِالْخَلْقِ الْاَوَّلِ ؕ بَلْ هُمْ فِيْ
لَبْسٍ مِّنْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ﴿١٦﴾ ع

R.2

**17.** Ary marina tokoa fa nahary ny olombelona Izahay, ary mahafantatra izay bitsihan'ny fanahiny aminy izahay, ary akaiky azy kokoa noho ny hoza-tendany Izahay.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ وَنَعْلَمُ مَا
تُوَسْوِسُ بِهٖ نَفْسُهٗ ۖۚ وَنَحْنُ اَقْرَبُ
اِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ الْوَرِيْدِ ﴿١٧﴾

**18.** Rehefa manoratra *ny asa ataon'ny olona* ireo anjely roa mitana ny Boky fandreketana, ny iray mipetraka eo ankavanana ary ny iray eo ankavia,

إِذْ يَتَلَقَّى الْمُتَلَقِّيٰنِ عَنِ الْيَمِيْنِ وَعَنِ الشِّمَالِ قَعِيْدٌ ﴿١٨﴾

**19.** Isaky izay teny teneniny dia misy anjely hatrany eo anilany vonona ny handray an-tsoratra.

مَا يَلْفِظُ مِنْ قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيْبٌ عَتِيْدٌ ﴿١٩﴾

**20.** Ary marina tokoa fa ho avy ny fahatairan'ny fahafatesana. "Izy no tadiavinao handosirana."

وَجَآءَتْ سَكْرَةُ الْمَوْتِ بِالْحَقِّ ۚ ذٰلِكَ مَا كُنْتَ مِنْهُ تَحِيْدُ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary hampanenoina amin'izay ny trompetra: "Izao no andron'ny Fampanantenana."

وَنُفِخَ فِي الصُّوْرِ ۚ ذٰلِكَ يَوْمُ الْوَعِيْدِ ﴿٢١﴾

**22.** Ary hiroso ny fanahy tsirairay, ary misy anjely iray miaraka aminy mba hanampy tosika ary anjely iray mba hijoro ho vavolombelona.

وَجَآءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّعَهَا سَآئِقٌ وَّشَهِيْدٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Tsy nanahy ny amin'izany ianao; ankehitriny dia manaisotra ny voalinao izahay, ary akehitriny matsilo kokoa ny fahitanao."

لَقَدْ كُنْتَ فِيْ غَفْلَةٍ مِّنْ هٰذَا فَكَشَفْنَا عَنْكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ الْيَوْمَ حَدِيْدٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Ary hoy ny sakaizany: "Itý no ananako, efa vonona ao amin'ny rejisitra *Firaketana izay nataony rehetra.*

وَقَالَ قَرِيْنُهٗ هٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيْدٌ ﴿٢٤﴾

**25.** "Ianareo roa, atsipazo ao amin'ny Afobe ny fahavalon'*ny fahamarinana* tsy mahavaly fitia rehetra,

أَلْقِيَا فِيْ جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيْدٍ ﴿٢٥﴾

**26.** "Mpisakana soa, mpandika lalàna, fatra-piahiahy,

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيْبِ ﴿٢٦﴾

**27.** "Izay manompo andriamanitra hafa ankoatra an'i Allāh. Noho izany atsipazonareo roa ao amin'ny fampijaliana mahatsiravina izy."

الَّذِيْ جَعَلَ مَعَ اللّٰهِ إِلٰهًا اٰخَرَ فَأَلْقِيٰهُ فِي الْعَذَابِ الشَّدِيْدِ ﴿٢٧﴾

**28.** Hoy ny mpomba azy: "O ry Tomponay, tsy izaho no nampikomy azy; fa izy ihany no nania lavitra."

قَالَ قَرِيْنُهٗ رَبَّنَا مَآ أَطْغَيْتُهٗ وَلٰكِنْ كَانَ فِيْ ضَلٰلٍ بَعِيْدٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Dia hiteny *Andriamanitra*: "Aza mifanditra eo imasoko ianareo, efa

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوْا لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ

nandefa fampitandremana mialoha ho anareo Aho.

إِلَيْكُمْ بِالْوَعِيْدِ ۝٢٩

**30.** "Tsy azo ovana eo imasoko ny teny, ary tsy manao ny tsy marina amin'ireo mpanompoko Aho."

مَا يُبَدَّلُ الْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَا أَنَا بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيْدِ ۝٣٠ ع

R.3

**31.** Amin'izany andro izany, hilaza amin'ny afobe hoe Izahay: "Feno ve ianao?" Ary hamaly hoe izy: "Mbola misy angaha?"

يَوْمَ نَقُوْلُ لِجَهَنَّمَ هَلِ امْتَلَأْتِ وَتَقُوْلُ هَلْ مِنْ مَّزِيْدٍ ۝٣١

**32.** Ary hampanatonina ireo olomarina ny Paradisa; tsy ho lavitra azy ireo izany.

وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِيْنَ غَيْرَ بَعِيْدٍ ۝٣٢

**33.** "Itý no nampanantenana anareo – ho an'izay rehetra nitodika *amin'ny Allāh*, na iza izy na iza, ary izay malina tamin'*ny asany*,"

هٰذَا مَا تُوْعَدُوْنَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيْظٍ ۝٣٣

**34.** "Izay matahotra antsokosoko *ilay Andriamanitra* Be fahasoavana, ary ilay tonga *ao Aminy* amin'ny fo manenina."

مَنْ خَشِيَ الرَّحْمٰنَ بِالْغَيْبِ وَجَاءَ بِقَلْبٍ مُّنِيْبٍ ۝٣٤

**35.** "Mandrosoa ao am-piadanana. Itý no Andron'ny mandrakizay."

ادْخُلُوْهَا بِسَلٰمٍ ذٰلِكَ يَوْمُ الْخُلُوْدِ ۝٣٥

**36.** Hisy ny zavatra rehetra tadiavin'izy ireo ao ary ny eo anilany ary mbola misy be lavitra noho izany eto anilanay.

لَهُمْ مَّا يَشَاءُوْنَ فِيْهَا وَلَدَيْنَا مَزِيْدٌ ۝٣٦

**37.** Ary firifiry moa ireo taranaka natanjaka noho izy ireo no tsy noravainay talohan'izy ireo? Fa *nony tonga ny famaizana* dia nitety firenena maro izy ireo. Moa nisy fialokalofana ho azy ireo any ho any?

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِّنْ قَرْنٍ هُمْ أَشَدُّ مِنْهُمْ بَطْشًا فَنَقَّبُوْا فِي الْبِلَادِ هَلْ مِنْ مَّحِيْصٍ ۝٣٧

**38.** Raha ny marina dia misy fampitandremana ho an'izay manana fo, na izay manongilan-tsofina, ary izay mihaino tsara ao amin'izany.

إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَذِكْرٰى لِمَنْ كَانَ لَهٗ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى السَّمْعَ وَهُوَ شَهِيْدٌ ۝٣٨

**39.** Ary raha ny marina dia nahary ny lanitra sy ny tany ary izay rehetra eo

وَلَقَدْ خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ وَمَا

anelanelany tao anatin'ny henemana Izahay, ary tsy nisy hasasarana mihitsy nahazo Anay.

بَيْنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ۖ وَّمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Koa mahalefera amim-paharetana izay ambaran'izy ireo, ary miderà ny Tomponao amin'ny alalan'ireo voninahiny, alohan'ny fiposahan'ny masoandro sy alohan'ny filentehany;

فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ الْغُرُوبِ ﴿٤٠﴾

**41.** Ary manomeza voninahitra Azy ihany koa mandritra ny *ampaham-potoana* amin'ny alina, sy aorian'ny fiankohofana efa *voadidy*.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَأَدْبَارَ السُّجُودِ ﴿٤١﴾

**42.** Ary henoy! Ny andro izay hanaingan'ny mpangaika antso avy eo amin'ny toerana akaiky,

وَاسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ الْمُنَادِ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٤٢﴾

**43.** Amin'ny andro izay handrenesany marina ny fipoahana; izany andro izany no andro hivoahana *ny fasana*.

يَوْمَ يَسْمَعُونَ الصَّيْحَةَ بِالْحَقِّ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْخُرُوجِ ﴿٤٣﴾

**44.** Raha ny marina dia Izahay no manome ny aina ary mampisy ny fahafatesana, ary eo Aminay no fitodiana *farany*,

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا الْمَصِيرُ ﴿٤٤﴾

**45.** Amin'ny andro izay hahavakisan'ny tany eo ambonin'izy ireo, ary eo no *hivoahan'izy ireo* faingana – eo ny famoriana mora indrindra ho Anay.

يَوْمَ تَشَقَّقُ الْأَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًا ۚ ذَٰلِكَ حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيرٌ ﴿٤٥﴾

**46.** Izahay no mahafantatra tsara izay lazain'izy ireo; ary tsy *natao* hanery azy ireo *na amin'ny fomba manao ahoana na amin'ny fomba manao ahoana* ianao. Koa mampitandrema, amin'ny alalan'ny Kor'any ary izay matahotra ny fampitadremana avy amiko.

نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ ۖ وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِجَبَّارٍ ۖ فَذَكِّرْ بِالْقُرْآنِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ﴿٤٦﴾ ع ٣ ١٦ ١٧




Toko Fahairaika Amby Dimampolo - 51
AL-DHĀRIYĀT
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Amin'ny alalan'ireo mpampiely izay miely amin'ny fielezana *tsara*,

وَالذّٰرِيٰتِ ذَرْوًا ②

**3.** Amin'ny alalan'ireo ireo izay milanja enta-mavesatra,

فَالْحٰمِلٰتِ وِقْرًا ③

**4.** Amin'ny alalan'ireo izay miroso mankany aloha an-kamoràna,

فَالْجٰرِيٰتِ يُسْرًا ④

**5.** Ary amin'ny alalan'ireo izay mizara ny fahefana.

فَالْمُقَسِّمٰتِ اَمْرًا ⑤

**6.** Azo antoka fa marina izay nampanantenana anareo,

اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَصَادِقٌ ⑥

**7.** Ary ho tonga marina tokoa ny fitsarana,

وَّاِنَّ الدِّيْنَ لَوَاقِعٌ ⑦

**8.** Amin'ny alalan'ny lanitra feno ireo lalam-pizoran'ny planeta,

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الْحُبُكِ ⑧

**9.** Raha ny marina dia manana fomba fijery samihafa ianareo.

اِنَّكُمْ لَفِيْ قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ⑨

**10.** Izy irery ihany no havily lalana amin'*ilay fahamarinana nampanantenaina* izay *mendrika ny* ho voavily.

يُّؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ اُفِكَ ⑩

**11.** Ho voahozona anie ireo mpandainga;

قُتِلَ الْخَرّٰصُوْنَ ⑪

**12.** Ireo izay revo tanteraka ao anatin'ny fihambahambana.

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ غَمْرَةٍ سَاهُوْنَ ⑫

**13.** Manontany izy ireo hoe: "Rahoviana no ho tonga ny Andro Fitsarana?"

يَسْـَٔلُوْنَ اَيَّانَ يَوْمُ الدِّيْنِ ⑬

**14.** Izany no andro izay hampijaliana azy ireo ao amin'ny Afo.

يَوْمَ هُمْ عَلَى النَّارِ يُفْتَنُوْنَ ⑭

**15.** "Koa andramo ary ny vokatr'izay zava-dratsy vitanao fa izany no nahamaimay anao."

ذُوْقُوْا فِتْنَتَكُمْ ۗ هٰذَا الَّذِيْ كُنْتُمْ بِهٖ تَسْتَعْجِلُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Minoa marimarina fa ho eo anivon'ny saha sy loharano ireo olo-marina,

اِنَّ الْمُتَّقِيْنَ فِيْ جَنّٰتٍ وَّ عُيُوْنٍ ﴿١٦﴾

**17.** Sady mandray izay homen'ny Tompon'izy ireo azy ireo; satria nanao ny tsara izy ireo talohan'izany.

اٰخِذِيْنَ مَاۤ اٰتٰىهُمْ رَبُّهُمْ ۗ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَبْلَ ذٰلِكَ مُحْسِنِيْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Fotoana fohy fotsiny no atorian'izy ireo amin'ny alina;

كَانُوْا قَلِيْلًا مِّنَ الَّيْلِ مَا يَهْجَعُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary nitalaho famelàn-keloka izy ireo raha vao mangiran-dratsy ny andro;

وَ بِالْاَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Ary tamin'ny harenan'izy ireo dia misy anjara ho an'ireo mpangataka sy namoy ny fananany.

وَفِيْۤ اَمْوَالِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّآئِلِ وَالْمَحْرُوْمِ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary etỳ an-tany dia misy Fambara ho an'ireo izay manam-pahalalana marina momba ny finoana,

وَ فِي الْاَرْضِ اٰيٰتٌ لِّلْمُوْقِنِيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Ary aminareo koa. Koa tsy mahita va ianareo?

وَ فِيْۤ اَنْفُسِكُمْ ۗ اَفَلَا تُبْصِرُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary any an-danitra no misy vatsy sy izay nampanantenana anareo ihany koa.

وَفِي السَّمَآءِ رِزْقُكُمْ وَ مَا تُوْعَدُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ary amin'ny alalan'ny Tompon'ny lanitra sy ny tany; izany tokoa ny fahamarinana, tahaka ny maha marina izay teneninareo.

فَوَ رَبِّ السَّمَآءِ وَ الْاَرْضِ اِنَّهٗ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَاۤ اَنَّكُمْ تَنْطِقُوْنَ ﴿٢٤﴾ ع ١٨

R.2

**25.** Moa tafa-paka aminareo ny tantaran'ireo vahiny be voninahitr'i Abrahama?

هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ ضَيْفِ اِبْرٰهِيْمَ الْمُكْرَمِيْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Rehefa niditra izy ireo raha mbola teo iny indrindra izy ary nilaza hoe: "Fiadanana!" dia namaly hoe izy: "Fiadanana!" Ary vahiny avokoa *izy ireo.*

اِذْ دَخَلُوْا عَلَيْهِ فَقَالُوْا سَلٰمًا ۗ قَالَ سَلٰمٌ ۚ قَوْمٌ مُّنْكَرُوْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ary nandeha antsokosoko tany amin'ireo fianakaviany izy, ary nitondra zanak'omby matavy,

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ٢٧

**28.** Ary napetrany teo anoloan'izy ireo izany. Dia hoy izy: "Tsy te hihinana va ianareo?"

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ٢٨

**29.** Ary natahotra azy ireo izy. Hoy izy ireo: "Aza matahotra." Ary nambaran'izy ireo taminy ny vaovao mahafaly mikasika ny *fahaterahan'* ilay zanaka lahy iray manam-pahalalana.

فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَـٰمٍ عَلِيمٍ ٢٩

**30.** Ary dia nanatona tamim-pisalasalana be sady nikapoka ny tarehiny ihany ramatoa vadiny, ory dia ory, ary nilaza hoe: "Izaho ange ka vehivavy momba e!"

فَأَقْبَلَتِ ٱمْرَأَتُهُۥ فِى صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ٣٠

**31.** Hoy izy ireo: "Toy izany no notenenin'ny Tomponao. Minoa marimarina fa Feno Fahendrena sady Mahalala ny zava-drehetra Izy."

قَالُوا۟ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ٣١

FIZARANA FAHAFITO AMBY ROAPOLO

**32.** Hoy i Abrahama: "Inona izany ny anton-dianareo, ry Iraka?"

الجزء ٢٧

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا ٱلْمُرْسَلُونَ ٣٢

**33.** Hoy izy ireo: "Nirahina ho eo amin'ny vahoaka mpanota izahay,"

قَالُوٓا۟ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ٣٣

**34.** "Mba hitoraka vato dilatra azy ireo,"

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ٣٤

**35.** Efa natokana *(vato dilatra)* eo anilan'ny Tomponao, ho an'ireo izay nanao heloka tafahoatra."

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ٣٥

**36.** Ary nesorinay tao ireo mpino izay hitanay tao.

فَأَخْرَجْنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٣٦

**37.** Ary tsy nahita afa-tsy fianakaviana iray izay hany mankatoa *Anay* tao Izahay.

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ٣٧

**38.** Ary namela Fambara ho an'ireo izay matahotra ny famaizana mangirifiry tao Izahay.

وَتَرَكْنَا فِيهَا آيَةً لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ٣٨

**39.** Ary *nisy Fambara maro nalefanay ihany koa tamin'ny tantaran'i* Mosesy, raha naniraka azy tany amin'i Farao niaraka tamin'ny fahefana mazava Izahay,

وَفِي مُوسَىٰ إِذْ أَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ٣٩

**40.** Niara-nihodina tamin'ireo loholona niaraka taminy izy, ary nilaza hoe: "Mpanao fanova-maso, na adala."

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِ وَقَالَ سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ٤٠

**41.** Koa nobaboinay izy ireo, izy sy ireo tafiny, ary natsipinay tany andranomasina; ary *an'i Farao* irery ihany ny fahadisoana.

فَأَخَذْنَاهُ وَجُنُودَهُ فَنَبَذْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ٤١

**42.** Ary *nisy Fambara* tao amin'ny tantaran'ny fokon'i 'Ād, rehefa nandefa ny rivo-pandrava teo amin'izy ireo Izahay,

وَفِي عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الرِّيحَ الْعَقِيمَ ٤٢

**43.** Tsy nisy nataony niangana mihitsy izay nolalovany ary dia nataony tonga toy ny taolana lo izany,

مَا تَذَرُ مِن شَيْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَالرَّمِيمِ ٤٣

**44.** Ary *nisy Fambara* iray tao amin'ny fokon'i Thamōd, raha nilazany izao izy ireo: "Mialà voly mandritra ny fotoana vitsivitsy ianareo."

وَفِي ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا حَتَّىٰ حِينٍ ٤٤

**45.** Fa nikomy tamin'ny didin'ny Tompon'izy ireo izy ireo. Ary dia noriatan'ny varatra izy ireo, raha izy ireo ilay nijery iny indrindra.

فَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ وَهُمْ يَنظُرُونَ ٤٥

**46.** Ary tsy afa-nitsangana izy ireo sady tsy afa- niaro tena.

فَمَا اسْتَطَاعُوا مِن قِيَامٍ وَمَا كَانُوا مُنتَصِرِينَ ٤٦

**47.** Ary *nandringana* ny vahoakan'i Noa talohan'izy ireo *Izahay*, vahoaka tsy mankatoa izany.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ٤٧ ع

R.3

**48.** Ary nahary ny lanitra tamin'ny herinay Izahay, ary tsy mitsahatra ny manitatra izany tokoa Izahay.

وَ السَّمَآءَ بَنَيْنٰهَا بِاَيْىدٍ وَّ اِنَّا لَمُوْسِعُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary nampivelatra ny tany Izahay, ary *tahaka ny inona* ny hatsaran'ny fanamboaranay *ny zava-drehetra*!

وَ الْاَرْضَ فَرَشْنٰهَا فَنِعْمَ الْمٰهِدُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ary noharianay tsiroaroa *(vavy sy lahy)* ny zava-drehetra mba hieritreretanareo.

وَ مِنْ كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Koa faingàna mamonjy an'i Allāh. Marina tokoa fa Mpampitandrina avy Aminy tonga eto aminareo fotsiny ihany aho.

فَفِرُّوْۤا اِلَى اللّٰهِ ؕ اِنِّيْ لَكُمْ مِّنْهُ نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥١﴾

**52.** Ary aza mandahatra andriamanitra hafa amin'i Allāh; Mpampitandrina avy Aminy tonga eto aminareo fotsiny ihany aho.

وَلَا تَجْعَلُوْا مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ ؕ اِنِّيْ لَكُمْ مِّنْهُ نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Sahala amin'izany ihany koa, tsy misy Iraka tonga teo amin'ireo mpialoha lalana azy ka tsy nataon'izy ireo hoe: "Mpanao fanova-maso na adala!"

كَذٰلِكَ مَاۤ اَتَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا قَالُوْا سَاحِرٌ اَوْ مَجْنُوْنٌ ﴿٥٣﴾

**54.** Fa efa ifandovan'izy ireo ve izany? *Tsia*, fa vahoaka mpikomy avokoa izy *rehetra* ireo.

اَتَوَاصَوْا بِهٖ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُوْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Koa mialà ary ianao amin'izy ireo; ary tsy hanan-tsiny ianao.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَاۤ اَنْتَ بِمَلُوْمٍ ﴿٥٥﴾

**56.** Koa tohizo ny fitaomana ny hafa; satria raha ny marina, ny fitaomana ny hafa dia manome tombony ho an'ireo mino.

وَّ ذَكِّرْ فَاِنَّ الذِّكْرٰى تَنْفَعُ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ary ny namoronako ireo Jiny sy olona dia ny mba hanompoany Ahy.

وَ مَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَ الْاِنْسَ اِلَّا لِيَعْبُدُوْنِ ﴿٥٧﴾

**58.** Tsy naniry na inona na inona tamin'izy ireo mihitsy Aho ary tsy naniry ihany koa ny hanomezan'izy ireo hanina Ahy Aho.

مَاۤ اُرِيْدُ مِنْهُمْ مِّنْ رِّزْقٍ وَّ مَاۤ اُرِيْدُ اَنْ يُّطْعِمُوْنِ ﴿٥٨﴾

**59.** Minoa marimarina fa i Allāh Irery ihany no Ilay Mpanomana sady Mahefa ny zava-drehetra ary Mahery.

إِنَّ اللَّهَ هُوَ الرَّزَّاقُ ذُو الْقُوَّةِ الْمَتِينُ ﴿٥٩﴾

**60.** Noho izany, azo antoka fa tahaka izay nanjo ireo mitovy aminy izay teo alohan'izy ireo no hanjo ireo izay manao ratsy; koa aoka izy ireo tsy hiangavy Ahy hanafaingana ny *famaizana*.

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذَنُوبًا مِّثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَابِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ ﴿٦٠﴾

**61.** Koa lozan'ireo izay tsy mino, noho izany andron'izy ireo izay nampanantenana azy ireo izany.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا مِن يَوْمِهِمُ الَّذِي يُوعَدُونَ ﴿٦١﴾




## Toko Faharoa Amby Dimampolo - 52
## AL-ṬŌR
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

وَالطُّوْرِ ﴿٢﴾

**2.** Amin'ny alalan'ny Tendrombohitra,

وَكِتٰبٍ مَّسْطُوْرٍ ﴿٣﴾

**3.** Sy amin'ny alalan'ny Boky voasoratra.

فِيْ رَقٍّ مَّنْشُوْرٍ ﴿٤﴾

**4.** Ambony hoditra manify mivelatra;

وَّالْبَيْتِ الْمَعْمُوْرِ ﴿٥﴾

**5.** Sy amin'ny alalan'ny Trano ifaneraserana,

وَالسَّقْفِ الْمَرْفُوْعِ ﴿٦﴾

**6.** Sy amin'ny alalan'ny tafo avo;

وَالْبَحْرِ الْمَسْجُوْرِ ﴿٧﴾

**7.** Sy amin'ny alalan'ny ranomasimbe mangeniheny;

اِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَاقِعٌ ﴿٨﴾

**8.** Azo antoka fa ho tanteraka ny famaizana avy amin'ny Tomponao.

مَّا لَهٗ مِنْ دَافِعٍ ﴿٩﴾

**9.** Tsy misy na iza na iza hahavily lalana izany.

يَّوْمَ تَمُوْرُ السَّمَآءُ مَوْرًا ﴿١٠﴾

**10.** Ny andro izay hampihovitra ny lanitra amin'ny alalan'ny fihovitrovirana mafy dia mafy,

وَّتَسِيْرُ الْجِبَالُ سَيْرًا ﴿١١﴾

**11.** Sy hampihetsika ny tendrombohitra amin'ny alalan'ny fihetsiketsehana mafy dia mafy.

فَوَيْلٌ يَّوْمَىِٕذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿١٢﴾

**12.** Ary dia lozan'ireo izay mitsipaka ny fahamarinana amin'izany andro izany,

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ خَوْضٍ يَّلْعَبُوْنَ ﴿١٣﴾

**13.** Izay miliba ao amin'ny resa-be tsy misy dikany.

يَوْمَ يُدَعُّوْنَ اِلٰى نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ﴿١٤﴾

**14.** Ny andro izay hanipazana azy ireo amin-kery ao amin'ny afon'ny Afobe.

هٰذِهِ النَّارُ الَّتِيْ كُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُوْنَ ﴿١٥﴾

**15.** "Io ny afobe izay nolazainareo fa tsy misy."

اَفَسِحْرٌ هٰذَاۤ اَمْ اَنْتُمْ لَا تُبْصِرُوْنَ ﴿١٦﴾

**16.** "Koa fanova-maso ve izany sa tsy mahita ianareo?"

**17.** "Mireheta ao; ary na haneo faharetana ianareo na tsia dia mitovy ihany izay ho anareo. Ny valin'asanareo ihany no homena anareo."

اصْلَوْهَا فَاصْبِرُوا أَوْ لَا تَصْبِرُوا ۚ سَوَاءٌ عَلَيْكُمْ ۖ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ١٧

**18.** Raha ny marina dia ho ao amin'ireo Saha maro sy ho ao amin'ny fahasambarana faratampony ireo olomarina.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَنَعِيمٍ ١٨

**19.** Hiravo amin'izay natolotry ny Tompon'izy ireo azy izy ireo; ary nanavotra azy ireo tamin'ny hirifirin'ny Afo ny Tompon'izy ireo.

فَاكِهِينَ بِمَا آتَاهُمْ رَبُّهُمْ ۚ وَوَقَاهُمْ رَبُّهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ١٩

**20.** "Mihinàna sy misotroa finaritra, ho valisoa tamin'izay nataonareo."

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٠

**21.** "Mandrimandria ambonin'ireo Sofa andaharana." Ary hanome tovovavy maro meva sy baribarimaso ho vadin'izy ireo Izahay.

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَصْفُوفَةٍ ۖ وَزَوَّجْنَاهُمْ بِحُورٍ عِينٍ ٢١

**22.** Ary ireo izay mino, ary manaradia azy ao amin'ny finoana ireo zanak'izy ireo – hampihaoninay amin'izy ireo ireo zanany. Ary tsy hampihena tsy amin'ny antony ny valisoa *vokatry* ny asan'izy ireo Izahay. Tomponandraikitra amin'ny vokatry ny nataony avy ny isambatan'olona.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَاتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُمْ بِإِيمَانٍ أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَا أَلَتْنَاهُمْ مِنْ عَمَلِهِمْ مِنْ شَيْءٍ ۚ كُلُّ امْرِئٍ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ٢٢

**23.** Ary hanome voankazo sy hena *sesehena* ho azy ireo araka izay irian'izy ireo Izahay.

وَأَمْدَدْنَاهُمْ بِفَاكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِمَّا يَشْتَهُونَ ٢٣

**24.** Eo amin'izany dia kaopy iray ihany no ifandimbindimbiasan'izy ireo, izay sady tsy misy hamaivanandoha no tsy misy fahotana ao anatiny.

يَتَنَازَعُونَ فِيهَا كَأْسًا لَا لَغْوٌ فِيهَا وَلَا تَأْثِيمٌ ٢٤

**25.** Ny zatovo maro avy ao aminy izay tahaka ireny voahagy voatahiry fatratra ireny no hivezivezy eo amin'izy ireo *mba hikarakara azy ireo.*

وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَهُمْ كَأَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَكْنُونٌ ٢٥

**26.** Ary hifampitodika sy hifanontany izy ireo.

وَ اَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ يَّتَسَآءَلُوْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ka hiteny hoe: "Talohan'izao, fony izahay teo anivon'ny fianakavianay dia nanahy fatratra *ny tsy fahafalian'i Allāh* izahay,"

قَالُوْٓا اِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِيْٓ اَهْلِنَا مُشْفِقِيْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** "Fa namela ny helokay i Allāh, ary nanavotra anay tamin'ny hirifirin'ny fitsofana mandoro."

فَمَنَّ اللّٰهُ عَلَيْنَا وَ وَقٰىنَا عَذَابَ السَّمُوْمِ ﴿٢٨﴾

**29.** "Nanana fahazarana ny nivavaka Taminy izahay taloha. Minoa marimarina fa Izy no Ilay Mpitahy sady Mpamindra fo."

اِنَّا كُنَّا مِنْ قَبْلُ نَدْعُوْهُ ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْبَرُّ الرَّحِيْمُ ﴿٢٩﴾ ع

R.2

**30.** Koa mampitandrema àry. Amin'ny alalan'ny fitahiana avy amin'ny Tomponao, sady tsy mpisikidy ianao no tsy adala.

فَذَكِّرْ فَمَآ اَنْتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَّ لَا مَجْنُوْنٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Ary hoy izy ireo: "Poeta ilay io; koa miandry loza izay halatsaky ny fotoana eo aminy ve izahay?"

اَمْ يَقُوْلُوْنَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهٖ رَيْبَ الْمَنُوْنِ ﴿٣١﴾

**32.** Lazao hoe: "Andraso ary! Izaho koa isan'ireo miandry miaraka aminareo aho."

قُلْ تَرَبَّصُوْا فَاِنِّيْ مَعَكُمْ مِّنَ الْمُتَرَبِّصِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ny fahafantaran'izy ireo ve no nibaiko azy ireo tamin'izany, sa vahoaka mpikomy izy ireo?

اَمْ تَاْمُرُهُمْ اَحْلَامُهُمْ بِهٰذَآ اَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Milaza ve izy ireo hoe: "Noforoniny izany"? Tsia, fa tsy te hino izy ireo.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ تَقَوَّلَهٗ ۚ بَلْ لَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Koa aoka izy ireo hitondra teny mitovy amin'izany. Raha milaza ny marina izy ireo!

فَلْيَاْتُوْا بِحَدِيْثٍ مِّثْلِهٖٓ اِنْ كَانُوْا صٰدِقِيْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Tsy nisy nahary avy amin'ny tsy misy ve izy ireo sa izy ireo ihany no mpahary?

اَمْ خُلِقُوْا مِنْ غَيْرِ شَيْءٍ اَمْ هُمُ الْخٰلِقُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Moa izy ireo ihany no nahary ny lanitra sy ny tany? Tsia, fa tsy manana fahalalana marina izy ireo.

اَمْ خَلَقُوا السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ ۚ بَلْ لَّا يُوْقِنُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Manana ny harenan'ny Tomponao ve izy ireo, sa izy ireo no mpiambina izany?

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمْ هُمُ الْمُصَيْطِرُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Moa manana tahotra hahazoana *manakatra ny lanitra* ka hihainoana *ny resaka ifanaovana any* izy ireo? Kanefa izay mihaino ho azy ireo no aoka hanome fahefana mazava.

أَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَسْتَمِعُونَ فِيهِ فَلْيَأْتِ مُسْتَمِعُهُم بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Moa misy zanaka vavy maro ho Azy *(Allāh)* sy zanaka lahy maro ho anareo?

أَمْ لَهُ الْبَنَٰتُ وَلَكُمُ الْبَنُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Mangataka valisoa amin'izy ireo va ianao ka ho bokan'ny trosa izy ireo noho izany?

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Manana ny *fahalalan'ny* tsy hita maso ve izy ireo ka handrakitra izany an-tsoratra?

أَمْ عِندَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٢﴾

**43.** Mikotrika fihokoana ve izy ireo? Fa ireo izay tsy mino no ho tratra amin'izany.

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا فَالَّذِينَ كَفَرُوا هُمُ الْمَكِيدُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Moa manana Andriamanitra ankoatra an'i Allāh izy ireo? Asandratra ho ambonin'izay rehetra alahatr'izy ireo Aminy anie i Allāh!

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ سُبْحَٰنَ اللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ary raha nahita sombin-danitra nilatsaka teo aminy izy ireo dia niteny hoe: "Rahona mivangongo ireo."

وَإِن يَرَوْا كِسْفًا مِّنَ السَّمَآءِ سَاقِطًا يَقُولُوا سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ﴿٤٥﴾

**46.** Avelao àry izy ireo ho irery mandra-pahitany ilay andro *nampanantenaina*, izay handriatan'ny varatra azy ireo.

فَذَرْهُمْ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي فِيهِ يُصْعَقُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ny andro izay tsy hahavitan'ireo teti-dratsin'izy ireo na inona na inona amin'izy ireo, ary izay tsy hanampiana azy ireo.

يَوْمَ لَا يُغْنِي عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary raha ny marina, ho an'ireo izay manao ny ratsy dia hisy famaizana iray hafa ankoatra'izany.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٨﴾

Saingy tsy mahafantatra ny ankamaroan'izy ireo.

**49.** Noho izany, mahandrasa ampaharetana ny fitsaran'ny Tomponao; satria azo antoka fa eo anoloan'ny masonay ianao; ary omeo voninahitra amin'ny Fiderana Azy ny Tomponao rehefa mitsangana *mba hivavaka* ianao;

وَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا ۖ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٩﴾

**50.** Ary omeo voninahitra ihany koa Izy mandritra ny ampaham-potoana amin'ny alina sy amin'ny filentehan'ny kintana.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَارَ النُّجُومِ ﴿٥٠﴾ ع




Toko Fahatelo Amby Dimampolo - 53

## AL-NADJM

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Amin'ny alalan'ny kintana rehefa milatsaka izany,

وَالنَّجْمِ إِذَا هَوٰى ②

**3.** Sady tsy nanary tena no tsy nivily lalana ny sakaizanareo,

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوٰى ③

**4.** Ary tsy niteny araka ny sitra-pony izy.

وَمَا يَنْطِقُ عَنِ الْهَوٰى ④

**5.** Tsy inona izao fa fanambarana *madio nambaran'Andriamanitra.*

إِنْ هُوَ إِلَّا وَحْيٌ يُّوْحٰى ⑤

**6.** *Ny Tompon'*ny fahefana lehibe indrindra no nampianatra azy izany,

عَلَّمَهٗ شَدِيْدُ الْقُوٰى ⑥

**7.** Ilay manana fahefana lehibe. Avy eo nipetraka teo amin'ny seza fiandrianany.

ذُوْ مِرَّةٍ ؕ فَاسْتَوٰى ⑦

**8.** Fony Izy teny amin'ny vodilanitra avo indrindra.

وَهُوَ بِالْأُفُقِ الْأَعْلٰى ⑧

**9.** Ary nanakaiky an'i Allāh *ny Mpaminany*; ary dia nidina nankeny amin'ny *olombelona* Izy.

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلّٰى ⑨

**10.** Hany ka lasa toy ny tadin-tsipìka roa izy, na akaiky kokoa.

فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ أَوْ أَدْنٰى ⑩

**11.** Noho izany dia nanambara tamin'ny mpanompony izay nambarany Izy.

فَأَوْحٰى إِلٰى عَبْدِهٖ مَا أَوْحٰى ⑪

**12.** Tsy namitaka *ny mpaminany* tamin'izay hitany ny fony.

مَا كَذَبَ الْفُؤَادُ مَا رَاٰى ⑫

**13.** Koa te hiady hevitra aminy mikasika izay hitany va ianareo?

أَفَتُمٰرُوْنَهٗ عَلٰى مَا يَرٰى ⑬

**14.** Azo antoka mbola fa nahita Azy fanindroany koa izy.

وَلَقَدْ رَاٰهُ نَزْلَةً أُخْرٰى ⑭

**15.** Eo an-kilan'ilay mokonazy lavidavitra kokoa,

عِنْدَ سِدْرَةِ الْمُنْتَهٰى ⑮

**16.** Eo an-kilany no misy ny Sahan'ny Fonenana mandrakizay.

عِنْدَهَا جَنَّةُ الْمَاْوٰى ﴿١٦﴾

**17.** Raha efa izany, nony nandrakotra izay naharakotra ilay mokonazy,

اِذْ يَغْشَى السِّدْرَةَ مَا يَغْشٰى ﴿١٧﴾

**18.** Dia tsy nihodina ny fijery no tsy very dia.

مَا زَاغَ الْبَصَرُ وَ مَا طَغٰى ﴿١٨﴾

**19.** Minoa marimarina fa hahita Fambara lehibe indrindra avy amin'ny Tompony izy.

لَقَدْ رَاٰى مِنْ اٰيٰتِ رَبِّهِ الْكُبْرٰى ﴿١٩﴾

**20.** Ankehitriny, iresaho momba an'i Lāt sy 'Ozza *aho*,

اَفَرَاَيْتُمُ اللّٰتَ وَالْعُزّٰى ﴿٢٠﴾

**21.** Ary i Manāt, ilay fahatelo, *andriamanibavy* iray hafa!

وَ مَنٰوةَ الثَّالِثَةَ الْاُخْرٰى ﴿٢١﴾

**22.** Hanky! Anareo ny lahy ary Azy ny vavy!

اَلَكُمُ الذَّكَرُ وَ لَهُ الْاُنْثٰى ﴿٢٢﴾

**23.** Raha ny marina dia fizarana tsy an-drariny izany.

تِلْكَ اِذًا قِسْمَةٌ ضِيْزٰى ﴿٢٣﴾

**24.** Anarana noforoninareo fotsiny ihany izany rehetra izany – ianareo sy ireo razambenareo – ny mikasika izany zavatra izany dia tsy nampidina fahefana mifanaraka amin'izany mihitsy i Allāh. Tsy manaraka afa-tsy hevi-dravina sy izay irian'ny fanahiny fotsiny ihany *izy ireo* nefa efa tonga ho azy ireo ilay taridalana avy amin'ny Tompon'izy ireo.

اِنْ هِيَ اِلَّآ اَسْمَآءٌ سَمَّيْتُمُوْهَآ اَنْتُمْ وَ
اٰبَآؤُكُمْ مَّآ اَنْزَلَ اللّٰهُ بِهَا مِنْ سُلْطٰنٍ ؕ
اِنْ يَّتَّبِعُوْنَ اِلَّا الظَّنَّ وَ مَا تَهْوَى
الْاَنْفُسُ ۚ وَ لَقَدْ جَآءَهُمْ مِّنْ رَّبِّهِمُ
الْهُدٰى ﴿٢٤﴾

**25.** Moa misy ho an'ny olona avokoa ve izay rehetra iriany.

اَمْ لِلْاِنْسَانِ مَا تَمَنّٰى ﴿٢٥﴾

**26.** Tsia! Fa an'i Allāh avokoa ny fiafaran'ny zavatra rehetra sy ireo rehetra izay efa nitranga teo aloha.

فَلِلّٰهِ الْاٰخِرَةُ وَ الْاُوْلٰى ﴿٢٦﴾ ع

R.2

**27.** Ary fiririry moa ireo anjely any an-danitra, saingy tsy hanao na inona na inona ny fangatahan-pifonana avy amin'izy ireo, raha tsy hoe aorian'ny fanomezan'i Allāh alalana an'izay tiany sy sitrany.

وَ كَمْ مِّنْ مَّلَكٍ فِي السَّمٰوٰتِ لَا تُغْنِيْ
شَفَاعَتُهُمْ شَيْـًٔا اِلَّا مِنْۢ بَعْدِ اَنْ يَّاْذَنَ
اللّٰهُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَ يَرْضٰى ﴿٢٧﴾

**28.** Izay tsy mino ny any Ankoatra no manome anaram-bavy ireo anjely ireo.

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ لَيُسَمُّونَ الْمَلَائِكَةَ تَسْمِيَةَ الْأُنْثَىٰ ﴿٢٨﴾

**29.** Fa tsy manam-pahalalana ny amin'izany na dia kely aza izy ireo – tsy manaraka zavatra hafa afa-tsy ny hevi-dravina izy ireo; ary tsy hahavita na inona na inona manoloana ny fahamarinana ny hevi-dravina.

وَمَا لَهُمْ بِهِ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ ۖ وَإِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا ﴿٢٩﴾

**30.** Mialà àry ianao amin'ireo izay miala amin'ny fahatsiarovana Anay, sady tsy mikatsaka afa tsy ny fiainana an-tany.

فَأَعْرِضْ عَنْ مَنْ تَوَلَّىٰ عَنْ ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿٣٠﴾

**31.** Eo amin'izany no fetra faran'izy ireo amin'ny fahalalana. Raha ny marina dia tena mahalala tsara izay mania amin'ny lalany ny Tomponao ary mahalala tsara izay manaraka ny tari-dalana Izy.

ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُمْ مِنَ الْعِلْمِ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنْ ضَلَّ عَنْ سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ اهْتَدَىٰ ﴿٣١﴾

**32.** Ary an'i Allāh irery ihany izay rehetra any an-danitra sy etỳ an-tany mba hahazoany manome valiny mifanentana amin'ny asa nataon'ireo izay manao ny ratsy, sy mba hahazoany mamaly soa mifanentana amin'ny soa vitan'ny mpanao soa,

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ لِيَجْزِيَ الَّذِينَ أَسَاءُوا بِمَا عَمِلُوا وَيَجْزِيَ الَّذِينَ أَحْسَنُوا بِالْحُسْنَى ﴿٣٢﴾

**33.** Ireo izay manalavitra ireo fahotana mandoza sy ireo fahavetavetana rehetra afa-tsy ny hadisoana madinidinika. Raha ny marina, ny Tomponao no lehibe indrindra amin'ny famelana – Mahafantatra anareo tsara hatrany amin'ny fotoana izay nahariany anareo avy amin'ny tany Izy ary fony ianareo vao notorotoroina tao an-kibon'ny reninareo. Koa aza mihevi-tena ho madio ianareo. Mahafanatra tsara izay *tena* tia vavaka Izy.

الَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَائِرَ الْإِثْمِ وَالْفَوَاحِشَ إِلَّا اللَّمَمَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ وَاسِعُ الْمَغْفِرَةِ ۚ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنْشَأَكُمْ مِنَ الْأَرْضِ وَإِذْ أَنْتُمْ أَجِنَّةٌ فِي بُطُونِ أُمَّهَاتِكُمْ ۖ فَلَا تُزَكُّوا أَنْفُسَكُمْ ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ اتَّقَىٰ ﴿٣٣﴾

R.3

**34.** Hitanao ve ilay nihodina?

أَفَرَأَيْتَ الَّذِي تَوَلَّىٰ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary nanome kely sady tsy vokatry ny fony?

وَاَعۡطٰى قَلِيۡلًا وَّاَكۡدٰى ﴿٣٥﴾

**36.** Manana fahalalana mikasika ny tsy hita maso ve izy mba hahitany?

اَعِنۡدَهٗ عِلۡمُ الۡغَيۡبِ فَهُوَ يَرٰى ﴿٣٦﴾

**37.** Moa tsy efa nampitandremana tamin'izay hita tao anatin'ny soratry Mosesy va izy?

اَمۡ لَمۡ يُنَبَّاۡ بِمَا فِىۡ صُحُفِ مُوۡسٰىۙ ﴿٣٧﴾

**38.** Sy tamin'i Abrahama izay nanatanteraka *ireo didy*?

وَاِبۡرٰهِيۡمَ الَّذِىۡ وَفّٰٓىۙ ﴿٣٨﴾

**39.** Fa tsy misy na iray aza amin'ny mpitondra entana ka hitondra ny entan'ny hafa.

اَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِّزۡرَ اُخۡرٰىۙ ﴿٣٩﴾

**40.** Ary tsy hahazo na inona na inona ny olona afa-tsy ireo valin'ny hatsembohany;

وَاَنۡ لَّيۡسَ لِلۡاِنۡسَانِ اِلَّا مَا سَعٰىۙ ﴿٤٠﴾

**41.** Ary koa ny hoe: "Ho fantatra tsy ho ela ny fiezahany;

وَاَنَّ سَعۡيَهٗ سَوۡفَ يُرٰى ﴿٤١﴾

**42.** Noho izany dia hovaliana soa amin'ny valisoa lehibe indrindra izy;

ثُمَّ يُجۡزٰىهُ الۡجَزَآءَ الۡاَوۡفٰىۙ ﴿٤٢﴾

**43.** Ary dia eo anilan'ny Tomponao no hihafaran'ny zava-drehetra.

وَاَنَّ اِلٰى رَبِّكَ الۡمُنۡتَهٰىۙ ﴿٤٣﴾

**44.** Ary Izy koa no hampitsiky *ny olona* sy hampitomany *ny olona.*

وَاَنَّهٗ هُوَ اَضۡحَكَ وَاَبۡكٰىۙ ﴿٤٤﴾

**45.** Ary Izy koa no mampisy ny fahafatesana sy manome ny aina.

وَاَنَّهٗ هُوَ اَمَاتَ وَاَحۡيَاۙ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary Izy koa no nahary ny olona ho lahy sy vavy.

وَاَنَّهٗ خَلَقَ الزَّوۡجَيۡنِ الذَّكَرَ وَ
الۡاُنۡثٰىۙ ﴿٤٦﴾

**47.** Avy amin'ny tsirin'aina indray mitete rehefa avoaka izany.

مِنۡ نُّطۡفَةٍ اِذَا تُمۡنٰى ﴿٤٧﴾

**48.** Ary Azy irery ihany ny fanantanterahana ny fahariana fanindroany;

وَاَنَّ عَلَيۡهِ النَّشۡاَةَ الۡاُخۡرٰىۙ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary izy no mampanan-karena sady manolotra ny harena mandra-paha tofoka.

وَاَنَّهٗ هُوَ اَغۡنٰى وَاَقۡنٰىۙ ﴿٤٩﴾

**50.** Ary Izy no Tompon'ny Sirios.

وَاَنَّهٗ هُوَ رَبُّ الشِّعۡرٰىۙ ﴿٥٠﴾

**51.** Ary izy no nandringana ny foko *voalohany* tamin'ireo 'Ād,

وَاَنَّهٗۤ اَهۡلَكَ عَادَا ۨالۡاُوۡلٰىۙ ﴿٥١﴾

**52.** Sy ny *foko* Thamōd ary tsy misy *olona* navelany hiangana tamin'izany.

وَثَمُودَا۟ فَمَآ أَبْقَىٰ ﴿٥٢﴾

**53.** Ary *nandrava* ny vahoakan'i Noa talohan'*izy ireo* Izy – raha ny marina dia tena olon-dratsy izy ireo no sady mpihoko indrindra –

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ﴿٥٣﴾

**54.** Sy nandrodana ireo tanàna feno ota *teo amin'ny vahoakan'i Lota* Izy,

وَالْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ﴿٥٤﴾

**55.** Mba handrakofan'ireo izay mandrakotra azy azy ireo.

فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٥﴾

**56.** Koa iza amin'ireo asa soan'ny Tomponao *ry olombelona* no tianao hotoherina?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٦﴾

**57.** Izy io dia mpampitandrina *mitovy lenta* amin'ireo mpampitandrina taloha.

هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ النُّذُرِ الْأُولَىٰٓ ﴿٥٧﴾

**58.** Mihamanakaiky ny ora izay tsy maintsy ho tonga.

أَزِفَتِ الْءَازِفَةُ ﴿٥٨﴾

**59.** Tsy misy hahasakana izany ankoatra an'i Allāh.

لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ اللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٩﴾

**60.** Koa gaga amin'izany fanambarana izany va ianareo?

أَفَمِنْ هَٰذَا الْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Ary mihomehy ianareo fa tsy mitomany?

وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Ary hitoetra tsy ho rototra amin-kavonavona ve ianareo?

وَأَنتُمْ سَٰمِدُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Koa miakohofa eo anoloan'i Allāh ary Tompoy Izy.

فَاسْجُدُوا۟ لِلَّهِ وَاعْبُدُوا۟ ۩ ﴿٦٣﴾

 ركوعاتها ٣ سُوْرَةُ الْقَمَرِ مَكِّيَّةٌ ٥٤ اٰياتها ٥٦ 

## Toko Fahaefatra Amby Dimampolo - 54
## AL-KAMAR
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Mihamanakaiky ilay Ora, ka vaky ny volana.

اِقْتَرَبَتِ السَّاعَةُ وَانْشَقَّ الْقَمَرُ ۝٢

**3.** Ary raha mahita Fambara iray izy ireo dia mihodina sady miteny hoe: "Fanova-maso efa mahazatra".

وَاِنْ يَّرَوْا اٰيَةً يُّعْرِضُوْا وَيَقُوْلُوْا سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ۝٣

**4.** Mitsipaka *ny fahamarinana* izy ireo ary manohy ny fihangetsangetsany. Saingy hotanteraka avokoa ny didin' *Andriamanitra.*

وَكَذَّبُوْا وَاتَّبَعُوْٓا اَهْوَآءَهُمْ وَكُلُّ اَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ۝٤

**5.** Ary efa tonga tao amin'izy ireo ny vaovao lehibe mirakitra fampitandremana.

وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مِّنَ الْاَنْۢبَآءِ مَا فِيْهِ مُزْدَجَرٌ ۝٥

**6.** Tapi-pahendrena - saingy tsy nitondra voka-tsoa ho azy ireo ny fampitandremana.

حِكْمَةٌ ۢ بَالِغَةٌ فَمَا تُغْنِ النُّذُرُ ۝٦

**7.** Noho izany dia mialà ianao amin'izy ireo – ny Andro izay iantsoan'ny Mpangaika azy ireo ho amin'ny zavatra ratsy dia ratsy ho azy ireo.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ ۘ يَوْمَ يَدْعُ الدَّاعِ اِلٰى شَيْءٍ نُّكُرٍ ۝٧

**8.** Dia hitanondrika izy ireo, hivoaka ny fasany, tahaka ny valala mielipatrana etsy sy eroa,

خُشَّعًا اَبْصَارُهُمْ يَخْرُجُوْنَ مِنَ الْاَجْدَاثِ كَاَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنْتَشِرٌ ۝٨

**9.** Hilomay hanatona ny Mpangaika. Ireo tsy mpino dia hilaza hoe: "Tena andro mampijaly ity"

مُّهْطِعِيْنَ اِلَى الدَّاعِ ؕ يَقُوْلُ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ۝٩

**10.** Nitsipaka *ny fahamarinana* talohan'izy ireo ny vahoakan'i Noa, ary tena nataon'izy ireo hoe mpandainga ny mpanomponay ary hoy izy ireo: "Adala sy voailika."

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ فَكَذَّبُوْا عَبْدَنَا وَقَالُوْا مَجْنُوْنٌ وَّازْدُجِرَ ۝١٠

**11.** Ary dia nitalaho tamin'ny Tompony izy ka nilaza hoe: "Trotraka aho ka mba vonjeo!"

فَدَعَا رَبَّهُ أَنِّي مَغْلُوبٌ فَانْتَصِرْ ١١

**12.** Tamin'izany dia nanokatra ny varavaran'ny lanitra Izahay ary nirotsaka nivatravatra ny rano;

فَفَتَحْنَا أَبْوَابَ السَّمَاءِ بِمَاءٍ مُنْهَمِرٍ ١٢

**13.** Ary nampiboiboika ireo loharano avy ao anaty tany Izahay, amin'izay dia mihaona *ireo rano roa* ireo araka ny tanjona efa voadidy.

وَفَجَّرْنَا الْأَرْضَ عُيُونًا فَالْتَقَى الْمَاءُ عَلَى
أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ١٣

**14.** Ary mitatitra izany tamin'ny *fitaovana vita tamin'ny* takela-kazo sy fantsika Izahay.

وَحَمَلْنَاهُ عَلَى ذَاتِ أَلْوَاحٍ وَدُسُرٍ ١٤

**15.** Nitsingevana teo ambany masonay izany; valisoa iray ho an'izay nailikilika izany.

تَجْرِي بِأَعْيُنِنَا جَزَاءً لِمَنْ كَانَ
كُفِرَ ١٥

**16.** Ary nataonay fambara *ho an'ireo taranaka ho avy ilay sambofiara;* saingy moa misy olona te hisitona lesona *avy amin'izany* va?

وَلَقَدْ تَرَكْنَاهَا آيَةً فَهَلْ مِنْ مُدَّكِرٍ ١٦

**17.** Koa tahaka ny inona *ny halozan*'ny famaizana avy Amiko sy ny fampitandremana avy Amiko!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ١٧

**18.** Raha ny marina dia nanamora *ny fahazoana sy* ny fitadidiana ny Kor'any Izahay saingy moa misy olona te hisitona lesona avy amin'izany va?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ
مُدَّكِرٍ ١٨

**19.** Nitsipaka ny *fahamarinana ny foko* 'Ād. Koa tahaka ny inona *ny halozan*'ny famaizana avy Amiko sy ny fampitandremana avy Amiko!

كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَ
نُذُرِ ١٩

**20.** Nandefa rivo-mahery tamin'izy ireo tamin'ny andro mampahory tsy manan-pahataperana Izahay.

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِي
يَوْمِ نَحْسٍ مُسْتَمِرٍّ ٢٠

**21.** Izay nanongotra ny olombelona, izay toy ireny vatan-kazo daty ireny.

تَنْزِعُ النَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ
مُنْقَعِرٍ ٢١

**22.** Koa tahaka ny inona *ny halozan*'ny famaizana avy Amiko sy ny fampitandremana avy Amiko!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٢٢

**23.** Raha ny marina dia nanamora *ny fahazoana sy* ny fitadidiana ny Kor'any Izahay saingy moa misy olona te hisitona lesona avy amin'izany va?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ مُدَّكِرٍ ٢٣

R.2

**24.** Nitsipaka ny fampitandremana ihany koa ny *vahoaka* Thamōd.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِالنُّذُرِ ٢٤

**25.** Ary hoy izy ireo: "Hanky! Hanaraka olona avy eto aminay ihany izany izahay? Koa raha ny marina dia ho ao anaty fahadisoana sy hadalana izahay."

فَقَالُوا أَبَشَرًا مِنَّا وَاحِدًا نَتَّبِعُهُ إِنَّا إِذًا لَفِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ٢٥

**26.** "Moa tamintsika, dia izy irery no nanambarana ny Antso? Tsia, fa mpandainga be avonavona izy".

أَؤُلْقِيَ الذِّكْرُ عَلَيْهِ مِنْ بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ٢٦

**27.** Ho fantatr'izy ireo rahampitso hoe iza no mpandainga be avonavona.

سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَنِ الْكَذَّابُ الْأَشِرُ ٢٧

**28.** Handefa ny rameva vavy ho fitsapana ho azy ireo Izahay. Koa araho maso izy ireo *ry Ṣāliḥ*, ary manàna faharetana.

إِنَّا مُرْسِلُو النَّاقَةِ فِتْنَةً لَهُمْ فَارْتَقِبْهُمْ وَاصْطَبِرْ ٢٨

**29.** Ary lazao azy ireo fa nozaraina ho azy ireo ny rano; koa aoka ny sokajy tsirairay samy hiala hetaheta amin'ny ora voatondro ho azy avy.

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ الْمَاءَ قِسْمَةٌ بَيْنَهُمْ كُلُّ شِرْبٍ مُحْتَضَرٌ ٢٩

**30.** Fa niantso ny namany izy ireo, ary nosamboriny izany *rameva vavy* izany ka notapahany ny laferany.

فَنَادَوْا صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَى فَعَقَرَ ٣٠

**31.** Koa tahaka ny inona *ny halozan*'ny famaizana avy Amiko sy ny fampitandremana avy Amiko!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣١

**32.** Tsio-drivotra iray monja no nalefanay tany amin'izy ireo ary dia tonga toy ny bozaka maina voahosihosy izy ireo.

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَاحِدَةً فَكَانُوا كَهَشِيمِ الْمُحْتَظِرِ ٣٢

**33.** Raha ny marina dia nanamora *ny fahazoana sy* ny fitadidiana ny Kor'any Izahay saingy moa misy olona te hisitona lesona avy amin'izany va?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ مُدَّكِرٍ ٣٣

**34.** Nitsipaka ireo izay nampitandrina ihany koa ny vahoakan’i Lota.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوْطٍۭ بِالنُّذُرِ ﴿٣٤﴾

**35.** Nandefa tafio-bato teo amin’izy ireo Izahay, afa-tsy tamin’ny fianakavian’i Lota izay navotanay raha vao mangirandratsy ny andro,

اِنَّآ اَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا اِلَّآ اٰلَ لُوْطٍ نَجَّيْنٰهُمْ بِسَحَرٍ ﴿٣٥﴾

**36.** Toy ny tombondahiny avy Aminay, toy izany no hamalianay soa izay mahay mankasitraka.

نِّعْمَةً مِّنْ عِنْدِنَا كَذٰلِكَ نَجْزِيْ مَنْ شَكَرَ ﴿٣٦﴾

**37.** Ary raha ny marina dia nampitandrina azy ireo tamin’ny famaizana avy Aminay izy saingy niahiahy mikasika ireo fampi-tandremana izy ireo.

وَلَقَدْ اَنْذَرَهُمْ بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا بِالنُّذُرِ ﴿٣٧﴾

**38.** Ary nikasa hamily lalana azy ampitaka tamin’ireo vahininy izy ireo noho izany dia nataonay jamba ny mason’izy ireo *ary hoy izahay hoe:* “Andramo amin’izay ny famaizana sy fampitandremana avy Amiko.”

وَلَقَدْ رَاوَدُوْهُ عَنْ ضَيْفِهٖ فَطَمَسْنَآ اَعْيُنَهُمْ فَذُوْقُوْا عَذَابِيْ وَنُذُرِ ﴿٣٨﴾

**39.** Ary vao maraina dia nianjady tamin’izy ireo ny famaizana maharitra.

وَلَقَدْ صَبَّحَهُمْ بُكْرَةً عَذَابٌ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣٩﴾

**40.** Andramo amin’izay ny famaizana sy fampitandremana avy Amiko.

فَذُوْقُوْا عَذَابِيْ وَنُذُرِ ﴿٤٠﴾

**41.** Raha ny marina dia nanamora *ny fahazoana sy* ny fitadidiana ny Kor'any Izahay saingy moa misy olona te hisitona lesona avy amin’izany va?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْاٰنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ مُّدَّكِرٍ ﴿٤١﴾

R.3

**42.** Ary minoa marimarina fa efa tonga tamin’ny vahoakan’i Farao koa ireo mpampitandrina.

وَلَقَدْ جَآءَ اٰلَ فِرْعَوْنَ النُّذُرُ ﴿٤٢﴾

**43.** Nitsipaka ny Fambara rehetra avy Aminay izy ireo; koa nisambotra azy ireo Izahay; tahaka ny nisambaoran’Ilay Mahery sady Tena Mahefa ny zava-drehetra.

كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا كُلِّهَا فَاَخَذْنٰهُمْ اَخْذَ عَزِيْزٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٤٣﴾

**44.** Moa mendrika kokoa noho izy ireo va ireo tsy mpino ao aminareo? Sa

اَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ اُولٰٓئِكُمْ اَمْ لَكُمْ

misy navahana manokana ho anareo ao amin'ny Soratra?

بَرَآءَةٌ فِي الزُّبُرِ ﴿٤٤﴾

**45.** Milaza ve izy ireo hoe: "Tafika Mpandresy izahay?"

أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُّنْتَصِرٌ ﴿٤٥﴾

**46.** Tsy ho ela dia havily lalana ireo tafika ka hitsoaka avy eo.

سَيُهْزَمُ الْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ الدُّبُرَ ﴿٤٦﴾

**47.** Eny, azo antoka fa ilay Ora no fetra voatondro ho azy ireo; ary vao mainka hampidi-doza sy hangidy kokoa ilay Ora.

بَلِ السَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَالسَّاعَةُ أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ﴿٤٧﴾

**48.** Minoa marimarina fa ho amin'ny fahaverezana tanteraka sy ho ao amin'ny fahadalana ireo olo-meloka.

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Ny andro izay hitaritaritana ny tarehin'izy ireo ho any amin'ny afo *dia holazaina aminy hoe*: "Andramo ary ny fitsapana ny Helo!"

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِي النَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا مَسَّ سَقَرَ ﴿٤٩﴾

**50.** Raha ny marina dia nahary ny zava-drehetra araka ny fatra *voatokana* ho amin'izany Izahay.

إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَٰهُ بِقَدَرٍ ﴿٥٠﴾

**51.** Ary *teny* indraim-bava no *nanatanterahana* ny didy avy Aminay tahaka ny indray mipi-maso.

وَمَا أَمْرُنَا إِلَّا وَٰحِدَةٌ كَلَمْحٍ بِالْبَصَرِ ﴿٥١﴾

**52.** Ary raha ny marina dia efa nandringana ny vondrona maro *toa* anareo, *talohanareo* Izahay saingy moa misy olona te hisitona lesona avy amin'izany va?

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Ary *voasoratra* ao amin'ireo Boky avokoa izay rehetra nataon'izy ireo.

وَكُلُّ شَيْءٍ فَعَلُوهُ فِي الزُّبُرِ ﴿٥٣﴾

**54.** Ary voarakitra avo avokoa ny zava-drehetra na ny kely na ny lehibe.

وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُّسْتَطَرٌ ﴿٥٤﴾

**55.** Minoa marimarina fa ho eo anivon'ireo Saha sy renirano ireo olo-marina.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٍ وَنَهَرٍ ﴿٥٥﴾

**56.** Ao amin'ny fitoeran'ny fahamarinana eo anatrehan'Ilay Mpanjaka tena Mahefa ny zava-drehetra.

فِي مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٥٦﴾

 أياتها ٧٩ سورة الرحمن مكية ٥٥ ركوعاتها ٣ 

## Toko Fahadimy Amby Dimampolo - 55
## AL-RAḤMĀN
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ilay *Andriamanitra* Be Fahasoavana,
اَلرَّحْمٰنُ ②

**3.** Izy no nampianatra ny Kor'any,
عَلَّمَ الْقُرْاٰنَ ③

**4.** Izy no nahary ny olombelona.
خَلَقَ الْاِنْسَانَ ④

**5.** Izy no nampianatra ny olombelona ny fahaiza-miteny mazava.
عَلَّمَهُ الْبَيَانَ ⑤

**6.** Ny masoandro sy ny volana dia *manaraka lalany* araka ny kajy izay efa voafetra.
اَلشَّمْسُ وَالْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ⑥

**7.** Ary ireo zava-maniry tsy misy taho sy ny hazo dia manaiky *amim-panetren-tena ny sitra-pony.*
وَّالنَّجْمُ وَالشَّجَرُ يَسْجُدٰنِ ⑦

**8.** Ary nasandrany *ho avo* ny lanitra, ary nametraka refy Izy,
وَالسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ الْمِيْزَانَ ⑧

**9.** Mba tsy handikanareo ny refy.
اَلَّا تَطْغَوْا فِي الْمِيْزَانِ ⑨

**10.** Koa lanjao am-pahamarinana àry ny zava-drehetra ary aza manome kely rehefa mandrefy ianareo.
وَاَقِيْمُوا الْوَزْنَ بِالْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا الْمِيْزَانَ ⑩

**11.** Ary nanomana ny tany ho an'ireo zava-boary Izy.
وَالْاَرْضَ وَضَعَهَا لِلْاَنَامِ ⑪

**12.** Izay ahitana voankazo *maro karazana* sy antrendry misy voa voafono koa.
فِيْهَا فَاكِهَةٌ وَّالنَّخْلُ ذَاتُ الْاَكْمَامِ ⑫

**13.** Ary voamadinika amin-korany sy zavamaniry manitra hafa.
وَالْحَبُّ ذُو الْعَصْفِ وَالرَّيْحَانُ ⑬

**14.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*
فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ⑭

**15.** Avy amin'ny tanimanga maina sy migoboka tsara tahaka ny tefy
خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ صَلْصَالٍ كَالْفَخَّارِ ⑮

tanimanga masaka no nahariany ny olombelona.

**16.** Ary avy tamin'ny lelafo no namoronany ny Jiny.

وَخَلَقَ الْجَآنَّ مِنْ مَّارِجٍ مِّنْ نَّارٍ ١٦

**17.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ١٧

**18.** Ilay Tompon'ny Andrefana roa sy Tompon'ny Antsinanana roa.

رَبُّ الْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ الْمَغْرِبَيْنِ ١٨

**19.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ١٩

**20.** Tena hampihaona ny ranomasimbe roa tokoa izy, amin'ny fampifandraisana izany.

مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيٰنِ ٢٠

**21.** *Ankehitriny*, misy sakana eo amin'izy ireo; satria tsy hifandray izy ireo.

بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيٰنِ ٢١

**22.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ٢٢

**23.** Mamoaka ny perla sy ny voahangy ao amin'izy roa ireo.

يَخْرُجُ مِنْهُمَا اللُّؤْلُؤُ وَالْمَرْجَانُ ٢٣

**24.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ٢٤

**25.** Ary Azy ireo sambo avo toy ny tendrombohitra ampadehanina eny amin'ny ranomasina.

وَلَهُ الْجَوَارِ الْمُنْشَئٰتُ فِي الْبَحْرِ
كَالْاَعْلَامِ ٢٥

**26.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ٢٦

R.2

**27.** Mandalo avokoa ny zava-drehetra etỳ an-tany

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Tsy hisy haharitra mandrakizay afa-tsy ny Tomponao, Tompon'ny Dera sy Voninahitra.

وَّ يَبْقٰى وَجْهُ رَبِّكَ ذُو الْجَلٰلِ وَ الْاِكْرَامِ ﴿٢٨﴾

**29.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٩﴾

**30.** Izy no italahoan'izay rehetra any an-danitra sy ety an-tany. Miseho amin'ny toetra vaovao isan'andro Izy.

يَسْـَٔلُهٗ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِيْ شَاْنٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣١﴾

**32.** Tsy ho ela dia hikarakara anareo Izahay, ry tarika roa lehibe!

سَنَفْرُغُ لَكُمْ اَيُّهَ الثَّقَلٰنِ ﴿٣٢﴾

**33.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٣﴾

**34.** O, ianareo mpiara-dia amin'ny Jiny sy ny olombelona! Raha afaka ny hihoatra ny fara vazantany amandanitra ianareo dia mandehana ary; saingy tsy afaka ny handeha amin'izany ianareo raha tsy misy alalana.

يٰمَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ اِنِ اسْتَطَعْتُمْ اَنْ تَنْفُذُوْا مِنْ اَقْطَارِ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ فَانْفُذُوْا ؕ لَا تَنْفُذُوْنَ اِلَّا بِسُلْطٰنٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٥﴾

**36.** Hisy lelanafo sy setroka halefa hanohitra anareo, sy setroka *mipololotra* tsy misy afo, ary tsy ho afaka ny hifanampy ianareo *manoloana izany.*

يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِّنْ نَّارٍ ۙ وَّ نُحَاسٌ فَلَا تَنْتَصِرٰنِ ﴿٣٦﴾

**37.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿۳۷﴾

**38.** Ary rehefa vaky ny lanitra ka hitovy loko amin'ny hoditra mena.

فَاِذَا انْشَقَّتِ السَّمَآءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَالدِّهَانِ ﴿۳۸﴾

**39.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿۳۹﴾

**40.** Amin'izany andro izany dia tsy hisy na olombelona na Jiny hohadinina amin'ny fahotany.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْـَٔلُ عَنْ ذَنْۢبِهٖۤ اِنْسٌ وَّلَا جَآنٌّ ﴿۴۰﴾

**41.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿۴۱﴾

**42.** Ho fantatra avy amin'ireo marika atao aminy ireo meloka ary horaisina amin'ny foto-bolo eo an-kandriny sy amin'ny tongony.

يُعْرَفُ الْمُجْرِمُوْنَ بِسِيْمٰهُمْ فَيُؤْخَذُ بِالنَّوَاصِيْ وَالْاَقْدَامِ ﴿۴۲﴾

**43.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿۴۳﴾

**44.** "Izany no Afobe izay tsy inoan'ireo meloka."

هٰذِهٖ جَهَنَّمُ الَّتِيْ يُكَذِّبُ بِهَا الْمُجْرِمُوْنَ ﴿۴۴﴾

**45.** Hanao faribolana eo anelanelan'ny Afo sy ny rano faran'izay mangotraka be izy ireo,

يَطُوْفُوْنَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيْمٍ اٰنٍ ﴿۴۵﴾

**46.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿۴۶﴾

R.3

**47.** Misy Saha roa ho an'izay matahotra mafy ahavon'ny toerana misy ny Tompony.

وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهٖ جَنَّتٰنِ ﴿۴۷﴾

**48.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٤٨

**49.** Misy sampana maro izy roa ireo.

ذَوَاتَآ أَفْنَانٍ ٤٩

**50.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٠

**51.** Misy loharano roa amin'izy roa ireo.

فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ٥١

**52.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٢

**53.** Karazan-boankazo mandeha tsiroaroa no hita ao.

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَاكِهَةٍ زَوْجَانِ ٥٣

**54.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٤

**55.** Hampandriana eo ambony *sofa* mipetraka eo ambony tapia izy ireo ka ny dobiliran'izany tapia izany dia lamba lasoa matevina. Ary ireo voankazo masaka avy amin'ireo Saha roa dia hitarozaka noho ny lanjany.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍ بَطَآئِنُهَا مِنْ
إِسْتَبْرَقٍ ۚ وَجَنَى ٱلْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ٥٥

**56.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٦

**57.** Ho hitanao ao koa ny tovovoavy tsara fitondran-tena, amin'ny fijery maotina, ka na ny olombelona na ny Jiny dia tsy hahakasika azy ireo alohan'izy ireo.

فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ
إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ٥٧

**58.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٨

hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

**59.** Sahala amin'ny hoe vato tsileondoza *(rubis)* sy voahangy *(perla)* izy ireo.

كَأَنَّهُنَّ الْيَاقُوتُ وَالْمَرْجَانُ ۝٥٩

**60.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ۝٦٠

**61.** Moa mety ho zavatra hafa noho ny hatsaram-panahy va ny valisoa avy amin'ny hatsaram-panahy?

هَلْ جَزَاءُ الْإِحْسَانِ إِلَّا الْإِحْسَانُ ۝٦١

**62.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ۝٦٢

**63.** Ary Saha roa *hafa* ankoatra ireo anakiroa ireo-

وَمِنْ دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ۝٦٣

**64.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ۝٦٤

**65.** Maintso antitra noho ny ravina mikitroka.

مُدْهَامَّتَانِ ۝٦٥

**66.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ۝٦٦

**67.** Hisy loharano anakiroa koa ao izay hisy rano mikoriana mafy.

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ۝٦٧

**68.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ۝٦٨

**69.** Samy hahitana *karazam-boankazo* maro sy ny daty ary apongabendanitra ao amin'izy roa ireo.

فِيهِمَا فَاكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ۝٦٩

**70.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ۝٧٠

hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

**71.** *Tovovavy maro* mendrika sy kanto ihany koa no ho hita ao –

فِيهِنَّ خَيْرَٰتٌ حِسَانٌ ٧١

**72.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٢

**73.** Tovovavy kanto baribary maso, tsara ambina anatin'ireo trano heva-

حُورٌ مَّقْصُورَٰتٌ فِى ٱلْخِيَامِ ٧٣

**74.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٤

**75.** Ka na ny olombelona na ny Jiny dia tsy hahakasika azy ireo alohan'izy ireo.

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ٧٥

**76.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٦

**77.** Handry ambony ondana maintso sy tapia mahafinaritra *izy ireo.*

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِىٍّ حِسَانٍ ٧٧

**78.** Koa inona amin'ireo asa soa noharian'ny Tomponareo àry no hotsinontsinoavinareo, ianareo roa tonta, *ry olombelona sy Jiny?*

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٨

**79.** Masina anie ny anaran'ny Tomponao, Tompon'ny Laza rehetra sy ny Voninahitra.

تَبَٰرَكَ ٱسْمُ رَبِّكَ ذِى ٱلْجَلَٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ٧٩ ع ٣ ١٣


رکوعاتها ٣ — سُورَةُ الْوَاقِعَةِ مَكِّيَّةٌ ٥٦ — آياتها ٩٧


## Toko Fahaenina Amby Dimampolo - 56
## AL-OĀ<u>K</u>I‘AH
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Rehefa ho tonga ny Fotoan-dehibe

إِذَا وَقَعَتِ ٱلۡوَاقِعَةُ ٢

**3.** Tsy azo lavina ny momban'ny fiavian'izany.

لَيۡسَ لِوَقۡعَتِهَا كَاذِبَةٌ ٣

**4.** Hanetry ny *olona sasany* Izy, ary hanandratra *ny hafa.*

خَافِضَةٞ رَّافِعَةٌ ٤

**5.** Rehefa hihovitrovirina noho ny hovitrovitra *mafy* ny tany,

إِذَا رُجَّتِ ٱلۡأَرۡضُ رَجّٗا ٥

**6.** Ka ho torotoro tanteraka ny tendrombohitra,

وَبُسَّتِ ٱلۡجِبَالُ بَسّٗا ٦

**7.** Dia ho zary vovoka naparitaka izy ireny.

فَكَانَتۡ هَبَآءٗ مُّنۢبَثّٗا ٧

**8.** Ary *hozaraina* ho sokajy telo ianareo.

وَكُنتُمۡ أَزۡوَٰجٗا ثَلَٰثَةٗ ٨

**9.** Ary ireo olona avy ao an-kavanana; ary inona moa ireo olona avy eo an-kavanana?

فَأَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ٩

**10.** Ary ireo olona avy ao an-kavia; ary inona moa ireo olona avy eo an-kavia?

وَأَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ مَآ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ١٠

**11.** *Fahatelo*, ireo aloha indrindra; izy ireo no aloha indrindra;

وَٱلسَّٰبِقُونَ ٱلسَّٰبِقُونَ ١١

**12.** Izy ireo no ho akaiky *an'Andraimanitra.*

أُوْلَٰٓئِكَ ٱلۡمُقَرَّبُونَ ١٢

**13.** *Ho* ao amin'ny Sahan'ny fahafinaretana *izy ireo.*

فِي جَنَّٰتِ ٱلنَّعِيمِ ١٣

**14.** Sokajy iray lehibe avy amin'ireo mpino *voalohany.*

ثُلَّةٞ مِّنَ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٤

**15.** Ary andiany kely avy amin'ireo izay tonga taoriana,

وَقَلِيلٞ مِّنَ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٥

**16.** *Nipetraka* tambony sofa maro mirenty *volamena sy vatosoa izy ireo.*

عَلٰى سُرُرٍ مَّوۡضُوۡنَةٍ ﴿۱۶﴾

**17.** Mandrimandry eo ambonin’ireo sofa mifanatrika ny andaniny sy ankilany.

مُّتَّكِـِٕيۡنَ عَلَيۡهَا مُتَقٰبِلِيۡنَ ﴿۱۷﴾

**18.** Hisy lehilahy tanora maro izay tsy mety ho antintra mihitsy hivezivezy eo amin’izy ireo *mba hikarakara azy ireo*,

يَطُوۡفُ عَلَيۡهِمۡ وِلۡدَانٌ مُّخَلَّدُوۡنَ ﴿۱۸﴾

**19.** *Izay mitondra* gôbile sy jôgy ary kaopy *nofenoina rano* teny an-doharano mikoriana –

بِاَكۡوَابٍ وَّ اَبَارِيۡقَ ۙ وَ كَاۡسٍ مِّنۡ مَّعِيۡنٍ ﴿۱۹﴾

**20.** Tsy harary an-doha amin’izany izy ireo ary tsy ho mamon’izany mihitsy –

لَّا يُصَدَّعُوۡنَ عَنۡهَا وَ لَا يُنۡزِفُوۡنَ ﴿۲۰﴾

**21.** Sady *mitondra* voankazo maro araka ny safidin’*ireo mpino voalohany*-

وَ فَاكِهَةٍ مِّمَّا يَتَخَيَّرُوۡنَ ﴿۲۱﴾

**22.** Sy nofom-borona araka izay tian’izy ireo.

وَ لَحۡمِ طَيۡرٍ مِّمَّا يَشۡتَهُوۡنَ ﴿۲۲﴾

**23.** Ary hisy tovovavy kanto sy barimaso maro ao,

وَ حُوۡرٌ عِيۡنٌ ﴿۲۳﴾

**24.** Tahaka ny perla tsara afina *sy voaaro.*

كَاَمۡثَالِ اللُّؤۡلُوءِ الۡمَكۡنُوۡنِ ﴿۲۴﴾

**25.** Ho valisoa noho izay nataon’izy ireo.

جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوۡا يَعۡمَلُوۡنَ ﴿۲۵﴾

**26.** Tsy handre teny tsy misy fotony sy teny fanamelohana izy ireo,

لَا يَسۡمَعُوۡنَ فِيۡهَا لَغۡوًا وَّ لَا تَاۡثِيۡمًا ﴿۲۶﴾

**27.** Afa-tsy ny *tenim-piarahabana ihany*: “Fiadanana! Fiadanana!”

اِلَّا قِيۡلًا سَلٰمًا سَلٰمًا ﴿۲۷﴾

**28.** Ary ireo olona avy ao an-kavanana; ary inona moa ireo olona avy eo an-kavanana?

وَ اَصۡحٰبُ الۡيَمِيۡنِ ۙ مَاۤ اَصۡحٰبُ الۡيَمِيۡنِ ﴿۲۸﴾

**29.** Ho eo anivon’ny mokonazy tsy misy tsilo izy ireo.

فِيۡ سِدۡرٍ مَّخۡضُوۡدٍ ﴿۲۹﴾

**30.** Sy lafik’akondro maro,

وَّ طَلۡحٍ مَّنۡضُوۡدٍ ﴿۳۰﴾

**31.** Sy alokaloka midadasika,

وَّ ظِلٍّ مَّمۡدُوۡدٍ ﴿۳۱﴾

**32.** Sy rano mikoriana.

وَّ مَآءٍ مَّسۡكُوۡبٍ ﴿۳۲﴾

**33.** Sy voankazo marobe,

وَّ فَاكِهَةٍ كَثِيْرَةٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Izay, tsy voaoty no sady tsy hisy voarara,

لَّا مَقْطُوْعَةٍ وَّلَا مَمْنُوْعَةٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary *hahazo* vady mihaja izy ireo.

وَّ فُرُشٍ مَّرْفُوْعَةٍ ﴿٣٥﴾

**36.** Raha ny marina dia noharianay avy amin'ny fahariana *mahagaga* izy ireo.

اِنَّآ اَنْشَاْنٰهُنَّ اِنْشَآءً ﴿٣٦﴾

**37.** Ary nataonay virijiny izy ireo,

فَجَعَلْنٰهُنَّ اَبْكَارًا ﴿٣٧﴾

**38.** Be fitiavana, mitovy taona,

عُرُبًا اَتْرَابًا ﴿٣٨﴾

**39.** Ho an'ireo izay eo amin'ny lafiny havanana:

لِّاَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٣٩﴾ ع ١ ٣٩ ١٤

R.2

**40.** Sokajy iray lehibe avy amin'ireo olona voalohany.

ثُلَّةٌ مِّنَ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Ary andiany lehibe avy amin'ireo olon'ny andro farany,

وَ ثُلَّةٌ مِّنَ الْاٰخِرِيْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Ary ireo olona avy ao an-kavia; ary inona moa ireo olona avy eo an-kavia?

وَ اَصْحٰبُ الشِّمَالِ ۙ۬ مَآ اَصْحٰبُ الشِّمَالِ ﴿٤٢﴾

**43.** *Ho eo* afovoan'ny rivotra mandoro sy rano mangotraka izy ireo

فِيْ سَمُوْمٍ وَّ حَمِيْمٍ ﴿٤٣﴾

**44.** Sady ho eo ambany aloky ny setroka mainty,

وَّظِلٍّ مِّنْ يَّحْمُوْمٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Tsy hisy hatsiatsiaka no tsy hisy fahasoavana.

لَّا بَارِدٍ وَّ لَا كَرِيْمٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Alohan'izany dia nilomano anatin'ny fiadanana sy harem-be izy ireo,

اِنَّهُمْ كَانُوْا قَبْلَ ذٰلِكَ مُتْرَفِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ary nikiribiby tao anatin'ny fahotana goavana.

وَ كَانُوْا يُصِرُّوْنَ عَلَى الْحِنْثِ الْعَظِيْمِ ﴿٤٧﴾

**48.** Ary fahazaran'izy ireo ny filazana hoe: "Hanky! Rehefa maty izany izahay ka hody vovoka sy taolam-potsy dia hatsangana amin'ny maty tokoa,"

وَكَانُوْا يَقُوْلُوْنَ ۙ۬ اَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَّعِظَامًا ءَاِنَّا لَمَبْعُوْثُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** "Ary toy izany koa ireo razanay fahiny?"

اَوَ اٰبَآؤُنَا الْاَوَّلُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Lazao hoe: "Ireo voalohany, sy ireo tonga taty aoriana tokoa"

قُلْ اِنَّ الْاَوَّلِيْنَ وَالْاٰخِرِيْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** "No hovoriana amin'ny Ora raikitra amin'ilay andro iray efa voatondro."

لَمَجْمُوْعُوْنَ ۙ اِلٰى مِيْقَاتِ يَوْمٍ مَّعْلُوْمٍ ﴿٥١﴾

**52.** Koa, ianareo izay nania sy nandà *ny fahamarinana*,

ثُمَّ اِنَّكُمْ اَيُّهَا الضَّآلُّوْنَ الْمُكَذِّبُوْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** "Tena mihinana marina tokoa ny hazo Zakkōm ianareo,"

لَاٰكِلُوْنَ مِنْ شَجَرٍ مِّنْ زَقُّوْمٍ ﴿٥٣﴾

**54.** "Ary hameno ny kibonareo amin'izany ianareo,"

فَمَالِـُٔوْنَ مِنْهَا الْبُطُوْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** "Ary amin'izany koa dia hisotro rano mangotraka eny amboniny,"

فَشٰرِبُوْنَ عَلَيْهِ مِنَ الْحَمِيْمِ ﴿٥٥﴾

**56.** "Higoka toy ny rameva izay mangetaheta fatratra ianareo."

فَشٰرِبُوْنَ شُرْبَ الْهِيْمِ ﴿٥٦﴾

**57.** Izany no handraisana azy ireo amin'ny Andro fitsarana.

هٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ الدِّيْنِ ﴿٥٧﴾

**58.** Izahay no nahary anareo. Koa nahoana no tsy mankasitraka izany ianareo?

نَحْنُ خَلَقْنٰكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Ahoana ny fiheveranareo *ny tsirinaina indray* mitete avoakanareo?

اَفَرَءَيْتُمْ مَّا تُمْنُوْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Moa ianareo no namorona izany, sa Izahay no Mpahary *izany*?

ءَاَنْتُمْ تَخْلُقُوْنَهٗٓ اَمْ نَحْنُ الْخٰلِقُوْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** Izahay no nanendry ny fahafatesana ho eo aminareo rehetra; ary tsy hisy hahasakana anay,

نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ الْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوْقِيْنَ ﴿٦١﴾

**62.** Ny hanova izao endrikareo izao amin-javatra iray izay tsy fantatrareo.

عَلٰٓى اَنْ نُّبَدِّلَ اَمْثَالَكُمْ وَنُنْشِئَكُمْ فِيْ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ary fantatrareo soa aman-tsara ilay fahariana voalohany. Koa nahoana ianareo no tsy mandinika?

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ النَّشْاَةَ الْاُوْلٰى فَلَوْلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** Hitanareo ve ireo izay nafafinareo?

اَفَرَءَيْتُمْ مَّا تَحْرُثُوْنَ ﴿٦٤﴾

**65.** Moa ianareo no namboly azy ireny, sa Izahay no mpamboly azy ireny?

ءَاَنْتُمْ تَزْرَعُوْنَهٗٓ اَمْ نَحْنُ الزّٰرِعُوْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** Azonay natao ny namotipotika azy ireny raha izany no sitrakay, ary amin'izany dia tsy hitsahatra ny hitaraina ianareo:

لَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنٰهُ حُطَامًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُوْنَ ٦٦

**67.** "Rava fananana izahay!"

إِنَّا لَمُغْرَمُوْنَ ٦٧

**68.** "Sady tena tsy nanana na inona na inona izahay."

بَلْ نَحْنُ مَحْرُوْمُوْنَ ٦٨

**69.** Hitanareo ve ny rano sotroinareo?

أَفَرَءَيْتُمُ الْمَآءَ الَّذِيْ تَشْرَبُوْنَ ٦٩

**70.** Moa ianareo no nampirotsaka azy ireny avy eny amin'ny rahona; sa Izahay no nampirotsaka azy ireny?

ءَأَنْتُمْ أَنْزَلْتُمُوْهُ مِنَ الْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ الْمُنْزِلُوْنَ ٧٠

**71.** Azonay natao ny nampangidy azy ireny raha tianay izany koa nahoana ianareo no tsy mahalala mankasitraka?

لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُوْنَ ٧١

**72.** Hitanareo ny afo izay arehitrareo?

أَفَرَءَيْتُمُ النَّارَ الَّتِيْ تُوْرُوْنَ ٧٢

**73.** Moa ianareo no namorona ny kitay amin'izany sa Izahay no Mpamokatra izany?

ءَأَنْتُمْ أَنْشَأْتُمْ شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ الْمُنْشِئُوْنَ ٧٣

**74.** Nanao fampahatsahivana sy nanome tombon-dahiny ho an'ireo mpivahiny avy amin'izany Izahay.

نَحْنُ جَعَلْنٰهَا تَذْكِرَةً وَّمَتَاعًا لِّلْمُقْوِيْنَ ٧٤

**75.** Koa derao ny anaran'ny Tomponao, Ilay Avo Indrindra.

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيْمِ ٧٥

R.3

**76.** Tsia fa maneho ho porofo ireo kintana manandrambo aho.

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَوٰقِعِ النُّجُوْمِ ٧٦

**77.** Raha ny marina tokoa dia izany no porofo lehibe, raha mba mahafantatra ianareo –

وَإِنَّهٗ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُوْنَ عَظِيْمٌ ٧٧

**78.** Tena ilay Kor'any ambony indrindra tokoa ity,"

إِنَّهٗ لَقُرْاٰنٌ كَرِيْمٌ ٧٨

**79.** Anatina Boky tsara aro,

فِيْ كِتٰبٍ مَّكْنُوْنٍ ٧٩

**80.** Tsy misy afaka mikasika azy afa-tsy ireo izay madio.

لَّا يَمَسُّهٗٓ إِلَّا الْمُطَهَّرُوْنَ ٨٠

**81.** Fanambarana avy amin'ny Tompon'izao tontolo izao izany,

تَنْزِيْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ٨١

**82.** Moa izany lahateny masina izany no hotsinontsinoavinareo?

أَفَبِهٰذَا الْحَدِيْثِ أَنْتُمْ مُّدْهِنُوْنَ ٨٢

**83.** Ary ataonareo asa fitadiavana ve izany fitsipahana *izany Boky* izany?

وَتَجْعَلُوْنَ رِزْقَكُمْ اَنَّكُمْ تُكَذِّبُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ary nahoana ary, rehefa an-tenda ny ain’ny *ambavahoana*,

فَلَوْلَآ اِذَا بَلَغَتِ الْحُلْقُوْمَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ary, amin’izay fotoana izay, mijery ianareo –

وَاَنْتُمْ حِيْنَئِذٍ تَنْظُرُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Ary Izahay akaiky azy kokoa noho ianareo, ka tsy mahita ianareo –

وَنَحْنُ اَقْرَبُ اِلَيْهِ مِنْكُمْ وَلٰكِنْ لَّا تُبْصِرُوْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Koa nahoana ary raha toa ka tsy manana tatitra omena ianareo.

فَلَوْلَآ اِنْ كُنْتُمْ غَيْرَ مَدِيْنِيْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** No tsy vitanareo ny tsy hamerina izany, raha tena olo-marina ianareo?

تَرْجِعُوْنَهَآ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** Nefa raha isan’ireo izay akaiky *an’Andriamanitra ilay ambavahaona*,

فَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Dia misy fahalavorariam-piainana sy hani-pahasambarana, ary Saha henin-javatsoa mba ho azy,

فَرَوْحٌ وَّرَيْحَانٌ ۙ وَّجَنَّتُ نَعِيْمٍ ﴿٩٠﴾

**91.** Ary raha avy tamin’ireo eo an-kavanana izy,

وَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنْ اَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٩١﴾

**92.** Dia “Ho aminao izay avy eo ankavanana anie ny Fiadanana.”

فَسَلٰمٌ لَّكَ مِنْ اَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٩٢﴾

**93.** Fa raha isan’ireo mandà ny fahamarinana sy *isan’ireo* olom-bery izy,

وَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنَ الْمُكَذِّبِيْنَ الضَّآلِّيْنَ ﴿٩٣﴾

**94.** Dia rano mangotraka no handraisana *azy*,

فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيْمٍ ﴿٩٤﴾

**95.** Sy fandorana any amin’ny Afobe.

وَّتَصْلِيَةُ جَحِيْمٍ ﴿٩٥﴾

**96.** Minoa marimarina fa ny marina tsy azo lavina tokoa izany.

اِنَّ هٰذَا لَهُوَ حَقُّ الْيَقِيْنِ ﴿٩٦﴾

**97.** Noho izany dia ankalazao ny anaran’ny Tomponao, Ilay avo Indrindra.

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيْمِ ﴿٩٧﴾ ع



آيَاتُهَا ٣٠ — سُوْرَةُ الْحَدِيْدِ مَدَنِيَّةٌ ٥٧ — رُكُوْعَاتُهَا ٤



## Toko Fahafito Amby Dimampolo - 57
## AL-ḤADĪD
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**1.** Amin’ny Anaran’i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَهُوَ
الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ②

**2.** Midera an’i Allāh avokoa izay rehetra any an-danitra sy ety an-tany; Izy no Ilay Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ يُحْيٖ وَ
يُمِيْتُ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ③

**3.** Azy ny fanjakan’ny lanitra sy ny tany; Izy no manome ny aina ary avy Aminy ny fahafatesana; manampahefana amin’ny zava-drehetra Izy.

هُوَ الْاَوَّلُ وَالْاٰخِرُ وَالظَّاهِرُ وَالْبَاطِنُ ۚ
وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ④

**4.** Izy no Fiandohana sy Fiafarana, ary Miharihary sy Takona, ary mahafantatra tsara ny zava-drehetra Izy.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ
سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ ۚ
يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْاَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ
مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ
فِيْهَا ۚ وَهُوَ مَعَكُمْ اَيْنَ مَا كُنْتُمْ ۚ وَاللّٰهُ
بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ⑤

**5.** Izy no nahary ny lanitra sy ny tany tao anatin’ny henemana; avy eo dia nipetraka teo amin’ny seza fiandrianana Izy. Fantany izay rehetra miditra mankao anaty tany sy izay rehetra mivoaka avy ao anaty tany ary izay rehetra midina avy any an-danitra sy ireo rehetra izay miakatra any. Ary miaraka aminareo amin’izay misy anareo Izy. Ary mahita izay rehetra ataonareo i Allāh.

لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَاِلَى
اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ⑥

**6.** Azy ny fanjakan’ny lanitra sy ny tany; ary amin’i Allāh no ankinina ny raharaha rehetra.

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَ يُوْلِجُ
النَّهَارَ فِي الَّيْلِ ۚ وَهُوَ عَلِيْمٌ بِذَاتِ
الصُّدُوْرِ ⑦

**7.** Mandevona ny alina ao anatin’ny andro Izy, ary mandevona ny andro ao anatin’ny alina; ary mahafantatra tsara izay kobonina ao am-po Izy.

اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ اَنْفِقُوْا مِمَّا
جَعَلَكُمْ مُّسْتَخْلَفِيْنَ فِيْهِ ۚ فَالَّذِيْنَ

**8.** Minoa an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy, ary ampiasao *amin’ny alalan’i Allāh* izay nampadovàny anareo. Ary

izay mino eo aminareo sy mampiasa ny fananany amin'izany dia hahazo valisoa lehibe.

آمَنُوا مِنكُمْ وَأَنفَقُوا لَهُمْ أَجْرٌ
كَبِيرٌ ﴿٨﴾

**9.** Fa maninona ianareo no tsy mino an'i Allāh, nefa mitarika anareo mba hino ny Tomponareo ny Iraka, ary efa nandray ny fanekena avy aminareo Izy, raha tena mpino marina tokoa ianareo.

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ ۙ وَالرَّسُولُ
يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا بِرَبِّكُمْ وَقَدْ أَخَذَ
مِيثَاقَكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٩﴾

**10.** Izy no mandrotsaka ireo Fambara mazava amin'ny mpanompony, mba hahafahany mampivoaka anareo avy ao amin'ny haizina ho amin'ny fahazavana. Ary raha ny marina dia be Fangorahana sady Mpamindra fo aminareo i Allāh.

هُوَ الَّذِي يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِ آيَاتٍ
بَيِّنَاتٍ لِّيُخْرِجَكُم مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى
النُّورِ ۚ وَإِنَّ اللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٠﴾

**11.** Fa maninona ianareo no tsy mampiasa ny fanananareo amin'ny lalan'i Allāh nefa an'i Allāh ireo lova avy amin'ny lanitra sy ny tany? Izay mampiasa izany sy izay mitolona eo aminareo alohan'ny Fandresena dia tsy mitovy. Laharana ambony kokoa izy ireo miohatra amin'ireo izay nanao fandaniana sy ireo izay nitolona tao aorian'ny *Fandresena*. Ary mampanantena zava-tsoa ho an'ny rehetra Allāh. Ary mahalala tsara izay ataonareo i Allāh.

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ
وَلِلَّهِ مِيرَاثُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ
لَا يَسْتَوِي مِنكُم مَّنْ أَنفَقَ مِن قَبْلِ
الْفَتْحِ وَقَاتَلَ ۚ أُولَٰئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ
الَّذِينَ أَنفَقُوا مِن بَعْدُ وَقَاتَلُوا ۚ وَكُلًّا
وَعَدَ اللَّهُ الْحُسْنَىٰ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
خَبِيرٌ ﴿١١﴾ ع ١١ ١٧

R.2

**12.** Iza no olona hampindrana fampindramana tsara ho an'i Allāh? Dia hampitomboiny ho azy izany ary hahazo valisoa tsy hita pesipesenina izy;

مَّن ذَا الَّذِي يُقْرِضُ اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا
فَيُضَاعِفَهُ لَهُ وَلَهُ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١٢﴾

**13.** Ary ny andro hahitanao ny hitselaran'ny hazavan'ireo mpino lahy sy vavy eo alohany sy ao ankavanany, *holazaina izy ireo hoe*: "Vaovao mahafaly ho anareo anio!

يَوْمَ تَرَى الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ
يَسْعَىٰ نُورُهُم بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَ
بِأَيْمَانِهِم بُشْرَاكُمُ الْيَوْمَ جَنَّاتٌ
تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ

Saha misy rano mikoriana, ary ao ianareo no honina mandrakizay. Ao no fandresena lehibe indrindra."

فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٣﴾

**14.** Ny andro izay hilazan'ireo mpiatsaravelatsihy lahy sy vavy amin'ireo mino hoe: "Aleo izahay mba haka kely amin'ny fahazavanareo". Dia holazaina azy ireo hoe: "Miverena *raha afaka ianareo* ary mitadiava fahazavana." Ary hisy rindrina misy varavarana izay hatsangana ao anatiny. Famindram-po tanteraka no ho ao anatiny ary ny eo anoloana avy any ivelany dia ho fahoriana.

يَوْمَ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالْمُنَافِقَاتُ
لِلَّذِينَ آمَنُوا انْظُرُونَا نَقْتَبِسْ مِنْ
نُورِكُمْ قِيلَ ارْجِعُوا وَرَاءَكُمْ فَالْتَمِسُوا
نُورًا ۖ فَضُرِبَ بَيْنَهُمْ بِسُورٍ لَهُ بَابٌ ۖ
بَاطِنُهُ فِيهِ الرَّحْمَةُ وَظَاهِرُهُ مِنْ
قِبَلِهِ الْعَذَابُ ﴿١٤﴾

**15.** Hiantsoantso amin'izy ireo toy izao izy ireo hoe: "Moa tsy niaraka taminareo izahay?" Hamaly hoe izy ireo: "Eny tokoa, saingy azon'ny fankam-panahy ianareo sady nisalasala sy niahiahy, ary namitaka anareo ny faniriam-ponareo raha tsy tonga teo aminareo ny didin'i Allāh. Ary namitaka anareo ny amin'i Allāh ny Mpamitaka.

يُنَادُونَهُمْ أَلَمْ نَكُنْ مَعَكُمْ ۖ قَالُوا
بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمْ فَتَنْتُمْ أَنْفُسَكُمْ وَ
تَرَبَّصْتُمْ وَارْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ الْأَمَانِيُّ
حَتَّىٰ جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ وَغَرَّكُمْ بِاللَّهِ
الْغَرُورُ ﴿١٥﴾

**16.** "Koa ankehitriny dia tsy hisy takalo azo ekena intsony na avy aminareo na avy amin'ireo tsy mino. Ny afo no ho fara fonenanareo; izy no sakaizanareo; ary izany no toeram-pitodiana ratsy indrindra."

فَالْيَوْمَ لَا يُؤْخَذُ مِنْكُمْ فِدْيَةٌ وَلَا مِنَ
الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ مَأْوَاكُمُ النَّارُ ۖ هِيَ
مَوْلَاكُمْ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٦﴾

**17.** Moa tsy tonga ny fotoana ho an'ireo mino, mba hietry amin'ny fahatsiarovana an'i Allāh sy ny fahamarinana izay naidina anie ny fon'izy ireo, ary tsy ho zary hitovy amin'ireo izay notolorana ny Boky talohany izy ireo, fa satria nohalavaina ny *fetran'ny fahasoavan'i Allāh tao*

أَلَمْ يَأْنِ لِلَّذِينَ آمَنُوا أَنْ تَخْشَعَ
قُلُوبُهُمْ لِذِكْرِ اللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ
الْحَقِّ وَلَا يَكُونُوا كَالَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ
مِنْ قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ الْأَمَدُ فَقَسَتْ
قُلُوبُهُمْ ۖ وَكَثِيرٌ مِنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿١٧﴾

*aminy*, dia nihamafy ny fon'izy ireo, ary maro tamin'izy ireo no nanohitra?

**18.** Koa fantaro fa mamelona indray ny tany aorian'ny fahafatesany i Allāh. Nampahazava ireo Fambara taminareo Izahay mba hahazoanareo izany.

اِعۡلَمُوۡۤا اَنَّ اللّٰهَ يُحۡيِ الۡاَرۡضَ بَعۡدَ
مَوۡتِهَا ؕ قَدۡ بَيَّنَّا لَكُمُ الۡاٰيٰتِ لَعَلَّكُمۡ
تَعۡقِلُوۡنَ ﴿۱۸﴾

**19.** Ho an'ireo lehilahy manao fihantrana, sy ireo vehivavy manao fihantrana, sy ireo izay manao fampindramana tsara ho an'i Allāh – hampitomboina ho azy ireo izany ary hisy valisoa mendrika ho azy ireo –

اِنَّ الۡمُصَّدِّقِيۡنَ وَالۡمُصَّدِّقٰتِ وَ اَقۡرَضُوا
اللّٰهَ قَرۡضًا حَسَنًا يُّضٰعَفُ لَهُمۡ وَ
لَهُمۡ اَجۡرٌ كَرِيۡمٌ ﴿۱۹﴾

**20.** Ary ireo izay mino an'i Allāh sy ireo Iraka avy Aminy, izy ireo no olomarina sy ho vavolombelon'ny eo anatrehan'ny Tompon'izy ireo, hahazo ny valisoa ho azy ireo izy ireo ary hahazo ny fahazavany. Fa ho an'ireo izay mandà tsy hino sady mitsipaka ireo Fambara avy Aminay, izy ireo no ho mponin'ny Helo.

وَالَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖۤ اُولٰٓئِكَ
هُمُ الصِّدِّيۡقُوۡنَ ۖۗ وَ الشُّهَدَآءُ عِنۡدَ
رَبِّهِمۡ ؕ لَهُمۡ اَجۡرُهُمۡ وَ نُوۡرُهُمۡ ؕ
وَ الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا وَ كَذَّبُوۡا بِاٰيٰتِنَاۤ
ع ٢/٩ ١٨ اُولٰٓئِكَ اَصۡحٰبُ الۡجَحِيۡمِ ﴿۲۰﴾

R.3

**21.** Koa fantaro ary fa ny fiainana eto amin'izao tontolo izao dia kilalao sy fanalana andro fotsiny ihany, ary renty sy *loharanon'ny* avonavona eo aminareo samy ianareo, ary fifandrafesana ampitomboana harena sy zanaka. *Izao fiainana izao* dia tsy misy hafa amin'ny orana mampaha-vokatra ny zavamaniry izay mahababo ireo tsy mpino. Avy eo dia hihamaina izany ary ho hitanao halazo; ary zary potipotika ahitra. Ary ankoatra izany dia misy famaizana mafy *ary koa* famelana avy amin'i Allāh, sy ny sitra-pony. Ary ny fiainana eto amin'izao tontolo izao dia fahafinaretana mamitaka ihany.

اِعۡلَمُوۡۤا اَنَّمَا الۡحَيٰوةُ الدُّنۡيَا لَعِبٌ وَّلَهۡوٌ
وَّزِيۡنَةٌ وَّ تَفَاخُرٌۢ بَيۡنَكُمۡ وَ تَكَاثُرٌ فِي
الۡاَمۡوَالِ وَ الۡاَوۡلَادِ ؕ كَمَثَلِ غَيۡثٍ
اَعۡجَبَ الۡكُفَّارَ نَبَاتُهٗ ثُمَّ يَهِيۡجُ
فَتَرٰىهُ مُصۡفَرًّا ثُمَّ يَكُوۡنُ حُطٰمًا ؕ
وَفِي الۡاٰخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيۡدٌ ۙ وَّ مَغۡفِرَةٌ
مِّنَ اللّٰهِ وَ رِضۡوَانٌ ؕ وَ مَا الۡحَيٰوةُ
الدُّنۡيَاۤ اِلَّا مَتَاعُ الۡغُرُوۡرِ ﴿۲۱﴾

**22.** Ampirafeso amin'ny sasany ny hafa mba hitadiavana famelana avy amin'ny Tomponareo sy Saha izay mitovy amin'ny haben'ny tany sy ny lanitra ny habeny ary nomanina ho an'ireo mino an'i Allāh sy ireo Iraka avy Aminy. Izany dia famindram-pon'i Allāh; atolony ho an'izay ankasitrahany izany. Ary i Allāh no Tompon'ny famindram-po lehibe.

سَابِقُوْٓا اِلٰى مَغْفِرَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ
عَرْضُهَا كَعَرْضِ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ۙ
اُعِدَّتْ لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ ؕ
ذٰلِكَ فَضْلُ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَآءُ ؕ
وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿٢٢﴾

**23.** Tsy hisy fahoriana hitranga na etỳ an-tany na amin'ny tenanareo avy, izay tsy vaosoratra ao amin'ny Boky mialohan'ny hampitranganay izany – minoa marimarina fa mora ho an'i Allāh izany –

مَآ اَصَابَ مِنْ مُّصِيْبَةٍ فِى الْاَرْضِ وَلَا
فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ مِّنْ قَبْلِ اَنْ
نَّبْرَاَهَا ؕ اِنَّ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Mba tsy hampangaihay anareo ny amin'izay nafoinareo, ary tsy hampientan-kafaliana anareo vokatr'izay natolony anareo. Ary tsy tia ireo matikambo be avonavona i Allāh,

لِّكَيْلَا تَاْسَوْا عَلٰى مَا فَاتَكُمْ وَلَا
تَفْرَحُوْا بِمَآ اٰتٰىكُمْ ؕ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ
كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُوْرِ ﴿٢٤﴾

**25.** Izay kahihitra sy manery ny olona ho kahihitra ihany koa. Ary na zovy na zovy mandà, dia azo antoka tokoa fa i Allāh no Ilay Mahavita tena, Mendri-piderana.

ۨالَّذِيْنَ يَبْخَلُوْنَ وَيَاْمُرُوْنَ النَّاسَ
بِالْبُخْلِ ؕ وَمَنْ يَّتَوَلَّ فَاِنَّ اللّٰهَ هُوَ
الْغَنِيُّ الْحَمِيْدُ ﴿٢٥﴾

**26.** Raha ny marina dia Izahay no nandefa ireo Iraka avy Aminay miaraka amin'ireo Fambara mazava, ary nandefa ny Boky sy ny Mizana niaraka tamin'izy ireo Izahay, mba hanaovan'ny olona zavatra ampahamarinana; ary nandefa vy Izahay ka ao amin'izany dia ahitana ireo *fitaovana* ho an'ny ady mahery vaika sy tombontsoa *maro* ho an'ny olona ihany koa; ary mba hahafahan'i Allāh

لَقَدْ اَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنٰتِ وَ
اَنْزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتٰبَ وَالْمِيْزَانَ
لِيَقُوْمَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ ۚ وَاَنْزَلْنَا
الْحَدِيْدَ فِيْهِ بَاْسٌ شَدِيْدٌ وَّمَنَافِعُ
لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللّٰهُ مَنْ يَّنْصُرُهٗ وَ
رُسُلَهٗ بِالْغَيْبِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ قَوِيٌّ عَزِيْزٌ ﴿٢٦﴾ ع ٣ ١٩

mamantatra izay manampy Azy sy ireo Iraka avy Aminy, na dia tsy hita maso aza Izy. Minoa marimarina fa Mahefa ny zava-drehetra sady Mahery i Allāh.

R.4

**27.** Ary raha ny marina dia nandefa an'i Noa sy i Abrahama *ihany koa* Izahay, ary nanao Mpaminany maro avy amin'ny taranak'izy ireo Izahay ary nanolotra Boky ho azy ireo. Ary dia maro tamin'izy ireo no nanaraka ny lala-mahitsy, fa zary mpioko kosa ny ankabeazany.

وَ لَقَدْ اَرْسَلْنَا نُوْحًا وَّ اِبْرٰهِيْمَ وَ
جَعَلْنَا فِيْ ذُرِّيَّتِهِمَا النُّبُوَّةَ وَ
الْكِتٰبَ فَمِنْهُمْ مُّهْتَدٍ ۚ وَ كَثِيْرٌ
مِّنْهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** Avy eo, nampanarahanay ny dian'izy ireo ireo Iraka avy Aminay, ary nampanarahanay azy ireo ihany koa i Jesosy, zanak'i Maria, ary nanome azy ny Evanjely Izahay. Ary nametraka fangorahana sy famindram-po tao ampon'ireo izay nanaraka azy ireo Izahay. Ary navaoziny ny fiainan'ny relijiozy mpitokamonina nefa tsy nandidianay azy izany – fa nandidy azy ireo ny fikatsahana ny sitrapon'i Allāh nefa tsy nitandrina izany araka ny tokony ho izy izy ireo. Ary nanolotra fankasitrahana ho an'ireo nino teo amin'izy ireo Izahay, saingy mpioko ny ankamaroan'izy ireo.

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلٰۤى اٰثَارِهِمْ بِرُسُلِنَا وَ
قَفَّيْنَا بِعِيْسَى ابْنِ مَرْيَمَ وَ اٰتَيْنٰهُ
الْاِنْجِيْلَ ۙ وَ جَعَلْنَا فِيْ قُلُوْبِ الَّذِيْنَ
اتَّبَعُوْهُ رَاْفَةً وَّ رَحْمَةً ؕ وَ رَهْبَانِيَّةَ
ابْتَدَعُوْهَا مَا كَتَبْنٰهَا عَلَيْهِمْ اِلَّا
ابْتِغَآءَ رِضْوَانِ اللّٰهِ فَمَا رَعَوْهَا
حَقَّ رِعَايَتِهَا ۚ فَاٰتَيْنَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا
مِنْهُمْ اَجْرَهُمْ ۚ وَ كَثِيْرٌ مِّنْهُمْ
فٰسِقُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** O, ianareo izay mino! Matahora an'i Allāh ary minoa ireo Iraka avy Aminy; hanolotra ny famindram-pony avy roa heny ho anareo Izy, ary manomana hazavana izay hizoranareo Izy, ary hamela anareo Izy – ary raha ny marina dia Tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh –

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَ
اٰمِنُوْا بِرَسُوْلِهٖ يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِنْ
رَّحْمَتِهٖ وَ يَجْعَلْ لَّكُمْ نُوْرًا تَمْشُوْنَ
بِهٖ وَ يَغْفِرْ لَكُمْ ؕ وَ اللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Mba tsy hiheveran'ireo Olon'ny Boky fa izy ireo - *ireo Silamo* - tsy ho mendrika ny hahazo famindram-po avy amin'i Allāh; nefa mbola eo ampelatanan'i Allāh avokoa ny Fahasoavana. Manolotra izany ho an'izay sitrany Izy. Ary i Allāh no Tompon'ny fahasoavana lehibe.

لِّئَلَّا يَعْلَمَ أَهْلُ الْكِتَٰبِ أَلَّا يَقْدِرُونَ
عَلَىٰ شَيْءٍ مِّن فَضْلِ اللَّهِ وَأَنَّ
الْفَضْلَ بِيَدِ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن
يَشَآءُ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٣٠﴾




Toko Fahavalo Amby Dimampolo - 58

## AL-MODJĀDALAH

*(Nambara taorian'ny Hijra)*

### FIZARANA FAHAVALO AMBY ROAPOLO

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Tena nandre tokoa ny tenin'izay vehivavy miady hevitra aminao mikasika ny vadiny sady mitaraina amin'i Allāh i Allāh. Ary mandre ny resaka nifanaovanareo i Allāh. Marina tokoa fa i Allāh ilay Mandre ny zavadrehetra sady Mahita ny zavadrehetra.

الجزء ٢٨

قَدْ سَمِعَ اللّٰهُ قَوْلَ الَّتِيْ
تُجَادِلُكَ فِيْ زَوْجِهَا وَتَشْتَكِيْٓ اِلَى اللّٰهِ ۖ
وَاللّٰهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَا ۚ اِنَّ اللّٰهَ
سَمِيْعٌ ۢ بَصِيْرٌ ﴿٢﴾

**3.** Aminareo izay manisy elanelana amin'ny vadin'izy ireo ka miantso azy ho reny- tsy ho tonga renin'izy ireo mihitsy *ny vadin'izy ireo*; izay niteraka azy ireo ihany no reniny; ary azo antoka fa hanome teny tena ratsy sy diso izy ireo; ary minoa marimarina fa i Allāh ho Mpamafa fahotana sady Tena Mpamela heloka.

اَلَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْكُمْ مِّنْ نِّسَآئِهِمْ
مَّا هُنَّ اُمَّهٰتِهِمْ ۚ اِنْ اُمَّهٰتُهُمْ اِلَّا
الّٰٓئِيْ وَلَدْنَهُمْ ۚ وَاِنَّهُمْ لَيَقُوْلُوْنَ مُنْكَرًا
مِّنَ الْقَوْلِ وَزُوْرًا ۚ وَاِنَّ اللّٰهَ لَعَفُوٌّ غَفُوْرٌ ﴿٣﴾

**4.** Ho an'ireo izay miantso ny vadin'izy ireo ho reniny, ary maniry ny honova izay voalazany, dia tsy maintsy mamotsotra mpanompo iray aloha izy mialohan'ny hifampikasihany. Izany dia efa nampitadremana anareo. Ary mahafantatra tsara izay ataonareo i Allāh.

وَالَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْ نِّسَآئِهِمْ ثُمَّ
يَعُوْدُوْنَ لِمَا قَالُوْا فَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ مِّنْ
قَبْلِ اَنْ يَّتَمَآسَّا ۚ ذٰلِكُمْ تُوْعَظُوْنَ
بِهٖ ۚ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿٤﴾

**5.** Fa na iza na iza tsy mahita izany, dia tsy maintsy mifady hanina mandritra ny roa volana mifanesy izy, mialohan'ny hifampikasihany. Ary na

فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ
مُتَتَابِعَيْنِ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَّتَمَآسَّا ۚ فَمَنْ
لَّمْ يَسْتَطِعْ فَاِطْعَامُ سِتِّيْنَ مِسْكِيْنًا ۚ

ذٰلِكَ لِتُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ؕ وَتِلْكَ
حُدُوْدُ اللّٰهِ ؕ وَلِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٥﴾

iza na iza tsy afaka ny hanao izany dia tsy maintsy manome hanin-kohanina ho an'ny mahantra enimpolo izy. Izany dia mba hinoanareo marina an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy. Ary izy ireny no fetra *voadidin*'i Allāh; ary misy famaizana mangirifiry ho an'ireo tsy mpino.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُحَآدُّوْنَ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ
كُبِتُوْا كَمَا كُبِتَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ
وَقَدْ اَنْزَلْنَآ اٰيٰتٍۭ بَيِّنٰتٍ ؕ وَلِلْكٰفِرِيْنَ
عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿٦﴾

**6.** Tena haetry marina tokoa ireo nanohitra an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy; toy ny nanetrenay ireo izay nialoha lalana azy ireo, ary efa nandefa Fambara mazava tokoa Izahay. Ary hahazo famaizana mahafa-baraka ireo tsy mpino.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللّٰهُ جَمِيْعًا فَيُنَبِّئُهُمْ
بِمَا عَمِلُوْا ؕ اَحْصٰىهُ اللّٰهُ وَ نَسُوْهُ ؕ
ع وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿٧﴾

**7.** Amin'ny andro izay hananganan'i Allāh azy rehetra amin'ny maty dia hampahafantatra azy ireo izay nataon'izy ireo i Allāh. Hampahatsiahy izay rehetra nataon'izy ireo i Allāh fa izy ireo kosa hanadino izany. Ary vavolombelon'ny zava-drehetra i Allāh.

R.2

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ
مَا فِي الْاَرْضِ ؕ مَا يَكُوْنُ مِنْ نَّجْوٰى ثَلٰثَةٍ
اِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ اِلَّا هُوَ
سَادِسُهُمْ وَلَآ اَدْنٰى مِنْ ذٰلِكَ وَ لَآ
اَكْثَرَ اِلَّا هُوَ مَعَهُمْ اَيْنَ مَا كَانُوْا ۚ ثُمَّ
يُنَبِّئُهُمْ بِمَا عَمِلُوْا يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٨﴾

**8.** Tsy hitanao va fa mahalala izay rehetra any an-danitra sy izay rehetra ety an-tany i Allāh! Tsy misy resaka ifanaovan'ny olona telo ka tsy Izy no fahefatra, na resaka ifanaovan'ny olona dimy ka tsy Izy no faheniny, na ny latsaka na ny mihoatra an'izany fa hiaraka amin'izy ireo hatrany izy na aiza na aiza misy azy ireo, amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty dia hampahafantatra azy ireo izay nataon'izy ireo Izy. Minoa marimarina fa mahalala ny zava-drehetra i Allāh.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ نُهُوْا عَنِ النَّجْوٰى ثُمَّ

**9.** Tsy hitanao va ireo izay norarana tsy hanao resaka miafina, ary niverina

amin'izay efa nandrarana azy izy ireo, ary midinika miafina ho amin'ny fahotana sy ny fandikana lalàna ary ho amin'ny tsy fankatoavana ny Iraka? Ary rehefa tonga eo aminao izy ireo dia hiarahaba anao amin'ny fiarabana izay tsy nataon'i Allāh taminao akory; fa hifampiteny hoe izy ireo: "Nahoana i Allāh no tsy manasazy antsika noho izay lazaintsika?" Ampy ho azy ireo ny Afobe, ho may any izy ireo; ary izany no fiafarana faran'ny ratsy indrindra.

يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا عَنْهُ وَيَتَنَاجَوْنَ
بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ
الرَّسُولِ ۚ وَإِذَا جَاءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا
لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ اللَّهُ وَيَقُولُونَ فِي
أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا اللَّهُ بِمَا
نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ ۖ يَصْلَوْنَهَا ۖ
فَبِئْسَ الْمَصِيرُ ٩

**10.** O, ianareo izay mino! Rehefa midinika miafina ianareo dia aza midinika mba hanao fahotana sy fandikana lalàna ary ho amin'ny tsy fankatoavana ny Iraka, fa midiniha ho fikatsahana ny fahadiovam-po sy fitiavam-bavaka, ary matahora an'i Allāh Ilay hamory anareo any Aminy.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا تَنَاجَيْتُمْ فَلَا
تَتَنَاجَوْا بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَ
مَعْصِيَتِ الرَّسُولِ وَتَنَاجَوْا بِالْبِرِّ
وَالتَّقْوَىٰ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي إِلَيْهِ
تُحْشَرُونَ ١٠

**11.** Ny fanaovana fivoriana miafina *hikatsahana zava-dratsy* dia tsy hafa fa avy amin'i Satana, mba hahazoany mampahory ireo izay mino; saingy tsy hahasimba azy ireo akory izany, raha tsy hoe avy amin'ny alalan'i Allāh. Ary amin'i Allāh irery ihany no ametrahan'ireo mpino ny fitokisany.

إِنَّمَا النَّجْوَىٰ مِنَ الشَّيْطَانِ لِيَحْزُنَ
الَّذِينَ آمَنُوا وَلَيْسَ بِضَارِّهِمْ شَيْئًا
إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
الْمُؤْمِنُونَ ١١

**12.** O, ianareo izay mino! Rehefa misy milaza aminareo hoe "manomeza toerana!" ao amin'ny fivorianareo, dia manomeza toerana; manome toerana ho anareo i Allāh. Ary rehefa lazaina hoe ianareo: "Mitsangana dia mitsangana; asandratr'i Allāh amin'ny laharana ambony izay mino aminareo sy ireo izay nomena ny fahalalana i Allāh. Ary maha-fantatra tsara izay ataonareo i Allāh.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا قِيلَ لَكُمْ
تَفَسَّحُوا فِي الْمَجَالِسِ فَافْسَحُوا يَفْسَحِ
اللَّهُ لَكُمْ ۖ وَإِذَا قِيلَ انشُزُوا فَانشُزُوا
يَرْفَعِ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ وَالَّذِينَ
أُوتُوا الْعِلْمَ دَرَجَاتٍ ۚ وَاللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ١٢

**13.** O ianareo izay mino! Rehefa mizaha manokana ny Iraka ianareo dia manolora fanomezana alohan'ny fizahana ataonareo. Misy tombony kokoa ho anareo izany sady masina kokoa. Saingy raha tsy mahita *hatolotra mihitsy* ianareo, dia tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِذَا نَاجَيْتُمُ
الرَّسُوْلَ فَقَدِّمُوْا بَيْنَ يَدَيْ نَجْوٰىكُمْ
صَدَقَةً ؕ ذٰلِكَ خَيْرٌ لَّكُمْ وَاَطْهَرُ ؕ فَاِنْ
لَّمْ تَجِدُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٣﴾

**14.** Matahotra ny hanolotra fanomezana ve ianareo alohan'ny fizahana manokana ataonareo? Saingy raha tsy manao izany ianareo, ka mamindra fo aminareo i Allāh, dia *ho ampy anareo* ny fanompoampivavahana sy ny fanaovana Zakāt, ary ny fankatoavana an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy. Ary mahafantatra tsara izay ataonareo i Allāh.

ءَاَشْفَقْتُمْ اَنْ تُقَدِّمُوْا بَيْنَ يَدَيْ
نَجْوٰىكُمْ صَدَقٰتٍ ؕ فَاِذْ لَمْ تَفْعَلُوْا وَ
تَابَ اللّٰهُ عَلَيْكُمْ فَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ
وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ؕ
ع وَاللّٰهُ خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٤﴾

R.3

**15.** Tsy hitanareo va ireo izay nanao fatoram-pihavanana tamin'ny vahoaka izay nitezeran'i Allāh? Sady tsy avy aminareo izy ireny no tsy avy amin'izy ireo, ary mianiana amin'ny lainga izy ireo nefa fantany tsara izany.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ تَوَلَّوْا قَوْمًا
غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ ؕ مَا هُمْ مِّنْكُمْ وَ
لَا مِنْهُمْ ۙ وَيَحْلِفُوْنَ عَلَى الْكَذِبِ وَهُمْ
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Nanomana famaizana mangirifiry ho azy ireo i Allāh. Raha ny marina dia ratsy tokoa izay nataon'izy ireo.

اَعَدَّ اللّٰهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيْدًا ؕ اِنَّهُمْ
سَآءَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Ny fiozonan'izy ireo no ataony apinga fiarovana *amin'ny ratsy nataony*, ary mamily *lalana ny olona* tsy homba ny lalan'i Allāh izy ireo; koa hisy famaizana mahafa-baraka ho azy ireo.

اِتَّخَذُوْۤا اَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوْا عَنْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ فَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿١٧﴾

**18.** Na ny haren'izy ireo na ny zanak'izy ireo dia tsy hanampy azy ireo na oviana na oviana hanoherana

لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ اَمْوَالُهُمْ وَلَآ
اَوْلَادُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ؕ اُولٰٓئِكَ

an'i Allāh. Mponin'ny Afobe ary honina ao maharitra izy ireo.

أَصْحَٰبُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Amin'ny andro hananganan'i Allāh azy rehetra ireo amin'ny maty dia hianiana Aminy tahaka ny hianianany aminareo izy ireo, ary dia hino izy ireo fa hanan-javatra azo ianteherana. Nefa izy ireo tokoa no mpandainga.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ جَمِيعًا فَيَحْلِفُونَ لَهُ كَمَا يَحْلِفُونَ لَكُمْ ۖ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ عَلَىٰ شَيْءٍ ۚ أَلَا إِنَّهُمْ هُمُ الْكَٰذِبُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Tanterak'i Satana ny nanjaka tamin'izy ireo ary nampanadino azy ireo ny fahatsiarovana an'i Allāh. Mpomba an'i Satana izy ireo. Nefa ny mpomba an'i Satana tokoa no ho matiantoka.

اسْتَحْوَذَ عَلَيْهِمُ الشَّيْطَٰنُ فَأَنْسَاهُمْ ذِكْرَ اللَّهِ ۚ أُولَٰئِكَ حِزْبُ الشَّيْطَٰنِ ۚ أَلَا إِنَّ حِزْبَ الشَّيْطَٰنِ هُمُ الْخَٰسِرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Marina tokoa fa ireo izay manohitra an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy dia isan'ireo tena tsy manjary.

إِنَّ الَّذِينَ يُحَادُّونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ أُولَٰئِكَ فِي الْأَذَلِّينَ ﴿٢١﴾

**22.** Nandidy hoe i Allāh: "Tena handresy marina tokoa Aho, Izaho sy ireo Iraka avy Amiko," raha ny marina dia Mahefa ny zava-drehetra sady Matanjaka i Allāh.

كَتَبَ اللَّهُ لَأَغْلِبَنَّ أَنَا وَرُسُلِي ۚ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Tsy hahita olona mino an'i Allāh sy ny Andro farany hitia ireo manohitra an'i Allāh sy ny Iraka avy any Aminy ianao na dia ny rain'izy ireo aza izany, na ireo zanak'izy ireo, na ireo rahalahin'izy ireo, na ireo havana akaiky azy ireo. Izy ireo no nanoratan'i Allāh ny finoana *marina* tao am-pony, ary nankahereziny tamin'ny teny avy Aminy. Ary hampiditra azy ireo ao amin'ny Saha misy renirano mikoriana Izy. Honina ao mandrakizay izy ireo. Tena faly amin'izy ireo i Allāh, ary faly amin'i Allāh koa izy ireo. Mpomba an'i Allāh izy ireo. Henoy tsara, o ry olona! Ireo

لَا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ يُوَادُّونَ مَنْ حَادَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَوْ كَانُوا آبَاءَهُمْ أَوْ أَبْنَاءَهُمْ أَوْ إِخْوَانَهُمْ أَوْ عَشِيرَتَهُمْ ۚ أُولَٰئِكَ كَتَبَ فِي قُلُوبِهِمُ الْإِيمَانَ وَأَيَّدَهُمْ بِرُوحٍ مِنْهُ ۖ وَيُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ ۚ أُولَٰئِكَ حِزْبُ اللَّهِ ۚ أَلَا إِنَّ حِزْبَ اللَّهِ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٢٣﴾

mpomba an'i Allāh no hahita fahombiazana.




Toko Fahasivy Amby Dimampolo – 59

## AL-ḤASHR

*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Midera an'i Allāh avokoa izay rehetra any an-danitra sy ety an-tany; ary Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena Izy.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢﴾

**3.** Izy Ilay nandroaka ireo tsy mpino tamin'ireo Olon'ny Boky nandritra ny fanaovana sesitany voalohany. Tsy nino ianareo hoe hiala ao izy ireo ary nino izy ireo fa hiaro azy ireo amin'i Allāh ny manda fiarovana azy ireo. Fa namely azy ireo tany amin'ny tsy nampoizin'izy ireo i Allāh, ary nampisy horohoro tao am-pon'izy ireo, mba hahatonga azy ireo handrava ny tranony amin'ny alalan'ny tanany sy ny tanan'ireo mpino. Koa mandraisa lesona avy amin'izany, e! ianareo izay mana-maso.

هُوَ الَّذِيْٓ اَخْرَجَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ مِنْ دِيَارِهِمْ لِاَوَّلِ الْحَشْرِ ؔ مَا ظَنَنْتُمْ اَنْ يَّخْرُجُوْا وَظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ مَّانِعَتُهُمْ حُصُوْنُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ فَاَتٰىهُمُ اللّٰهُ مِنْ حَيْثُ لَمْ يَحْتَسِبُوْا ۗ وَقَذَفَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ الرُّعْبَ يُخْرِبُوْنَ بُيُوْتَهُمْ بِاَيْدِيْهِمْ وَاَيْدِي الْمُؤْمِنِيْنَ ۗ فَاعْتَبِرُوْا يٰٓاُولِي الْاَبْصَارِ ﴿٣﴾

**4.** Fa na tsy nandidian'i Allāh aza izany fanaovana sesitany azy ireo izany dia azo antoka fa ho nofaiziny tamin'ny *fomba hafa* ihany izy ireo teto an-tany. Ary azo antoka fa ho azon'ny famaizan'ny Afo izy ireo any an-koatra.

وَلَوْلَآ اَنْ كَتَبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمُ الْجَلَاۗءَ لَعَذَّبَهُمْ فِي الدُّنْيَا ۭ وَلَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابُ النَّارِ ﴿٤﴾

**5.** Satria nanohitra an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy izy ireo, ary na iza na iza manohitra an'i Allāh, dia azo

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ شَاۗقُّوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ۚ وَمَنْ يُّشَاۗقِّ اللّٰهَ فَاِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ

antoka fa ho sarotiny Izy amin'ny sazy izay homeny.

الْعِقَابِ ۝٥

**6.** Ny antrendry vitsivitsy izay notapahinareo na navelanareo hijoro dia avy amin'ny alalan'i Allāh, mba hahafahany manenika fahafahambaraka ho an'ireo mpioko.

مَا قَطَعْتُمْ مِّنْ لِّيْنَةٍ اَوْ تَرَكْتُمُوْهَا
قَآئِمَةً عَلٰٓى اُصُوْلِهَا فَبِاِذْنِ اللّٰهِ وَ
لِيُخْزِيَ الْفٰسِقِيْنَ ۝٦

**7.** Fa izay rehetra natolotr'i Allāh eo amin'izy ireo mba ho babo ho an'ny Iraka avy Aminy dia tsy nandroaka na soavaly na rameva ianareo mba hahazoana izany; fa manome fahefana an'ireo Iraka izay sitrany Allāh; ary manana fahefana amin'ny zavadrehetra Izy *(Allāh).*

وَ مَآ اَفَآءَ اللّٰهُ عَلٰى رَسُوْلِهٖ مِنْهُمْ فَمَآ
اَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَّ لَا رِكَابٍ
وَّلٰكِنَّ اللّٰهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهٗ عَلٰى مَنْ
يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۝٧

**8.** Izay rehetra omen'i Allāh ny Iraka ho toy ny babo avy amin'ireo mponina amin'ireo tanàna dia ho an'i Allāh sy ny Iraka, ho an'ireo havana akaiky sy ireo kamboty, ary ho an'ireo malahelo sy mpivahiny, mba tsy hihodinkodinan'izany eo amin'ny sasany izay manankarena aminareo *fotsiny ihany.* Ary na inona na inona omen'ny Iraka anareo dia raiso; ary na inona na inona andraràny anareo dia fadio. Ary matahora an'i Allāh; minoa marimarina fa hentitra amin'ny famaizana i Allāh.

مَآ اَفَآءَ اللّٰهُ عَلٰى رَسُوْلِهٖ مِنْ اَهْلِ الْقُرٰى
فَلِلّٰهِ وَلِلرَّسُوْلِ وَلِذِى الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى
وَالْمَسٰكِيْنِ وَابْنِ السَّبِيْلِ ۙ كَيْ لَا
يَكُوْنَ دُوْلَةًۢ بَيْنَ الْاَغْنِيَآءِ مِنْكُمْ ؕ
وَ مَآ اٰتٰىكُمُ الرَّسُوْلُ فَخُذُوْهُ ۚ وَ مَا
نَهٰىكُمْ عَنْهُ فَانْتَهُوْا ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ۝٨

**9.** *Ireo zavatra nobaboina ireo dia* ho an'ireo mpialokaloka mahantra izay noroahina hiala ny fonenany sy ny fananan'izy ireo, kanefa nitady ny famindram-po sy ny sitra-pon'i Allāh izy ireo ary nanampy an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy. Izy ireo no olomarina *ao amin'ny finoany.*

لِلْفُقَرَآءِ الْمُهٰجِرِيْنَ الَّذِيْنَ اُخْرِجُوْا
مِنْ دِيَارِهِمْ وَ اَمْوَالِهِمْ يَبْتَغُوْنَ
فَضْلًا مِّنَ اللّٰهِ وَ رِضْوَانًا وَّ
يَنْصُرُوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ؕ اُولٰٓئِكَ هُمُ
الصّٰدِقُوْنَ ۝٩

**10.** Ary izay nanorim-ponenana tao *amin'io tanàna io* talohan'izy ireo *ary*

وَالَّذِيْنَ تَبَوَّؤُ الدَّارَ وَالْاِيْمَانَ مِنْ

*nanaiky ny finoana* dia tia ireo izay tonga eo aminy mba hitady fialofana, ary tsy hita taratra ao am-pon'izy ireo ny fitsiriritana izay nomena *ireo mpialokaloka*, fa miroana kokoa any amin'ny *hafa* izy ireo na dia fadiranovana aza. Ary izay rehetra afaka tamin'ny fitsiriritana ny fanahiny, izy ireny no hiadam-pinaritra.

قَبْلِهِمْ يُحِبُّوْنَ مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَ
لَا يَجِدُوْنَ فِيْ صُدُوْرِهِمْ حَاجَةً مِّمَّآ
أُوْتُوْا وَ يُؤْثِرُوْنَ عَلٰٓى أَنْفُسِهِمْ وَلَوْ
كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۛ وَمَنْ يُّوْقَ
شُحَّ نَفْسِهٖ فَأُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Ary natao ho an'ireo izay tonga aorian'izy ireo ihany *koa ireo zavatra nobaboina*. Hoy izy ireo: "Ry Tomponay, mamelà anay sy ireo rahalahinay izay nialoha anay teo amin'ny finoana, ary aza avela hitahiry lolom-po amin'ireo izay nino izahay. Ry Tomponay! Marina tokoa fa Mpangoraka sady Mpamindra fo Ianao."

وَالَّذِيْنَ جَآءُوْ مِنْۢ بَعْدِهِمْ يَقُوْلُوْنَ
رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا وَلِإِخْوَانِنَا الَّذِيْنَ سَبَقُوْنَا
بِالْإِيْمَانِ وَلَا تَجْعَلْ فِيْ قُلُوْبِنَا غِلًّا
لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا رَبَّنَآ إِنَّكَ رَءُوْفٌ
رَّحِيْمٌ ﴿١١﴾ ع

R.2

**12.** Tsy hitanao va ireo izay mpiatsaravelatsihy? Hoy izy ireo amin'ireo rahalahiny izay tsy mety mino amin'ireo Olon'ny Boky: "Raha voaroaka ianareo dia hiala miaraka aminareo tokoa izahay ary tsy hankato mihitsy izay rehetra manohitra anareo; ary raha misy miady aminareo dia hanampy anareo marina tokoa izahay." Nefa nijoro ho vavolombelona i Allāh fa tena mpandainga tokoa izy ireo.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِيْنَ نَافَقُوْا يَقُوْلُوْنَ
لِإِخْوَانِهِمُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ أَهْلِ
الْكِتٰبِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ
مَعَكُمْ وَلَا نُطِيْعُ فِيْكُمْ أَحَدًا
أَبَدًا ۙ وَّإِنْ قُوْتِلْتُمْ لَنَنْصُرَنَّكُمْ ۗ وَاللّٰهُ
يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿١٢﴾

**13.** Fa raha voaroaka izy ireo dia tsy hivoaka hiaraka amin'izy ireo akory izy ireny; ary raha misy miady amin'izy ireo dia tsy hanampy azy ireo velively izy ireny. Ary na dia

لَئِنْ أُخْرِجُوْا لَا يَخْرُجُوْنَ مَعَهُمْ ۚ
وَلَئِنْ قُوْتِلُوْا لَا يَنْصُرُوْنَهُمْ ۚ وَلَئِنْ
نَّصَرُوْهُمْ لَيُوَلُّنَّ الْأَدْبَارَ ۙ ثُمَّ لَا
يُنْصَرُوْنَ ﴿١٣﴾

hanampy azy aza izy ireo dia hitsoaka marina tokoa izy ireo; koa tsy hisy hanampy azy ireo.

**14.** Raha ny marina dia tahotra anareo bebe kokoa no ao am-pony noho ny tahotra an'i Allāh. Satria vahoaka tsy mahalala na inona na inona izy ireo.

لَأَنْتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِي صُدُورِهِمْ مِّنَ
اللّٰهِ ۚ ذٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُوْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Tsy hiaraka hiady hanohitra anareo izy ireo raha tsy hoe ao amin'ireo tanàna mimanda na any ambadiky ny tamboho. Henjana loatra ny ady nifanaovan'izy ireo. Toa tsapanao ho miray hina izy ireo nefa mizarazara ny fony. Satria vahoaka tsy manan-tsaina izy ireo.

لَا يُقَاتِلُوْنَكُمْ جَمِيْعًا إِلَّا فِيْ قُرًى
مُّحَصَّنَةٍ أَوْ مِنْ وَّرَآءِ جُدُرٍ ۚ بَأْسُهُمْ
بَيْنَهُمْ شَدِيْدٌ ۚ تَحْسَبُهُمْ جَمِيْعًا وَّ
قُلُوْبُهُمْ شَتّٰى ۚ ذٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا
يَعْقِلُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Izay *momba azy ireo* dia mitovy amin'izay manjo izay nigoka ny vokadratsin'ny fitondran-tenany, fotoana fohy talohan'izy ireo. Ary misy famaizana mangirifiry ho azy ireo.

كَمَثَلِ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ قَرِيْبًا ذَاقُوْا
وَبَالَ أَمْرِهِمْ ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيْمٌ ﴿١٦﴾

**17.** Na toa an'i Satana, raha milaza amin'ny olona izy hoe: "Aza mino"; nefa rehefa tonga tsy mpino ny olona dia hoy izy: "Tsy misy azoko atao miaraka aminareo; matahotra an'i Allāh aho, Ilay Tompon'izao rehetra izao."

كَمَثَلِ الشَّيْطٰنِ إِذْ قَالَ لِلْإِنْسَانِ
اكْفُرْ ۚ فَلَمَّا كَفَرَ قَالَ إِنِّيْ بَرِيْٓءٌ
مِّنْكَ إِنِّيْٓ أَخَافُ اللّٰهَ رَبَّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Ary samy ho amin'ny Afobe no ho fiafaran'izy ireo, hitoetra any maharitra izy ireo. Izany no sahaza ireo manao ratsy.

فَكَانَ عَاقِبَتَهُمَآ أَنَّهُمَا فِي النَّارِ
خَالِدَيْنِ فِيْهَا ۚ وَ ذٰلِكَ جَزٰٓؤُا
الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٨﴾ ع

R.3

**19.** O, ianareo izay mino! Matahora an'i Allāh; ary aoka samy hikarakara izay alefany mialoha ho antoky ny ampitso ny fanahy tsirairay avy. Ary matahora an'i Allāh; marina tokoa fa

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَلْتَنْظُرْ
نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ۚ
إِنَّ اللّٰهَ خَبِيْرٌ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٩﴾

mahafantatra tsara izay rehetra ataonareo i Allāh.

**20.** Ary aza manao toy ireo izay nanadino an'i Allāh, noho izany dia nataony nanadino azy ireo ihany ny fanahin'izy ireo. Izy ireny no mpihoko.

وَ لَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ نَسُوا اللّٰهَ
فَاَنْسٰىهُمْ اَنْفُسَهُمْ ؕ اُولٰٓئِكَ هُمُ
الْفٰسِقُوْنَ ﴿۲۰﴾

**21.** Tsy mitovy ireo mponin'ny Afobe sy ireo mponin'ny Saha. Ireo mponin'ny Saha no ho mpandresy.

لَا يَسْتَوِيْٓ اَصْحٰبُ النَّارِ وَ اَصْحٰبُ
الْجَنَّةِ ؕ اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ﴿۲۱﴾

**22.** Raha teny an-tendrombohitra no nandefasany ity Kor'any ity dia ho nahita azy nietry sy vaky montsamontana tokoa noho ny tahotra an'i Allāh ianao. Ary fanoharana no atolotray ny olombelona mba hieritreretany.

لَوْ اَنْزَلْنَا هٰذَا الْقُرْاٰنَ عَلٰى جَبَلٍ
لَّرَاَيْتَهٗ خَاشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ
اللّٰهِ ؕ وَ تِلْكَ الْاَمْثَالُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ
لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُوْنَ ﴿۲۲﴾

**23.** Izy no i Allāh, tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy. Izy no mahalala ny tsy hita maso sy ny hita maso. Izy no Mpamela heloka sady Mpamidra fo.

هُوَ اللّٰهُ الَّذِيْ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ عٰلِمُ
الْغَيْبِ وَ الشَّهَادَةِ ۚ هُوَ الرَّحْمٰنُ
الرَّحِيْمُ ﴿۲۳﴾

**24.** Izy no i Allāh, Ilay tsy misy Andriamanitra ankoatrany, izay Mpanjaka, Ilay Masina Indrindra, Loaharanom-piadanana, Ilay manome fandriampahalemana, Ilay Mpiaro, Ilay Mpahefa ny zava-drehetra, Ilay Mpandresy, Ilay Mendri-kaja. Masina i Allāh, tena ambony lavitra noho ireo izay alahatr'izy ireo *Aminy* Izy.

هُوَ اللّٰهُ الَّذِيْ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ اَلْمَلِكُ
الْقُدُّوْسُ السَّلٰمُ الْمُؤْمِنُ الْمُهَيْمِنُ
الْعَزِيْزُ الْجَبَّارُ الْمُتَكَبِّرُ ؕ سُبْحٰنَ اللّٰهِ
عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿۲۴﴾

**25.** Izy no i Allāh, Ilay Mpahary, Ilay Mamorona, Ilay Mamolavola. Azy irery ihany ireo anarana mendrika indrindra. Midera Azy avokoa izay rehetra any an-danitra sy ety an-tany, ary Mahefa ny zava-drehetra sady Feno fahendrena Izy.

هُوَ اللّٰهُ الْخَالِقُ الْبَارِئُ الْمُصَوِّرُ لَهُ
الْاَسْمَآءُ الْحُسْنٰى ؕ يُسَبِّحُ لَهٗ مَا فِي
السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ۚ وَ هُوَ الْعَزِيْزُ
الْحَكِيْمُ ﴿۲۵﴾ ع ۳ ۷ ۶




Toko Fahenim-polo - 60

## AL-MOMTAḤINAH

*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh Ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

**2.** O, ianareo izay mino! Aza minamana amin'ireo fahavaloko sy fahavalonareo, na manolotra fitiavana azy ireny, nefa tsy mino ny fahamarinana izay tonga eo aminareo izy ireny, ary nandroaka ny Iraka sy ianareo amin'ny fonenanareo noho ianareo mino an'i Allāh, Tomponareo. Raha mivoaka mba hiady ho amin'ny fanjakako ianareo ary mitady ny fankasitrahako *dia aza maka azy ireny ho namana* na mampita *hafatra* fisakaizana amin'izy ireny an-tsokosoko, satria mahafantatra kokoa izay koboninareo sy izay ambaranareo Aho. Ary na iza na iza aminareo manao izany dia tena hania amin'ny lala-marina izy.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوْا عَدُوِّيْ وَعَدُوَّكُمْ اَوْلِيَآءَ تُلْقُوْنَ اِلَيْهِمْ بِالْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُوْا بِمَا جَآءَكُمْ مِّنَ الْحَقِّ ۚ يُخْرِجُوْنَ الرَّسُوْلَ وَاِيَّاكُمْ اَنْ تُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ رَبِّكُمْ ؕ اِنْ كُنْتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَادًا فِيْ سَبِيْلِيْ وَابْتِغَآءَ مَرْضَاتِيْ ۖ تُسِرُّوْنَ اِلَيْهِمْ بِالْمَوَدَّةِ ۖ وَاَنَا اَعْلَمُ بِمَآ اَخْفَيْتُمْ وَمَآ اَعْلَنْتُمْ ؕ وَمَنْ يَّفْعَلْهُ مِنْكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ السَّبِيْلِ (٢)

**3.** Rehefa azony fotsiny ny fahefana eo aminareo dia hanao ho toy ny fahavalonareo izy ireo, ary hanolotra ny tanany sy ny lelany *resaka fanangolena* aminareo izy ireo mba hanaovan-dratsy anareo; ary tena irifan'izy ireo mihitsy ny hahatonga anareo ho tsy mpino.

اِنْ يَّثْقَفُوْكُمْ يَكُوْنُوْا لَكُمْ اَعْدَآءً وَّيَبْسُطُوْٓا اِلَيْكُمْ اَيْدِيَهُمْ وَاَلْسِنَتَهُمْ بِالسُّوْٓءِ وَوَدُّوْا لَوْ تَكْفُرُوْنَ (٣)

**4.** Na ny rohim-piavananareo, na ireo zanakareo dia tsy hanampy anareo amina inona na inona amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty. Hitsara anareo Izy ary mahita izay rehetra ataonareo i Allāh.

لَنْ تَنْفَعَكُمْ اَرْحَامُكُمْ وَلَآ اَوْلَادُكُمْ ۚ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۚ يَفْصِلُ بَيْنَكُمْ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ (٤)

**5.** Misy oha-pitondran-tena tsara ho aminareo avy amin'i Abrahama sy ireo mpomba azy, raha nilaza tamin'ny vahoakany izy ireo hoe: "Tsy manan-draharaha aminareo izahay na amin'ireo ankatoavinareo ankoatra an'i Allāh. Lavinay izay rehetra inoanareo. Fifandrafesana sy fifankahalana hatrany no aorina eo amintsika mandra-pinoanareo an'i Allāh, Ilay Tokana" – raha tsy hoe milaza izao amin'ny rainy i Abrahama: "Tena hangataka fifonana ho anao tokoa aho na dia tsy manana fahefana hahazo fandresena ho anao eo anatrehan'i Allāh aza aho." *Nivavaka tamin'Andriamanitra izy ireo ka nanao hoe*: "Ry Tomponay, aminao no ametrahanay ny fitokisanay, ary Aminao no hitodianay *amim-pibabohana*, ary aminao no fitodiana farany.

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِي
إِبْرَاهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُ إِذْ قَالُوا
لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَآءُ مِنْكُمْ وَمِمَّا
تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَ
بَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَاءُ
أَبَدًا حَتَّىٰ تُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَحْدَهُ إِلَّا
قَوْلَ إِبْرَاهِيمَ لِأَبِيهِ لَأَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ
وَمَا أَمْلِكُ لَكَ مِنَ اللَّهِ مِنْ شَيْءٍ رَبَّنَا
عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ
الْمَصِيرُ ۝٥

**6.** "Ry Tomponay, aza atao fisedrana amin'ireo tsy mino izahay, ary mamelà anay ry Tomponay, satria Ianao irery no Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِلَّذِينَ كَفَرُوا
وَاغْفِرْ لَنَا رَبَّنَا إِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ
الْحَكِيمُ ۝٦

**7.** Minoa marimarina fa misy ohatra mendrika ho anareo ao amin'izy ireo ho an'ireo rehetra mametraka fanantenana amin'i Allāh sy ny Andro farany. Sy ireo mpihodina, marina tokoa fa i Allāh no Ilay Mahavita tena, Mendrika ny dera rehetra.

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِمَنْ
كَانَ يَرْجُو اللَّهَ وَالْيَوْمَ الْآخِرَ وَمَنْ
يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ۝٧ ع ٧

R.2

**8.** Mety hampifankatia anareo sy ireo mpifandrafy anareo *amin'izao fotoana izao* i Allāh; ary tena Mahefa ny zava-drehetra i Allāh; sady tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

عَسَى اللَّهُ أَنْ يَجْعَلَ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ
الَّذِينَ عَادَيْتُمْ مِنْهُمْ مَوَدَّةً وَاللَّهُ
قَدِيرٌ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ۝٨

**9.** Tsy mandrara anareo haneo fitiavana sy hanao ny rariny eo amin'ireo tsy niady taminareo noho ny finoanareo sy tsy nandroaka anareo teo amin'ny fonenanareo i Allāh; minoa marimarina fa tia an'ireo izay mandala ny rariny i Allāh.

لَا يَنْهٰىكُمُ اللّٰهُ عَنِ الَّذِيْنَ لَمْ يُقَاتِلُوْكُمْ
فِى الدِّيْنِ وَلَمْ يُخْرِجُوْكُمْ مِّنْ دِيَارِكُمْ
اَنْ تَبَرُّوْهُمْ وَتُقْسِطُوْٓا اِلَيْهِمْ ۗ اِنَّ
اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِيْنَ ﴿٩﴾

**10.** Fa ny hany andraran'i Allāh anareo kosa dia ny tsy hihavananareo amin'ireo izay niady taminareo noho ny finoanareo sy nandroaka anareo teo amin'ny fonenanareo sady nanampy *ny hafa* handroaka anareo tao ary na iza na iza mihavana amin'izy ireny – izy ireny no olon-dratsy.

اِنَّمَا يَنْهٰىكُمُ اللّٰهُ عَنِ الَّذِيْنَ قَاتَلُوْكُمْ
فِى الدِّيْنِ وَاَخْرَجُوْكُمْ مِّنْ دِيَارِكُمْ وَ
ظٰهَرُوْا عَلٰٓى اِخْرَاجِكُمْ اَنْ تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَ
مَنْ يَّتَوَلَّهُمْ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** O, ianareo izay mino! Raha tonga hialokaloka eo aminareo ireo vehivavy mpino dia sedrao. Mahafantatra tsara ny finoan'izy ireo i Allāh. Koa raha hitanareo fa tena mpino marina izy ireo dia aza asesy any amin'ireo tsy mpino. Tsy azon'izy ireo – *ireo lehilahy tsy mpino* - alaina ho vady ireny vehivavy ireny, ary tsy azon'ireo vehivavy ireo vadiana ihany koa izy ireo. Fa aloavy amin'ireo *vadiny tsy mpino* izay lanin'izy ireo *tamin'ireo vehivavy ireo.* Ary tsy fahotana ho anareo ny manambady azy ireny rehefa manome azy ireo fananana ho azy ireo. Ary aza mitana ny fifamatoram-panambadianareo amin'ireo vehivavy tsy mpino, fa takio ny fanonerana izay fandaniana natao-nanareo, ary mba hitaky izay fandaniana nataony koa ireo tsy mpino. Izany no didin'i Allāh. Mitsara anareo Izy ary Mahalala ny zava-drehetra sady Feno fahendrena i Allāh.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا جَآءَكُمُ
الْمُؤْمِنٰتُ مُهٰجِرٰتٍ فَامْتَحِنُوْهُنَّ ۗ
اَللّٰهُ اَعْلَمُ بِاِيْمَانِهِنَّ ۚ فَاِنْ
عَلِمْتُمُوْهُنَّ مُؤْمِنٰتٍ فَلَا تَرْجِعُوْهُنَّ
اِلَى الْكُفَّارِ ۗ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ
يَحِلُّوْنَ لَهُنَّ ۗ وَاٰتُوْهُمْ مَّآ اَنْفَقُوْا ۗ وَلَا
جُنَاحَ عَلَيْكُمْ اَنْ تَنْكِحُوْهُنَّ اِذَآ
اٰتَيْتُمُوْهُنَّ اُجُوْرَهُنَّ ۗ وَلَا تُمْسِكُوْا
بِعِصَمِ الْكَوَافِرِ وَسْـَٔلُوْا مَآ اَنْفَقْتُمْ
وَلْيَسْـَٔلُوْا مَآ اَنْفَقُوْا ۗ ذٰلِكُمْ حُكْمُ اللّٰهِ ۗ
يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿١١﴾

**12.** Ary raha mandao anareo mamonjy ireo tsy mpino ny iray amin'ireo andefimandrinareo, rehefa mamaly faty ianareo ka hambabo *ny fananan'ireo tsy mpino*, dia omeo ireo mpino izay nilaozan'ny vadiny izay mifanandrify amin'izay laniny nomeny ny vadiny. Ary matahora an'i Allāh, Ilay Tomponareo.

وَ اِنْ فَاتَكُمْ شَيْءٌ مِّنْ اَزْوَاجِكُمْ اِلَى
الْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَاٰتُوا الَّذِيْنَ
ذَهَبَتْ اَزْوَاجُهُمْ مِّثْلَ مَاۤ اَنْفَقُوْا ؕ
وَاتَّقُوا اللّٰهَ الَّذِيْۤ اَنْتُمْ بِهٖ مُؤْمِنُوْنَ ﴿۱۲﴾

**13.** O ry Mpaminany! Raha misy mpino vavy tonga eo aminao, miozonozona *amin'ny tananao* fa hoe tsy hanambatra na inona na inona amin'i Allāh ary tsy hangalatra sy tsy hijangajanga sady tsy hamono ny zanak'izy ireo no tsy manao fanendrikendrehana izay ninihan'izy ireo hoforonina sady tsy handà anao amin'izay marina rehetra, noho izany dia ekeo ny fianianana ataony ary mangataha amin'i Allāh ny mba hamelany ny helony. Marina tokoa fa tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ اِذَا جَآءَكَ الْمُؤْمِنٰتُ
يُبَايِعْنَكَ عَلٰۤى اَنْ لَّا يُشْرِكْنَ بِاللّٰهِ
شَيْـًٔا وَّلَا يَسْرِقْنَ وَلَا يَزْنِيْنَ وَلَا
يَقْتُلْنَ اَوْلَادَهُنَّ وَلَا يَاْتِيْنَ
بِبُهْتَانٍ يَّفْتَرِيْنَهٗ بَيْنَ اَيْدِيْهِنَّ وَ
اَرْجُلِهِنَّ وَلَا يَعْصِيْنَكَ فِيْ مَعْرُوْفٍ
فَبَايِعْهُنَّ وَاسْتَغْفِرْ لَهُنَّ اللّٰهَ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿۱۳﴾

**14.** E! ianareo izay mino! Aza mihavana amin'ny vahoaka izay nitezeran'i Allāh; tsy mba manantena ny any Ankoatra izy ireo noho izany, tahaka ny tsy hanantenan'ireo tsy mpino ireo izany ao am-pasana.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَوَلَّوْا قَوْمًا
غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ قَدْ يَئِسُوْا مِنَ
الْاٰخِرَةِ كَمَا يَئِسَ الْكُفَّارُ مِنْ اَصْحٰبِ
الْقُبُوْرِ ﴿۱۴﴾ ع ۲ ۸




## Toko Fahairaika Amby Enimpolo - 61
## AL-ṢAFF
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Midera an'i Allāh avokoa izay rehetra any an-danitra sy ety an-tany; ary Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena Izy.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ
وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ②

**3.** O ianareo izay mino! Nahoana ianareo no milaza izay tsy ataonareo akory?

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لِمَ تَقُوْلُوْنَ مَا
لَا تَفْعَلُوْنَ ③

**4.** Tena maharikoriko tokoa eo imason'i Allāh raha milaza izay tsy ataonareo akory ianareo.

كَبُرَ مَقْتًا عِنْدَ اللّٰهِ اَنْ تَقُوْلُوْا مَا لَا
تَفْعَلُوْنَ ④

**5.** Raha ny marina dia tian'i tokoa Allāh ireo izay mifanohana mafy miady noho ny Aminy ka manao toy ny manda voarafitra mafy sady voatsingina firaka.

اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الَّذِيْنَ يُقَاتِلُوْنَ فِيْ
سَبِيْلِهٖ صَفًّا كَاَنَّهُمْ بُنْيَانٌ
مَّرْصُوْصٌ ⑤

**6.** Tsaroanareo va tamin'i Mosesy nilaza tamin'ny vahoakany hoe: "O ry vahoakako, nahoana no manisy ratsy ahy ianareo nefa fantatrareo fa izaho no Iraka avy amin'i Allāh ho anareo?" Ary rehefa mivily amin'ny lalamahitsy izy ireo dia navilin'i Allāh ny fony, satria tsy mba mitari-dalana ny vahoaka mpihodina i Allāh.

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهٖ يٰقَوْمِ لِمَ
تُؤْذُوْنَنِيْ وَقَدْ تَّعْلَمُوْنَ اَنِّيْ رَسُوْلُ
اللّٰهِ اِلَيْكُمْ ۗ فَلَمَّا زَاغُوْۤا اَزَاغَ اللّٰهُ
قُلُوْبَهُمْ ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الْفٰسِقِيْنَ ⑥

**7.** Tsaroanareo fa tamin'i Jesosy, zanak'i Maria, nilaza hoe: "O, ry zanak'i Israely, minoa marimarina fa Irak'i Allāh ho anareo aho, hanantateraka izay voasoratra ao amin'ny Torah talohako, ary hitory ny vaovao mahafaly avy amin'ny Iraka izay ho avy ao afarako. Ahmady no

وَاِذْ قَالَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ يٰبَنِيْۤ اِسْرَآءِيْلَ
اِنِّيْ رَسُوْلُ اللّٰهِ اِلَيْكُمْ مُّصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ
يَدَيَّ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَمُبَشِّرًاۢ بِرَسُوْلٍ
يَّاْتِيْ مِنْۢ بَعْدِي اسْمُهٗۤ اَحْمَدُ ۗ فَلَمَّا

anarany. Ary nony tonga tao amin'izy ireo niaraka tamin'ny porofo mazava maro izy dia hoy izy ireo: "Tena fanovamaso miharihary izany."

جَآءَهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ قَالُوْا هٰذَا سِحْرٌ
مُّبِيْنٌ ﴿٧﴾

**8.** Fa iza moa no olon-dratsy kokoa mihoatra noho ireo mamoron-dainga hanohitra an'i Allāh, nefa voaantso ho Silamo izy? Tsy mba mitari-dalana ny vahoaka manao ny tsy rariny i Allāh.

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ
الْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعٰٓى اِلَى الْاِسْلَامِ ۚ وَاللّٰهُ
لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٨﴾

**9.** Maniry ny hamono ny fahazavan'i Allāh amin'ny *fofonainy* izy ireo, fa ataon'i Allāh lavorary ny fahazavany na dia mankahala izany aza ireo tsy mpino.

يُرِيْدُوْنَ لِيُطْفِـُٔوْا نُوْرَ اللّٰهِ بِاَفْوَاهِهِمْ
وَاللّٰهُ مُتِمُّ نُوْرِهٖ وَلَوْ كَرِهَ
الْكٰفِرُوْنَ ﴿٩﴾

**10.** Izy no nandefa ny Iraka avy Aminy niaraka tamin'ny toro-marika sy ny fivavahana araka ny fahamarinana mba hampanan-danja azy noho ireo fivavahana *hafa* rehetra, na dia mety hanafintohina ny mpanompo sampy aza izany.

هُوَ الَّذِيْٓ اَرْسَلَ رَسُوْلَهٗ بِالْهُدٰى وَدِيْنِ
الْحَقِّ لِيُظْهِرَهٗ عَلَى الدِّيْنِ كُلِّهٖ وَلَوْ كَرِهَ
الْمُشْرِكُوْنَ ﴿١٠﴾ ع ١ ٩

R.2

**11.** O ianareo izay mino! Moa ve tsy maneho aminareo fifanarahana hanavotra anareo amin'ny famaizana mangirifiry aho?

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا هَلْ اَدُلُّكُمْ عَلٰى
تِجَارَةٍ تُنْجِيْكُمْ مِّنْ عَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿١١﴾

**12.** Ny mba hinoanareo an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy, ary ny hitolomanareo ho an'izay momba an'i Allāh miaraka amin'ny fanananareo sy tenanareo. Mety kokoa ho anareo izany raha toa ka fantatrareo.

تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَتُجَاهِدُوْنَ
فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ بِاَمْوَالِكُمْ وَاَنْفُسِكُمْ ۚ
ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿١٢﴾

**13.** Hamela ny fahotanareo Izy, ary hampiditra anareo ao amin'ireo Saha maro misy rano mikoriana, sy ao amin'ny fonenana masina sy maha te ho tia izay hita ao amin'ny Sahan'ny

يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوْبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنّٰتٍ
تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ وَمَسٰكِنَ
طَيِّبَةً فِيْ جَنّٰتِ عَدْنٍ ۚ ذٰلِكَ الْفَوْزُ

الْعَظِيمُ ﴿١٣﴾

fiainana mandrakizay. Izany no fandresena avo indrindra.

وَأُخْرَىٰ تُحِبُّونَهَا ۖ نَصْرٌ مِّنَ اللَّهِ وَفَتْحٌ
قَرِيبٌ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٤﴾

**14.** Ary *mbola hanolotra tombon-tsoa* hafa izay tianareo ho anareo koa izy: ny famonjena avy amin'i Allāh sy fandresena tsy ho ela. Koa torio amin'ireo mpino izany vaovao mahafaly izany.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا أَنصَارَ اللَّهِ
كَمَا قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيِّينَ
مَنْ أَنصَارِي إِلَى اللَّهِ ۖ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ
نَحْنُ أَنصَارُ اللَّهِ ۖ فَآمَنَت طَّائِفَةٌ مِّن
بَنِي إِسْرَائِيلَ وَكَفَرَت طَّائِفَةٌ ۖ فَأَيَّدْنَا
الَّذِينَ آمَنُوا عَلَىٰ عَدُوِّهِمْ فَأَصْبَحُوا
ظَاهِرِينَ ﴿١٥﴾ ع

**15.** E! ianareo izay mino! Meteza ho mpanampy ao *amin'izay momba* an'i Allāh, tahaka ny nambaran'i Jesosy, zanak'i Maria, tamin'ireo mpianatra: "Iza ireo mpanampy ahy *amin'izay momba* an'i Allāh?" Hoy ireo mpianatra: "Izahay no mpanampy an'i Allāh!" Ary dia nisy vondron'olona iray tamin'ireo zanak'i Israely no nino, kanefa nisy vondrona iray hafa koa nandà ny hino. Miaro ireo izay mino ka nanohitra ny fahavalony Izahay, ary tonga mpandresy izy ireo.

 ركوعاتها ٢ — سُورَةُ الْجُمُعَةِ مَدَنِيَّةٌ ٦٢ — آياتها ١٢ 

Toko Faharoa Amby Enimpolo - 62

## AL-DJOMO‘AH

*(Nambara taorian'ny Hijra)*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ
الْمَلِكِ الْقُدُّوسِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ﴿٢﴾

**2.** Midera an'i Allāh, Ilay Mpanjaka sy Masina indrindra ary Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena, izay rehetra any an-danitra sy ety antany.

هُوَ الَّذِي بَعَثَ فِي الْأُمِّيِّينَ رَسُولًا مِّنْهُمْ
يَتْلُو عَلَيْهِمْ آيَاتِهِ وَيُزَكِّيهِمْ وَ
يُعَلِّمُهُمُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ ق وَإِن

**3.** Nanangana Iraka iray avy amin'ireo tsy nianatra izay avy eo amin'izy ireo ihany Izy, izay nanambara tamin'izy ireo ireo Fambara, ary nanamasina azy ireo

sady nampianatra azy ireo ny Boky sy ny fahendrena izy na dia tao amin'ny fahaverezana tanteraka aza izy ireo taloha.

كَانُوا مِنْ قَبْلُ لَفِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ۝٣

**4.** Ary *hanangana azy* eo anatrehan'ireo vahoaka hafa avy ao aminy ihany izay tsy *mbola* nanara-dia azy ireo *Izy*. Fa Izy no Mahefa ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena.

وَءَاخَرِينَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُوا بِهِمْ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ۝٤

**5.** Izany no fahasoavan'i Allāh; atolony ho an'izay ankasitrahany izany; ary i Allāh no Tompon'ny famelana lehibe indrindra.

ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ۝٥

**6.** Ny oha-piainan'ireo nampiandraketana *ny lalàn'ny* Torah nefa tsy nankatoa izany dia mitovy amin'ny an'ny apondra mivesatra Boky. Ratsy tokoa ny oha-piainan'ny olona mandà ireo Fambara avy amin'i Allāh, ary tsy mitari-dalana ny vahoaka tsy manao ny marina i Allāh.

مَثَلُ الَّذِينَ حُمِّلُوا التَّوْرَىٰةَ ثُمَّ لَمْ يَحْمِلُوهَا كَمَثَلِ الْحِمَارِ يَحْمِلُ أَسْفَارًا ۚ بِئْسَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِـَٔايَٰتِ اللَّهِ ۚ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّٰلِمِينَ ۝٦

**7.** Lazao hoe: "E! ianareo izay Jiosy, raha mihevi-tena ho sakaizan'i Allāh manokana, miohatra amin'ny olona *rehetra*, irio ny fahafatesana raha *tena* olo-marina ianareo."

قُلْ يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ هَادُوٓا إِن زَعَمْتُمْ أَنَّكُمْ أَوْلِيَآءُ لِلَّهِ مِن دُونِ النَّاسِ فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ۝٧

**8.** Nefa tsy haniry izany na oviana na oviana izy ireo, noho izay efa nalefan'ny tanany mialoha. Ary tena mahafantatra tsara ireo olon-dratsy i Allāh.

وَلَا يَتَمَنَّوْنَهُۥٓ أَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌۢ بِالظَّٰلِمِينَ ۝٨

**9.** Lazao hoe: "Ny fahafatesana izay andosiranareo dia mbola hahatratra anareo tokoa, ary amin'izay dia hoentina ao amin'Ilay mahalala ny tsy hita maso sy ny hita maso ianareo ka Izy no hanambara aminareo izay nataonareo."

قُلْ إِنَّ الْمَوْتَ الَّذِي تَفِرُّونَ مِنْهُ فَإِنَّهُۥ مُلَٰقِيكُمْ ۖ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ۝٩ ع

R.2

**10.** E ianareo izay mino! Rehefa atao ny fiantsoana ho amin'ny fivavahana ny zoma dia atodiho haingana amin'ny fahatsiarovana an'i Allāh ny sainareo ary avelao avokoa ny asa amandraharaha *hafa rehetra*. Tsara kokoa ho anareo izany raha mba mahatsapa izany ianareo.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا نُوْدِيَ لِلصَّلٰوةِ مِنْ يَّوْمِ الْجُمُعَةِ فَاسْعَوْا اِلٰى ذِكْرِ اللّٰهِ وَذَرُوا الْبَيْعَ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿۱۰﴾

**11.** Ary rehefa vita ny Fivavahana dia miparitaha manerana ny tany ianareo ary katsaho ny fahasoavan'i Allāh ary tsarovy matetika i Allāh mba hiandananareo.

فَاِذَا قُضِيَتِ الصَّلٰوةُ فَانْتَشِرُوْا فِي الْاَرْضِ وَابْتَغُوْا مِنْ فَضْلِ اللّٰهِ وَاذْكُرُوا اللّٰهَ كَثِيْرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿۱۱﴾

**12.** Saingy rehefa mahita varotra vitsivitsy na fialamboly izy ireo dia voasarika ary hamela anao hijoro *irery*. Lazao hoe: "Izay avy amin'i Allāh dia tsara kokoa noho ny fialamboly sy ny varotra, ary i Allāh no Mendrika indrindra amin'ireo mpamonona.

وَاِذَا رَاَوْا تِجَارَةً اَوْ لَهْوَا ا۟نْفَضُّوْٓا اِلَيْهَا وَتَرَكُوْكَ قَآئِمًا ؕ قُلْ مَا عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ مِّنَ اللَّهْوِ وَمِنَ التِّجَارَةِ ؕ وَاللّٰهُ خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ﴿۱۲﴾ ع ۲ ۱۲




Toko Fahatelo Amby Enimpolo - 63

## AL-MONĀFIKŌN

*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny Anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿۱﴾

**2.** Rehefa tonga ao aminao ireo mpiatsaravelatsihy dia hiteny hoe: "Hijoroanay ho vavolombelona ny filazana fa ianao dia tena Iraka avy amin'i Allāh tokoa." Ary fantatr'i Allāh fa tena Iraka avy Aminy tokoa ianao, saingy manamarina i Allāh fa tena mpandainga tokoa ireo mpiatsaravelatsihy.

اِذَا جَآءَكَ الْمُنٰفِقُوْنَ قَالُوْا نَشْهَدُ اِنَّكَ لَرَسُوْلُ اللّٰهِ ۘ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ اِنَّكَ لَرَسُوْلُهٗ ؕ وَاللّٰهُ يَشْهَدُ اِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ لَكٰذِبُوْنَ ﴿۲﴾ وقف لازم

**3.** Ataon'izy ireo apinga fiarovantena fotsiny ny fianianana nataony; toy izany no amitahan'izy ireo ny *olona* tsy homba ny lalan'i Allāh. Tena ratsy dia ratsy tokoa izay nataon'izy ireo.

اِتَّخَذُوْٓا اَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوْا
عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۭ اِنَّهُمْ سَاۗءَ مَا كَانُوْا
يَعْمَلُوْنَ ③

**4.** Satria nino izy ireo *tamin'ny voalohany* ary tsy mino rehefa avy eo. Ary misy tombokase natao amin'ny fon'izy ireo, ary *vokatr'izany* dia tsy nahalala intsony izy ireo.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا فَطُبِعَ
عَلٰي قُلُوْبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُوْنَ ④

**5.** Ary rehefa mahita azy ireo ianao dia hahafinaritra anao ny endrik'izy ireo ivelany; ary raha miteny izy ireo dia hihaino ny lahateniny ianao, dia tahaka ny tsato-kazo fotsiny izy ireo, matahotra ny hianjeran'ireo loza tsirairay avy izy ireo. Izy ireo no fahavalo, koa mitandrema ny amin'izy ireo ianao. Enga anie ho amin'izy ireo ny loza avy amin'i Allāh. Tena diso lalana izy ireo!

وَاِذَا رَاَيْتَهُمْ تُعْجِبُكَ اَجْسَامُهُمْ ۭ وَاِنْ
يَّقُوْلُوْا تَسْمَعْ لِقَوْلِهِمْ ۭ كَاَنَّهُمْ خُشُبٌ
مُّسَنَّدَةٌ ۭ يَحْسَبُوْنَ كُلَّ صَيْحَةٍ
عَلَيْهِمْ ۭ هُمُ الْعَدُوُّ فَاحْذَرْهُمْ ۭ قٰتَلَهُمُ
اللّٰهُ ۡ اَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ⑤

**6.** Ary rehefa ilazana izy ireo hoe: "Manatòna, mba hangatahan'ny Iraka avy amin'i Allāh fifonana ho anareo," dia manodina ny lohany izy ireo, ary hitanao mijanona any aoriana izy ireo sady feno avonavona.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ تَعَالَوْا يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ
رَسُوْلُ اللّٰهِ لَوَّوْا رُءُوْسَهُمْ وَرَاَيْتَهُمْ
يَصُدُّوْنَ وَهُمْ مُّسْتَكْبِرُوْنَ ⑥

**7.** Tsy misy antony amin'izy ireo mihitsy na hangataka famelana ho azy ireo ianao na tsy hangataka. Tsy hamela heloka azy ireo na oviana na oviana i Allāh. Minoa marimarina fa tsy mitari-dalana ny vahoaka mpihoko i Allāh.

سَوَاۗءٌ عَلَيْهِمْ اَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ اَمْ لَمْ
تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ ۭ لَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَهُمْ ۭ
اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ⑦

**8.** Izy ireo no nilaza hoe: "Aza manao fandaniana na dia kely aza amin'ireo izay miaraka amin'ny Iraka avy amin'i Allāh, mandra-piparitak'izy ireo *ka ho kivy sy handao azy* ihany koa. Kanefa

هُمُ الَّذِيْنَ يَقُوْلُوْنَ لَا تُنْفِقُوْا عَلٰي مَنْ
عِنْدَ رَسُوْلِ اللّٰهِ حَتّٰى يَنْفَضُّوْا ۭ وَلِلّٰهِ
خَزَاۗىِٕنُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَلٰكِنَّ

الْمُنٰفِقِيْنَ لَا يَفْقَهُوْنَ ۝٨

an'i Allāh irery ihany ireo haren'ny lanitra sy ny tany; saingy tsy mahafantatra izany ireo mpiatsaravelatsihy.

يَقُوْلُوْنَ لَئِنْ رَّجَعْنَآ اِلَى الْمَدِيْنَةِ
لَيُخْرِجَنَّ الْاَعَزُّ مِنْهَا الْاَذَلَّ ؕ وَلِلّٰهِ الْعِزَّةُ
وَلِرَسُوْلِهٖ وَلِلْمُؤْمِنِيْنَ وَلٰكِنَّ
ع ١ ٩ ١٣ الْمُنٰفِقِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ ۝٩

**9.** Hoy izy ireo: "Raha miverina any Medina izahay dia azo antoka fa ho roahin'ny be voninahitra ny tena mpanetry tena;" kanefa an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy ary ireo Mpino ny tena voninahitra marina; saingy tsy mahalala izany ireo mpiatsaravelatsihy.

R.2

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُلْهِكُمْ اَمْوَالُكُمْ
وَلَآ اَوْلَادُكُمْ عَنْ ذِكْرِ اللّٰهِ ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ
ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ۝١٠

**10.** E! ianareo izay mino! Aoka tsy hitarika anareo tsy hahatsiaro an'i Allāh ireo harenananareo sy ireo zanakareo. Ary na iza na iza manao toy izany dia izy ireny no ho matiantoka.

وَاَنْفِقُوْا مِنْ مَّا رَزَقْنٰكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ
يَّاْتِيَ اَحَدَكُمُ الْمَوْتُ فَيَقُوْلَ رَبِّ لَوْلَآ
اَخَّرْتَنِيْٓ اِلٰٓى اَجَلٍ قَرِيْبٍ ۙ فَاَصَّدَّقَ
وَاَكُنْ مِّنَ الصّٰلِحِيْنَ ۝١١

**11.** Ary mandania izay nomenay ho anareo dieny tsy mbola tonga amin'ny iray aminareo ny fahafatesana, ka tsy hitenenany hoe: "Ry Tompoko! Raha mba nomenao fotoana kely aho mba nahafahako nanao fiantrana, dia mba ho afaka nilahatra ho isan'ireo olomarina aho.

وَلَنْ يُّؤَخِّرَ اللّٰهُ نَفْسًا اِذَا جَآءَ اَجَلُهَا ؕ
ع ٢ ١٤ وَاللّٰهُ خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ۝١٢

**12.** Fa tsy manome fitsaharana na oviana na oviana ny fanahy iray i Allāh raha vantany vao tonga amin'ny fotoana igadonan'ny fetra voafaritra ho azy; ary tena mahalala tsara izay ataonareo i Allāh.


أياتها ١٩ — سُورَةُ التَّغَابُنِ مَدَنِيَّةٌ ٦٤ — ركوعاتها ٢


## Toko Fahaefatra Amby Enimpolo - 64
## AL-TAGHĀBON
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh Ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Manome voninahitra an'i Allāh avokoa izay rehetra any an-danitra sy etỳ an-tany; Azy ny fanjakana, ary Azy ny dera, ary manana fahefana amin'ny zava-drehetra Izy.

يُسَبِّحُ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ ز وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ②

**3.** Izy no nahary anareo, ary zary tsy mpino ny sasany taminareo, ary mpino ny sasany; ary mahita izay ataonareo i Allāh.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ فَمِنْكُمْ كَافِرٌ وَّمِنْكُمْ مُّؤْمِنٌ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ③

**4.** Nahary ny lanitra sy ny tany araka ny fomban'ny fahamarinana Izy, ary Izy no namolavola anareo sy nahalavorary ny endrikareo, ary Aminy no fitodiana farany.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ وَصَوَّرَكُمْ فَاَحْسَنَ صُوَرَكُمْ ۚ وَاِلَيْهِ الْمَصِيْرُ ④

**5.** Mahafantatra izay rehetra any an-danitra sy etỳ an-tany Izy ary fantany izay afeninareo sy izay ambaranareo; ary mahafantatra tsara izay rehetra *ao am-ponareo* i Allāh.

يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُسِرُّوْنَ وَمَا تُعْلِنُوْنَ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ ۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ⑤

**6.** Tsy efa renareo avy amin'ireo izay nandà ny hino teo aloha ve izany vaovao izany? Noho izany dia nandray ny vokatry ny fitondran-tena ratsiny izy ireo ary dia nahazo famaizana mangirifiry.

اَلَمْ يَاْتِكُمْ نَبَؤُا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ قَبْلُ ز فَذَاقُوْا وَبَالَ اَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ⑥

**7.** Satria tonga niaraka tamin'ireo Fambara mazava natokana ho azy teo amin'izy ireo ireo Iraka ho azy ireo, saingy hoy izy ireo: "Moa olombelona va no hitari-dalana anay?" Ary nandà ny hino izy ireo, ary nihodina izy ireo, fa tsy nisy nilan'i Allāh *azy ireo*

ذٰلِكَ بِاَنَّهٗ كَانَتْ تَّاْتِيْهِمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ فَقَالُوْٓا اَبَشَرٌ يَّهْدُوْنَنَا ز فَكَفَرُوْا وَتَوَلَّوْا وَّاسْتَغْنَى اللّٰهُ ۗ وَاللّٰهُ غَنِيٌّ حَمِيْدٌ ⑦

mihitsy; ary i Allāh no Ilay tsy mila miankina amin'ny hafa, mendrika ny Fiderana rehetra.

زَعَمَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنْ لَنْ يُبْعَثُوا ۚ قُلْ
بَلَىٰ وَرَبِّي لَتُبْعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا
عَمِلْتُمْ ۚ وَذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٨﴾

**8.** Manamafy ireo mandà ny hino fa tsy hatsangana amin'ny maty izy ireo. Lazao hoe: "Tsia, fa raha amin'ny alalan'ny Tompoko dia hatsangana amin'ny maty tokoa ianareo, koa ampahalalana izay ataonareo tokoa ianareo. Ary mora amin'i Allāh izany."

فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَالنُّورِ الَّذِي
أَنْزَلْنَا ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٩﴾

**9.** Koa minoa ary an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy ary ny fahazavana izay nahidinay. Ary mahafantatra tsara izay rehetra ataonareo i Allāh.

يَوْمَ يَجْمَعُكُمْ لِيَوْمِ الْجَمْعِ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ
التَّغَابُنِ ۗ وَمَنْ يُؤْمِنْ بِاللَّهِ وَيَعْمَلْ
صَالِحًا يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّئَاتِهِ وَيُدْخِلْهُ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ
فِيهَا أَبَدًا ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٠﴾

**10.** Ny Andro izay hamoriany anareo eo amin'ny andro famoriana dia amin'izay no andron'ny fahaverezana *sy fandresena*. Ary na iza na iza mino an'i Allāh sy manao asa soa – dia hanafoana *vokadratsin'ny* tandrifin'ny *asa ratsy* nataony Izy, ka hampiditra azy ao amin'ny saha *misy renirano maro mikoriana* mba hitoetra ao mandrakizay. Izany no fandresena avo indrindra.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا
أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ
وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١١﴾ ع

**11.** Fa ho an'ireo izay mandà ny hino ary mitsipaka ireo Fambara avy Aminay dia ho mponin'ny Afobe izy ireny ka any no honenany mandritra ny fotoana maharitra; izany no fiafarana ratsy indrindra!

R.2

مَا أَصَابَ مِنْ مُصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ
وَمَنْ يُؤْمِنْ بِاللَّهِ يَهْدِ قَلْبَهُ ۚ وَاللَّهُ
بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٢﴾

**12.** Tsy misy loza mitranga raha tsy alalana avy amin'i Allāh. Ary na iza na iza mino an'i Allāh – hitarika ny fony *amin'ny lala-marina* Izy. Ary mahalala tsara ny zava-drehetra i Allāh.

**13.** Ary mankatoava an'i Allāh, ary mankatoava ny Iraka. Fa raha mihodina ianareo dia tsy manana andraikitra afa-tsy ny fampitana mazava *ny hafatra* ny Iraka avy Aminay.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ ۚ فَإِن
تَوَلَّيْتُمْ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا الْبَلَاغُ
الْمُبِينُ ﴿١٣﴾

**14.** Allāh! Tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy; noho izany aoka tsy hametraka ny fitokisany afa-tsy amin'i Allāh ireo mpino!

اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٤﴾

**15.** O Ianareo izay mino! Azo antoka fa misy fahavalonareo amin'ireo vady aman-janakareo; koa mitandrema amin'izy ireo. Ary raha sendra izany ianareo ka mamela sy manadino dia minoa marimarina fa tena be fahasoavana sady Mpamidra fo i Allāh.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ مِنْ أَزْوَاجِكُمْ
وَأَوْلَادِكُمْ عَدُوًّا لَّكُمْ فَاحْذَرُوهُمْ ۚ وَإِن
تَعْفُوا وَتَصْفَحُوا وَتَغْفِرُوا فَإِنَّ اللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٥﴾

**16.** Raha ny marina, ireo fananananareo sy ireo zanakareo dia fitsapana fotsy ny ihany, fa misy valisoa goavana eo an'ilan'i Allāh.

إِنَّمَا أَمْوَالُكُمْ وَأَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ ۚ وَاللَّهُ
عِندَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٦﴾

**17.** Koa matahora an'i Allāh araka izay azonareo atao, ary mihainoa sy mankatoava ary mandania *ho amin'izay momba azy*; ho tombotsoa ho an'ny fanahinareo izany. Ary na iza na iza afaka tamin'ny fitiavatenany, dia izy ireny no hiadam-pinaritra.

فَاتَّقُوا اللَّهَ مَا اسْتَطَعْتُمْ وَاسْمَعُوا وَ
أَطِيعُوا وَأَنفِقُوا خَيْرًا لِّأَنفُسِكُمْ ۗ وَ
مَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِ فَأُولَٰئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Raha manome fampindramana tsara ho an'i Allāh ianareo dia hampitombo betsaka an'izany ho anareo Izy; ary hamela anareo Izy; ary tena mpankasitraka sady Malemy fanahy i Allāh,

إِن تُقْرِضُوا اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضَاعِفْهُ
لَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ شَكُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Izy no mahalala ny tsy hita maso sy ny hita maso, Mahefa ny zava-drehetra sady feno Fahendrena Izy.

عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٩﴾ ع



سُورَةُ الطَّلَاقِ مَدَنِيَّةٌ ٦٥ — آياتها ١٣ — رکوعاتها ٢



## Toko Fahadimy Amby Enimpolo - 65
## AL-ṬALĀ<u>K</u>
*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, Ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ①

**2.** O, ry Mpaminany! Rehefa misara-bady ianareo dia misaraha aminy araka ny fotoana *voadidy* ary hajao tsara izany fotoana izany, ary matahora an'i Allāh, Tomponareo. Aza roahina hiala ny fonenany izy ireo, ary tsy afaka ny hiala amin'izany *noho ny nahim-pony* koa izy ireo raha tsy hoe nanao zavatra mamoa fady tanteraka izy ireo. Izany no fetra voafaritr'i Allāh; ary na iza na iza mandika ny fetra voafaritr'i Allāh dia manimba ny fanahiny marina tokoa. Iza moa no mahalala fa mety hisy trangan-javatra vaovao ataon'i Allāh ao aorian'izany.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ اِذَا طَلَّقۡتُمُ النِّسَآءَ
فَطَلِّقُوۡهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَاَحۡصُوا الۡعِدَّةَ ۚ
وَاتَّقُوا اللّٰهَ رَبَّكُمۡ ۚ لَا تُخۡرِجُوۡهُنَّ مِنۡۢ
بُيُوۡتِهِنَّ وَلَا يَخۡرُجۡنَ اِلَّاۤ اَنۡ يَّاۡتِيۡنَ
بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ؕ وَتِلۡكَ حُدُوۡدُ اللّٰهِ ؕ
وَمَنۡ يَّتَعَدَّ حُدُوۡدَ اللّٰهِ فَقَدۡ ظَلَمَ
نَفۡسَهٗ ؕ لَا تَدۡرِىۡ لَعَلَّ اللّٰهَ يُحۡدِثُ
بَعۡدَ ذٰلِكَ اَمۡرًا ②

**3.** Ary rehefa manakaiky ny fetran'ny fotoana *voadidy* izy ireo dia tano amin'ny fomba mendrika na misaraha ianareo amin'izy ireo amin'ny fomba mendrika ka miantsoa vavolombelona roa izay olomarina avy aminareo, ary fijoroana vavolombelona marina no atolory an'i Allāh. Izany dia teny famporisihana izay itarihana ireo mino an'i Allāh sy ny Andro farany. Ary izay matahotra an'i Allāh – hikarakara lalam-panavotana ho azy i Allāh,

فَاِذَا بَلَغۡنَ اَجَلَهُنَّ فَاَمۡسِكُوۡهُنَّ
بِمَعۡرُوۡفٍ اَوۡ فَارِقُوۡهُنَّ بِمَعۡرُوۡفٍ وَّ
اَشۡهِدُوۡا ذَوَىۡ عَدۡلٍ مِّنۡكُمۡ وَاَقِيۡمُوا
الشَّهَادَةَ لِلّٰهِ ؕ ذٰلِكُمۡ يُوۡعَظُ بِهٖ مَنۡ كَانَ
يُؤۡمِنُ بِاللّٰهِ وَالۡيَوۡمِ الۡاٰخِرِ ۙ وَمَنۡ
يَّتَّقِ اللّٰهَ يَجۡعَلۡ لَّهٗ مَخۡرَجًا ③

**4.** Ary hanomana izay *ilainy* amin'ny tsy anampoizany izany Izy. Ary izay

وَّيَرۡزُقۡهُ مِنۡ حَيۡثُ لَا يَحۡتَسِبُ ؕ وَمَنۡ

mametraka ny fitokisany amin'i Allāh – ampy ho azy Izy. Marina tokoa fa hanatanteraka ny tanjony i Allāh. Ny zavatra rehetra dia efa voalahatr'i Allāh ny momba azy.

يَتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ فَهُوَ حَسْبُهٗ ۚ اِنَّ اللّٰهَ
بَالِغُ اَمْرِهٖ ۚ قَدْ جَعَلَ اللّٰهُ لِكُلِّ شَيْءٍ
قَدْرًا ﴿٤﴾

**5.** Ary raha miahiahy ny momba ireo vadinareo izay tsy manantena ny fahatongavan'ny fadimbolany intsony ianareo dia fantaro fa telo volana ny fotoana voadidy ho azy ireo. Ary *toy izany koa* ho an'ireo izay tsy mbola tonga fotoana. Ary ho an'ireo izay bevohoka, ny fe-potoanany dia tamin'ny fahafahan'ny enta-mavesatra entiny. Ary na iza na iza matahotra an'i Allāh dia hanamaivana ny asany ho azy Izy.

وَالّٰٓـِٔيْ يَئِسْنَ مِنَ الْمَحِيْضِ مِنْ نِّسَآئِكُمْ
اِنِ ارْتَبْتُمْ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلٰثَةُ اَشْهُرٍ ۙ وَّالّٰٓـِٔيْ
لَمْ يَحِضْنَ ۚ وَاُولَاتُ الْاَحْمَالِ اَجَلُهُنَّ
اَنْ يَّضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ وَمَنْ يَّتَّقِ اللّٰهَ
يَجْعَلْ لَّهٗ مِنْ اَمْرِهٖ يُسْرًا ﴿٥﴾

**6.** Izany no didin'i Allāh izay nambarany taminareo. Ary na iza na iza matahotra an'i Allāh, dia hanafoana *ny vokadratsin'*ny asa ratsy nataony Izy ary hampitombo ny fankasitrahana ho azy.

ذٰلِكَ اَمْرُ اللّٰهِ اَنْزَلَهٗٓ اِلَيْكُمْ ۚ وَمَنْ يَّتَّقِ
اللّٰهَ يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّاٰتِهٖ وَيُعْظِمْ لَهٗٓ
اَجْرًا ﴿٦﴾

**7.** Ampiatranoy ao amin'ny trano onenanareo izy ireo *mandritra ny fotoana voadidy,* araka izay azonareo atao; ary aza mampahory azy ireo mba hampisy fahasahiranana eo amin'izy ireo. Ary raha bevohoka izy ireo dia raiso ho adidy mandra-pahaterany. Ary raha mampinono *zaza* izy ho anareo, dia atolory azy ny fankasitrahana azy ireo, ary mifanaraha aminy amim-pahamendrehana eo amin'ny fanampahana ireo raharahanareo; fa raha misy fahasahiranana ianareo eo aminareo dia *vehivavy* hafa no hampinono *ny zaza* ho an'ny rainy.

اَسْكِنُوْهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنْتُمْ مِّنْ
وُّجْدِكُمْ وَلَا تُضَآرُّوْهُنَّ لِتُضَيِّقُوْا
عَلَيْهِنَّ ۚ وَاِنْ كُنَّ اُولَاتِ حَمْلٍ
فَاَنْفِقُوْا عَلَيْهِنَّ حَتّٰى يَضَعْنَ
حَمْلَهُنَّ ۚ فَاِنْ اَرْضَعْنَ لَكُمْ فَاٰتُوْهُنَّ
اُجُوْرَهُنَّ ۚ وَاْتَمِرُوْا بَيْنَكُمْ بِمَعْرُوْفٍ ۚ
وَاِنْ تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهٗٓ اُخْرٰى ﴿٧﴾

**8.** Aoka izay manam-be mba handany amin'ny harem-beny. Ary izay tsy dia manao ahoana loatra ny fananay dia handany araka izay nomen'i Allāh azy. Tsy hampitondra enta-mavesatra ho an'ny fanahy mihoatra izay efa voatendry ho azy i Allāh. Tsy ho ela dia hitondra fiadanana aorian'ny fahasahiranana i Allāh.

لِيُنْفِقْ ذُوْ سَعَةٍ مِّنْ سَعَتِهٖ ۚ وَمَنْ قُدِرَ
عَلَيْهِ رِزْقُهٗ فَلْيُنْفِقْ مِمَّآ اٰتٰىهُ اللّٰهُ ۚ
لَا يُكَلِّفُ اللّٰهُ نَفْسًا اِلَّا مَآ اٰتٰىهَا ۚ سَيَجْعَلُ
ع ١٧ اللّٰهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُّسْرًا ۝٨

R.2

**9.** Firifiry moa ny tanàna nanohitra ny didin'ny Tompon'izy ireo sy ireo Iraka avy Aminy, ary nangataka fanazavan-kevitra hentitra avy aminy indray ary Izahay, ka hanasazy azy tamin'ny famaizana henjana!

وَكَاَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ عَتَتْ عَنْ اَمْرِ رَبِّهَا
وَرُسُلِهٖ فَحَاسَبْنٰهَا حِسَابًا شَدِيْدًا ۙ
وَّعَذَّبْنٰهَا عَذَابًا نُّكْرًا ۝٩

**10.** Araka izany dia nigoka ny vokadratsin'ny fitondran-tenany izy ireo; ary faharavana ny fihafaran'ny zavatra nataon'izy ireo.

فَذَاقَتْ وَبَالَ اَمْرِهَا وَكَانَ عَاقِبَةُ
اَمْرِهَا خُسْرًا ۝١٠

**11.** Nanomana famaizana henjana ho azy ireo i Allāh; koa matahora an'i Allāh, o ianareo olombelona manantsaina izay nino, sady efa nandefa fampatsiahivana ho anareo i Allāh,

اَعَدَّ اللّٰهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيْدًا ۙ فَاتَّقُوا
اللّٰهَ يٰٓاُولِي الْاَلْبَابِ ۚۛ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۛ
قَدْ اَنْزَلَ اللّٰهُ اِلَيْكُمْ ذِكْرًا ۝١١

**12.** Dia Iraka iray izay manambara aminareo ireo Fambara miarihary avy amin'i Allāh, mba hamonjena ireo mino sy manao asa soa, avy amin'ireo karazan-kaizina mankamin'ny hazavana; ary na iza na iza mino an'i Allāh sy manao asa soa - hampiditra azy ireny ao amin'ny Saha misy renirano maro mikoriana Izy, mba hitoetra ao mandrak'izay. Tena manomana vatsy mendrika ho azy i Allāh.

رَّسُوْلًا يَّتْلُوْا عَلَيْكُمْ اٰيٰتِ اللّٰهِ مُبَيِّنٰتٍ
لِّيُخْرِجَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۚ وَمَنْ يُّؤْمِنْۢ
بِاللّٰهِ وَيَعْمَلْ صَالِحًا يُّدْخِلْهُ جَنّٰتٍ
تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ
اَبَدًا ۚ قَدْ اَحْسَنَ اللّٰهُ لَهٗ رِزْقًا ۝١٢

**13.** I Allāh no Ilay namorona lanitra fito, ary toy izany koa ny amin'ny tany. Midina eo anivon'izy ireo ny didy avy amin'Andriamanitra mba hahalalanareo fa i Allāh dia manana fahefana amin'ny zava-drehetra, ary voafehin'ny fahalalany ny zava-drehetra.

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ وَّ مِنَ الْاَرْضِ مِثْلَهُنَّ ؕ يَتَنَزَّلُ الْاَمْرُ بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۙ وَّاَنَّ اللّٰهَ قَدْ اَحَاطَ بِكُلِّ شَيْءٍ عِلْمًا ﴿١٣﴾ ع ٢ ١٨


سُوْرَةُ التَّحْرِيْمِ مَدَنِيَّةٌ ٦٦ — اٰياتها ١٢ — ركوعاتها ٢


Toko Fahenina Amby Enimpolo - 66

## AL-TAḤRĪM

*(Nambara taorian'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh Ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** O ry Mpaminy! Nahoana ianao no mifady izay tsy nandraran'i Allāh anao. Mitady ny fahafinaretan'ireo vadinao va ianao? Ary tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo i Allāh.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ اَحَلَّ اللّٰهُ لَكَ ۚ تَبْتَغِيْ مَرْضَاتَ اَزْوَاجِكَ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢﴾

**3.** Ary nandidian'i Allāh anareo ny fandravana ireo fianianana nataonareo *mikasika ilay raharaha voalaza eo ambony* ary Izy no Mpiandry anareo ary Allāh dia Mahalala ny zava-drehetra sady Feno Fahendrena

قَدْ فَرَضَ اللّٰهُ لَكُمْ تَحِلَّةَ اَيْمَانِكُمْ ۚ وَاللّٰهُ مَوْلٰىكُمْ ۚ وَهُوَ الْعَلِيْمُ الْحَكِيْمُ ﴿٣﴾

**4.** Ary rehefa nanankin'draharaha tamin'ny iray amin'ireo vadiny ny Mpamiany ka nahelin'ilay vadiny izany avy eo, ary mampahalala izany amin'ny *Mpaminany* i Allāh, dia ampahafantariny *ny vadiny* ny ampahany tamin'izay fa notazoniny *ho azy kosa* ny sisa. Ary nony nampahalala azy izany izy dia hoy izy

وَاِذْ اَسَرَّ النَّبِيُّ اِلٰى بَعْضِ اَزْوَاجِهٖ حَدِيْثًا ۚ فَلَمَّا نَبَّاَتْ بِهٖ وَاَظْهَرَهُ اللّٰهُ عَلَيْهِ عَرَّفَ بَعْضَهٗ وَاَعْرَضَ عَنْ بَعْضٍ ۚ فَلَمَّا نَبَّاَهَا بِهٖ قَالَتْ مَنْ اَنْۢبَاَكَ هٰذَا ؕ قَالَ نَبَّاَنِيَ الْعَلِيْمُ الْخَبِيْرُ ﴿٤﴾

hoe: “Iza no nampahalala anao izany?”. Namaly hoe izy: “Ilay Andriamanitra Mahafantatra ny zavadrehetra sady Mahalala ny zavadrehetra no nampahalala ahy.”

إِنْ تَتُوبَآ إِلَى اللّٰهِ فَقَدْ صَغَتْ قُلُوبُكُمَا ۖ وَإِنْ تَظٰهَرَا عَلَيْهِ فَإِنَّ اللّٰهَ هُوَ مَوْلٰـىهُ وَجِبْرِيلُ وَصٰلِحُ الْمُؤْمِنِينَ ۖ وَالْمَلٰٓئِكَةُ بَعْدَ ذٰلِكَ ظَهِيرٌ ۝٥

**5.** *Ankehitriny*, raha mitodika amin’i Allāh amin’ny fo feno fibebahana ianareo roa *dia tsara kokoa* ho anareo izany ary efa miatehitra ao amin’izany ny fonareo. Fa raha miombon-kevitra hanohitra azy *(ny Mpaminany)* ianareo dia i Allāh sy i Gabriely ary ireo olomarina amin’ireo mpino no Mpanampy azy, mpanampy azy koa ireo anjely *hafa rehetra.*

عَسٰى رَبُّهُٓ إِنْ طَلَّقَكُنَّ أَنْ يُبْدِلَهُٓ أَزْوٰجًا خَيْرًا مِّنْكُنَّ مُسْلِمٰتٍ مُّؤْمِنٰتٍ قٰنِتٰتٍ تٰٓئِبٰتٍ عٰبِدٰتٍ سٰٓئِحٰتٍ ثَيِّبٰتٍ وَّأَبْكَارًا ۝٦

**6.** Raha misaraka aminareo izy dia mety hanolotra azy vady maro izay mendrika kokoa noho ianareo mba hasolo anareo ny Tompony – mpandefitra, mpino, mpankatoa, mpibebaka, tia vavaka, mahafady hahina, vehivavy mananontena ary virijiny ihany koa.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا قُوٓا أَنْفُسَكُمْ وَأَهْلِيكُمْ نَارًا وَّقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ لَّا يَعْصُونَ اللّٰهَ مَآ أَمَرَهُمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ۝٧

**7.** O Ianareo izay mino! Avoty amin’ny Afo ny tenanareo sy ireo fianakavianareo, izay olombelona sy vato no akora fandrehitra amin’izany ary notendrena ho ao ireo anjely maro henjana sy sarotsarotiny izay tsy mandika izay didian’i Allāh amin’izay andidiany azy ireo, sady manatanteraka izay baiko napetraka taminy.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ كَفَرُوا لَا تَعْتَذِرُوا الْيَوْمَ ۖ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ۝٨ ع ١٩ ٨

**8.** O ianareo izay tsy mino! Aza manala tsiny ny tenananareo ankehitriny. Izay nataonareo ihany no havaly anareo.

R.2

**9.** O ianareo izay mino! Mitodiha amin'i Allāh amin'ny fibebahana an-kitsim-po. Mety hanafoana ny vokadratsin'ny *asa ratsy* nataonareo ny Tomponareo ka hampiditra anareo ao amin'ny Saha misy renirano maro mikoriana, amin'ny andro izay tsy handrakofan'i Allāh fanalam-baraka na ny Mpaminany na ireo izay mino miaraka aminy. Mitaratra eo anoloan'izy ireo sy eo an-kavanany ny hazavany. Hiteny hoe izy ireo: "Ry Tomponay! Ataovy tongalafatra ho anay ny hazavanay ary mamelà anay; marina tokoa fa manana fahefana amin'ny zava-drehetra Ianao."

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا تُوْبُوْۤا اِلَى اللّٰهِ تَوْبَةً
نَّصُوْحًا ؕ عَسٰى رَبُّكُمْ اَنْ يُّكَفِّرَ عَنْكُمْ
سَيِّاٰتِكُمْ وَيُدْخِلَكُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۙ يَوْمَ لَا يُخْزِى اللّٰهُ
النَّبِيَّ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ ۚ نُوْرُهُمْ
يَسْعٰى بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَبِاَيْمَانِهِمْ
يَقُوْلُوْنَ رَبَّنَاۤ اَتْمِمْ لَنَا نُوْرَنَا وَ
اغْفِرْ لَنَا ۚ اِنَّكَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۝٩

**10.** O ry Mpaminany! Tohero mafy ireo tsy mpino sy mpiatsaravelatsihy ary aoka ianareo ho hentitra manoloana azy ireo. Ny Afobe no fonenan'izy ireo, ary izany no fihafarana ratsy indrindra.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَ
الْمُنٰفِقِيْنَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ ؕ وَمَاْوٰىهُمْ
جَهَنَّمُ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ۝١٠

**11.** Nataon'i Allāh ho ohatra ho an'ireo tsy mpino ny vadin'i Noa sy i Lota. Teo ambany *fahefan*'ny roa tamin'ireo mpanompo lahinay tia vavaka izy roa vavy ireo, saingy nanao ny tsy marina tamin'izy roalahy ireo izy ireo. Ary izy roalahy ireo dia tsy antony entina hamonjena ary roa vavy ireo manoloana an'i Allāh, koa izao no nambara tamin'izy ireo: "Midira any amin'ny Afobe ianareo roa miaraka amin'ireo izay miditra any."

ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوا امْرَاَتَ
نُوْحٍ وَّامْرَاَتَ لُوْطٍ ؕ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ
مِنْ عِبَادِنَا صَالِحَيْنِ فَخَانَتٰهُمَا فَلَمْ
يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا وَّقِيْلَ ادْخُلَا
النَّارَ مَعَ الدّٰخِلِيْنَ ۝١١

**12.** Nataon'i Allāh ho ohatra ho an'ireo mpino ny vadin'i Farao raha niteny hoe Izy: "Ry Tompoko!

وَضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوا امْرَاَتَ
فِرْعَوْنَ ۘ اِذْ قَالَتْ رَبِّ ابْنِ لِيْ عِنْدَكَ وقف لازم

بَيْتًا فِي الْجَنَّةِ وَنَجِّنِيْ مِنْ فِرْعَوْنَ وَ
عَمَلِهٖ وَنَجِّنِيْ مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ۝١٢

Anoreno trano eo anilanao ao an-tsaha aho; ary afaho amin'i Farao sy ireo asany aho, ary afaho amin'ny vahoaka tsy marina aho."

وَمَرْيَمَ ابْنَتَ عِمْرٰنَ الَّتِيْٓ اَحْصَنَتْ
فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيْهِ مِنْ رُّوْحِنَا وَصَدَّقَتْ
بِكَلِمٰتِ رَبِّهَا وَكُتُبِهٖ وَكَانَتْ مِنَ
الْقٰنِتِيْنَ ۝١٣ ع ٢ ٢٠

**13.** Ary *ny ohatra* mikasika an'i Maria, zanaka vavin'i 'Imrān, ilay nitandrina ny fahadiovany – ary notsofinay ho azy ny fanahinay *(ilay zanany)* – ary nanatanteraka *tamin'ny tenany ny faminaniana* avy amin'ny alalan'ny tenin'ny Tompony *izay nampitaina* taminy izy, sy ireo izay voarakitra tao amin'ireo Bokiny, koa dia isan'ireo mpankatoa izy.




Toko Fahafito Amby Enimpolo - 67
AL-MOLK
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

## FIZARANA FAHASIVY AMBY ROAPOLO

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** *Ho* hohasoavina anie Ilay mitana ny fanjakana eo am-pelatanany ary manampahefana amin'ny zava-drehetra Izy;

الجزء ٢٩

تَبٰرَكَ الَّذِيْ بِيَدِهِ الْمُلْكُ ز وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرُ ﴿٢﴾

**3.** Ilay nampisy ny fahafatesana sy nampisy ny aina mba hisedrany anareo – iza aminareo no mendrika eo amin'ny fitondrantenanareo; ary Izy no Mahefa ny zava-drehetra sady tena Mpamela heloka.

الَّذِيْ خَلَقَ الْمَوْتَ وَالْحَيٰوةَ لِيَبْلُوَكُمْ اَيُّكُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ؕ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْغَفُوْرُ ﴿٣﴾

**4.** Ilay nahary lanitra fito mirindra. Tsy hahita fifanoharana ao amin'ny zava-boarin'Ilay be hantra *(Andriamanitra) mihitsy* ianao. Ary jereo indray. Mahita tsy fahalavorariana ve ianao?

الَّذِيْ خَلَقَ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ طِبَاقًا ؕ مَا تَرٰى فِيْ خَلْقِ الرَّحْمٰنِ مِنْ تَفٰوُتٍ ؕ فَارْجِعِ الْبَصَرَ ۙ هَلْ تَرٰى مِنْ فُطُوْرٍ ﴿٤﴾

**5.** Ary jereo indray dia jereo hatrany, hitamberina aminao fa tsy hanao afa-tsy ny fijerinao kivy sady valabalaka.

ثُمَّ ارْجِعِ الْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ يَنْقَلِبْ اِلَيْكَ الْبَصَرُ خَاسِئًا وَّهُوَ حَسِيْرٌ ﴿٥﴾

**6.** Ary raha ny marina dia nandravaka ny lanitra iva indrindra tamin'ny jiro Izahay, ary nanao izany Izahay mba handroahana ireo Satana, ary nanomana famaizana amin'ny Afo mivaivay ho azy ireo koa Izahay

وَلَقَدْ زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيْحَ وَجَعَلْنٰهَا رُجُوْمًا لِّلشَّيٰطِيْنِ وَاَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابَ السَّعِيْرِ ﴿٦﴾

**7.** Ary ho an'ireo izay mandà ny hino ny Tompon'izy ireo dia misy famaizana amin'ny Afobe, ary tahaka

وَلِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٧﴾

ny inona ny haratsian’izany toerana fiverenana izany!

**8.** Rehefa voatsipy any izy ireo dia ho ren’izy ireo hitrona izany *ny Afo* mandritra ny fangotrahany.

إِذَآ أُلۡقُوا۟ فِيهَا سَمِعُوا۟ لَهَا شَهِيقٗا وَهِيَ
تَفُورُ ﴿٨﴾

**9.** Kely foana sisa tsy nipoahan’ny hatezerany. Isak’izay misy andiana tsy mpino iray hatsipy any dia hanontany azy ireo hoe ireo mpiambina *ny Afobe*: “Tsy nisy olona tonga mba hampitandrina anareo teto aminareo?”

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ ٱلۡغَيۡظِۖ كُلَّمَآ أُلۡقِيَ فِيهَا
فَوۡجٞ سَأَلَهُمۡ خَزَنَتُهَآ أَلَمۡ يَأۡتِكُمۡ
نَذِيرٞ ﴿٩﴾

**10.** Hoy izy ireo: “Eny, tena nisy olona tonga mba hampitandrina anay tokoa tonga teto aminay, fa nendrikendrehanay ho mpandainga izy, ary hoy izahay hoe: “Tsy nandefa na inona na inona i Allāh; tsy inona fa ao anatin’ny fahaverezana goavana ianareo.”

قَالُوا۟ بَلَىٰ قَدۡ جَآءَنَا نَذِيرٞ فَكَذَّبۡنَا وَ
قُلۡنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَيۡءٍ إِنۡ أَنتُمۡ
إِلَّا فِي ضَلَٰلٖ كَبِيرٖ ﴿١٠﴾

**11.** Ary hilaza hoe izy ireo: “Raha mba nihaino izahay, na ninia nandinika ihany koa dia tsy ho isan'ireo vahokan'ny Afo mivaivay toy izao.”

وَقَالُوا۟ لَوۡ كُنَّا نَسۡمَعُ أَوۡ نَعۡقِلُ مَا كُنَّا فِيٓ
أَصۡحَٰبِ ٱلسَّعِيرِ ﴿١١﴾

**12.** Koa hibaboka ny fahotany izy ireo; ho rava anie ireo mponin’ny Afobe.

فَٱعۡتَرَفُوا۟ بِذَنۢبِهِمۡ فَسُحۡقٗا لِّأَصۡحَٰبِ
ٱلسَّعِيرِ ﴿١٢﴾

**13.** Raha ny marina dia ireo izay matahotra mangina ny Tompony no hahazo ny famelana sy ny fankasitrahana lehibe.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخۡشَوۡنَ رَبَّهُم بِٱلۡغَيۡبِ
لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٞ كَبِيرٞ ﴿١٣﴾

**14.** Ary na nafeninareo izay nolazainareo na naelinareo dia tena mahalala tsara izay ao am-ponareo Izy.

وَأَسِرُّوا۟ قَوۡلَكُمۡ أَوِ ٱجۡهَرُوا۟ بِهِۦٓۖ إِنَّهُۥ عَلِيمُۢ
بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿١٤﴾

**15.** Moa tsy mahafantatra ve Ilay nahary? Ary Izy no Mpahalala ireo

أَلَا يَعۡلَمُ مَنۡ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ

madinika indrindra, Ilay Mahafantatra tsara.

ع الْخَبِيرُ ﴿١٥﴾

R.2

**16.** Izy no namelatra ny tany ho anareo; koa mandehana eo amin'ny làlany, ary mihinana ny vokatra avy Aminy *(Allāh)*. Ary any Aminy ny fananganana amin'ny maty.

هُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ ذَلُولًا
فَامْشُوا فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُوا مِن رِّزْقِهِ ۖ
وَإِلَيْهِ النُّشُورُ ﴿١٦﴾

**17.** Mahatsiaro ho voaaro manoloana an'Ilay any an-danitra ve ianareo ka tsy hampihetry *ny tany diavinareo* Izy raha mihovitrovitra tampoka ny tany?

ءَأَمِنتُم مَّن فِي السَّمَاءِ أَن يَخْسِفَ بِكُمُ
الْأَرْضَ فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ﴿١٧﴾

**18.** Mahatsiaro ho voaaro manoloana an'Ilay any an-danitra ve ianareo ka tsy handefa tafiotra arahim-pasika aminareo Izy? Amin'izany no hahafantaranareo hoe nanao ahoana ny fahalozan'ny fampitandremana avy Amiko!

أَمْ أَمِنتُم مَّن فِي السَّمَاءِ أَن يُرْسِلَ
عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ
نَذِيرِ ﴿١٨﴾

**19.** Marina tokoa fa nandray *ireo Iraka avy Amiko* ho mpandainga ireo talohan'izy ireo, noho izany manao ahoana ny hamafin'ny famaizana avy Amiko!

وَلَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ
كَانَ نَكِيرِ ﴿١٩﴾

**20.** Moa tsy nahita ireo voro-manidina teo amboniny izy ireo, izay mamelatra ny elany nefa tsy mampikopaka izany, ary manakobona izany *mba hiantoraka eny amin'ny hazany*? Tsy misy mahatana azy ireny *hijanona eny ambony eny* afa-tsy Ilay *Andriamanitra* Be Fahasoavana. Marina tokoa fa mahita ny zava-drehetra Izy.

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَٰفَّٰتٍ
وَيَقْبِضْنَ ۚ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا الرَّحْمَٰنُ ۚ
إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ بَصِيرٌ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary ireo izay ao amin'ny tafikareo ve afaka ny hiaro anareo manoloana an'ilay *Andriamanitra* Be

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ جُندٌ لَّكُمْ
يَنصُرُكُم مِّن دُونِ الرَّحْمَٰنِ ۚ إِنِ

Fahasoavana. Miaina anatin'ny hevi-dravina fotsiny ireo tsy mpino.

الْكٰفِرُوْنَ اِلَّا فِيْ غُرُوْرٍ ۝٢١

**22.** Ary, iza no hanome izay ilainareo raha tsy maintsy mitana ny vatsiny Izy? Tsia, fa mikiry ao amin'ny fihokoana sy ny fankahalana izy ireo.

اَمَّنْ هٰذَا الَّذِيْ يَرْزُقُكُمْ اِنْ اَمْسَكَ رِزْقَهٗ ۚ بَلْ لَّجُّوْا فِيْ عُتُوٍّ وَّ نُفُوْرٍ ۝٢٢

**23.** Moa tsara tantana kokoa va izay miroso mandady amin'ny endriny noho izay mandeha amim-pahamendrehana amin'ny lala-mahitsy?

اَفَمَنْ يَّمْشِيْ مُكِبًّا عَلٰى وَجْهِهٖٓ اَهْدٰٓى اَمَّنْ يَّمْشِيْ سَوِيًّا عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ۝٢٣

**24.** Lazao hoe: "Izy no nahary anareo, ary nanao ny sofina ho anareo, ary maso sy fo; *saingy* tsy dia nankasitraka Azy loatra ianareo.

قُلْ هُوَ الَّذِيْٓ اَنْشَاَكُمْ وَ جَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْاَبْصَارَ وَالْاَفْـِٕدَةَ ۗ قَلِيْلًا مَّا تَشْكُرُوْنَ ۝٢٤

**25.** Lazao hoe : "Izy no nampitombo taranaka anareo teto an-tany ary eo anilany no hamoriana anareo."

قُلْ هُوَ الَّذِيْ ذَرَاَكُمْ فِي الْاَرْضِ وَاِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ۝٢٥

**26.** Ary hoy izy ireo: "Rahoviana no ho tanteraka izany fampanantenana izany rahatoa ka tena olo-marina tokoa ianareo."

وَ يَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ۝٢٦

**27.** Lazao hoe: "Ao amin'i Allāh ny fahalalana izany fa izaho dia Mpampiomana fotsiny ihany."

قُلْ اِنَّمَا الْعِلْمُ عِنْدَ اللّٰهِ ۖ وَاِنَّمَآ اَنَا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ۝٢٧

**28.** Fa rehefa hahita izany akaiky izy ireo dia ho simban'*ny alahelo* ny tavan'ireo mandà ny hino, ary hilazana hoe izy ireo: "Izao no notadiavinareo."

فَلَمَّا رَاَوْهُ زُلْفَةً سِيْٓـَٔتْ وُجُوْهُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ قِيْلَ هٰذَا الَّذِيْ كُنْتُمْ بِهٖ تَدَّعُوْنَ ۝٢٨

**29.** Lazao hoe: "Lazao amiko, raha tsy maintsy handringana ahy i Allāh, izaho sy ireo miaraka amiko, na raha tsy maintsy haneho famindram-po aminay Izy, dia Iza no hiaro ireo tsy mpino amin'ny famaizana mangirifiry?"

قُلْ اَرَءَيْتُمْ اِنْ اَهْلَكَنِيَ اللّٰهُ وَمَنْ مَّعِيَ اَوْ رَحِمَنَا ۙ فَمَنْ يُّجِيْرُ الْكٰفِرِيْنَ مِنْ عَذَابٍ اَلِيْمٍ ۝٢٩

**30.** Lazao hoe: “Izy no *Andriamanitra* ilay Be Fahasoavana; Izy no inoanay ary Aminy no ametrahanay ny fitokisanay. Ary ho fantatrareo tsy ho ela hoe iza no ao anatin’ny fahadisoana lehibe.”

قُلْ هُوَ الرَّحْمٰنُ اٰمَنَّا بِهٖ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا ۚ فَسَتَعْلَمُوْنَ مَنْ هُوَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ۝٣٠

**31.** Lazao hoe: “Lazao amiko, raha tsy maintsy hitsiaka any amin’ny fanambanin’*ny tany lalina* any ny ranonareo *rehetra* dia iza no hitondra rano velona sy mangalahala ho anareo?”

قُلْ اَرَءَيْتُمْ اِنْ اَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَنْ يَّاْتِيْكُمْ بِمَآءٍ مَّعِيْنٍ ۝٣١




Toko Fahavalo Amby Enimpolo - 68

## AL-KALAM

*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Ary amin’ny fasian-dranomainty sy ny penina ary amin’ny alàlan’izay soratan’izy ireny

نٓ وَالْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُوْنَ ۝٢

**3.** Ary amin’ny famelan-keloky ny Tomponao, tsy adala akory ianao.

مَآ اَنْتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُوْنٍ ۝٣

**4.** Ary ho anao, minoa marimarina fa hisy valisoa tsy manam-pahataperana ho anao.

وَاِنَّ لَكَ لَاَجْرًا غَيْرَ مَمْنُوْنٍ ۝٤

**5.** Ary tena manana hatsaran-toetra ambony ianao.

وَاِنَّكَ لَعَلٰى خُلُقٍ عَظِيْمٍ ۝٥

**6.** Ho hitanao tsy ho ela izany ary ho hitan’izy ireo koa,

فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُوْنَ ۝٦

**7.** Iza aminareo no tratry ny hadalana.

بِاَيِّكُمُ الْمَفْتُوْنُ ۝٧

**8.** Azo antoka fa ny Tomponao no tena mahalala kokoa hoe iza marina no nivily tamin’ny lalany ary Izy

اِنَّ رَبَّكَ هُوَ اَعْلَمُ بِمَنْ ضَلَّ عَنْ سَبِيْلِهٖ ۪ وَهُوَ اَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِيْنَ ۝٨

ihany koa no mahafantatra misimisy kokoa hoe iza no mandeha amin'ny lalana tokony haleha.

**9.** Koa aza mankatoa ny *fanirian'*ireo izay mitsipaka *ny marina*.

فَلَا تُطِعِ الْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٩﴾

**10.** Tian'izy ireo hanao fifanarahana ianao mba hahatonga azy ireo manao fifanarahana ihany koa.

وَدُّوْا لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Ary aza manaraka olona manao fiainam-betaveta izay tsy mitsahatra ny manao fianianana.

وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِيْنٍ ﴿١١﴾

**12.** Mpanaratsy, mpanendrikendrika.

هَمَّازٍ مَّشَّآءٍ بِنَمِيْمٍ ﴿١٢﴾

**13.** Mpisakana ny soa, mpandika lalana, mpanota,

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ اَثِيْمٍ ﴿١٣﴾

**14.** Ratsy taiza sady amin'izay zaza-sary.

عُتُلٍّ بَعْدَ ذٰلِكَ زَنِيْمٍ ﴿١٤﴾

**15.** Izany rehetra izany dia vokatry ny fanan'izy ireo harena sy zanaka *maro*.

اَنْ كَانَ ذَا مَالٍ وَّبَنِيْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Rehefa toriana amin'izy ireo ireo Fambara avy aminay dia ataon'izy ireo hoe: "Anganom-baviantitra."

اِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِ اٰيٰتُنَا قَالَ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Ary dia hasianay marika ny tavany.

سَنَسِمُهٗ عَلَى الْخُرْطُوْمِ ﴿١٧﴾

**18.** Raha ny marina dia misedra azy ireo tahaka ny nisedranay ireo tompon'ny saha Izahay rehefa mianiana izy ireo fa hioty marina tokoa ireo voankazo rehetra ao ny ampitso maraina,

اِنَّا بَلَوْنٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ اَصْحٰبَ الْجَنَّةِ ۚ اِذْ اَقْسَمُوْا لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِيْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary tsy misy na inona na inona navahan'izy ireo *sady tsy nilaza hoe: "Raha sitrak'i Allāh"*

وَلَا يَسْتَثْنُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Koa nisy famaizana avy tamin'ny Tomponao nilatsaka *avy any ambony* rehefa natory izy ireo;

فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّنْ رَّبِّكَ وَهُمْ نَآئِمُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary toy ny Saha voahitsy izy ny maraina.

فَاَصْبَحَتْ كَالصَّرِيْمِۙ ﴿٢١﴾

**22.** Dia nifampiantso izy ireo raha vao maraina,

فَتَنَادَوْا مُصْبِحِيْنَۙ ﴿٢٢﴾

**23.** Ka nanao hoe: “Mandehana mankany amin’ny sahanareo raha vao mangiran-dratsy raha te hioty voankazo any ianareo.”

اَنِ اغْدُوْا عَلٰى حَرْثِكُمْ اِنْ كُنْتُمْ صٰرِمِيْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ary niazo ny lalana izy ireo sady nifampiresaka moramora,

فَانْطَلَقُوْا وَهُمْ يَتَخَافَتُوْنَۙ ﴿٢٤﴾

**25.** Nilaza hoe: “Aoka tsy hisy mahantra avela hiditra ao an-tsaha anio mandritra ny fotoana maha eo anareo.”

اَنْ لَّا يَدْخُلَنَّهَا الْيَوْمَ عَلَيْكُمْ مِّسْكِيْنٌۙ ﴿٢٥﴾

**26.** Nandeha tany sady nanapa-kevitra ny tsy hanome na inona na inona ny hafa izy ireo

وَّغَدَوْا عَلٰى حَرْدٍ قٰدِرِيْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Fa nony hitan’izy ireo izy dia hoy izy ireo: “Tena diso lalana marina tokoa izahay!

فَلَمَّا رَاَوْهَا قَالُوْۤا اِنَّا لَضَآلُّوْنَۙ ﴿٢٧﴾

**28.** Tsia, fa tsy manana na inona na inona isika.”

بَلْ نَحْنُ مَحْرُوْمُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Hoy ny mendrika indrindra tamin’izy ireo: “Moa tsy efa nilaza taminareo aho hoe: “Nahoana no tsy midera an’ *Andriamanitra* ianareo?”

قَالَ اَوْسَطُهُمْ اَلَمْ اَقُلْ لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Dia hoy izy ireo: “Dera anie ho an’ny Tomponay! Tena tsy nanao ny marina tokoa izahay.”

قَالُوْا سُبْحٰنَ رَبِّنَاۤ اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ary nitodika tamin’ny namany ireo hafa sady nifanome tsiny.

فَاَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ يَّتَلَاوَمُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Hoy izy ireo : “Lozantsika! Nioko tokoa isika.”

قَالُوْا يٰوَيْلَنَاۤ اِنَّا كُنَّا طٰغِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** “Mety hanome saha tsara noho ilay ho antsika angamba ny Tompotsika; hitalaho *izany* amim-

عَسٰى رَبُّنَاۤ اَنْ يُّبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَاۤ اِنَّاۤ اِلٰى رَبِّنَا رٰغِبُوْنَ ﴿٣٣﴾

panetren-tena amin'ny Tompotsika isika."

**34.** Toy izany ny famaizan'izao *tontolo izao*. Ary mangirifiry lavitra noho izany ny famaizana any ankoatra. Raha mba fantatr'izy ireo mantsy izany!

كَذَٰلِكَ الْعَذَابُ ۖ وَلَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ اَكْبَرُ ۘ لَوْ كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٤﴾

R.2

**35.** Raha ny marina dia misy saham-pahafinaretana ho an'ireo olo-marina eo akaikin'ny Tompon'izy ireo.

اِنَّ لِلْمُتَّقِيْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿٣٥﴾

**36.** Moa handray ireo izay mankatoa *ny sitraponay* tahaka *ny handraisanay* ireo meloka ve Izahay?

اَفَنَجْعَلُ الْمُسْلِمِيْنَ كَالْمُجْرِمِيْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Fa inona no manjo anareo? Amin'ny fomba ahoana no anatanterahanareo ny fitsarana?

مَا لَكُمْ ۟ كَيْفَ تَحْكُمُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Manana Boky izay vakianareo ve ianareo?

اَمْ لَكُمْ كِتٰبٌ فِيْهِ تَدْرُسُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ka hahitanareo izay hofidianareo *ao anatiny* ao tokoa?

اِنَّ لَكُمْ فِيْهِ لَمَا تَخَيَّرُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Sa nanao fifanekena izay manery Anay hanana andraikitra mandra-pahatongan'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty ianareo fa ho azonareo tokoa izay rehetra fanapahan-kevitrareo?

اَمْ لَكُمْ اَيْمَانٌ عَلَيْنَا بَالِغَةٌ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ ۙ اِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Anontanio amin'izy ireo hoe iza amin'izy ireo no hiantoka izany,

سَلْهُمْ اَيُّهُمْ بِذٰلِكَ زَعِيْمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Sa manana mpiobona aminy izy ireo? Aoka ary asehony ireo mpiombona aminy izany raha milaza ny marina izy ireo.

اَمْ لَهُمْ شُرَكَآءُ ۚ فَلْيَاْتُوْا بِشُرَكَآئِهِمْ اِنْ كَانُوْا صٰدِقِيْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Amin'ny fotoana izay hahatongavan'ny loza tampoka eo aminy sy hiantsoana azy ireo

يَوْمَ يُكْشَفُ عَنْ سَاقٍ وَّيُدْعَوْنَ اِلَى السُّجُوْدِ فَلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ ﴿٤٣﴾

hiankohoka dia tsy ho afaka hanao *izany* izy ireo;

**44.** Hitanondrika izy ireo ary fahafaham-baraka no handrakotra azy; ary tena nasaina hiankohoka marina tokoa izy ireo tamin'izy ireo mbola salama tsara.

خَاشِعَةً أَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ وَقَدْ
كَانُوا يُدْعَوْنَ إِلَى السُّجُودِ وَهُمْ سَالِمُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Koa avelao ary aho sy ireo izay mandà ity teny ity. Hampanatoninay miandalana izy ireo, avy tamin'izay tsy fantany ankory.

فَذَرْنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا الْحَدِيثِ ۖ
سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ary omeko fitsaharana izy ireo satria mahomby ny tetiko.

وَأُمْلِي لَهُمْ ۚ إِنَّ كَيْدِي مَتِينٌ ﴿٤٦﴾

**47.** Mangataka fankasitrahana amin'izy ireo ve ianao mba hanindry azy ireo ny lanjan'*izany*?

أَمْ تَسْأَلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ
مُّثْقَلُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Moa miaraka amin'izy ireo ny tsy hita maso mba hahafahany manoratra izany?

أَمْ عِندَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ary mahareta amin'ny fanantanterahana ny didin'ny Tomponao ary aza manahaka ny olon'ny Trondro, rehefa mitalaho *amin'ny Tompony* izy ka difotry ny alahelo.

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ
الْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ وَهُوَ مَكْظُومٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Raha tsy nahazo sitraka avy amin'ny Tompony izy dia ho toy ny natosika marina tokoa tany amin'ny toerana tsy misy olona, ary nalain'*ny vahoakany* baraka.

لَّوْلَا أَن تَدَارَكَهُ نِعْمَةٌ مِّن رَّبِّهِ لَنُبِذَ
بِالْعَرَاءِ وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Saingy nifidy azy ny Tompony ary nanao azy ho isan'ny olo-marina.

فَاجْتَبَاهُ رَبُّهُ فَجَعَلَهُ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Ary ireo izay tsy mino dia maniry mafy ny hampidina anao amin'ny *toerana ambony izay misy anao*, amini'ny fijery *misafoaka*, rehefa ren'izy ireo ny fitoriana ny Antso; ary

وَإِن يَكَادُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَيُزْلِقُونَكَ
بِأَبْصَارِهِمْ لَمَّا سَمِعُوا الذِّكْرَ وَ
يَقُولُونَ إِنَّهُ لَمَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾

hoy izy ireo: “Azo antoka fa adala izy.”

**53.** Tsia, tsy inona izany fa Torohevitra ho an’ny rehetra.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ٥٢




Toko Fahasivy Amby Enimpolo - 69

## AL-ḤĀKKAH

*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Ilay tsy Azo Toherina!

ٱلْحَآقَّةُ ٢

**3.** Inona no atao hoe tsy Azo Toherina?

مَا ٱلْحَآقَّةُ ٣

**4.** Ary iza no hampahafantatra anao ny atao hoe tsy Azo Toherina?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْحَآقَّةُ ٤

**5.** Noheverin’ireo fokon’ny Thamōd sy ‘Ād ho lainga Ilay loza mpamotika[85].

كَذَّبَتْ ثَمُودُ وَعَادٌۢ بِٱلْقَارِعَةِ ٥

**6.** Ny mikasika ireo fokon’ny Thamōd dia noringanina tamin’ny tsio-drivotra mahery izy ireo.

فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهْلِكُوا۟ بِٱلطَّاغِيَةِ ٦

**7.** Ary ny amin’ny ‘Ād kosa dia noringanina tamin’ny rivotra sady mierona,

وَأَمَّا عَادٌ فَأُهْلِكُوا۟ بِرِيحٍ صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ ٧

**8.** Izay nataony nitsoka azy ireo nandritrany fito alina sy valo andro nisesy izy ireo ka nahitanao ny mponina lavo tamin’ny tany toy ny vatan-antrendry nokapaina.

سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَثَمَٰنِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومًا فَتَرَى ٱلْقَوْمَ فِيهَا صَرْعَىٰ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ خَاوِيَةٍ ٨

---

[85] Io dikan-teny io dia mifototra amin’ny fanazavan’ny Kor’any araka ny voalazan’ny toko 101: 5, 6 izay manao يَوْمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلْفَرَاشِ ٱلْمَبْثُوثِ وَتَكُونُ ٱلْجِبَالُ كَٱلْعِهْنِ ٱلْمَنفُوشِ “Ny andro izay hahatonga ny olona ho toy ny lolompaty miahaka, ary ny tendrombohitra dia ho tonga toy ny volon’ondry voafoly.” Tranga tsy mba mpiseho mahazatra izao fa tena zava-doza tsy misy toa izany tahaka ny vokatra ateraky ny baomba hidrozena na netrona. Ny fipoahana izay voalaza eto dia mety hanamontsana tendrombohitra iray mihitsy.

**9.** Mbola mahita tandindon'izy ireo va ianao?

فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّنۢ بَاقِيَةٍ ﴿٩﴾

**10.** Ary tonga i Farao sy ireo mpialoha làlana azy ireo, ary nanao fahotana tsy misy toa izany ireo tanàna nafototra.

وَجَآءَ فِرْعَوْنُ وَمَن قَبْلَهُۥ وَٱلْمُؤْتَفِكَٰتُ
بِٱلْخَاطِئَةِ ﴿١٠﴾

**11.** Ary tsy nankatoa ny Iraka avy amin'ny Tompon'izy ireo izy ireo; koa nobaboiny tamin'ny famaizana mihamafy hatrany.

فَعَصَوْا۟ رَسُولَ رَبِّهِمْ فَأَخَذَهُمْ أَخْذَةً
رَّابِيَةً ﴿١١﴾

**12.** Raha ny marina, rehefa mihakatra ny rano dia nitondra anareo teny ambony sambo Izahay.

إِنَّا لَمَّا طَغَا ٱلْمَآءُ حَمَلْنَٰكُمْ فِى ٱلْجَارِيَةِ ﴿١٢﴾

**13.** Mba hanaovanay izany ho fampatsiahivana ho anareo, ary izay sofina nahatadidy no afaka hahatadidy.

لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَآ أُذُنٌ
وَٰعِيَةٌ ﴿١٣﴾

**14.** Ary rehefa ampanenoina indray mandeha ny trompetra,

فَإِذَا نُفِخَ فِى ٱلصُّورِ نَفْخَةٌ وَٰحِدَةٌ ﴿١٤﴾

**15.** Ary voasandratra ny tany sy ireo tedrombohitra, ary indray nadaraboka mafy mba ho montsamontsa,

وَحُمِلَتِ ٱلْأَرْضُ وَٱلْجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً
وَٰحِدَةً ﴿١٥﴾

**16.** Amin'izay andro izay no hitrangan'ny fisehoan-javatra *lehibe*.

فَيَوْمَئِذٍ وَقَعَتِ ٱلْوَاقِعَةُ ﴿١٦﴾

**17.** Ary homontsamontsana ny lanitra, ary amin'izay andro izay dia ho mora simba izy,

وَٱنشَقَّتِ ٱلسَّمَآءُ فَهِىَ يَوْمَئِذٍ وَاهِيَةٌ ﴿١٧﴾

**18.** Ary namehitra ny sisiny ireo anjely, ary eo ambon'izy ireo amin' izay andro izay dia hisy valo hilanja ny seza fiandrianan'ny Tomponao.

وَٱلْمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرْجَآئِهَا ۚ وَيَحْمِلُ عَرْشَ
رَبِّكَ فَوْقَهُمْ يَوْمَئِذٍ ثَمَٰنِيَةٌ ﴿١٨﴾

**19.** Amin'izay andro izay dia hajoro eo anatrehan'Andriamanitra ianareo. Ary tsy hisy zavatra miafina hijanona hiafina intsony eo aminareo.

يَوْمَئِذٍ تُعْرَضُونَ لَا تَخْفَىٰ مِنكُمْ خَافِيَةٌ ﴿١٩﴾

**20.** Koa ho an'izay hotolorana ny antotan-taratasiny amin'ny tanany

فَأَمَّا مَنْ أُوتِىَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ

هَاؤُمُ اقْرَءُوْا كِتٰبِيَهْ ﴿٢٠﴾

ankavanana dia hiteny izy hoe: “Avia, vakio ny taratasiko,”

إِنِّيْ ظَنَنْتُ أَنِّيْ مُلٰقٍ حِسَابِيَهْ ﴿٢١﴾

**21.** “Tena fatatro tokoa fa tsy maintsy hanao izany tatitra izany aho”

فَهُوَ فِيْ عِيْشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٢٢﴾

**22.** Koa hahazo fiainana mahafinaritra izay.

فِيْ جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿٢٣﴾

**23.** Ao amin’ny saha avo,

قُطُوْفُهَا دَانِيَةٌ ﴿٢٤﴾

**24.** Izay misy voankazo maro miraviravy.

كُلُوْا وَاشْرَبُوْا هَنِيْٓـًٔا بِمَآ أَسْلَفْتُمْ فِي
الْأَيَّامِ الْخَالِيَةِ ﴿٢٥﴾

**25.** Koa mihinàna sy misotro amim-pahafinaretana noho ireo asa soa nataonao teo aloha.

وَأَمَّا مَنْ أُوْتِيَ كِتٰبَهُ بِشِمَالِهِ ۙ فَيَقُوْلُ
يٰلَيْتَنِيْ لَمْ أُوْتَ كِتٰبِيَهْ ﴿٢٦﴾

**26.** Fa hoan’izay natolotra azy tamin’ny tanany ankavia ny antotan-taratasiny dia hilaza hoe izy : “E itý lozako! Mba iriako ny tsy nanolorana ahy ny atontan-taratasiko!”

وَلَمْ أَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ﴿٢٧﴾

**27.** “Ary tsy nahafatatra akory aho hoe inona no nataoko!”

يٰلَيْتَهَا كَانَتِ الْقَاضِيَةَ ﴿٢٨﴾

**28.** “O, mba tiako ho tonga amiko ny fahafatesana!”

مَآ أَغْنٰى عَنِّيْ مَالِيَهْ ﴿٢٩﴾

**29.** “Tsy mitondra vonjy ho ahy akory ny harenako na dia kely aza;”

هَلَكَ عَنِّيْ سُلْطٰنِيَهْ ﴿٣٠﴾

**30.** “Nandao ahy ny fahefako.”

خُذُوْهُ فَغُلُّوْهُ ﴿٣١﴾

**31.** “Sambory ireo ary rohizo,”

ثُمَّ الْجَحِيْمَ صَلُّوْهُ ﴿٣٢﴾

**32.** “Ary atsipazo any amin'ny Afobe.”

ثُمَّ فِيْ سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُوْنَ ذِرَاعًا
فَاسْلُكُوْهُ ﴿٣٣﴾

**33.** “Ary avy eo dia gadrao amin'ny rojo mirefy fitopolo hankiho izy,”

إِنَّهُ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ الْعَظِيْمِ ﴿٣٤﴾

**34.** “Raha ny marina dia tsy mino an'i Allāh, Ilay avo indrindra izy,”

وَلَا يَحُضُّ عَلٰى طَعَامِ الْمِسْكِيْنِ ﴿٣٥﴾

**35.** “Ary tsy mamporisika hamahana ny malahelo izy.”

فَلَيْسَ لَهُ الْيَوْمَ هٰهُنَا حَمِيْمٌ ﴿٣٦﴾

**36.** “Ary tsy manan-tsakaiza ety izy ankehitriny;”

**37.** “Sady tsy manan-kohanina afa-tsy nana,”

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ٣٧

**38.** “Sady tsy misy mihinana izany afa-tsy ny mpanota.”

لَا يَأْكُلُهُ إِلَّا الْخَاطِئُونَ ٣٨

R.2

**39.** Tsia, mianiana marina tokoa Aho amin’izay rehetra hitanareo.

فَلَا أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ٣٩

**40.** Sy amin’izay rehetra tsy hitanareo,

وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ٤٠

**41.** Fa hafatra avy amin’ny Iraka mendrika tokoa izany;

إِنَّهُ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ٤١

**42.** Ary tsy tenin’ny poeta; sahala amin’ny tena kely finoana ianareo izany!

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيلًا مَا تُؤْمِنُونَ ٤٢

**43.** Ary tsy teny avy amin’ny mpisikidy mihitsy izany; mba kely ny zavatra voarainareo!

وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيلًا مَا تَذَكَّرُونَ ٤٣

**44.** Fanambarana avy amin’ny Tompon’izao rehetra izao izany.

تَنْزِيلٌ مِنْ رَبِّ الْعٰلَمِينَ ٤٤

**45.** Ary raha namorona teny, na inona na inona, izy ka nilaza fa Izahay no nilaza izany,

وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ الْأَقَاوِيلِ ٤٥

**46.** Ary dia tena ho nosamborinay tokoa tamin’ny tanana ankavanana izy,

لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِالْيَمِينِ ٤٦

**47.** Ary minoa marimarina fa ho notapahanay ny hoza-tendany,

ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ الْوَتِينَ ٤٧

**48.** Ary tsy nisy na iray aza taminareo ho afaka niaro azy Taminay.

فَمَا مِنْكُمْ مِنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَاجِزِينَ ٤٨

**49.** Raha ny marina dia fampahatsiahivana ho an’ireo olo-marina izany.

وَإِنَّهُ لَتَذْكِرَةٌ لِلْمُتَّقِينَ ٤٩

**50.** Ary tena fantatray marina tokoa fa misy aminareo mandà ireo *Fambara avy Aminay*.

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنْكُمْ مُكَذِّبِينَ ٥٠

**51.** Ary raha ny marina dia izany no *ho loharanon’ny* fahafoanana eo amin’ireo tsy mpino.

وَإِنَّهُ لَحَسْرَةٌ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Ary minoa marimarina fa izany no tena fahamarinana.

وَإِنَّهُ لَحَقُّ الْيَقِينِ ﴿٥٢﴾

**53.** Noho izany dia derao ny anaran’ny Tomponao Ilay Avo.

ع فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ﴿٥٣﴾




Toko Fahafitopolo - 70

AL-MA‘ĀRIDJ

*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Misy mpanadina nanontany momba ny famaizana izay efa mananontanina,

سَأَلَ سَائِلٌ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ﴿٢﴾

**3.** *Famaizana iray* izay tsy azon’iza na iza toherina ho an’ireo tsy mpino.

لِلْكَافِرِينَ لَيْسَ لَهُ دَافِعٌ ﴿٣﴾

**4.** Izany dia avy amin’i Allāh, ilay Tompon’ny fiamboniam-pilaharana.

مِنَ اللَّهِ ذِي الْمَعَارِجِ ﴿٤﴾

**5.** Ireo Anjely sy ny Fanahy dia miakatra any Aminy ao anatin’ny andro iray izay maharitra dimy alina taona.

تَعْرُجُ الْمَلَائِكَةُ وَالرُّوحُ إِلَيْهِ فِي يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهُ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ﴿٥﴾

**6.** Noho izany dia manàna faharetana amim-piadanan-tsaina.

فَاصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ﴿٦﴾

**7.** Toy ny lavitra no hahatazanan’izy ireo azy,

إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُ بَعِيدًا ﴿٧﴾

**8.** Fa toy ny akaiky kosa no hahatazananay azy.

وَنَرَاهُ قَرِيبًا ﴿٨﴾

**9.** Ny andro izay hahatonga ny lanitra ho toy ny varahina voarendrika.

يَوْمَ تَكُونُ السَّمَاءُ كَالْمُهْلِ ﴿٩﴾

**10.** Ary ho tonga toy ny volon-ondry voavoly ireo tendrombohitra.

وَتَكُونُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ ﴿١٠﴾

وَلَا يَسْـَٔلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ﴿١١﴾

**11.** Ary ny sakaiza iray tsy hanadihady ny sakaizany iray.

يُبَصَّرُونَهُمْ ۚ يَوَدُّ الْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِي مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍ بِبَنِيهِ ﴿١٢﴾

**12.** Hapetraka atao mifankahita ny tsirairay ary *te hitsoaka* amin’ny famaizana amin’ny alalan’ny fanolorana ny zanany ho takalon’aina ny meloka.

وَصَاحِبَتِهِ وَأَخِيهِ ﴿١٣﴾

**13.** Sy ny vadiny ary ny ralahiny,

وَفَصِيلَتِهِ الَّتِي تُـْٔوِيهِ ﴿١٤﴾

**14.** Sy ireo havany izay nampialokaloka azy,

وَمَنْ فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنْجِيهِ ﴿١٥﴾

**15.** Ary hanolotra izay rehetra etý an-tany, raha mba azony hatao mantsy ny manavo-tena amin’izany.

كَلَّا ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٦﴾

**16.** Tsia! Azo antoka fa famaizana amin’ny lela afo izany.

نَزَّاعَةً لِلشَّوَىٰ ﴿١٧﴾

**17.** Manendaka ny hoditra hatrany an-tapindoha ka hatrany am-paladia.

تَدْعُو مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٨﴾

**18.** Hiantso ireo izay nitodi-damosina sy nisintaka Izy,

وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ﴿١٩﴾

**19.** Ary nanangona *harena maro* sy nihazona izany.

إِنَّ الْإِنْسَانَ خُلِقَ هَلُوعًا ﴿٢٠﴾

**20.** Raha ny marina dia nateraka ho kahihitra ny olombelona.

إِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ جَزُوعًا ﴿٢١﴾

**21.** Rehefa tojo fahoriana izy dia mitalaho fatratra ery,

وَإِذَا مَسَّهُ الْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢٢﴾

**22.** Fa rehefa tojo soa izy dia mahihitra.

إِلَّا الْمُصَلِّينَ ﴿٢٣﴾

**23.** Afa-tsy ireo mivavaka,

الَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَائِمُونَ ﴿٢٤﴾

**24.** Ireo izay mazoto mivavaka.

وَالَّذِينَ فِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ مَعْلُومٌ ﴿٢٥﴾

**25.** Ary ireo izay ao anatin’ny harena izay azo antoka fa misy ajara azo antoka,

لِلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ﴿٢٦﴾

**26.** Ho an’ny mpangataka sy ho an’ny sahirana,

**27.** Sy ho an'ireo izay mino fa tena zava-marina ny Andro fitsarana,

وَالَّذِيْنَ يُصَدِّقُوْنَ بِيَوْمِ الدِّيْنِ ﴿٢٧﴾

**28.** Ary ireo izay matahotra mafy ny famaizana avy amin'ny Tompon'izy ireo

وَالَّذِيْنَ هُمْ مِّنْ عَذَابِ رَبِّهِمْ مُّشْفِقُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Raha ny marina dia tsy misy afaka voaaro amin'ny famaizana avy Tompon'izy ireo.

اِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَاْمُوْنٍ ﴿٢٩﴾

**30.** Ary ireo izay mikajy ny faritra saro-pady amin'ny vatana.

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِفُرُوْجِهِمْ حٰفِظُوْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Afa-tsy ny an'ireo vadiny sy ireo izay ananany tanany ankavanana; izy ireo dia tena tsy ho tsiniana marina tokoa;

اِلَّا عَلٰٓى اَزْوَاجِهِمْ اَوْ مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُمْ فَاِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُوْمِيْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Fa ireo izay te hihoatra lavitra noho izany dia izy ireny no mpandika lalàna.

فَمَنِ ابْتَغٰى وَرَآءَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْعٰدُوْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ary ireo izay manaja ireo toky napetraka taminy sy ireo fampanantenana nataony.

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِاَمٰنٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رٰعُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ary ireo izay mijoro ho vavolombelona marina,

وَالَّذِيْنَ هُمْ بِشَهٰدٰتِهِمْ قَآئِمُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ary ireo izay miaro ny vavaka izay ataony.

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَلٰى صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Izy ireny dia homem-boninahitra ao amin'ireo saha.

اُولٰٓئِكَ فِيْ جَنّٰتٍ مُّكْرَمُوْنَ ﴿٣٦﴾ ع

R.2

**37.** Fa inona no manjo ireo tsy mpino, mba hidodododoany makany aminao,

فَمَالِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا قِبَلَكَ مُهْطِعِيْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Sy avy an-kavanana sy an-kavia, manao andiany samihafa?

عَنِ الْيَمِيْنِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِيْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Maniry ny hapidirina ao amin'ny saham-pafinaretana ve ny tsirairay amin'izy ireo?

اَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ اَنْ يُّدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيْمٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Tsia dia tsia! Efa namorona azy ireo avy amin'izay fantany Izahay.

كَلَّا ؕ اِنَّا خَلَقۡنٰهُمۡ مِّمَّا یَعۡلَمُوۡنَ ٤٠

**41.** Tsia! Mianiana amin'ny Tompon'ny antsinanana *rehetra* sy andrefana *rehetra* Aho fa manana fahefana Izahay,

فَلَاۤ اُقۡسِمُ بِرَبِّ الۡمَشٰرِقِ وَالۡمَغٰرِبِ اِنَّا لَقٰدِرُوۡنَ ۙ ٤١

**42.** Hitondra olon-kafa mendrika noho izy ireo eo amin'ny toeran'izy ireo Izahay, ary tsy ho voasakana amin'ny *fikasanay* Izahay,

عَلٰۤی اَنۡ نُّبَدِّلَ خَیۡرًا مِّنۡهُمۡ ۙ وَمَا نَحۡنُ بِمَسۡبُوۡقِیۡنَ ٤٢

**43.** Koa avelao izy ireo hiaraka amin'ny resaben'izy ireo sy hifaly; mandrapahitan'izy ireo izany andron'izy ireo izany izay nampanantenana azy ireo,

فَذَرۡهُمۡ یَخُوۡضُوۡا وَیَلۡعَبُوۡا حَتّٰی یُلٰقُوۡا یَوۡمَهُمُ الَّذِیۡ یُوۡعَدُوۡنَ ۙ ٤٣

**44.** Dia ny andro izay hivoahan'izy ireo tampoka avy eo ampasan'izy ireo, sahala amin'ny fihazakazaka mankeny amin'ny ôteliny.

یَوۡمَ یَخۡرُجُوۡنَ مِنَ الۡاَجۡدَاثِ سِرَاعًا كَاَنَّهُمۡ اِلٰی نُصُبٍ یُّوۡفِضُوۡنَ ۙ ٤٤

**45.** Tsy mahajery olona; ary fahafaham-baraka no hadrakotra azy ireo. Izany no andro nampanantenana azy ireo.

خَاشِعَةً اَبۡصَارُهُمۡ تَرۡهَقُهُمۡ ذِلَّةٌ ؕ ذٰلِكَ الۡیَوۡمُ الَّذِیۡ كَانُوۡا یُوۡعَدُوۡنَ ٤٥ ع

 آیَاتُهَا ٢٩ — سُوۡرَةُ نُوۡحٍ مَّكِّیَّةٌ ٧١ — رُكُوۡعَاتُهَا ٢ 

## Toko Fahairaika Amby Fitopolo - 71
## Nōḥ
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِیۡمِ ١

**2.** Nandefa an'i Noa teo amin'ny vahoakany Izahay *ka niteny tamin'ny hoe*: "Ampitandremo ny vahoakanao mialohan'ny tsy hahatongavan'ny famaizana henjana amin'izy ireo."

اِنَّاۤ اَرۡسَلۡنَا نُوۡحًا اِلٰی قَوۡمِهٖۤ اَنۡ اَنۡذِرۡ قَوۡمَكَ مِنۡ قَبۡلِ اَنۡ یَّاۡتِیَهُمۡ عَذَابٌ اَلِیۡمٌ ٢

**3.** Hoy izy: “O ry vahoakako ! raha ny marina dia mpampitandrina anareo fotsiny ihany aho,”

قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي لَكُمۡ نَذِيرٞ مُّبِينٌ ٣

**4.** “Mba hivavahanareo amin’ny Allāh sy atahoranareo Azy, ary ny mba hankatoavanareo ahy!”

أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ٤

**5.** “Hamela ny helokareo Izy, ary hanome fitsaharana ho anareo mandra-pahatongan’ny fetrandro voatondro. Raha ny marina dia ny fetr’andro voatondron’i Allāh dia tsy azo ahemotra rehefa mingadona, raha mba fantatrareo mantsy izany!”

يَغۡفِرۡ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرۡكُمۡ إِلَىٰٓ
أَجَلٖ مُّسَمًّىۚ إِنَّ أَجَلَ ٱللَّهِ إِذَا جَآءَ لَا
يُؤَخَّرُۚ لَوۡ كُنتُمۡ تَعۡلَمُونَ ٥

**6.** Hoy izy: “Ry Tompoko, efa niantso ny vahoakako andro amanalina aho,”

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوۡتُ قَوۡمِي لَيۡلٗا وَنَهَارٗا ٦

**7.** “Nefa dia ny antsoko indray no vao maika nampitsoaka azy ireo.”

فَلَمۡ يَزِدۡهُمۡ دُعَآءِيٓ إِلَّا فِرَارٗا ٧

**8.** “Ary isak’izay niantso azy ireo aho mba hamelanao ny heloka izy ireo dia manampin-tsofina izy ireo, sy misalobona ao anaty fitafiany, ary miziriziry ao amin’ny fanaovana ny tsy rariny, ary dia mianjonanjona tamim-piavonavonana.”

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوۡتُهُمۡ لِتَغۡفِرَ لَهُمۡ جَعَلُوٓاْ
أَصَٰبِعَهُمۡ فِيٓ ءَاذَانِهِمۡ وَٱسۡتَغۡشَوۡاْ
ثِيَابَهُمۡ وَأَصَرُّواْ وَٱسۡتَكۡبَرُواْ
ٱسۡتِكۡبَارٗا ٨

**9.** “Avy eo niantso azy ireo ampahibemaso aho.”

ثُمَّ إِنِّي دَعَوۡتُهُمۡ جِهَارٗا ٩

**10.** “Avy eo, nitory teny tamin’izy ireo teo an-kavoriana aho, ary mbola niteny tamin’izy ireo manokana ihany koa.”

ثُمَّ إِنِّيٓ أَعۡلَنتُ لَهُمۡ وَأَسۡرَرۡتُ لَهُمۡ
إِسۡرَارٗا ١٠

**11.** Ary hoy aho: “Katsaho ny famelana avy amin’ny Tomponareo satria tena mpamela tokoa izy.”

فَقُلۡتُ ٱسۡتَغۡفِرُواْ رَبَّكُمۡ إِنَّهُۥ كَانَ غَفَّارٗا ١١

**12.** “Handrotsaka orana betsaka eo aminareo Izy,”

يُرۡسِلِ ٱلسَّمَآءَ عَلَيۡكُم مِّدۡرَارٗا ١٢

**13.** "Ary hanampy anareo amin'ny lafiny harena sy zanaka Izy, ary hanome saha maro ho anareo, hanome renirano maro ho anareo koa Izy."

وَّيُمْدِدْكُمْ بِاَمْوَالٍ وَّبَنِيْنَ وَيَجْعَلْ لَّكُمْ جَنّٰتٍ وَّيَجْعَلْ لَّكُمْ اَنْهٰرًا ﴿۱۳﴾

**14.** "Azon'inona ianareo no tsy mampisalotra voninahitra an'i Allāh?"

مَا لَكُمْ لَا تَرْجُوْنَ لِلّٰهِ وَقَارًا ﴿۱۴﴾

**15.** Ary nahary miandalana anareo Izy.

وَقَدْ خَلَقَكُمْ اَطْوَارًا ﴿۱۵﴾

**16.** Tsy hitanareo ve hoe nanao ahoana ny naharian'i Allāh lanitra fito narindra fatratra,

اَلَمْ تَرَوْا كَيْفَ خَلَقَ اللّٰهُ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ طِبَاقًا ﴿۱۶﴾

**17.** Nanao ahoana ny nametrahany ny volana teo anivon'izy ireo ho fanilo sy nametrahany ny masoandro ho jiro,

وَّجَعَلَ الْقَمَرَ فِيْهِنَّ نُوْرًا وَّجَعَلَ الشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿۱۷﴾

**18.** Ary nampaniry anareo avy amin'ny tany toy ny zava-maniry *i* Allāh?

وَاللّٰهُ اَنْۢبَتَكُمْ مِّنَ الْاَرْضِ نَبَاتًا ﴿۱۸﴾

**19.** Ary hampody anareo ho tany ary hamoaka anareo avy ao *indray*.

ثُمَّ يُعِيْدُكُمْ فِيْهَا وَيُخْرِجُكُمْ اِخْرَاجًا ﴿۱۹﴾

**20.** Ary nanao tany midadasika ho anareo i Allāh,

وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ بِسَاطًا ﴿۲۰﴾

**21.** Mba hiriariavanareo manerana ireo lalam-be ao.

لِّتَسْلُكُوْا مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿۲۱﴾ ع

R.2

**22.** Hoy i Noa: "Ry Tompoko, tsy nankatoa ahy izy ireo, ary nanaraka olona hafa izay vao mainka namono antoka azy ireo ny harenany sy ny zanany."

قَالَ نُوْحٌ رَّبِّ اِنَّهُمْ عَصَوْنِيْ وَاتَّبَعُوْا مَنْ لَّمْ يَزِدْهُ مَالُهٗ وَوَلَدُهٗۤ اِلَّا خَسَارًا ﴿۲۲﴾

**23.** "Ary nikononkonokonona teti-dratsy goavana izy ireo."

وَمَكَرُوْا مَكْرًا كُبَّارًا ﴿۲۳﴾

**24.** "Ary nifampiteny hoe izy ireo: "Aza mandao ireo andriamanitrareo na amin'ny fotoana *manao ahoana* na amin'ny fotoana manao ahoana. Ary

وَقَالُوْا لَا تَذَرُنَّ اٰلِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَّلَا سُوَاعًا ۙ وَّلَا يَغُوْثَ وَيَعُوْقَ وَنَسْرًا ﴿۲۴﴾

aza mandao an'i Oadd, na i Sooā'ā, na i Yagōth, na i Ya'ōk, na i Nasr."[86]

**25.** Ary nampania olona maro tokoa izy ireo. Noho izany dia aza manao izay hampandroso ny tsy marina afatsy ao amin'ny fahadisoana ihany.

وَقَدْ اَضَلُّوْا كَثِيْرًا ۚ وَلَا تَزِدِ الظّٰلِمِيْنَ
اِلَّا ضَلٰلًا ﴿٢٥﴾

**26.** Nalentika tanaty rano sy natsipy tany amin'ny Afobe izy ireo noho ny fahotany. Ary rehefa nandao an'i Allāh izy ireo dia tsy nahita famonjena hafa.

مِمَّا خَطِيْٓـٰٔتِهِمْ اُغْرِقُوْا فَاُدْخِلُوْا نَارًا ۬ۙ
فَلَمْ يَجِدُوْا لَهُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَنْصَارًا ﴿٢٦﴾

**27.** Ary hoy i Noa: "Ry Tompoko, aza mamela tsy mpino hiaina etý an-tany na dia iray aza;"

وَقَالَ نُوْحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى الْاَرْضِ مِنَ
الْكٰفِرِيْنَ دَيَّارًا ﴿٢٧﴾

**28.** "Satria raha mamela azy ireny ianao dia tsy hanao afa-tsy ny hampania ireo mpanomponao izy ireny, ary tsy hamela afatsy taranaka mpanota sy *olona* tsy mahay mankasitraka izy ireo."

اِنَّكَ اِنْ تَذَرْهُمْ يُضِلُّوْا عِبَادَكَ وَلَا
يَلِدُوْٓا اِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ﴿٢٨﴾

**29.** "Ry Tompoko! Avelao ny heloko ary mamela ny helok'ireo ray amandreniko, ary koa izay miditra ao antranoko toin'ny mpino, ary ho an'ireo mpino lahy sy vavy, ary aoka tsy hampandroso ireo olona tsy marina Ianao afa-tsy any amin'ny fahaverezana."

رَبِّ اغْفِرْ لِيْ وَلِوَالِدَيَّ وَلِمَنْ دَخَلَ
بَيْتِيَ مُؤْمِنًا وَّلِلْمُؤْمِنِيْنَ وَ
الْمُؤْمِنٰتِ ۭ وَلَا تَزِدِ الظّٰلِمِيْنَ اِلَّا تَبَارًا ﴿٢٩﴾ ع

[86] Anaran'ny andriamanitr'ireo mpanompo sampy talohan'ny fahatongavan'ny Islam.



آياتها ٢٩ — سُورَةُ الْجِنِّ مَكِّيَّةٌ ٧٢ — ركوعاتها ٢



## Toko Faharoa Amby Fitopolo - 72
## AL-DJINN
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**2.** Lazao hoe : "Nambara tamiko fa misy andiana Jiny nihaino *ny Kor'any* ka nilaza hoe : "Marina tokoa fa mandre Kor'any izay mahagaga izahay,"

قُلْ أُوحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ اسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ الْجِنِّ فَقَالُوا إِنَّا سَمِعْنَا قُرْآنًا عَجَبًا ②

**3.** "Mitarika ho amin'ny lala-mahitsy Izy ; koa nino izany izahay ary tsy handahatra olon-kafa amin'ny Tomponay izahay."

يَهْدِي إِلَى الرُّشْدِ فَآمَنَّا بِهِ وَلَن نُّشْرِكَ بِرَبِّنَا أَحَدًا ③

**4.** *"Ary mino izahay* fa avo tokoa ny fiandrianan'ny Tomponay. Sady tsy manam-bady Izy no tsy manan-janaka."

وَأَنَّهُ تَعَالَىٰ جَدُّ رَبِّنَا مَا اتَّخَذَ صَاحِبَةً وَلَا وَلَدًا ④

**5.** "Ary marina fa ny kentrina aminay dia mamoaka lainga be mikasika an'i Allāh."

وَأَنَّهُ كَانَ يَقُولُ سَفِيهُنَا عَلَى اللَّهِ شَطَطًا ⑤

**6.** "Ary nihevitra izahay fa tsy mba hilaza lainga na oviana na oviana momba an'i Allāh ny olombelona sy ny Jiny."

وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن تَقُولَ الْإِنسُ وَالْجِنُّ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ⑥

**7.** "Ary raha ny marina dia misy sasantsasany amin'ireo olon-tsotra mitady fiarovana avy amin'ny olona sasantsasany avy amin'ireo Jiny, ary vao mainka nataon'izy ireo niziriziry tamin'ny asa ratsy sy ny tsy fahalalana izy ireo."

وَأَنَّهُ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ الْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ مِّنَ الْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ⑦

**8.** "Raha ny marina dia mihevitra, tahaka izay eritreritinareo, izy ireo fa

وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ

اللّٰهُ اَحَدًا ﴿٨﴾

tsy handefa Iraka izany mihitsy i Allāh."

وَّاَنَّا لَمَسْنَا السَّمَآءَ فَوَجَدْنٰهَا مُلِئَتْ
حَرَسًا شَدِيْدًا وَّشُهُبًا ﴿٩﴾

**9.** "Ary nikasa ny hanakatra ny lanitra izahay saingy hitanay fa feno mpianbina matanjaka sady voadidina lela afo miredareda izany,"

وَّاَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَاعِدَ لِلسَّمْعِ ؕ
فَمَنْ يَّسْتَمِعِ الْاٰنَ يَجِدْ لَهٗ شِهَابًا رَّصَدًا ﴿١٠﴾

**10.** "Ary zary fahazaranay ny mipetraka teo ambony sezan'izy ireo mba hihaino. Fa na iza na iza hihaino ankehitriny dia hahita lela afo miredareda izay ho vela-pandrika ho azy."

وَّاَنَّا لَا نَدْرِيْٓ اَشَرٌّ اُرِيْدَ بِمَنْ فِى
الْاَرْضِ اَمْ اَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ﴿١١﴾

**11.** "Tsy fantatray raha voatendry ho an'ireo ety an-tany ny ratsy, na mikasa ny hitarika azy ireo ho amin'ny tsara ny Tompon'izy ireo."

وَّاَنَّا مِنَّا الصّٰلِحُوْنَ وَمِنَّا دُوْنَ ذٰلِكَ ؕ
كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ﴿١٢﴾

**12.** "Ary ny sasany aminay dia tsara fanahy, ary tsy mba tahaka izany ny sasany aminay; ary dia nizarazara ho antoko izahay."

وَّاَنَّا ظَنَنَّآ اَنْ لَّنْ نُّعْجِزَ اللّٰهَ فِى الْاَرْضِ وَ
لَنْ نُّعْجِزَهٗ هَرَبًا ﴿١٣﴾

**13.** "Ary fantatray fa tsy afaka ny hampandamoka ireo fikasan'i Allāh etý an-tany izahay ary tsy afaka ny handositra Azy ihany koa."

وَّاَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا الْهُدٰۤى اٰمَنَّا بِهٖ ؕ فَمَنْ
يُّؤْمِنْۢ بِرَبِّهٖ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَّلَا
رَهَقًا ﴿١٤﴾

**14.** "Ary nony nandre ny antso ho amin'ny lala-mahitsy izahay dia nino Azy. Ary izay mino ny Tompony dia sady tsy hatahotra ny fahaverezana no tsy hatahotra ny fahadisoana."

وَّاَنَّا مِنَّا الْمُسْلِمُوْنَ وَمِنَّا الْقَاسِطُوْنَ ؕ
فَمَنْ اَسْلَمَ فَاُولٰٓئِكَ تَحَرَّوْا رَشَدًا ﴿١٥﴾

**15.** "Ary nankatoa an'Andriamanitra tokoa ny sasany taminay, ary olon-dratsy ny sasany taminay." Ary ireo izay nankatoa an'Andriamanitra – izy ireo no mikatsaka ny lala-marina,

وَاَمَّا الْقَاسِطُوْنَ فَكَانُوْا لِجَهَنَّمَ
حَطَبًا ﴿١٦﴾

**16.** Ary ho an'ireo izay niala tamin'ny lala-marina dia izy ireo no ho akora fandrehitra any amin'ny Afobe.

**17.** Ary raha mijanona amin'ny lalamahitsy izy ireo dia hanome rano fisotro betsaka ho azy ireo tokoa Izahay,

وَّأَن لَّوِ اسْتَقَامُوا عَلَى الطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَاهُم مَّاءً غَدَقًا ﴿١٧﴾

**18.** Mba hizahanay toetra azy ireo amin'izany. Ary na iza na iza mihodina amin'ny fahatsiarovana ny Tompony – hanipy azy ho ao amin'ny famaizana faran'izay mahatrotraka Izy –

لِّنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِۦ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٨﴾

**19.** Ary marina tokoa fa an'i Allāh irery ihany ireo toerana fivavahana rehetra; koa aza miantso *olon-kafa ankoatra an'i* Allāh.

وَأَنَّ الْمَسَاجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا مَعَ اللَّهِ أَحَدًا ﴿١٩﴾

**20.** Ary rehefa mijoro mivavaka Aminy *(Allāh)* ny Mpanompon'i Allāh dia midodododo mihodidina *mila hanempotra azy (mpanompon'i Allāh) izy ireo.*

وَأَنَّهُۥ لَمَّا قَامَ عَبْدُ اللَّهِ يَدْعُوهُ
كَادُوا يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا ﴿٢٠﴾ ع

R.2

**21.** Lazao hoe: "Ny Tompoko irery ihany no antsoiko ary tsy hampifangaro na iza na iza Aminy Aho."

قُلْ إِنَّمَا أَدْعُوا رَبِّي وَلَا أُشْرِكُ بِهِۦ أَحَدًا ﴿٢١﴾

**22.** Lazao hoe: "Tsy manana fahefana hanisy ratsy na hanasoa anareo mihitsy aho."

قُلْ إِنِّي لَا أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا ﴿٢٢﴾

**23.** Lazao hoe "Tsy misy afaka hiaro ahy amin'i Allāh mihitsy ary tsy afaka ny hahita fialofana hafa ankoatra Azy *(i Allāh)* ihany koa aho.

قُلْ إِنِّي لَن يُجِيرَنِي مِنَ اللَّهِ أَحَدٌ وَلَنْ أَجِدَ مِن دُونِهِۦ مُلْتَحَدًا ﴿٢٣﴾

**24.** "Ny fampitana ny fanambarana avy amin'i Allāh ho anareo ihany *no andraikitro,* toy izany koa ireo hafatra avy Aminy." Ary ho an'ireo izay tsy mankatoa an'i Allāh sy ny Iraka avy Aminy dia ao ny afon'ny Helo izay honenan'izy ireo maharitra.

إِلَّا بَلَاغًا مِّنَ اللَّهِ وَرِسَالَاتِهِۦ ۚ وَمَن يَعْصِ اللَّهَ وَرَسُولَهُۥ فَإِنَّ لَهُۥ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ﴿٢٤﴾

**25.** *Hanohy tsy hino* izy ireo mandrapahitany izay nampanantenana azy ireo, ary tsy ho ela dia ho fantatr'izy ireo hoe iza no tena osa eo amin'ny fanampiana, ary iza ireo vitsy an'isa.

حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوۡا مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعۡلَمُونَ
مَنۡ أَضۡعَفُ نَاصِرٗا وَأَقَلُّ عَدَدٗا ٢٥

**26.** Lazao hoe: "Tsy fantatro raha efa antomotra izany nampanantenana anareo izany, na namaritra fetr'andro lavitra ho an'izany ny Tompoko."

قُلۡ إِنۡ أَدۡرِيٓ أَقَرِيبٞ مَّا تُوعَدُونَ أَمۡ
يَجۡعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ٢٦

**27.** Izy no mpahalala ny tsy hita maso, ary tsy manambara ireo tsiambaratelony amin'iza na iza Izy,

عَٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ فَلَا يُظۡهِرُ عَلَىٰ غَيۡبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٧

**28.** Afa-tsy amin'izay finidiny amin'ireo Iraka avy Aminy, ary dia nasiany mpiaro mandeha tokoa eo anoloany sy ao aoriany Izy,

إِلَّا مَنِ ٱرۡتَضَىٰ مِن رَّسُولٖ فَإِنَّهُۥ يَسۡلُكُ
مِنۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهِۦ رَصَدٗا ٢٨

**29.** Mba hahafahantarany fa mampita ireo hafatra avy amin'ny Tompony ireo Iraka avy Aminy. Ary miahy ireo rehetra miaraka Aminy Izy sady mandrakitra ny zava-drehetra koa.

لِّيَعۡلَمَ أَن قَدۡ أَبۡلَغُواْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمۡ وَ
أَحَاطَ بِمَا لَدَيۡهِمۡ وَأَحۡصَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ
عَدَدَۢا ٢٩ ع ٩ ١٢

سُورَةُ الْمُزَّمِّلِ مَكِّيَّةٌ ٧٣ — آياتها ٢١ — ركوعاتها ٢

## Toko Fahatelo Amby Fitopolo - 73
## AL-MOZZAMMIL
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** E! ianao izay misalobona ao anaty lamba,

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُزَّمِّلُ ٢

**3.** Mijoroa ianao amin'ny fivavahana mandritra *ny alina* tontolo, afa-tsy fotoana fohy ihany-

قُمِ ٱلَّيۡلَ إِلَّا قَلِيلٗا ٣

**4.** Ny antsasaky ny alina, na fotoana kelikely kokoa noho izany,

نِّصۡفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصۡ مِنۡهُ قَلِيلًا ٤

**5.** Na ampio kelikely *izany* – ary tonony miadana tsara sy amim-pitandremana ny Kor'any.

أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ الْقُرْآنَ تَرْتِيلًا ﴿٥﴾

**6.** Raha ny marina dia hanankina Teny manan-danja tanteraka aminao Izahay.

إِنَّا سَنُلْقِي عَلَيْكَ قَوْلًا ثَقِيلًا ﴿٦﴾

**7.** Raha ny marina dia ny fitsanganana amin'ny alina no fomba iray tena mahomby tokoa amin'ny fifehezan-tena, sy mba hahatoa ny vavaka *ataonao*.

إِنَّ نَاشِئَةَ اللَّيْلِ هِيَ أَشَدُّ وَطْئًا وَأَقْوَمُ قِيلًا ﴿٧﴾

**8.** Raha ny marina dia manana adidy maro ianao mandritra ny tontolo andro.

إِنَّ لَكَ فِي النَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ﴿٨﴾

**9.** Ary tsarovy koa ny anaran'ny Tomponao, ary manolora tena ho Azy amim-panetren-tena tanteraka sy feno.

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ﴿٩﴾

**10.** Izy no Tompon'ny Atsinanana ny Andrefana; ary tsy misy Andriamanitra afa-tsy Izy; koa raiso ho Mpiaro anao Izy.

رَبُّ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَاتَّخِذْهُ وَكِيلًا ﴿١٠﴾

**11.** Ary mahalefera amim-paharetana izay rehetra lazain'izy ireo; ary ilaozy amin'ny fomba mendrika izy ireo.

وَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَاهْجُرْهُمْ هَجْرًا جَمِيلًا ﴿١١﴾

**12.** Ary mamelà Ahy ho irery miaraka amin'ireo mitsipaka ny fahamarinana, tompon'ny harem-be sy ny fiadanana, ary avelao haka aina kely izy ireo.

وَذَرْنِي وَالْمُكَذِّبِينَ أُولِي النَّعْمَةِ وَمَهِّلْهُمْ قَلِيلًا ﴿١٢﴾

**13.** Minoa marimarina fa manana fahafahana ny hanasazy sy *handefa any amin'ny* Afobe Izahay,

إِنَّ لَدَيْنَا أَنْكَالًا وَجَحِيمًا ﴿١٣﴾

**14.** Ary *hanome* hanina mahasempotra sy famaizana mangirifiry –

وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَعَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٤﴾

**15.** Ny andro izay hampihovitrovitra ny tany mbamin'ny tendrombohitra, ary hahatonga ireo tendrombohitra ho toy ny dongon-pasika mihotsaka.

يَوْمَ تَرْجُفُ الْأَرْضُ وَالْجِبَالُ وَكَانَتِ الْجِبَالُ كَثِيبًا مَهِيلًا ﴿١٥﴾

**16.** Raha ny marina dia nandefa Iraka ho any aminareo izay hijoro ho vavolombelona eo aminareo Izahay, tahaka ny nandefasanay Iraka tamin'i Farao;

إِنَّآ أَرْسَلْنَآ إِلَيْكُمْ رَسُولًا ۥ شَاهِدًا عَلَيْكُمْ كَمَآ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ رَسُولًا ﴿١٦﴾

**17.** Saingy tsy mankatoa ny Iraka i Farao; koa dia nosamborinay tamin'ny fangenjana henjana dia henjana izy.

فَعَصَىٰ فِرْعَوْنُ ٱلرَّسُولَ فَأَخَذْنَٰهُ أَخْذًا وَبِيلًا ﴿١٧﴾

**18.** Raha tsy mpino ianareo, ahoana moa no hiharovanareo ny tenanareo amin'ny andro iray izay haha antitra ireo ankizy?

فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرْتُمْ يَوْمًا يَجْعَلُ ٱلْوِلْدَٰنَ شِيبًا ﴿١٨﴾

**19.** Amin'izay andro izay dia ho montsamontsana ny lanitra ary ho tanteraka ny Fampanatenana avy Aminy.

ٱلسَّمَآءُ مُنفَطِرٌۢ بِهِۦ ۚ كَانَ وَعْدُهُۥ مَفْعُولًا ﴿١٩﴾

**20.** Tena lesona feno anatra tokoa ity . Koa aoka izay mila izany hizotra amin'ny lalana mankany amin'ny Tompony.

إِنَّ هَٰذِهِۦ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَن شَآءَ ٱتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِۦ سَبِيلًا ﴿٢٠﴾

R.2

**21.** Minoa marimarina fa fantatry ny Tomponao fa mijoro amin'ny fivavahana ianao saika mandritra ny androatokon'ny alina, ary matetika dia mandritra ny antsasaka na ampahatelon'ny alina manao toy izany koa ny ampahany amin'ireo izay miaraka aminao. Ary i Allāh no manapaka ny halavan'ny alina sy ny andro. Fantany fa tsy afaka hitana ny halavany *(andro sy alina)* ianareo: Izany no nahatonga Azy hitodika aminareo amin'ny famindram-po. Koa torio araka izay vitanareo ny Kor'any. Fantany fa mety hisy harary aminareo, ary mety hisy hafa koa hivahiny mba hikaroka ny hamoram-pon'i Allāh, ary ny hafa mety hantsoina hiady ho

إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِن ثُلُثَيِ ٱلَّيْلِ وَنِصْفَهُۥ وَثُلُثَهُۥ وَطَآئِفَةٌ مِّنَ ٱلَّذِينَ مَعَكَ ۚ وَٱللَّهُ يُقَدِّرُ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ ۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحْصُوهُ فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۖ فَٱقْرَءُوا مَا تَيَسَّرَ مِنَ ٱلْقُرْءَانِ ۚ عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرْضَىٰ ۙ وَءَاخَرُونَ يَضْرِبُونَ فِى ٱلْأَرْضِ يَبْتَغُونَ مِن فَضْلِ ٱللَّهِ ۙ وَءَاخَرُونَ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ۖ فَٱقْرَءُوا مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۚ وَأَقِيمُوا ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا ٱلزَّكَوٰةَ وَأَقْرِضُوا ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ ٱللَّهِ هُوَ خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًا ۚ وَٱسْتَغْفِرُوا ٱللَّهَ ۖ إِنَّ

إِنَّ اللّٰهَ غَفُوۡرٌ رَّحِيۡمٌ ﴿٢١﴾

an'izay momba an'i Allāh. Noho izany torio araka izay voatanisanao ny Kor'any, ary ataovy ny fivavahana, aloavy ny Zakāt, ary mampindrama zavatra mendrika ho an'i Allāh. Ary ny fahasoavana izay alefanareo mialoha anareo ho an'ny fanahianareo, ho hitanareo eo akaikin'i Allāh izany *asa izany*; ho mendrika sy ho lehibe indrindra amin'ny valisoa izany. Ary katsaho ny famelana avy amin'i Allāh. Raha ny marina dia tena Mpamela heloka sady Mpamindra fo Allāh.




Toko Fahaefatra Amby Fitopolo - 74
AL-MODDATHTHIR
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿١﴾

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

يٰۤاَيُّهَا الۡمُدَّثِّرُ ﴿٢﴾

**2.** E, ianao izay mikobona ao anatin'ny ankanjobenao!

قُمۡ فَاَنۡذِرۡ ﴿٣﴾

**3.** Mitsangàna ianao ary mampitandrema.

وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ﴿٤﴾

**4.** Ary ny Tomponao, derao Izy,

وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ﴿٥﴾

**5.** Ary ireo *olona* manodidina anao[87], hamasino izy ireo,

وَالرُّجۡزَ فَاهۡجُرۡ ﴿٦﴾

**6.** Ary andosiro izay zavatra rehetra tsy madio.

[87] Ny fiteny hoe ثِيَابَكَ (thiyābaka) dia azo adika ara-keviny ihany koa hoe "ny fonao", fa ny tian-kambara voalohany dia hoe ثِيَابَكَ "ny akanjonao". Dikan-teny an-kolaka iray dia mety hanakona dikan-teny hafa izay mifanaraka amin'ny heviny ara-bakiteny hoe ثِيَابَكَ, izany hoe "ny akanjonao"; nefa koa, azo adika hoe ثِيَابَكَ "ny namanao", izay hoe ireo izay eo anilan'ny Mpaminany[Haf], ary koa ireo havana manodidina azy.

**7.** Ary aza manome tombon-tsoa mba hahazoana tombony avy eo;

وَلَا تَمْنُن تَسْتَكْثِرُ ٧

**8.** Ary ho an'ny Tomponao, mahalefera amim-paharetana.

وَلِرَبِّكَ فَاصْبِرْ ٨

**9.** Ary rehefa hotsofina ny Trompetra,

فَإِذَا نُقِرَ فِي النَّاقُورِ ٩

**10.** Ho andro mafy izany andro izany,

فَذَٰلِكَ يَوْمَئِذٍ يَوْمٌ عَسِيرٌ ١٠

**11.** Tsy ho mora ho an'ireo tsy mpino izany.

عَلَى الْكَافِرِينَ غَيْرُ يَسِيرٍ ١١

**12.** Ilay nohariako, avelao ho irery Izaho sy izy,

ذَرْنِي وَمَنْ خَلَقْتُ وَحِيدًا ١٢

**13.** Ary avy eo dia manome harem-be ho azy Aho,

وَجَعَلْتُ لَهُ مَالًا مَّمْدُودًا ١٣

**14.** Sy zanaka maro mitoetra eo aminy,

وَبَنِينَ شُهُودًا ١٤

**15.** Ary nataoko ho fandrotsirotsiana tsara indrindra ho azy ny tany.

وَمَهَّدتُّ لَهُ تَمْهِيدًا ١٥

**16.** Kanefa maniry ny homeko mihoatra noho izany izy.

ثُمَّ يَطْمَعُ أَنْ أَزِيدَ ١٦

**17.** Tsia, mazava ho azy! Satria manohitra ireo Fambara avy Aminay izy.

كَلَّا إِنَّهُ كَانَ لِآيَاتِنَا عَنِيدًا ١٧

**18.** Hanafay azy tsy ho ela amin'ny fisedrana mahatorovana Aho.

سَأُرْهِقُهُ صَعُودًا ١٨

**19.** Nandinika sy nanao tetika tokoa izy!

إِنَّهُ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ١٩

**20.** Aoka ny faharavana no hanjo azy! Araka ny tetika nataony.

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ٢٠

**21.** Aoka mbola ny faharavana no hanjo azy indray! Araka ny tetika nataony!

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ٢١

**22.** Ary nijery izy,

ثُمَّ نَظَرَ ٢٢

**23.** Ary nikentrona izy sady nanao tarehy ratsy feno fankahalana,

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٣

ثُمَّ أَدْبَرَ وَاسْتَكْبَرَ ﴿٢٤﴾

**24.** Ary nihodina izy sady nianjonanjona

فَقَالَ إِنْ هٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ يُّؤْثَرُ ﴿٢٥﴾

**25.** Ary hoy izy: "Tsy inona izao fa fanova-maso nolovaina *tamin'ny lasa* fotsiny ihany."

إِنْ هٰذَآ إِلَّا قَوْلُ الْبَشَرِ ﴿٢٦﴾

**26.** "Tsy inona izao fa tenin'olombelona fotsiny ihany."

سَأُصْلِيْهِ سَقَرَ ﴿٢٧﴾

**27.** Tsy ho ela dia hanipy azy ireo any amin'ny "Sakar" Aho !

وَمَآ أَدْرٰىكَ مَا سَقَرُ ﴿٢٨﴾

**28.** Ary ahoana moa no hahafantaranao hoe inona ny "Sakar".

لَا تُبْقِيْ وَلَا تَذَرُ ﴿٢٩﴾

**29.** Tsy misy afa-bela taminy na inona na inona ary tsy mamela na inona na inona any aoriany izy.

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ﴿٣٠﴾

**30.** Manamena fify ny tarehiny izy.

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ﴿٣١﴾

**31.** Misy *Anjely* miisa sivy ambinifolo eo amboniny.

وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحٰبَ النَّارِ إِلَّا مَلٰٓئِكَةً ۙ وَّمَا
جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۙ
لِيَسْتَيْقِنَ الَّذِيْنَ أُوْتُوا الْكِتٰبَ وَيَزْدَادَ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا إِيْمَانًا وَّلَا يَرْتَابَ الَّذِيْنَ
أُوْتُوا الْكِتٰبَ وَالْمُؤْمِنُوْنَ ۙ وَلِيَقُوْلَ
الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ وَّالْكٰفِرُوْنَ
مَاذَآ أَرَادَ اللّٰهُ بِهٰذَا مَثَلًا ؕ كَذٰلِكَ يُضِلُّ
اللّٰهُ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَمَا
يَعْلَمُ جُنُوْدَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ؕ وَمَا هِيَ إِلَّا
ذِكْرٰى لِلْبَشَرِ ﴿٣٢﴾ ع

**32.** Ary tsy nanendry olon-kafa ankoatra ireo anjely Izahay mba hiambina ny Afobe. Ary nametra ny isan'izy ireo Izahay raha tsy noho ny fitsapana ireo tsy mpino, mba hahafahan'ireo izay notolorana ny boky hahazo ny fahalalana marina, ary ahahafahan'ireo mpino mampitombo ny finoany, ary tsy hisalasalan'ireo izay notolorana ny Boky sy ireo izay mpino, Ary hiteny ireo manana aretina ao ampony sy ireo tsy mpino hoe: "Inona no hevitr'i Allāh amin'izany ohatra izany?" Toy izany no anaovan'i Allāh ho very izay tiany ho very, sy itaritany lalana izay tiany. Ary tsy misy mahalala ireo tafiky ny Tomponao hafa-tsy Izy ihany. Ary tsy inona izany fa anatra ho an'ny olombelona.

R.2

**33.** Tsia, fa amin'ny alalan'ny volana,

كلا والقمر ﴿٣٣﴾

**34.** Sy amin'ny alalan'ny alina rehefa misinda izany,

والليل إذ أدبر ﴿٣٤﴾

**35.** Sy amin'ny alalan'ny maraina rehefa mihamazava izany,

والصبح إذا أسفر ﴿٣٥﴾

**36.** Raha ny marina dia iray amin'ireo *loza* lehibe izany.

إنها لإحدى الكبر ﴿٣٦﴾

**37.** Fampitandremana ho an'ny olombelona,

نذيرا للبشر ﴿٣٧﴾

**38.** Ho an'ireo te hiroso na te hijanona any afara aminareo.

لمن شاء منكم أن يتقدم أو يتأخر ﴿٣٨﴾

**39.** Ny fanahy tsirairay dia antoka ho an'izay vitany;

كل نفس بما كسبت رهينة ﴿٣٩﴾

**40.** Afa-tsy ireo izay ao amin'ny ilany havanana.

إلا أصحاب اليمين ﴿٤٠﴾

**41.** Ho ao amin'ny Saha izy ireo ary hifampanontany,

في جنات يتساءلون ﴿٤١﴾

**42.** Momba ireo mpanota,

عن المجرمين ﴿٤٢﴾

**43.** "Fa inona no antony nampidirana anareo tao amin'ny Afo-be."

ما سلككم في سقر ﴿٤٣﴾

**44.** Hoy izy ireo: "Tsy isan'ireo nivavaka izahay,

قالوا لم نك من المصلين ﴿٤٤﴾

**45.** Tsy namahana ireo mahantra izahay,

ولم نك نطعم المسكين ﴿٤٥﴾

**46.** Ary faly tamin'ny toriteny tsy misy fotony niaraka tamin'ireo izay nifaly tamin'izany izahay.

وكنا نخوض مع الخائضين ﴿٤٦﴾

**47.** Nandà ny Andron'ny Fitsarana izahay,

وكنا نكذب بيوم الدين ﴿٤٧﴾

**48.** Mandra-pipaohan'ny fahafatesana anay."

حتى أتانا اليقين ﴿٤٨﴾

**49.** Noho izany dia tsy hisy dikany amin'izy ireo ny fifonana ataon'ireo mpangata-pifonana.

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَاعَةُ الشَّافِعِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Inona no nanjo azy ireo no nahatonga azy ireo hivily tamin'ny fananarana,

فَمَا لَهُمْ عَنِ التَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Toy ny apondra raiki-tahotra,

كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥١﴾

**52.** Milefa eo anoloan'ny liona izy ireo?

فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Tsia, fa ny tsirairay amin'izy ireo dia maniry ny hanolorana takila mivelatra mirakitra fanambarana ho azy.

بَلْ يُرِيدُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٣﴾

**54.** Sanatria izany! Raha ny marina dia tsy matahotra ny any Ankoatra izy ireo.

كَلَّا ۖ بَل لَّا يَخَافُونَ الْآخِرَةَ ﴿٥٤﴾

**55.** Tsy hisy na hoviana na hoviana izany! Raha ny marina dia fananarana ity.

كَلَّا إِنَّهُ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٥﴾

**56.** Kanefa izay mila izany no aoka hahatsiaro.

فَمَن شَاءَ ذَكَرَهُ ﴿٥٦﴾

**57.** Ary tsy hahatsiaro izany izy ireo, raha tsy hoe izany no sitrak'i Allāh. Izy irery no Tompon'ny fahamarinana sy ny famelana.

وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ التَّقْوَىٰ وَأَهْلُ الْمَغْفِرَةِ ﴿٥٧﴾




Toko Fahadimy Amby Fitopolo - 75
AL-KIYĀMAH
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Tsia, fa mianiana amin'ny Andro Fitsanganana amin'ny maty aho.

لَا أُقْسِمُ بِيَوْمِ الْقِيَامَةِ ﴿٢﴾

**3.** Ary mijoro ho vavolombelona ho an'ny fanahy miaiky heloka aho.

وَلَآ أُقْسِمُ بِالنَّفْسِ اللَّوَّامَةِ ﴿٣﴾

**4.** Moa mihevitra ny olombelona fa tsy hanangona ny taolany Izahay?

أَيَحْسَبُ الْإِنسَانُ أَلَّن نَّجْمَعَ عِظَامَهُۥ ﴿٤﴾

**5.** Eny, raha ny marina dia azonay atao tsara ny mamerina manambatra azy ireo indray hatramin'ny loha rantsany kely indrindra aza.

بَلَىٰ قَادِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّيَ بَنَانَهُۥ ﴿٥﴾

**6.** Fa maniry ny hanohy ny handefa asa ratsy eo anoloany ny olombelona.

بَلْ يُرِيدُ الْإِنسَانُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهُۥ ﴿٦﴾

**7.** Manontany hoe izy: "Rahoviana ny Andro Fitsanganana amin'ny maty?"

يَسْـَٔلُ أَيَّانَ يَوْمُ الْقِيَٰمَةِ ﴿٧﴾

**8.** Rehefa jambena ny masony,

فَإِذَا بَرِقَ الْبَصَرُ ﴿٨﴾

**9.** Ary takona ny volana,

وَخَسَفَ الْقَمَرُ ﴿٩﴾

**10.** Sy hifanosona ny masoandro sy ny volana,

وَجُمِعَ الشَّمْسُ وَالْقَمَرُ ﴿١٠﴾

**11.** Amin'izay fotoana izay, hilaza hoe ny olombelona: "Aiza no hitady fialofana?"

يَقُولُ الْإِنسَانُ يَوْمَئِذٍ أَيْنَ الْمَفَرُّ ﴿١١﴾

**12.** Tsia! Tsy hisy fialofana!

كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١٢﴾

**13.** Amin'ny Tomponao irery ihany no toeram-pialan-tsasatra amin'izay andro izay.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ الْمُسْتَقَرُّ ﴿١٣﴾

**14.** Hampahafatarina izay nalefany eo anoloana sy izay navelany any aoriana ny olombelona amin'izay andro izay.

يُنَبَّؤُا الْإِنسَانُ يَوْمَئِذٍۭ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ﴿١٤﴾

**15.** Tsia, fa ny olombelona ihany no ho vavolombelona manoloana ny tenany,

بَلِ الْإِنسَانُ عَلَىٰ نَفْسِهِۦ بَصِيرَةٌ ﴿١٥﴾

**16.** Na dia hiala tsiny aza izy.

وَلَوْ أَلْقَىٰ مَعَاذِيرَهُۥ ﴿١٦﴾

**17.** Aza ahetsika haingana ny lelanao rehefa mitanisa azy mba hahadodona anao hitahiry izany.

لَا تُحَرِّكْ بِهِۦ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِۦٓ ﴿١٧﴾

**18.** Minoa marimarina fa adidinay ny manangona sy ny mitanisa azy *Kor'any.*

اِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهٗ وَقُرْاٰنَهٗ ﴿١٨﴾

**19.** Koa rehefa torianay izany dia araho ny fanononana azy.

فَاِذَا قَرَاْنٰهُ فَاتَّبِعْ قُرْاٰنَهٗ ﴿١٩﴾

**20.** Ary adidinay tokoa ny famoaboasana izany.

ثُمَّ اِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهٗ ﴿٢٠﴾

**21.** Tsia, fa mankamamy ny fiainan'izao tontolo izao ianareo;

كَلَّا بَلْ تُحِبُّوْنَ الْعَاجِلَةَ ﴿٢١﴾

**22.** Ary tsy mandraharaha ny any Ankoatra ianareo.

وَتَذَرُوْنَ الْاٰخِرَةَ ﴿٢٢﴾

**23.** Amin'izay andro izay, hisy endrika feno haravoana,

وُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍ نَّاضِرَةٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Sady hibanjina *fatratra* ny Tompon'izy ireo;

اِلٰى رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Ary amin'izay, hisy endrika manjombona,

وَوُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍۢ بَاسِرَةٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Sady mieritreritra fa misy atambo mandoza hihatra aminy.

تَظُنُّ اَنْ يُّفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Eny, raha ny marina dia rehefa antenda ny ain'ny eo ambavahoana,

كَلَّآ اِذَا بَلَغَتِ التَّرَاقِيَ ﴿٢٧﴾

**28.** *Dia* hambara aminy hoe: "Iza re no mpanao fahagagana afaka hamonjy azy?"

وَقِيْلَ مَنْ ۜ رَاقٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Ary hihevitra izy fa tonga ny Oran'ny fisarahana.

وَّظَنَّ اَنَّهُ الْفِرَاقُ ﴿٢٩﴾

**30.** Ary hisy ranjo hiraikitra amin'ny ilay ranjo efa ambavahoana;

وَالْتَفَّتِ السَّاقُ بِالسَّاقِ ﴿٣٠﴾

**31.** Ary any amin'ny Tomponao no hanosehany azy ireo amin'izay andro izay.

اِلٰى رَبِّكَ يَوْمَئِذِ ۣالْمَسَاقُ ﴿٣١﴾ ع ١٧

R.2

**32.** Satria sady tsy nanaiky ny fahamarinana izy no tsy nivavaka;

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلّٰى ﴿٣٢﴾

**33.** Fa nandà ny fahamarinana izy no sady nihodina;

وَلٰكِنْ كَذَّبَ وَتَوَلّٰى ﴿٣٣﴾

**34.** Ary niedinedina niverina tany amin'ny fianakaviany izy.

ثُمَّ ذَهَبَ اِلٰٓى اَهْلِهٖ يَتَمَطّٰى ﴿٣٤﴾

**35.** "Lozanao! Ary mbola loza ihany koa!"

اَوْلٰى لَكَ فَاَوْلٰى ﴿٣٥﴾

**36.** Ary mbola loza hatrany! Ary mbola loza ho anao ihany koa!"

ثُمَّ اَوْلٰى لَكَ فَاَوْلٰى ﴿٣٦﴾

**37.** Mihevitra ve ny olombelona fa havela hanao izay tiany hatao sahala amin'ny hoe nohariana tsy amin'ny antony izy?

اَيَحْسَبُ الْاِنْسَانُ اَنْ يُّتْرَكَ سُدًى ﴿٣٧﴾

**38.** Moa tsy tsiranoka indray mitete monja izay navoaka izy,

اَلَمْ يَكُ نُطْفَةً مِّنْ مَّنِيٍّ يُّمْنٰى ﴿٣٨﴾

**39.** Ary lasa vaingan-dra ka novolavolainy ary nataony ho tongalafatra avy eo.

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوّٰى ﴿٣٩﴾

**40.** Avy eo nanao azy ho olon-droa Izy, ny lahy sy ny vavy.

فَجَعَلَ مِنْهُ الزَّوْجَيْنِ الذَّكَرَ وَالْاُنْثٰى ﴿٤٠﴾

**41.** *Fanahy (Allāh)* toy izany ve tsy hanana fahefana hampitsangana ny maty?

اَلَيْسَ ذٰلِكَ بِقٰدِرٍ عَلٰٓى اَنْ يُّحْيِۦَ الْمَوْتٰى ﴿٤١﴾ ع ٢ ١٨

 ركوعاتها ٢ — سُوْرَةُ الدَّهْرِ مَكِّيَّةٌ ٧٦ — اٰياتها ٣٢ 

## Toko Fahaenina Amby Fitopolo - 76
## AL-DAHR
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Tsy efa nitranga teo amin'ny olombelona ve ny vanim-potoana nanaovana azy ho tsy inon-tsy inona mihitsy?

هَلْ اَتٰى عَلَى الْاِنْسَانِ حِيْنٌ مِّنَ الدَّهْرِ لَمْ يَكُنْ شَيْـًٔا مَّذْكُوْرًا ﴿٢﴾

**3.** Nahary ny olombelona avy amin'ny tsirinaina indray mitete

اِنَّا خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ نُّطْفَةٍ

Izahay mba hisedrana azy; dia nataonay nandre sy nahita izy.

أَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيهِ فَجَعَلْنَٰهُ سَمِيعًۢا بَصِيرًا ﴿٣﴾

**4.** Nanoro azy ny Lalana Izahay, na mpankasitraka izy na koa tsy mahay mamaly fitia.

إِنَّا هَدَيْنَٰهُ ٱلسَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرًا وَإِمَّا كَفُورًا ﴿٤﴾

**5.** Raha ny marina dia nanomana rojo sy fehivozona vy ary Afo miredareda ho an'ireo tsy mpino Izahay.

إِنَّآ أَعْتَدْنَا لِلْكَٰفِرِينَ سَلَٰسِلَا۟ وَأَغْلَٰلًا وَسَعِيرًا ﴿٥﴾

**6.** Fa ireo madio fo dia hisotro amin'ny kaopy – mitovy amin'ny kaomifaoro ny vokany–

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ﴿٦﴾

**7.** Fantsakana izay hisotroan'ireo mpanompon'i Allāh. Ataon'izy ireo mifantsitsitra izany – mifatsitsitra aoka izany –

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا عِبَادُ ٱللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفْجِيرًا ﴿٧﴾

**8.** Manantanteraka ny voadiny izy ireo sady manahy ny andro izay ianahan'ny ratsy tanteraka.

يُوفُونَ بِٱلنَّذْرِ وَيَخَافُونَ يَوْمًا كَانَ شَرُّهُۥ مُسْتَطِيرًا ﴿٨﴾

**9.** Ary noho ny Aminy, mamahana ny malahelo sy ny kamboty ary ny babo izy ireo;

وَيُطْعِمُونَ ٱلطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِۦ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا وَأَسِيرًا ﴿٩﴾

**10.** *Sady niteny hoe:* "Noho ny sitrapon'i Allāh fotsiny ihany no anomezanay hanina anareo. Tsy mitady na valisoa na fisaorana avy aminareo izahay."

إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ ٱللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَآءً وَلَا شُكُورًا ﴿١٠﴾

**11.** "Raha ny marina dia matahotra mafy ny Tomponay izahay amin'ny andro mampikentrona sy ny andron'ny atambo."

إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوسًا قَمْطَرِيرًا ﴿١١﴾

**12.** Noho izany dia hamonjy azy ireo amin'ny ratsy aterak'izany andro izany i Allāh, ary hanolotra hafaliana sy hasambarana ho azy ireo.

فَوَقَىٰهُمُ ٱللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ ٱلْيَوْمِ وَلَقَّىٰهُمْ نَضْرَةً وَسُرُورًا ﴿١٢﴾

**13.** Ary hankasitraka azy ireo noho ny faharetan'izy ireo Izy, amin'ny

وَجَزَىٰهُم بِمَا صَبَرُوا۟ جَنَّةً وَحَرِيرًا ﴿١٣﴾

alalan'ny Saha sy fitafiana vita amin'ny landy,

**14.** Hiala sasatra ambony sofa ao izy ireo, tsy hahalala na hafanana mandoro na hatsiaka mahagoly.

مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى الْأَرَآئِكِ ۖ لَا
يَرَوْنَ فِيهَا شَمْسًا وَّلَا زَمْهَرِيرًا ﴿١٤﴾

**15.** Ary ho eo ambonin'izy ireo ny alokalony, ary hampanatonina azy ireo voa an-tsalohiny.

وَدَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلَـٰلُهَا وَذُلِّلَتْ
قُطُوفُهَا تَذْلِيلًا ﴿١٥﴾

**16.** Ary haroso manodidina azy ireo ny lovia volafotsy sy gobile maro,

وَيُطَافُ عَلَيْهِم بِـَٔانِيَةٍ مِّن فِضَّةٍ وَّ
أَكْوَابٍ كَانَتْ قَوَارِيرَا۠ ﴿١٦﴾

**17.** Vita amin'ny volafotsy, saingy manjelatra toy ny vera , ary mandrefy izany araka ny tena refiny marina izy ireo.

قَوَارِيرَا۠ مِن فِضَّةٍ قَدَّرُوهَا تَقْدِيرًا ﴿١٧﴾

**18.** Ary omena zava-pisotro mitovy amin'ny salakamalao ny vokany mba hosotroiny izy ireo ao,

وَيُسْقَوْنَ فِيهَا كَأْسًا كَانَ مِزَاجُهَا
زَنجَبِيلًا ﴿١٨﴾

**19.** Avy amin'ny fantsakana antsoina hoe Salsabil izay hita ao.

عَيْنًا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلْسَبِيلًا ﴿١٩﴾

**20.** Ary ankizy tsy mety ho antitra mandrakizay no hikarakara azy ireo. Raha mahita azy ireo ianao dia hihevitra azy ireo ho perla naparitaka.

وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَٰنٌ مُّخَلَّدُونَ ۚ
إِذَا رَأَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنثُورًا ﴿٢٠﴾

**21.** Ary rehefa mijery any indray ianao dia hahita fahasambarana sy fanjakana lehibe.

وَإِذَا رَأَيْتَ ثَمَّ رَأَيْتَ نَعِيمًا وَّمُلْكًا
كَبِيرًا ﴿٢١﴾

**22.** Akanjo lasoa *sarobidy* miloko maintso sy vita petakofehy no hisaloran'izy ireo. Ary horavahana haba volafotsy izy ireo. Ary hanome zava-pisotro voahasina hosotroin'izy ireo ny Tompon'izy ireo.

عَـٰلِيَهُمْ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضْرٌ وَإِسْتَبْرَقٌ ۖ
وَحُلُّوٓا أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٍ ۚ وَسَقَىٰهُمْ
رَبُّهُمْ شَرَابًا طَهُورًا ﴿٢٢﴾

**23.** "Valisoa ho anareo izany, ary nankasitrahana ny ezaka nataonareo."

إِنَّ هَـٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَآءً وَّكَانَ
سَعْيُكُم مَّشْكُورًا ﴿٢٣﴾ ع

R.2

**24.** Minoa marimarina fa Izahay ihany no nanambara miandalana ny Kor'any taminao.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْآنَ
تَنْزِيلًا ﴿٢٤﴾

**25.** Koa ataovy amim-pahamatorana ny didin'ny Tomponareo, ary aza manaraka na dia iray aza amin'ireo izay mpanota *sy* tsy mahay mankasitraka,

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ آثِمًا
أَوْ كَفُورًا ﴿٢٥﴾

**26.** Ary tsarovy maraina sy hariva ny anaran'ny Tomponao,

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَّأَصِيلًا ﴿٢٦﴾

**27.** Ary miakohofa eo anoloany mandritra ny alina, ary ankalazao ny voninahiny mandritra ny ampahampotoana lava amin'ny alina.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَاسْجُدْ لَهُ وَسَبِّحْهُ لَيْلًا
طَوِيلًا ﴿٢٧﴾

**28.** Raha ny marina dia mankamamy ny fiainan'izao tontolo izao ireo olona ireo ary manao tsy inon-tsy inona ny andro mafy manoloana azy ireo.

إِنَّ هَٰؤُلَاءِ يُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ
وَرَاءَهُمْ يَوْمًا ثَقِيلًا ﴿٢٨﴾

**29.** Nahary azy ireo Izahay, ary nanamafy ny bikan'izy ireo; ary rehefa tianay dia afaka manova ny endrik'izy ireo ao anatin'ny indray mipi-maso Izahay.

نَحْنُ خَلَقْنَاهُمْ وَشَدَدْنَا أَسْرَهُمْ ۚ وَ
إِذَا شِئْنَا بَدَّلْنَا أَمْثَالَهُمْ تَبْدِيلًا ﴿٢٩﴾

**30.** Raha ny marina dia torohevitra *feno anatra* ity. Koa na iza na iza mila azy dia afaka mihazo ny làlana mankany amin'ny Tompony.

إِنَّ هَٰذِهِ تَذْكِرَةٌ ۚ فَمَنْ شَاءَ اتَّخَذَ
إِلَىٰ رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿٣٠﴾

**31.** Ary tsy afaka ny haniry na inona na inona ianareo raha tsy sitrak'i Allāh izany. Raha ny marina dia mahafantatra ny zava-drehetra i Allāh no sady Feno Fahendrena.

وَمَا تَشَاءُونَ إِلَّا أَنْ يَشَاءَ اللَّهُ ۚ إِنَّ
اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٣١﴾

**32.** Mampiditra ao amin'ny famindrampony izay sitrany Izy, ary manomana famaizana mangirifiry ho an'ireo olondratsy Izy.

يُدْخِلُ مَنْ يَشَاءُ فِي رَحْمَتِهِ ۚ وَ
الظَّالِمِينَ أَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٢﴾ ع ٢ ٢٠




Toko Fahafito Amby Fitopolo - 77

## AL-MORSALĀT

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Amin'ny alalan'ireo mpanefa iraka izay nirahina hampiely ny soa,

وَالْمُرْسَلٰتِ عُرْفًا ٢

**3.** Sy amin'ny alalan'ireo izay miroso amim-pahakingana,

فَالْعٰصِفٰتِ عَصْفًا ٣

**4.** Sy amin'ny alalan'ireo izay manely *ny fahamarinana*, amin'ny fomba mendrika,

وَّالنّٰشِرٰتِ نَشْرًا ٤

**5.** Ary manavaka mazava tsara *ny tsara sy ny ratsy* izy ireo,

فَالْفٰرِقٰتِ فَرْقًا ٥

**6.** Ary mampita ny teny famporisihana *manerana ny vazantany* izy ireo,

فَالْمُلْقِيٰتِ ذِكْرًا ٦

**7.** Mba hanala-tsiny ireo hafa ary ampitandremana ireo sasany,

عُذْرًا اَوْ نُذْرًا ٧

**8.** Raha ny marina dia tsy maintsy ho tanteraka tokoa izay nampitandremana anareo,

اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَوَاقِعٌ ٨

**9.** Koa rehefa hamaizinina ny kintana,

فَاِذَا النُّجُوْمُ طُمِسَتْ ٩

**10.** Ary rehefa ho ho feno lavadavaka ny lanitra,

وَاِذَا السَّمَآءُ فُرِجَتْ ١٠

**11.** Ary rehefa ho foana ireo tendrombohitra,

وَاِذَا الْجِبَالُ نُسِفَتْ ١١

**12.** Ary rehefa hirahina amin'ny ora voatondro ireo Iraka,

وَاِذَا الرُّسُلُ اُقِّتَتْ ١٢

**13.** Tamin'ny andro toy inona *ireo fitrangan-javatra* ireo no noraketina?

لِاَيِّ يَوْمٍ اُجِّلَتْ ١٣

**14.** Tamin'ny Andron'ny Fanapahana!

لِيَوْمِ الْفَصْلِ ١٤

**15.** Ary ahoana no ahazoana mahafantatra izay toetry ny andron'ny Fanapahana?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ١٥

**16.** Loza izany andro izany ho an'ireo izay mitsipaka ny fahamarinana!

وَيۡلٌ يَوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٦

**17.** Moa tsy namongotra *ireo vahoaka* teo aloha Izahay?

أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٧

**18.** Avy eo tsy nataonay ve izay hanarahan'izay tonga aty aoriana azy ireo?

ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٨

**19.** Toy izany no anaovanay ireo meloka.

كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٩

**20.** Loza izany andro izany ho an'ireo izay mitsipaka *ny fahamarinana*!

وَيۡلٌ يَوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٠

**21.** Moa tsy avy amin'ny tsiranoka tsy dia misy dikany no naharianay anareo,

أَلَمۡ نَخۡلُقكُّم مِّن مَّآءٍ مَّهِينٍ ٢١

**22.** Ary nametraka izany tao amin'ny toerana azo antoka Izahay,

فَجَعَلۡنَٰهُ فِي قَرَارٍ مَّكِينٍ ٢٢

**23.** Nandritrany *fotoana* efa voasoritra mazava?

إِلَىٰ قَدَرٍ مَّعۡلُومٍ ٢٣

**24.** Toy izany no nandrefesanay; ary tena mandrefy tsara mihitsy Izahay!

فَقَدَرۡنَا فَنِعۡمَ ٱلۡقَٰدِرُونَ ٢٤

**25.** Loza izany andro izany ho an'ireo izay mitsipaka *ny fahamarinana*!

وَيۡلٌ يَوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٥

**26.** Koa tsy nanao ny tany mba hamenoana

أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ كِفَاتًا ٢٦

**27.** Ireo velona sy ireo maty Izahay?

أَحۡيَآءً وَأَمۡوَٰتًا ٢٧

**28.** Ary nametraka tendrombohitra avo teny ambonin'izany Izahay, ary nanome rano mangatsiaka ho anareo izahay mba ho sotroinareo.

وَجَعَلۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ شَٰمِخَٰتٍ وَأَسۡقَيۡنَٰكُم مَّآءً فُرَاتًا ٢٨

**29.** Loza izany andro izany ho an'ireo izay mitsipaka *ny fahamarinana*!

وَيۡلٌ يَوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٩

**30.** Mirosoa any amin'ilay nolazainareo fa lainga amin'izay ary.

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٣٠

**31.** "Eny, mirosoa eo amin'ny aloka iray mizara telo,

اِنْطَلِقُوْٓا اِلٰى ظِلٍّ ذِيْ ثَلٰثِ شُعَبٍ ﴿٣١﴾

**32.** "Izay sady tsy manome alokaloka no tsy miaro amin'ny lelafo."

لَّا ظَلِيْلٍ وَّلَا يُغْنِيْ مِنَ اللَّهَبِ ﴿٣٢﴾

**33.** Pitik'afo avo toy ny trano vaventy no alefany eo amin'ny habakabaka,

اِنَّهَا تَرْمِيْ بِشَرَرٍ كَالْقَصْرِ ﴿٣٣﴾

**34.** Toy ny rameva mavo izy ireny,

كَاَنَّهٗ جِمٰلَتٌ صُفْرٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Loza izany andro izany ho an'ireo izay mitsipaka *ny fahamarinana*!

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Izany andro izany dia andro tsy hahafahan'izy ireo miteny,

هٰذَا يَوْمُ لَا يَنْطِقُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** sady tsy hahazoan'izy ireo alalana hialana tsiny.

وَلَا يُؤْذَنُ لَهُمْ فَيَعْتَذِرُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Loza izany andro izany ho an'ireo izay mitsipaka *ny fahamarinana*!

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Izany no andron'ny fanapahana; namory anareo Izahay, ianareo mbamin'ireo olombelona talohanareo.

هٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ ۚ جَمَعْنٰكُمْ وَالْاَوَّلِيْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** "Raha manana teti-dratsy ianareo ankehitriny dia ampiasao Amiko izany."

فَاِنْ كَانَ لَكُمْ كَيْدٌ فَكِيْدُوْنِ ﴿٤٠﴾

**41.** Loza izany andro izany ho an'ireo izay mitsipaka *ny fahamarinana*!

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٤١﴾ ع

R.2

**42.** Ho eo anivon'ny Saha alokaloka sy loharano,

اِنَّ الْمُتَّقِيْنَ فِيْ ظِلٰلٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿٤٢﴾

**43.** Ary voankazo, araka ny hiriany, ireo olo-marina.

وَّفَوَاكِهَ مِمَّا يَشْتَهُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** "Mihinàna sy misotroa amim-pahafinaretana, ho valisoa noho izay nataonareo."

كُلُوْا وَاشْرَبُوْا هَنِيْٓـًٔا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Raha ny marina dia toy izany no hamalianay soa ireo izay manao soa.

اِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Loza izany andro izany ho an'ireo izay mitsipaka *ny fahamarinana*!

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٤٦﴾

كُلُوا وَتَمَتَّعُوا قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجْرِمُونَ ﴿٤٧﴾

**47.** “Mihinàna ary manararaota mandritra ny fotoana vitsivitsy; minoa marimarina fa ianareo no meloka.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٨﴾

**48.** Loza izany andro izany ho an’ireo izay mitsipaka *ny fahamarinana*!

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ارْكَعُوا لَا يَرْكَعُونَ ﴿٤٩﴾

**49.** Ary rehefa nambara tamin’izy ireo hoe: “Mihondrea ianareo”, dia tsy miondrika izy ireo.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٥٠﴾

**50.** Loza izany andro izany ho an’ireo izay mitsipaka *ny fahamarinana!*

فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Noho izany amina teny toy ny inona ary no hinoan’izy ireo ao aorian’ity?




# Toko Fahavalo Amby Fitopolo - 78
# AL-NABA'
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

FIZARANA FAHATELOPOLO

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Mifanontany amin'inona izy ireo?

عَمَّ يَتَسَآءَلُوْنَ ﴿٢﴾

**3.** Amin'ny vaovaon'ny Fitrangan-javatra lehibe.

عَنِ النَّبَاِ الْعَظِيْمِ ﴿٣﴾

**4.** Avy amin'ilay zavatra izay tsy mampiombon-kevitra azy ireo.

الَّذِيْ هُمْ فِيْهِ مُخْتَلِفُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** *Tsia*, fa ho fantatr'izy ireo tsy ho ela izany;

كَلَّا سَيَعْلَمُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** *Tsia*, fa mbola *mamerina milaza izany Izahay*, ho fantat'izy ireo tsy ho ela.

ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Moa tsy nanao ny tany ho fandriana Izahay?

اَلَمْ نَجْعَلِ الْاَرْضَ مِهٰدًا ﴿٧﴾

**8.** Ary nanao ny tendrombohitra ho tsatoka?

وَّالْجِبَالَ اَوْتَادًا ﴿٨﴾

**9.** Ary nahary anareo ho roroa Izahay,

وَّخَلَقْنٰكُمْ اَزْوَاجًا ﴿٩﴾

**10.** Ary nanao ny torimasonareo ho loharanom-pialan-tsasatra Izahay.

وَّجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا ﴿١٠﴾

**11.** Ary nanao ny alina ho toy ny firakotra Izahay,

وَّجَعَلْنَا الَّيْلَ لِبَاسًا ﴿١١﴾

**12.** Ary nanao ny andro hanaovana ireo asa enty-miatrika ny fiainana Izahay.

وَّجَعَلْنَا النَّهَارَ مَعَاشًا ﴿١٢﴾

**13.** Ary nanorina lanitra mafy miisa fito eoamboninareo Izahay;

وَّبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ﴿١٣﴾

**14.** Ary nanao ny masoandro ho jiro mazava Izahay.

وَّجَعَلْنَا سِرَاجًا وَّهَّاجًا ﴿١٤﴾

**15.** Ary nampidina ireo rahona izay mitete rano mirotsaka betsaka.

وَّاَنْزَلْنَا مِنَ الْمُعْصِرٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ﴿١٥﴾

**16.** Mba hahazoanay mamokatra avy amin'izany voamadinika sy zava-maniry eny,

لِّنُخۡرِجَ بِهِۦ حَبّٗا وَنَبَاتٗا ١٦

**17.** Sy saha maro mandrobona.

وَجَنَّٰتٍ أَلۡفَافًا ١٧

**18.** Minoa marimarina fa manana ora raikitra ny Andron'ny Fanapahana.

إِنَّ يَوۡمَ ٱلۡفَصۡلِ كَانَ مِيقَٰتٗا ١٨

**19.** Ny andro izay hitsofana ny trompetra, ka ho avy amin'adiany maro ianareo,

يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِ فَتَأۡتُونَ أَفۡوَاجٗا ١٩

**20.** Ary ho sokafana ny lanitra, ka ho toy ny varavarana maro.

وَفُتِحَتِ ٱلسَّمَآءُ فَكَانَتۡ أَبۡوَٰبٗا ٢٠

**21.** Ary hampihetsehana ireo tendrombohitra ka ho tonga toy ny fahitana fotsiny.

وَسُيِّرَتِ ٱلۡجِبَالُ فَكَانَتۡ سَرَابًا ٢١

**22.** Minoa marimarina fa mitoetra ho vela-pandrika ny Afobe,

إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتۡ مِرۡصَادٗا ٢٢

**23.** Fonenana ho an'ireo mpikomy,

لِّلطَّٰغِينَ مَـَٔابٗا ٢٣

**24.** Izay hitoetra ao mandritra ny fotoana maharitra dia maharitra.

لَّٰبِثِينَ فِيهَآ أَحۡقَابٗا ٢٤

**25.** Sady tsy hahita fanalana hatsiatsiaka izy ireo no tsy hahita ny zava-pisotro,

لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرۡدٗا وَلَا شَرَابًا ٢٥

**26.** Afa-tsy rano mangotraka sy tsiranoka mamanala,

إِلَّا حَمِيمٗا وَغَسَّاقٗا ٢٦

**27.** Valin-kasasarana mifanaraka amin'izany.

جَزَآءٗ وِفَاقًا ٢٧

**28.** Raha ny marina dia tsy noheveriny akory ny hoe hisy andro izay tsy maintsy anolorany ny asany,

إِنَّهُمۡ كَانُواْ لَا يَرۡجُونَ حِسَابٗا ٢٨

**29.** Ary mitsipaka tanteraka ireo famantaranay izy ireo.

وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَا كِذَّابٗا ٢٩

**30.** Ary ny zavatra tsirairay avy dia nosoratanay tao anaty Boky

وَكُلَّ شَيۡءٍ أَحۡصَيۡنَٰهُ كِتَٰبٗا ٣٠

**31.** "Koa andramo ny famaizana: Tsy hampitombo izany eo aminareo afa-tsy amin'ny *fampijaliana* Izahay."

فَذُوقُواْ فَلَن نَّزِيدَكُمۡ إِلَّا عَذَابًا ٣١ ع

R.2

**32.** Raha ny marina dia misy fandresena ho an'ireo olo-marina.

إِنَّ لِلْمُتَّقِيْنَ مَفَازًا ﴿٣٢﴾

**33.** Saha maro voafefy sy foto-boaloboka maro,

حَدَآئِقَ وَأَعْنَابًا ﴿٣٣﴾

**34.** Sy tovovavy maro mitovy taona,

وَّكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ﴿٣٤﴾

**35.** Ary kapoaka fisotroana feno tanteraka.

وَّكَأْسًا دِهَاقًا ﴿٣٥﴾

**36.** Tsy handre na lahateny tsy misy fotony na lainga izy ireo any.

لَا يَسْمَعُوْنَ فِيْهَا لَغْوًا وَّلَا كِذّٰبًا ﴿٣٦﴾

**37.** Valisoa avy amin'ny Tomponao – fanomezana mifanaraka *amin'ny asan'izy ireo,*

جَزَآءً مِّنْ رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابًا ﴿٣٧﴾

**38.** Tompon'ny lanitra sy ny tany ary izay rehetra eo anelanelan'ireo, ilay *Andriamanitra* Be fahasoavana, tsy hanana fahefana ny hiresaka Aminy izy ireo.

رَّبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا
الرَّحْمٰنِ لَا يَمْلِكُوْنَ مِنْهُ خِطَابًا ﴿٣٨﴾

**39.** Ny andro izay hijoron'ny Fanahy masina sy ireo anjely an-daharana dia tsy hiteny izy ireo, afa-tsy ireo izay omen'ilay *Andriamanitra* Be Faha-soavana alalana; ary Izy tsy hiteny afa-tsy izay marina.

يَوْمَ يَقُوْمُ الرُّوْحُ وَالْمَلٰٓئِكَةُ صَفًّا لَّا
يَتَكَلَّمُوْنَ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ الرَّحْمٰنُ
وَقَالَ صَوَابًا ﴿٣٩﴾

**40.** Ho avy marina tokoa izany andro izany. Koa izay maniry izany dia mitadiava toerana hiverenana eo anilan'ny Tompo.

ذٰلِكَ الْيَوْمُ الْحَقُّ فَمَنْ شَآءَ اتَّخَذَ
إِلٰى رَبِّهِ مَاٰبًا ﴿٤٠﴾

**41.** Raha ny marina dia nampitandrina anareo tamin'ny famaizana efa antomotra Izahay; andro izay hahitan'ny olombelona izay halefan'ireo tanana ho eo aloha *izay nataon'ny* tanany, ary hilazan'ny tsy mpino hoe: "Inay aho mba vovon-tany fotsiny".

إِنَّآ أَنْذَرْنٰكُمْ عَذَابًا قَرِيْبًا يَوْمَ
يَنْظُرُ الْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدٰهُ وَيَقُوْلُ
الْكٰفِرُ يٰلَيْتَنِيْ كُنْتُ تُرٰبًا ﴿٤١﴾

 ركوعاتها ٢ سُوْرَةُ النّٰزِعٰتِ مَكِّيَّةٌ ٧٩ اٰياتها ٤٧ 

## Toko Fahasivy Amby Fitopolo - 79
## AL-NĀZI‘ĀT
*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Amin’ny alalan’ireo mitaona fatratra *ny olona amin’ny finoana marina,*
وَالنّٰزِعٰتِ غَرْقًا ﴿٢﴾

**3.** Ary amin’ny alalan’ireo manentitra tsara ny fatorany ho mafy.
وَّالنّٰشِطٰتِ نَشْطًا ﴿٣﴾

**4.** Ary amin’ny alalan’ireo izay misosa lavitra amim-pilaminana,
وَّالسّٰبِحٰتِ سَبْحًا ﴿٤﴾

**5.** Sady *mivoatra* no, mihoatra lavitra ny hafa
فَالسّٰبِقٰتِ سَبْقًا ﴿٥﴾

**6.** Avy eo, mandrafitra tsara ireo asa manan-danja izy ireo.
فَالْمُدَبِّرٰتِ اَمْرًا ﴿٦﴾ وقف لازم

**7.** Ny andro izay hihorohoroan'ny tany amin'ny fomba mihovitrovitra,
يَوْمَ تَرْجُفُ الرَّاجِفَةُ ﴿٧﴾

**8.** Ary hisy hafa ho avy handimby izany,
تَتْبَعُهَا الرَّادِفَةُ ﴿٨﴾

**9.** Hangovitra tsy misy toy izany ireo fo amin’izany andro izany,
قُلُوْبٌ يَّوْمَئِذٍ وَّاجِفَةٌ ﴿٩﴾

**10.** Ary hitanondrika izy ireo.
اَبْصَارُهَا خَاشِعَةٌ ﴿١٠﴾ وقف لازم

**11.** Hoy izy ireo: “Moa haverina marina tokoa amin’ny toetranay taloha izahay?
يَقُوْلُوْنَ ءَاِنَّا لَمَرْدُوْدُوْنَ فِي الْحَافِرَةِ ﴿١١﴾

**12.** Dray! Na dia efa ho taolana rava ihany koa aza izahay?”
ءَاِذَا كُنَّا عِظَامًا نَّخِرَةً ﴿١٢﴾

**13.** Hoy izy ireo: “Koa ho fiverenana feno fatiantoka izany.”
قَالُوْا تِلْكَ اِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ﴿١٣﴾ وقف لازم

**14.** Ho hiaka tokana monja izany.
فَاِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَّاحِدَةٌ ﴿١٤﴾

**15.** Ary indro fa ho eny ivelany avokoa izy *rehetra.*
فَاِذَا هُمْ بِالسَّاهِرَةِ ﴿١٥﴾

**16.** Moa tsy tonga hatraty aminao va ny tantaran’i Mosesy?
هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ مُوْسٰى ﴿١٦﴾ وقف لازم

**17.** Raha niantso azy teny amin’ny lohasaha masin’i Ṭoā ny Tompony *ka nilaza hoe*:

اِذْ نَادٰىهُ رَبُّهٗ بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٧﴾

**18.** Mandehana ary eo anatrehan’i Farao; fa mioko izy,

اِذْهَبْ اِلٰى فِرْعَوْنَ اِنَّهٗ طَغٰى ﴿١٨﴾

**19.** Ary anontanio *izy* hoe: “Tsy te hadio ve ianao?”

فَقُلْ هَلْ لَّكَ اِلٰٓى اَنْ تَزَكّٰى ﴿١٩﴾

**20.** “Ary hitarika anao ho eo amin’ny Tomponao aho mba hahatonga anao hatahotra *Azy*.”

وَاَهْدِيَكَ اِلٰى رَبِّكَ فَتَخْشٰى ﴿٢٠﴾

**21.** Ary dia nampiseho azy ny Fambara goavana izy,

فَاَرٰىهُ الْاٰيَةَ الْكُبْرٰى ﴿٢١﴾

**22.** Saingy nolaviny sady tsy nankatoaviny *izany*.

فَكَذَّبَ وَعَصٰى ﴿٢٢﴾

**23.** Ary nitodi-damosina haigana izy.

ثُمَّ اَدْبَرَ يَسْعٰى ﴿٢٣﴾

**24.** Ary namory ny *vahoakany* izy, ka nanambara,

فَحَشَرَ فَنَادٰى ﴿٢٤﴾

**25.** Hoy izy hoe: “Izaho no Tomponareo, ny Avo indrindra.”

فَقَالَ اَنَا رَبُّكُمُ الْاَعْلٰى ﴿٢٥﴾

**26.** Noho izany dia nosazian’i Allāh tamin’ny alalan’ny sazy izay ohatra ny ho an’ny any an-koatra sy ny eto antany izy.

فَاَخَذَهُ اللّٰهُ نَكَالَ الْاٰخِرَةِ وَالْاُوْلٰى ﴿٢٦﴾

**27.** Azo antoka fa misy anatra ho an’izay matahotra ao amin’izany.

ع اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَنْ يَّخْشٰى ﴿٢٧﴾

R.2

**28.** Moa ianareo no sarotra hariana, sa ny lanitra izay noariny?

ءَاَنْتُمْ اَشَدُّ خَلْقًا اَمِ السَّمَآءُ بَنٰىهَا ﴿٢٨﴾

**29.** Nanandratra ny haavon’izany Izy ary nahatonga izany ho tonga lafatra.

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوّٰىهَا ﴿٢٩﴾

**30.** Ary nanao ny alina ho matroka Izy, sy nampisy ny marainany;

وَاَغْطَشَ لَيْلَهَا وَاَخْرَجَ ضُحٰىهَا ﴿٣٠﴾

**31.** Ary avy eo dia nampidadasika ny tany Izy.

وَالْاَرْضَ بَعْدَ ذٰلِكَ دَحٰىهَا ﴿٣١﴾

**32.** Nampisy ny rano sy ireo kijana teo aminy Izy,

اَخْرَجَ مِنْهَا مَآءَهَا وَمَرْعٰىهَا ﴿٣٢﴾

**33.** Ary nahamafy ireo tendrombohitra Izy.

وَالْجِبَالَ اَرْسٰىهَا ﴿٣٣﴾

**34.** Vatsy ho anareo sy ireo biby fiompinareo izany rehetra izany.

مَتَاعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ﴿٣٤﴾

**35.** Fa rehefa tonga ny loza amin'Atambo,

فَإِذَا جَآءَتِ الطَّآمَّةُ الْكُبْرٰى ﴿٣٥﴾

**36.** Ny Andro izay hahatsiarovan'ny olombelona izay rehetra nitolomany,

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ الْإِنْسَانُ مَا سَعٰى ﴿٣٦﴾

**37.** Ary rehefa hiharihary ho an'izay mahita ny helo,

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيْمُ لِمَنْ يَّرٰى ﴿٣٧﴾

**38.** Koa, ho an'izay mioko,

فَأَمَّا مَنْ طَغٰى ﴿٣٨﴾

**39.** Ka mankamamy ny fiainan'izao tontolo izao,

وَاٰثَرَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا ﴿٣٩﴾

**40.** Dia minoa marimarina fa ny Afon'ny helo no ho fonenany.

فَإِنَّ الْجَحِيْمَ هِيَ الْمَأْوٰى ﴿٤٠﴾

**41.** Fa izay matahotra noho ny fiandrianan'ny Tompony, ary miaro ny fanahiny amin'ny filan-dratsy,

وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهٖ وَنَهَى النَّفْسَ عَنِ الْهَوٰى ﴿٤١﴾

**42.** Dia azo antoka fa ny Saha no ho fonenany.

فَإِنَّ الْجَنَّةَ هِيَ الْمَأْوٰى ﴿٤٢﴾

**43.** Manontany anao ny mikasika ny ora izy ireo hoe: "Rahoviana izany no higadona?"

يَسْئَلُوْنَكَ عَنِ السَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسٰهَا ﴿٤٣﴾

**44.** Nefa inona no hidiranao amin'izany fanamarihana izany?

فِيْمَ أَنْتَ مِنْ ذِكْرٰىهَا ﴿٤٤﴾

**45.** Ny fahalalana farany ny amin'izany dia any amin'ny Tomponao.

إِلٰى رَبِّكَ مُنْتَهٰىهَا ﴿٤٥﴾

**46.** Mpampitandrina fotsiny ihany ho an'izay matahotra izany ianao.

إِنَّمَا أَنْتَ مُنْذِرُ مَنْ يَّخْشٰىهَا ﴿٤٦﴾

**47.** Ho toy ny tsy nijanona *tetý antany* afa-tsy iray takariva na iray maraina fotsiny izy ireo amin'ny andro izay hahitan'izy ireo izany.

كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوْا إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحٰىهَا ﴿٤٧﴾




Toko Fahavalopolo - 80

## ‘ABASA

*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Nikentrona sady nihodina izy.

عَبَسَ وَ تَوَلّٰٓى ﴿٢﴾

**3.** Satria tonga teo aminy ny jamba;

اَنْ جَآءَهُ الْاَعْمٰى ﴿٣﴾

**4.** Ary inona no nampahafantatra anao, fa hoe afaka ny nanadio tena izy,

وَمَا يُدْرِيْكَ لَعَلَّهٗ يَزَّكّٰٓى ﴿٤﴾

**5.** Na manisy lanja izany torohevitra izany izy, ary mety hahavonjy azy ny fampatsiahivana,

اَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنْفَعَهُ الذِّكْرٰى ﴿٥﴾

**6.** Izay tsy miraharaha,

اَمَّا مَنِ اسْتَغْنٰى ﴿٦﴾

**7.** Aminy no tena ifotoranao –

فَاَنْتَ لَهٗ تَصَدّٰى ﴿٧﴾

**8.** Nefa tsy Tompon’andraikitra ianao raha tsy midio izy-

وَمَا عَلَيْكَ اَلَّا يَزَّكّٰى ﴿٨﴾

**9.** Fa izay tonga midodododo eo aminao,

وَاَمَّا مَنْ جَآءَكَ يَسْعٰى ﴿٩﴾

**10.** Ary matahotra *an’Andriamanitra*,

وَهُوَ يَخْشٰى ﴿١٠﴾

**11.** Izy indray no ataonao an-tsirambina,

فَاَنْتَ عَنْهُ تَلَهّٰى ﴿١١﴾

**12.** Tsia! Minoa marimarina fa torohevitra izany-

كَلَّآ اِنَّهَا تَذْكِرَةٌ ﴿١٢﴾

**13.** Koa izay maniry izany, dia tokony ahatsiaro izany izy-

فَمَنْ شَآءَ ذَكَرَهٗ ﴿١٣﴾

**14.** Ao amin’ireo soratra be voninahitra,

فِيْ صُحُفٍ مُّكَرَّمَةٍ ﴿١٤﴾

**15.** Voasandratra, madio,

مَّرْفُوْعَةٍ مُّطَهَّرَةٍ ﴿١٥﴾

**16.** Eo an-tanan’ny mpanora-dalàna,

بِاَيْدِيْ سَفَرَةٍ ﴿١٦﴾

**17.** Omem-boninahitra sy madio fo.

كِرَامٍ بَرَرَةٍ ﴿١٧﴾

**18.** Aoka ho levona ny olombelona! Satria tsy mahavaly fitia izy!

قُتِلَ الْاِنْسَانُ مَآ اَكْفَرَهٗ ﴿١٨﴾

**19.** Fa avy amin’ny inona no nahariany azy?

مِنْ أَيِّ شَيْءٍ خَلَقَهُ ﴿١٩﴾

**20.** Avy amin’ny tsirinaina indray mitete! Nahary azy Izy ary nanome endrika azy araka ny tokony ho izy;

مِن نُّطْفَةٍ خَلَقَهُ فَقَدَّرَهُ ﴿٢٠﴾

**21.** Avy eo nanao izay hahamora ny lalan-kizorany Izy,

ثُمَّ السَّبِيلَ يَسَّرَهُ ﴿٢١﴾

**22.** Avy eo Izy no nahatonga ny fahafatesana teo aminy ary nanolotra azy ny fasana;

ثُمَّ أَمَاتَهُ فَأَقْبَرَهُ ﴿٢٢﴾

**23.** Avy eo, rehefa sitrany, dia hanangana azy amin’ny maty Izy,

ثُمَّ إِذَا شَاءَ أَنشَرَهُ ﴿٢٣﴾

**24.** Tsia, fa tsy mbola nanao izay nandidiany azy mba hataony izy.

كَلَّا لَمَّا يَقْضِ مَا أَمَرَهُ ﴿٢٤﴾

**25.** Ankehitriny, aoka hijery izay hanin-kohaniny ny olombelona;

فَلْيَنظُرِ الْإِنسَانُ إِلَىٰ طَعَامِهِ ﴿٢٥﴾

**26.** Tahaka ny ahoana no nandrotsahanay rano betsaka,

أَنَّا صَبَبْنَا الْمَاءَ صَبًّا ﴿٢٦﴾

**27.** Avy eo nampietry ny tany araka ny tokony ho izy Izahay,

ثُمَّ شَقَقْنَا الْأَرْضَ شَقًّا ﴿٢٧﴾

**28.** Ary nampaniry ny voamadinika teo,

فَأَنبَتْنَا فِيهَا حَبًّا ﴿٢٨﴾

**29.** Sy foto-boaloboka, sy legioma,

وَعِنَبًا وَقَضْبًا ﴿٢٩﴾

**30.** Sy fototr’oliva, sy fototra daty,

وَزَيْتُونًا وَنَخْلًا ﴿٣٠﴾

**31.** Ary saha voafefy rakotra voly mikotroka.

وَحَدَائِقَ غُلْبًا ﴿٣١﴾

**32.** Ary voankazo sy vilona.

وَفَاكِهَةً وَأَبًّا ﴿٣٢﴾

**33.** Vatsy ho anareo sy ireo biby fiompinareo,

مَّتَاعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ﴿٣٣﴾

**34.** Fa rehefa tonga ny kiaka mankarenin-tsofina,

فَإِذَا جَاءَتِ الصَّاخَّةُ ﴿٣٤﴾

**35.** Ny andro izay andosiran’ny lehilahy iray ny rahalahiny,

يَوْمَ يَفِرُّ الْمَرْءُ مِنْ أَخِيهِ ﴿٣٥﴾

**36.** Sy ny reniny, sy ny rainy,

وَأُمِّهِ وَأَبِيهِ ﴿٣٦﴾

**37.** Ary ny vady aman-janany,

وَصَاحِبَتِهِ وَبَنِيهِ ﴿٣٧﴾

**38.** Ny lehilahy tsirairay amin’izy ireo, amin’izay andro izay, dia hanana adin-

لِكُلِّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ يَوْمَئِذٍ شَأْنٌ

tsaina *manokana* tsy hita pesipesenina ka mahatonga azy hialangalana ny amin'izay manjo *ny hafa*.

يُّغۡنِيۡهِ ﴿٣٨﴾

**39.** Amin'izay fotoana izay dia hamirapiratra ny endrika sasany.

وُجُوۡهٌ يَّوۡمَىِٕذٍ مُّسۡفِرَةٌ ﴿٣٩﴾

**40.** Ho velon-tsiky ary ho mirana.

ضَاحِكَةٌ مُّسۡتَبۡشِرَةٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Hiosom-bovoka ny endrika *sasany* amin'io fotoana io.

وَوُجُوۡهٌ يَّوۡمَىِٕذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٌ ﴿٤١﴾

**42.** Handrakotra azy ireo ny haizina,

تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Izy ireo no *olombelona* nandà ny hino sy nanao ny ratsy.

اُولٰٓىِٕكَ هُمُ الۡكَفَرَةُ الۡفَجَرَةُ ﴿٤٣﴾




Toko Fahairaika Amby Valopolo - 81

## AL-TAKOĪR

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿١﴾

**2.** Rehefa ho Takona ny masoandro,

اِذَا الشَّمۡسُ كُوِّرَتۡ ﴿٢﴾

**3.** Ary rehefa hohamaizinina ireo kintana,

وَاِذَا النُّجُوۡمُ انۡكَدَرَتۡ ﴿٣﴾

**4.** Ary rehefa ho voafindra ny tendrombohitra,

وَاِذَا الۡجِبَالُ سُيِّرَتۡ ﴿٤﴾

**5.** Ary rehefa nafoy ireo rameva vavy mitondra vohoka folo volana.

وَاِذَا الۡعِشَارُ عُطِّلَتۡ ﴿٥﴾

**6.** Ary rehefa voavory ireo bibidia,

وَاِذَا الۡوُحُوۡشُ حُشِرَتۡ ﴿٦﴾

**7.** Ary rehefa rovitra ireo ranomasina,

وَاِذَا الۡبِحَارُ سُجِّرَتۡ ﴿٧﴾

**8.** Ary rehefa voavory avokoa ny olombelona,

وَاِذَا النُّفُوۡسُ زُوِّجَتۡ ﴿٨﴾

**9.** Sy rehefa apetraka ny fanontaniana mikasika izay zazavavy nalevim-belona

وَاِذَا الۡمَوۡءٗدَةُ سُئِلَتۡ ﴿٩﴾

**10.** "Inona no heloka nahatonga ny famonoana azy?"

بِأَيِّ ذَنۢبٍ قُتِلَتۡ ﴿١٠﴾

**11.** Ary rehefa aely malalaka ireo Boky,

وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتۡ ﴿١١﴾

**12.** Ary rehefa hampihanjahana ny lanitra,

وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتۡ ﴿١٢﴾

**13.** Ary rehefa harehitra ny Afo,

وَإِذَا ٱلۡجَحِيمُ سُعِّرَتۡ ﴿١٣﴾

**14.** Ary rehefa hampanatonina ny Paradisa

وَإِذَا ٱلۡجَنَّةُ أُزۡلِفَتۡ ﴿١٤﴾

**15.** Dia samy hahalala izay nentiny ny fanahy tsirairay avy.

عَلِمَتۡ نَفۡسٞ مَّآ أَحۡضَرَتۡ ﴿١٥﴾

**16.** Tsia, fa handray ho vavolombelona ireo izay mihemotra an-tsokosoko aho.

فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلۡخُنَّسِ ﴿١٦﴾

**17.** *Izany hoe* ireo sambo izay mihafina amin'ny fotoanan'ny fiafenana,

ٱلۡجَوَارِ ٱلۡكُنَّسِ ﴿١٧﴾

**18.** Ary *mandray* ny alina *ho vavolombelona* aho rehefa ho avy izy ka hidify.

وَٱلَّيۡلِ إِذَا عَسۡعَسَ ﴿١٨﴾

**19.** Sy ny maraina rehefa miaina izy.

وَٱلصُّبۡحِ إِذَا تَنَفَّسَ ﴿١٩﴾

**20.** Dia azo antoka fa teny fanambarana avy amin'ny Iraka be voninahitra izany.

إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٖ كَرِيمٖ ﴿٢٠﴾

**21.** Izay mahery, manana ny laharana izay natao teo anatrehan'ny Tompon'ny Fiandrianana.

ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي ٱلۡعَرۡشِ مَكِينٖ ﴿٢١﴾

**22.** Ilay tsimaintsy ankatoavina, sy tsy mivadika amin'ny nekeny,

مُّطَاعٖ ثَمَّ أَمِينٖ ﴿٢٢﴾

**23.** Ary tsy adala akory ny namanao

وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجۡنُونٖ ﴿٢٣﴾

**24.** Ary nahita Azy tokoa teny amin'ny faravodilanitra mazava izy.

وَلَقَدۡ رَءَاهُ بِٱلۡأُفُقِ ٱلۡمُبِينِ ﴿٢٤﴾

**25.** Ary tsy kahihitra mikasika ny tsy hita maso izy.

وَمَا هُوَ عَلَى ٱلۡغَيۡبِ بِضَنِينٖ ﴿٢٥﴾

**26.** Tsy tenin'ny satana ilay noverezina ihany koa izany.

وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَيۡطَٰنٖ رَّجِيمٖ ﴿٢٦﴾

**27.** Koa aiza ary no ombanareo?

فَأَيۡنَ تَذۡهَبُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Tsy inona izany fa hanatra ho an’ny olon-drehetra.

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ho an’izay te hizotra amin’ny lalamahitsy aminareo.

لِمَنْ شَآءَ مِنْكُمْ أَنْ يَّسْتَقِيْمَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ary tsy afaka ny haniry afa-tsy izay irian’i Allāh Tompon’izao tontolo izao *koa* ianareo.

وَمَا تَشَآءُوْنَ إِلَّآ أَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٠﴾

 آياتها ٢٠ سُوْرَةُ الْاِنْفِطَارِ مَكِّيَّةٌ ٨٢ ركوعها ١ 

## Toko Faharoa Amby Valopolo - 82
## AL-INFIṬĀR
*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Rehefa hotriarina ny lanitra,

إِذَا السَّمَآءُ انْفَطَرَتْ ﴿٢﴾

**3.** Ary rehefa haparitaka ireo kintana,

وَإِذَا الْكَوَاكِبُ انْتَثَرَتْ ﴿٣﴾

**4.** Ary rehefa havarina *an-tata-drano* ireo renirano,

وَإِذَا الْبِحَارُ فُجِّرَتْ ﴿٤﴾

**5.** Ary rehefa hosokafana ireo fasana.

وَإِذَا الْقُبُوْرُ بُعْثِرَتْ ﴿٥﴾

**6.** Dia ho fantatry ny fanahy tsirairay avy izay nalefany teo alohany sy izay navelany tany aorinany.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ وَأَخَّرَتْ ﴿٦﴾

**7.** E! ry olombelona, inona no namitaka anao ny mikasikany Tomponao izay Be Fahasoavana.

يٰٓأَيُّهَا الْإِنْسَانُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ الْكَرِيْمِ ﴿٧﴾

**8.** Izay nahary anao sy nahatomombana anao sy namolavola anao araka ny tokony ho izy.

الَّذِيْ خَلَقَكَ فَسَوّٰىكَ فَعَدَلَكَ ﴿٨﴾

**9.** Namolavola anao hanana endrika araka izay tiany Izy.

فِيْٓ أَيِّ صُوْرَةٍ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ﴿٩﴾

**10.** Tsia, fa mitsipaka ny fitsarana ianareo.

كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُوْنَ بِالدِّيْنِ ﴿١٠﴾

**11.** Marina tokoa fa misy mpiambina ho anareo.

وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحٰفِظِيْنَ ﴿١١﴾

**12.** Mpiraki-tsoratra be voninahitra.

كِرَامًا كَاتِبِيْنَ ﴿١٢﴾

**13.** Ary mahalala izay ataonareo izy ireo.

يَعْلَمُوْنَ مَا تَفْعَلُوْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Ary raha ny marina dia ho ao amin'ny fahasambarana ireo tsara fanahy,

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِيْ نَعِيْمٍ ﴿١٤﴾

**15.** Ary ho any amin'ny Afobe ireo tsy tia vavaka

وَإِنَّ الْفُجَّارَ لَفِيْ جَحِيْمٍ ﴿١٥﴾

**16.** Hiditra any izy ireo amin'ny andro fitsarana.

يَّصْلَوْنَهَا يَوْمَ الدِّيْنِ ﴿١٦﴾

**17.** Ary tsy ho afaka amin'izany.

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَآئِبِيْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Ary inona no hampahafantatra anao hoe toy inona izany Andro fitsarana izany!

وَمَآ أَدْرٰىكَ مَا يَوْمُ الدِّيْنِ ﴿١٨﴾

**19.** Averina ihany, inona no hampahafantatra anao hoe toy inona izany andro Fitsarana izany!

ثُمَّ مَآ أَدْرٰىكَ مَا يَوْمُ الدِّيْنِ ﴿١٩﴾

**20.** Amin'ny andro izay tsy hafahan'ny fanahy iray manao na inona na inona amin'ny fanahy iray hafa! Ary an'i Allāh irery ihany ny fandidiana amin'izany andro izany.

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْـًٔا ۖ وَالْأَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلّٰهِ ﴿٢٠﴾




Toko Fahatelo Ambin'ny Valopolo 83

## AL-TAṬFĪF

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Loza ho an'ireo izay mangaladrefy;

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِيْنَ ﴿٢﴾

**3.** Ireo izay mitaky refy marina sy feno rehefa maka amin'ny hafa.

الَّذِيْنَ إِذَا اكْتَالُوْا عَلَى النَّاسِ يَسْتَوْفُوْنَ ﴿٣﴾

**4.** Fa manome tsy ampy refy na ny latsa-danja kosa izy ireo rehefa manome ny hafa.

وَإِذَا كَالُوْهُمْ أَوْ وَّزَنُوْهُمْ يُخْسِرُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Ny olona tahaka izany ve dia tsy mahalala fa mbola hatsangana amin'ny maty izy ireo?

أَلَا يَظُنُّ أُولَٰٓئِكَ أَنَّهُم مَّبْعُوثُونَ ٥

**6.** Andro iray mampangorohoro.

لِيَوْمٍ عَظِيمٍ ٦

**7.** Ny andro izay ijoroan'ny olombelona rehetra eo anatrehan'ny Tompon'izao tontolo izao.

يَوْمَ يَقُومُ النَّاسُ لِرَبِّ الْعَٰلَمِينَ ٧

**8.** Tsia, fa ny atontan-taratasin'ireo mpankahala fivavahana dia ao anatin'ny Sidjīn.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ الْفُجَّارِ لَفِي سِجِّينٍ ٨

**9.** Ary inona no hampahafantatra anao hanao hoe inona ny Sidjīn?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا سِجِّينٌ ٩

**10.** Izany dia Boky vaosoratra.

كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ١٠

**11.** Loza io andro io ho an'izay mandà.

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ١١

**12.** Izay mitsipaka ny Andro Fitsarana.

الَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ١٢

**13.** Ary tsy misy manda izany afa-tsy ireo mpanota mpandika lalàna.

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِۦٓ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ١٣

**14.** Izay milaza hoe: "Anganom-baviantitra" ny Fambara avy Aminay rehefa tononina aminy.

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ الْأَوَّلِينَ ١٤

**15.** Tsia! Fa nametraka arafesina tao am-pony ireo zavatra azon'izy ireo ireo.

كَلَّا ۖ بَلْ ۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ١٥

**16.** Tsia! Fa amin'izany andro izany dia azo antoka ho voasakana ny fahitany ny Tompony izy ireo.

كَلَّآ إِنَّهُمْ عَن رَّبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّمَحْجُوبُونَ ١٦

**17.** Ary tena hiditra marina tokoa any amin'ny Afobe izy ireo.

ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُوا۟ الْجَحِيمِ ١٧

**18.** Ary holazaina azy ireo hoe: "Itý dia tsy inona fa ilay efa nolavinareo ihany".

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا الَّذِي كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ١٨

**19.** Tsia! Fa azo antoka fa ao anatin'ny 'Illīyīn ny atontan-taratasin'ireo tsara fanahy.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ الْأَبْرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ١٩

**20.** Ary inona no hampahafatatra anao hoe inona moa no atao hoe 'Illīyīn?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ٢٠

**21.** Boky iray voasoratra izany.

كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ٢١

**22.** Ireo voafidin'Andriamanitra no ho vavolombelony amin'izany.

يَشْهَدُهُ الْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Minoa marimarina tokoa fa ho ao anatin'ny fahasambarana faratampony ireo tsara fanahy.

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Mipetraka eo ambony seza sofa sady mijery tsara.

عَلَى الْأَرَائِكِ يَنظُرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Hotsapanao misoritra eny amin'ny endrik'izy ireo ny hafinaretampahasambarany.

تَعْرِفُ فِي وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ النَّعِيمِ ﴿٢٥﴾

**26.** Zava-pisotro madio sy voaisy fitombokase no homena hosotroin'izy ireo.

يُسْقَوْنَ مِن رَّحِيقٍ مَّخْتُومٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Miosika no hanaovana izany fitomboka izany, noho izany dia afaka mitroka izany izay rehetra te hitroka izany.

خِتَامُهُ مِسْكٌ ۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ الْمُتَنَافِسُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Natao ho ranona Tasnīm izany,

وَمِزَاجُهُ مِن تَسْنِيمٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Izay loharano hisotroan'ireo voafidy.

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا الْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Nanam-pahazarana ny nanesoeso ireo mpino ireo olo-meloka.

إِنَّ الَّذِينَ أَجْرَمُوا كَانُوا مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا يَضْحَكُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ka mifampipi-maso izy ireo rehefa mandalo eo anoloan'izy ireo.

وَإِذَا مَرُّوا بِهِمْ يَتَغَامَزُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Ary rehefa miverina eo anivon'ny fianakaviany izy ireo dia miverina any amin-pifosana azy ireo *(ireo mpino)*,

وَإِذَا انقَلَبُوا إِلَىٰ أَهْلِهِمُ انقَلَبُوا فَكِهِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ary rehefa nahita azy ireo dia nanao hoe: "Izy ireo no tena olombery tokoa".

وَإِذَا رَأَوْهُمْ قَالُوا إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَضَالُّونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Kanefa tsy ho mpiambina azy ireo no nanirahana azy ireo.

وَمَا أُرْسِلُوا عَلَيْهِمْ حَافِظِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ihomehy ireo tsy mpino ireo mpino amin'izany andro izany.

فَالْيَوْمَ الَّذِينَ آمَنُوا مِنَ الْكُفَّارِ يَضْحَكُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Mipetraka eo ambony seza sofa sady mijery.

عَلَى الْأَرَائِكِ يَنظُرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Moa tsy nomena ireo tsy mpino va ny valin'asany tamin'izay fahazarandratsiny fanaony?

هَلْ ثُوِّبَ الْكُفَّارُ مَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ٣٧




Toko Fahaefatra Amby Valopolo - 84
AL INSHIKĀK
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Rehefa vaky ny lanitra.

إِذَا السَّمَاءُ انْشَقَّتْ ٢

**3.** Ary mihaino ny Tompony izy- fa andraikiny izany-

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ٣

**4.** Ary rehefa hovelarina ny tany.

وَإِذَا الْأَرْضُ مُدَّتْ ٤

**5.** Ka hamoaka izay rehetra ao ankibony *(ny tany)* ka ho foana izy.

وَأَلْقَتْ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتْ ٥

**6.** Ary mihaino ny Tompony izy, fa andraikiny izany.

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ٦

**7.** O ry olombelona miezaha *mafy* ianao mba ho any amin'ny Tomponao, noho izany dia hihaona aminy ianao.

يَا أَيُّهَا الْإِنْسَانُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَاقِيهِ ٧

**8.** Koa ho an'izay hanolorana amin'ny tanany an-kavanana ny atontan-taratasiny,

فَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِيَمِينِهِ ٨

**9.** Dia ho tsotsotra ihany ny aminy raha ny marina.

فَسَوْفَ يُحَاسَبُ حِسَابًا يَسِيرًا ٩

**10.** Ka hiverina amin-kafaliana any amin'ny fianakaviany izy.

وَيَنْقَلِبُ إِلَىٰ أَهْلِهِ مَسْرُورًا ١٠

**11.** Fa ho an'ireo izay avy ao ivohany no anolorana ny atontan-taratasy momba azy.

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ وَرَاءَ ظَهْرِهِ ١١

**12.** Dia haniry ny ho levona faingana izy.

فَسَوْفَ يَدْعُو ثُبُورًا ١٢

**13.** Ary dia hiditra ao amin'ny Afo mivaivay izy.

وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ١٣

**14.** Raha ny marina mantsy dia niaina an-karavoana teo anivon'ny fianakaviany izy taloha.

إِنَّهُۥ كَانَ فِىٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ﴿١٤﴾

**15.** Raha ny marina dia nihevitra izy fa tsy hisy mihitsy ny fotoana hiverenany *eo anatrehan'Andriamanitra.*

إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ﴿١٥﴾

**16.** Eny! Azo antoka fa nanaramaso azy tsara ny Tompony.

بَلَىٰٓ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرًا ﴿١٦﴾

**17.** Tsia! Fa raisiko ho vavolombelona ny fisomambisambin'ny takariva

فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلشَّفَقِ ﴿١٧﴾

**18.** Sy ny alina ary izay rehetra koboniny,

وَٱلَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary ny volana rehefa fenomanana,

وَٱلْقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ﴿١٩﴾

**20.** Fa tena hiampita avy amin'ny toetra iray mankany amin'ny iray hafa ianareo.

لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Koa dia azon'inona izy ireo no dia tsy mino toy izany?

فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Ary rehefa toriana amin'izy ireo ny Kor'any, dia tsy miakohoka izy ireo?

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ ٱلْقُرْءَانُ لَا يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢٢﴾

**23.** Mifanohitra amin'izany, ireo izay tsy mino dia mitsipaka *izany.*

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُكَذِّبُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Fa mahafantatra tsara izay kobonin'izy ireo i Allāh.

وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Koa ambarao azy ireo ny vaovao mikasika ny famaizana mangirifiry.

فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Fa ho an'ireo izay mino kosa sady manao soa dia hisy valisoa tsy manam-petra ho azy ireo.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّـٰلِحَـٰتِ لَهُمْ
أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍۭ ﴿٢٦﴾




Toko Fahadimy Amby Valopolo - 85

## AL-BORŌDJ

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Amin'ny alalan'ny lanitra ipariahan'antokon-kintana maro,

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الْبُرُوْجِ ②

**3.** Ary amin'ny alalan'ilay Andro nampanantenaina,

وَالْيَوْمِ الْمَوْعُوْدِ ③

**4.** Ary amin'ny alalan'ny vavolombelona sy izay nijoroana vavolombelona,

وَشَاهِدٍ وَّمَشْهُوْدٍ ④

**5.** Aoka tsy ho vanona ny olon'ny Lavaka -

قُتِلَ اَصْحٰبُ الْاُخْدُوْدِ ⑤

**6.** Ny afo feno hery fandrehitra -

النَّارِ ذَاتِ الْوَقُوْدِ ⑥

**7.** Rehefa mipetraka eo anilany izy ireo,

اِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُوْدٌ ⑦

**8.** Ary izy ireo no vavolombelon'izay nataon'izy ireo tamin'ireo mpino.

وَّهُمْ عَلٰى مَا يَفْعَلُوْنَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ شُهُوْدٌ ⑧

**9.** Ary tsy makahala azy ireo izy ireo raha tsy noho izy ireo mino an'i Allāh, ilay Tena mahefa ny zavatra rehetra, ilay Tena mendri-piderana.

وَمَا نَقَمُوْا مِنْهُمْ اِلَّآ اَنْ يُّؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَمِيْدِ ⑨

**10.** Ilay Tompon'ny Fanjakan'ny lanitra sy ny tany ary vavolombelon'ny fisehoan-javatra rehetra i Allāh.

الَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ⑩

**11.** Marina dia marina tokoa fa ireo izay manenjika ny mpino lahy sy vavy kanefa tsy manenina avy eo, dia hisy ho azy ireo ny famaizan'ny Helo, sy ny famaizan'ny fandoroana.

اِنَّ الَّذِيْنَ فَتَنُوا الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوْبُوْا فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ عَذَابُ الْحَرِيْقِ ⑪

**12.** Marina dia marina tokoa fa ireo izay mino sy manao asa soa dia hisy saha misy rano mikoriana ho azy ireo. Izany no fandresena lehibe.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَهُمْ جَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ؕ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْكَبِيْرُ ⑫

**13.** Koa minoa marimarina tokoa ary fa henjana ny fangejan'ny Tomponao.

إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ١٣

**14.** Marina tokoa fa Izy no nanomboka, ary Izy no mamerimberina.

إِنَّهُۥ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ١٤

**15.** Ary Izy koa no Ilay Mpamela heloka indrindra no sady Be Fitiavana.

وَهُوَ ٱلْغَفُورُ ٱلْوَدُودُ ١٥

**16.** Ilay Tompon'ny fiandrianana, Ilay Tompon'ny Voninahitra.

ذُو ٱلْعَرْشِ ٱلْمَجِيدُ ١٦

**17.** Izy no afaka manao izay tiany hatao.

فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ١٧

**18.** Fa angaha tsy mbola renao ny tantara momba ireo tafika maro?

هَلْ أَتَىٰكَ حَدِيثُ ٱلْجُنُودِ ١٨

**19.** Izay an'i Farao sy ny an'i Thamōd?

فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ١٩

**20.** Fa ireo izay tsy mino dia *miziriziry* amin'ny fitsipahana *ny marina.*

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ فِى تَكْذِيبٍ ٢٠

**21.** Ary nodidinin'i Allāh avy any aloha sy avy eo aoriany izy ireo.

وَٱللَّهُ مِن وَرَآئِهِم مُّحِيطٌۢ ٢١

**22.** Fa Kor'any be voninahitra ity.

بَلْ هُوَ قُرْءَانٌ مَّجِيدٌ ٢٢

**23.** Mipetraka eo ambony talatalana voaaro tsara izany,

فِى لَوْحٍ مَّحْفُوظٍۭ ٢٣ ع




Toko Fahaenina Amby Valopolo - 86

## AL-ṬĀRIK

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Amin'ny alalan'ny lanitra sy ny kintana fitarikandro.

وَٱلسَّمَآءِ وَٱلطَّارِقِ ٢

**3.** Ary inona moa no hampahafantatra anao ny atao hoe kintana fitarikandro?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلطَّارِقُ ٣

**4.** Izy no Ilay kintana tena mamirapiratra.

ٱلنَّجْمُ ٱلثَّاقِبُ ٤

**5.** Tsy misy na dia iray aza fanahy tsy manana mpiambina.

إِنْ كُلُّ نَفْسٍ لَّمَّا عَلَيْهَا حَافِظٌ ﴿٥﴾

**6.** Koa aoka ny olona handinika ny amin'izay namoronana azy.

فَلْيَنْظُرِ الْإِنْسَانُ مِمَّ خُلِقَ ﴿٦﴾

**7.** Nohariana avy amin'ny tsiranoka mitsiritika,

خُلِقَ مِنْ مَّآءٍ دَافِقٍ ﴿٧﴾

**8.** Izay mivoaka avy ao anelanelan'ireo voa sy taola-tratra.

يَّخْرُجُ مِنْ بَيْنِ الصُّلْبِ وَالتَّرَآئِبِ ﴿٨﴾

**9.** Azo antoka marina tokoa fa manana fahefana ny hampiverina azy izy.

إِنَّهٗ عَلٰى رَجْعِهٖ لَقَادِرٌ ﴿٩﴾

**10.** Fa amin'ny andro hamboarahana ny tsiambaratelo.

يَوْمَ تُبْلَى السَّرَآئِرُ ﴿١٠﴾

**11.** Dia tsy hisy hery mihitsy na olona mba hanampy azy.

فَمَا لَهٗ مِنْ قُوَّةٍ وَّلَا نَاصِرٍ ﴿١١﴾

**12.** Amin'ny alalan'ny rahona izay mitondra orana matetika.

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الرَّجْعِ ﴿١٢﴾

**13.** Sy amin'ny alalan'ny tany mavamavana mahafinaritra

وَالْأَرْضِ ذَاتِ الصَّدْعِ ﴿١٣﴾

**14.** Tena teny feno fanapahana tokoa izany.

إِنَّهٗ لَقَوْلٌ فَصْلٌ ﴿١٤﴾

**15.** Ary tsy lahateny tsy misy fotony.

وَّمَا هُوَ بِالْهَزْلِ ﴿١٥﴾

**16.** Azo antoka fa mikotrika tetika izy ireo.

إِنَّهُمْ يَكِيْدُوْنَ كَيْدًا ﴿١٦﴾

**17.** Ka manomana tetik'ady koa Aho.

وَّأَكِيْدُ كَيْدًا ﴿١٧﴾

**18.** Koa omeo fotoana kely ireo tsy mpino; eny, omeo fotoana fohy izy ireo.

فَمَهِّلِ الْكٰفِرِيْنَ أَمْهِلْهُمْ رُوَيْدًا ﴿١٨﴾



رکوعها ١ — سُوْرَةُ الْاَعْلٰى مَكِّيَّةٌ ٨٧ — اٰياتها ٢٠



## Toko Fahafito Amby Valopolo - 87
## AL-A‘LĀ
*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

**2.** Miderà ny anaran’ny Tomponao ilay Avo Indrindra.

سَبِّحِ اسْمَ رَبِّكَ الْاَعْلَى (٢)

**3.** Izay mahary sy mahalavorary.

الَّذِيْ خَلَقَ فَسَوّٰى (٣)

**4.** Izay maminavina ny ho avy sy mitari-dalana.

وَالَّذِيْ قَدَّرَ فَهَدٰى (٤)

**5.** Sy nampisy ny kijana,

وَالَّذِيْٓ اَخْرَجَ الْمَرْعٰى (٥)

**6.** Ary nanao izany ho fako mainty sy lò ihany koa.

فَجَعَلَهٗ غُثَآءً اَحْوٰى (٦)

**7.** Hampianarinay *ny Kor'any* ianao ka tsy hohadinoinao izay voalaza ao,

سَنُقْرِئُكَ فَلَا تَنْسٰٓى (٧)

**8.** Akoatra izay sitrak’i Allāh. Minoa marimarina tokoa fa mahafantatra izay miharihary sy afenina Izy.

اِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ ۗ اِنَّهٗ يَعْلَمُ الْجَهْرَ وَ
مَا يَخْفٰى (٨)

**9.** Ary hanamora ho anao izay zavatra rehetra Izahay.

وَنُيَسِّرُكَ لِلْيُسْرٰى (٩)

**10.** Koa tohizo ny torohevitra mahasoa satria tena azo antoka tokoa fa mahasoa ny torohevitra.

فَذَكِّرْ اِنْ نَّفَعَتِ الذِّكْرٰى (١٠)

**11.** Izay matahotra, *atsy ho atsy*, dia hitandrina tsara

سَيَذَّكَّرُ مَنْ يَّخْشٰى (١١)

**12.** Fa tsy hiraharaha an’izany kosa ny ratsy fitondran’tena,

وَيَتَجَنَّبُهَا الْاَشْقَى (١٢)

**13.** Dia ilay tsy maintsy hiditra ao amin’ny Afo be,

الَّذِيْ يَصْلَى النَّارَ الْكُبْرٰى (١٣)

**14.** Koa sady tsy ho faty izy ao no tsy ho velona ihany koa.

ثُمَّ لَا يَمُوْتُ فِيْهَا وَلَا يَحْيٰى (١٤)

**15.** Raha ny marina dia handresy marina tokoa izay midio.

قَدْ اَفْلَحَ مَنْ تَزَكّٰى (١٥)

**16.** Sy mahatsiaro ny anaran’ny Tompony ary manolotra vavaka.

وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهٖ فَصَلّٰى (١٦)

**17.** Saingy ny fiainana eto an-tany no tianareo

بَلْ تُؤْثِرُوْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا ۝١٧

**18.** Nefa ny any ankoatra no mendrika sy mateza kokoa.

وَالْاٰخِرَةُ خَيْرٌ وَّاَبْقٰى ۝١٨

**19.** Izany, raha ny marina, no ao amin'ireo Soratra teo aloha.

اِنَّ هٰذَا لَفِى الصُّحُفِ الْاُوْلٰى ۝١٩

**20.** Dia ireo Soratr'i Abrahama sy i Mosesy.

صُحُفِ اِبْرٰهِيْمَ وَمُوْسٰى ۝٢٠




Toko Fahavalo Amby Valopolo - 88

AL-GHĀSHIYAH

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Efa renao va ny zava-vaovao momba ilay loza lehibe.

هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ الْغَاشِيَةِ ۝٢

**3.** Ny endrika sasany dia ho trotraka amin'izany andro izany,

وُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍ خَاشِعَةٌ ۝٣

**4.** Trotraka sady reraka,

عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ۝٤

**5.** Ary hiditra ao amin'ny Afo mandoro izy ireo;

تَصْلٰى نَارًا حَامِيَةً ۝٥

**6.** Dia hampisotroina avy amin'ny loharano mangotraka izy ireo.

تُسْقٰى مِنْ عَيْنٍ اٰنِيَةٍ ۝٦

**7.** Tsy hanana hanin-ko hanina afa-tsy ahitra maina sy mafaitra sady tsiloina izy ireo.

لَيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ اِلَّا مِنْ ضَرِيْعٍ ۝٧

**8.** Izay sady tsy mahavoky no tsy mahafaka hanoanana.

لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِيْ مِنْ جُوْعٍ ۝٨

**9.** Ny endrika sasany dia ho ravo amin'izany andro izany.

وُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ۝٩

**10.** Afa-po amin'ny ezaka nataony,

لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ۝١٠

**11.** Ao amin'ny saha iray avo,

فِيْ جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ۝١١

**12.** Ary tsy andrenesanao resaka tsy misy fotony,

لَّا تَسْمَعُ فِيْهَا لَاغِيَةً ۝١٢

**13.** Ary loharano mikoriana ao,

فِيْهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٣﴾

**14.** Ary ahitana sofa avo maro *koa.*

فِيْهَا سُرُرٌ مَّرْفُوْعَةٌ ﴿١٤﴾

**15.** Sy kaopy maro napetraka tsara araka ny tokony ho izy.

وَّ اَكْوَابٌ مَّوْضُوْعَةٌ ﴿١٥﴾

**16.** Sy ondana fipetrahana maro voalamina tsara

وَّ نَمَارِقُ مَصْفُوْفَةٌ ﴿١٦﴾

**17.** Ary tapia maro mivelatra maha te ho tia.

وَّ زَرَابِيُّ مَبْثُوْثَةٌ ﴿١٧﴾

**18.** Fa tsy mba mijery ny rameva ve izy ireo hoe toy inona no nahariana azy?

اَفَلَا يَنْظُرُوْنَ اِلَى الْاِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٨﴾

**19.** Ary ny lanitra, ahoana no nampakarana azy teo?

وَاِلَى السَّمَآءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٩﴾

**20.** Ary ireo tendrombohitra, ahoana ny nametrahana azy?

وَاِلَى الْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿٢٠﴾

**21.** Ary ny tany, manao ahoana ny fidadasiny.

وَاِلَى الْاَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢١﴾

**22.** Koa mampitandrema ary satria ianao tsy inona fa mpampitandrina.

فَذَكِّرْ ۗ اِنَّمَآ اَنْتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Tsy notendrena ho mpiambina azy ireo ianao

لَسْتَ عَلَيْهِمْ بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Fa na iza na iza mihodina sy manda ny hino,

اِلَّا مَنْ تَوَلّٰى وَكَفَرَ ﴿٢٤﴾

**25.** Dia hanasazy azy amin'ny famaizana lehibe indrindra i Allāh.

فَيُعَذِّبُهُ اللّٰهُ الْعَذَابَ الْاَكْبَرَ ﴿٢٥﴾

**26.** Raha ny marina dia eo Aminay no hitodian'izy ireo,

اِنَّ اِلَيْنَآ اِيَابَهُمْ ﴿٢٦﴾

**27.** Koa azo antoka fa anjaranay ny mitaky amin'izy ireo izay asa vitan'izy ireo.

ثُمَّ اِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُمْ ﴿٢٧﴾

 ركوعها ١ سُوْرَةُ الْفَجْرِ مَكِّيَّةٌ ٨٩ اٰياتها ٣١ 

Toko Fahasivy Amby Valopolo - 89

## AL FADJR

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Amin'ny alalan'ny Andro hiposaka,

وَالْفَجْرِ ﴿٢﴾

**3.** Sy ireo Alina Folo,

وَلَيَالٍ عَشْرٍ ﴿٣﴾

**4.** Sy ny Ankasa sy ny Tsiankasa,

وَّالشَّفْعِ وَالْوَتْرِ ﴿٤﴾

**5.** Ary ny Alina rehefa mby eo amin'ny fisindàny,

وَالَّيْلِ اِذَا يَسْرِ ﴿٥﴾

**6.** Moa tsy misy porofo mivaingana ho an'ny lehilahy iray vontom-pahendrena va ao amin'izany?

هَلْ فِيْ ذٰلِكَ قَسَمٌ لِّذِيْ حِجْرٍ ﴿٦﴾

**7.** Tsy hitanao ve hoe ahoana no nataon'ny Tomponao tamin'ny ireo 'Ād -

اَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ﴿٧﴾

**8.** *Ny fokon'i* Iram, tompon'ireo trano mijoalajoala,

اِرَمَ ذَاتِ الْعِمَادِ ﴿٨﴾

**9.** Izay tsy misy toa azy izay nahorina tao amin'ireo faritra ireo –

الَّتِيْ لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي الْبِلَادِ ﴿٩﴾

**10.** Sy ny Thamōd izay nadoaka ireo vatolampy tany an-dohasaha?

وَثَمُوْدَ الَّذِيْنَ جَابُوا الصَّخْرَ بِالْوَادِ ﴿١٠﴾

**11.** Sy i Farao, tompon'ireo toby midadasika?

وَفِرْعَوْنَ ذِي الْاَوْتَادِ ﴿١١﴾

**12.** Izay nandika lalàna tao amin'ireo tanàna,

الَّذِيْنَ طَغَوْا فِي الْبِلَادِ ﴿١٢﴾

**13.** Sady fatra-mpanao ny tsy rariny tao.

فَاَكْثَرُوْا فِيْهَا الْفَسَادَ ﴿١٣﴾

**14.** Koa nandefa ny kapoka famaizana teo amin'izy ireo ny Tomponao.

فَصَبَّ عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ﴿١٤﴾

**15.** Minoa marimarina fa manara-maso akaiky ny Tomponao,

اِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ ﴿١٥﴾

**16.** Ary ny olombelona, rehefa mizaha toetra azy sy manome voninahitra azy

فَاَمَّا الْاِنْسَانُ اِذَا مَا ابْتَلٰىهُ رَبُّهٗ

ny Tompony ary manome tompondahiny azy, dia hoy izy: “Nanome voninahitra ahy ny Tompoko.”

فَأَكْرَمَهُۥ وَنَعَّمَهُۥ فَيَقُولُ رَبِّىٓ أَكْرَمَنِ ﴿١٦﴾

**17.** Ary rehefa mitsapa azy ny Tompony ka mampiena ny fahafahany, dia hoy izy: “Nanetry voninahitra ahy ny Tompoko.”

وَأَمَّآ إِذَا مَا ابْتَلَىٰهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُۥ
فَيَقُولُ رَبِّىٓ أَهَانَنِ ﴿١٧﴾

**18.** Tsia, fa tsy nanome voninahitra ny kamboty ianareo.

كَلَّا ۖ بَل لَّا تُكْرِمُونَ الْيَتِيمَ ﴿١٨﴾

**19.** Ary tsy mba nifanentana hamahana ireo mahantra ianareo,

وَلَا تَحَٰٓضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿١٩﴾

**20.** Ary nikepoka manontolo ny lovan’ny hafa *ianareo*,

وَتَأْكُلُونَ التُّرَاثَ أَكْلًا لَّمًّا ﴿٢٠﴾

**21.** Ary diso mankamamy harena loatra ianareo.

وَتُحِبُّونَ الْمَالَ حُبًّا جَمًّا ﴿٢١﴾

**22.** Tsia, fa rehefa homontsamontsanina ny tany;

كَلَّآ إِذَا دُكَّتِ الْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ﴿٢٢﴾

**23.** Ary rehefa tonga ny Tomponareo ombana anjely maro an-daharana avy;

وَجَآءَ رَبُّكَ وَالْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٣﴾

**24.** Ary amin’izay andro izay dia ampanakaikezina ny Helo, dia hahatsiaro ny olombelona amin’izay andro izay saingy mba inona no famonjena ho azony avy amin’ny fahatsiarovany?

وَجِاىٓءَ يَوْمَئِذٍۭ بِجَهَنَّمَ ۚ يَوْمَئِذٍ
يَتَذَكَّرُ الْإِنسَٰنُ وَأَنَّىٰ لَهُ الذِّكْرَىٰ ﴿٢٤﴾

**25.** Hilaza izy hoe: “E, raha mba nanao *asa soa vitsivitsy* hialoha ahy amin’ny fiainako eto mantsy aho!”

يَقُولُ يَٰلَيْتَنِى قَدَّمْتُ لِحَيَاتِى ﴿٢٥﴾

**26.** Ary amin’izay andro izay koa dia tsy hisy afaka manafay tahaka ny famaizana ataony,

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Ary tsy misy afaka mifanaiky tahaka ny fifanekeny;

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُۥٓ أَحَدٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Ary ianao, o ry fanahy miadana!

يَٰٓأَيَّتُهَا النَّفْسُ الْمُطْمَئِنَّةُ ﴿٢٨﴾

**29.** Miverena eo akaikin'ny Tomponao ianao afa-po aminy, ary Izy afa-po aminao.

ارْجِعِىٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً ﴿٢٩﴾

**30.** *Koa* mandrosoa ho isan'ireo mpanompo voafidiko,

فَادْخُلِي فِي عِبَادِي ﴿٣٠﴾

**31.** Ary midira ao amin'ny sahako.

وَادْخُلِي جَنَّتِي ﴿٣١﴾




Toko Fahasivyfolo - 90

## AL-BALAD

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Tsia fa mandray itý tanàna itý ho vavolombelona Aho –

لَا أُقْسِمُ بِهَٰذَا الْبَلَدِ ﴿٢﴾

**3.** Ary hidina marina tokoa eo amin'io tanàna io ianao –

وَأَنتَ حِلٌّ بِهَٰذَا الْبَلَدِ ﴿٣﴾

**4.** Ary *mandray ho vavolombelona* ny mpiteraka sy ny ateraka,

وَوَالِدٍ وَمَا وَلَدَ ﴿٤﴾

**5.** Fa nohariana marina tokoa mba hiatrika tolona *sesilany* ny olona.

لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي كَبَدٍ ﴿٥﴾

**6.** Mihevitra ve izy fa tsy misy manana fahefana aminy?

أَيَحْسَبُ أَن لَّن يَقْدِرَ عَلَيْهِ أَحَدٌ ﴿٦﴾

**7.** Hoy izy: "Tsy nitontaly izay fandaniana nataoko aho."

يَقُولُ أَهْلَكْتُ مَالًا لُّبَدًا ﴿٧﴾

**8.** Mihevitra ve izy fa tsy misy mpahita?

أَيَحْسَبُ أَن لَّمْ يَرَهُ أَحَدٌ ﴿٨﴾

**9.** Moa tsy nanome maso roa azy Izahay?

أَلَمْ نَجْعَل لَّهُ عَيْنَيْنِ ﴿٩﴾

**10.** Sy lela iray ary molotra roa?

وَلِسَانًا وَشَفَتَيْنِ ﴿١٠﴾

**11.** Ary nanoro azy ny lalam-be roa, *dia ny tsara sy ny ratsy*, Izahay.

وَهَدَيْنَاهُ النَّجْدَيْنِ ﴿١١﴾

**12.** Saingy tsy mba nanandrana ny hiakatra ny 'Akaba izy.

فَلَا اقْتَحَمَ الْعَقَبَةَ ﴿١٢﴾

**13.** Ary inona no hampahafatatra anao ny hoe 'Akaba?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الْعَقَبَةُ ﴿١٣﴾

**14.** Fanafahana Mpanompo iray izany,

فَكُّ رَقَبَةٍ ﴿١٤﴾

**15.** Na, manome hanina amin'ny andron'ny mosary,

اَوْ اِطْعٰمٌ فِيْ يَوْمٍ ذِيْ مَسْغَبَةٍ ١٥

**16.** Ny kamboty izay havana akaiky,

يَّتِيْمًا ذَا مَقْرَبَةٍ ١٦

**17.** Na ny fadiranovana mitsirara amin'ny vovoka.

اَوْ مِسْكِيْنًا ذَا مَتْرَبَةٍ ١٧

**18.** Avy eo, tokony ho isan'ireo izay mino sy mifampitaona ho amin'ny faharetana sy mifampitaona ho amin'ny famindrampo izy.

ثُمَّ كَانَ مِنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ تَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ وَتَوَاصَوْا بِالْمَرْحَمَةِ ١٨

**19.** Izy ireo no olona avy ao an-kavanana

اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ١٩

**20.** Fa ireo izay mandà ny hino ireo Fambara avy Aminay kosa, izy ireo no olona avy ao an-kavia.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِنَا هُمْ اَصْحٰبُ الْمَشْئَمَةِ ٢٠

**21.** Afo mandrakotra no ho azy ireo.

عَلَيْهِمْ نَارٌ مُّؤْصَدَةٌ ٢١ ع




Toko Fahairaika Amby Sivyfolo - 91

## AL-SHAMS

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Amin'ny alalan'ny masoandro sy ny tarany,

وَالشَّمْسِ وَضُحٰهَا ٢

**3.** Sy amin'ny alalan'ny volana rehefa manaraka *ny masoandro* izy,

وَالْقَمَرِ اِذَا تَلٰهَا ٣

**4.** Sy amin'ny alalan'ny andro rehefa maneho ny voninahitry *ny masoandro*,

وَالنَّهَارِ اِذَا جَلّٰهَا ٤

**5.** Sy amin'ny alalan'ny alina rehefa mandrakotra azy *ny masoandro*,

وَالَّيْلِ اِذَا يَغْشٰهَا ٥

**6.** Sy amin'ny alalan'ny lanitra sy izay nahariana azy,

وَالسَّمَآءِ وَمَا بَنٰهَا ٦

**7.** Sy amin'ny alalan'ny tany sy ny fomba namelarana azy,

وَالْاَرْضِ وَمَا طَحٰىهَا ۝٧

**8.** Sy amin'ny alalan'ny fanahy sy ny fomba fahalavorariany -

وَنَفْسٍ وَّمَا سَوّٰىهَا ۝٨

**9.** Ary nanambara taminy izay tsara ho azy sy izay ratsy ho azy Izy –

فَاَلْهَمَهَا فُجُوْرَهَا وَتَقْوٰىهَا ۝٩

**10.** Ary raha ny marina dia hahazo fandresena izay manadio ny fanahiny,

قَدْ اَفْلَحَ مَنْ زَكّٰىهَا ۝١٠

**11.** Ary ho rava izay mandoto azy *(ny fanahy).*

وَقَدْ خَابَ مَنْ دَسّٰىهَا ۝١١

**12.** Nitsipaka *ny fahamarinana* ireo Thamōd noho ny fanahy mpikomy ananan'izy ireo.

كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ بِطَغْوٰىهَآ ۝١٢

**13.** Rehefa nitsangana izay tena ratsy fitondran-tena indrindra tamin'izy ireo.

اِذِ انْۢبَعَثَ اَشْقٰىهَا ۝١٣

**14.** Rehefa nilaza tamin'izy ireo ny Iraka avy amin'i Allāh hoe: "*Aza tabaina* ny rameva vavin'i Allāh ary *aza sakanana tsy* hisotro rano izy."

فَقَالَ لَهُمْ رَسُوْلُ اللّٰهِ نَاقَةَ اللّٰهِ
وَسُقْيٰهَا ۝١٤

**15.** Fa nolavin'izy ireo ny Iraka sady notraigoin'izy ireo ilay rameva vavy; koa mamongotra azy ireo tanteraka noho ny fahotan'izy ireo ny Tompon'izy ireo, ary nomontsanin'ny Tompon'izy ireo avokoa ny tanànany.

فَكَذَّبُوْهُ فَعَقَرُوْهَا ۟ۙ فَدَمْدَمَ
عَلَيْهِمْ رَبُّهُمْ بِذَنْۢبِهِمْ فَسَوّٰىهَا ۝١٥

**16.** Ary tsy nampiasa loha ny amin'izay mety ho vokatr'izany Izy.

وَلَا يَخَافُ عُقْبٰهَا ۝١٦ ع


رُكوعها ١ سُورَةُ الَّيْلِ مَكِّيَّةٌ ٩٢ آياتها ٢٢


# Toko Faharoa Amby Sivyfolo - 92
## AL-LAÏL
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Amin'ny alalan'ny alina, rehefa mandrakotra!

وَالَّيْلِ اِذَا يَغْشٰى ۝٢

**3.** Sy amin'ny alalan'ny andro rehefa mihiratra,

وَالنَّهَارِ اِذَا تَجَلّٰى ۝٣

**4.** Sy amin'ny alalan'ny fahariana ny lahy sy ny vavy,

وَمَا خَلَقَ الذَّكَرَ وَالْاُنْثٰٓى ۝٤

**5.** Azo antoka fa miovaova ny ezaka ataonareo,

اِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتّٰى ۝٥

**6.** Koa ho an'izay manolotra sy izay tsara fanahy

فَاَمَّا مَنْ اَعْطٰى وَاتَّقٰى ۝٦

**7.** Ary mijoro ho vavolombelona amin'ny fahamarinan'ireo asa soa.

وَصَدَّقَ بِالْحُسْنٰى ۝٧

**8.** Hatosakay ho azy ny fahamorana *rehetra.*

فَسَنُيَسِّرُهٗ لِلْيُسْرٰى ۝٨

**9.** Fa ho an'izay kahihitra sy tsy mandraharaha *amim-piavonavonana.*

وَاَمَّا مَنْۢ بَخِلَ وَاسْتَغْنٰى ۝٩

**10.** Ary mitsipaka ireo asa soa.

وَكَذَّبَ بِالْحُسْنٰى ۝١٠

**11.** Hanamora ny lalan'ny fahoriana ho azy Izahay,

فَسَنُيَسِّرُهٗ لِلْعُسْرٰى ۝١١

**12.** Ary rehefa ho levona ny harembeny dia tsy hitondra famonjena ho azy izany.

وَمَا يُغْنِيْ عَنْهُ مَالُهٗٓ اِذَا تَرَدّٰى ۝١٢

**13.** Raha ny marina dia anjaranay ny mitarika;

اِنَّ عَلَيْنَا لَلْهُدٰى ۝١٣

**14.** Ary anay irery ihany ny any Ankoatra mbamin'izao rehetra izao.

وَاِنَّ لَنَا لَلْاٰخِرَةَ وَالْاُوْلٰى ۝١٤

**15.** Koa mampitandrina anareo koa Aho mikasika ny Afo miredareda.

فَاَنْذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظّٰى ۝١٥

**16.** Tsy hisy miditra any amin'ny afo afa-tsy ireo tena ratsy fitondran-tena,

لَا يَصْلٰىهَآ اِلَّا الْاَشْقَى ۝١٦

**17.** Izay mitsipaka *ny fahamarinana* sy izay mitodi-damosina.

ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٧

**18.** Fa ampanalavirina amin'izany kosa ny olo-marina,

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلْأَتْقَى ١٨

**19.** Izay manolotra ny harenany mba ahafahany midio,

ٱلَّذِي يُؤْتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٩

**20.** Fa tsy noho ny fananan'ny hafa tombon-tsoa amin'olona, no tsy maintsy anonerany azy indray.

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعْمَةٍ تُجْزَىٰٓ ٢٠

**21.** Raha tsy hoe *mandany ireo harenany izy* mba hanomezana fahafaham-po ny Tompony, Ilay Avo indrindra izany.

إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِ ٱلْأَعْلَىٰ ٢١

**22.** Ary tsy ho ela dia ho afa-po aminy Izy.

ع وَلَسَوْفَ يَرْضَىٰ ٢٢




Toko Fahatelo Amby Sivyfolo - 93

## AL-ḌOḤĀ

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Ary amin'ny alalan'ny famirapiratr'ilay hazavana amin'ny maraina,

وَٱلضُّحَىٰ ٢

**3.** Ary amin'ny alina rehefa manapariaka ny haiziny,

وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ٣

**4.** Tsy nandao anao ny Tomponao, ary tsy sorena taminao ihany koa Izy.

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ٤

**5.** Minoa marimarina fa ho anao dia hihatsara noho ny teo aloha ny fotoana ho avy rehetra.

وَلَلْءَاخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ ٱلْأُولَىٰ ٥

**6.** Ary hanolotra *izany* tsy ho ela ho anao ny Tomponao ka ho afa-po tokoa ianao.

وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰ ٦

**7.** Moa tsy efa hitany kamboty ianao; ary nanome fialofana ho anao Izy?

أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَآوَىٰ ٧

**8.** Ary nahita anao nivezivezy nikaroka Azy Izy, ka Izy mihitsy no mitarika *anao ho ao Aminy*.

وَوَجَدَكَ ضَآلًّا فَهَدَىٰ ٨

**9.** Ary nahita anao tao amin'ny tsy fisiana Izy ka nampanankarena anao.

وَوَجَدَكَ عَآئِلًا فَأَغْنَىٰ ٩

**10.** Noho izany aza mba mampijaly ny kamboty,

فَأَمَّا ٱلْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ ١٠

**11.** Ary aza akifikifika izay mila *vonjy aminao*,

وَأَمَّا ٱلسَّآئِلَ فَلَا تَنْهَرْ ١١

**12.** Ary ankalazao ny Fahasoavan'ny Tomponao.

وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ١٢ ع ١٢ ١٨




Toko Fahaefatra Amby Sivyfolo - 94

## AL-INSHIRĀḤ

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Moa tsy manokatra ho anao ny tratranao Izahay,

أَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ٢

**3.** Ary moa tsy nanamaivana anao tamin'ny zioganao Izahay

وَوَضَعْنَا عَنكَ وِزْرَكَ ٣

**4.** Izay nila hanapaka ny taolam-damosinao,

ٱلَّذِيٓ أَنقَضَ ظَهْرَكَ ٤

**5.** Ary moa tsy nanandratra ny lazanao ve Izahay?

وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ٥

**6.** Minoa marimarina fa misy ny fanamaivanana aorian'ireo fitsapana.

فَإِنَّ مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ٦

**7.** Eny, tena misy tokoa ny fanamaivanana aorian'ireo fitsapana.

إِنَّ مَعَ ٱلْعُسْرِ يُسْرًا ٧

**8.** Koa rehefa afaka amin'ireo *lahasanao mifanesy* ianao dia mitoloma amin-kerim-po,

فَإِذَا فَرَغْتَ فَٱنصَبْ ٨

**9.** Ary mitodia any amin'ny Tomponao *amin'ny fonao rehetra.*

وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَارْغَبْ ٩




Toko Fahadimy Amby Sivyfolo - 95

## AL-TĪN

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

**2.** Amin'ny alalan'ny Aviavy sy ny Oliva,

وَالتِّينِ وَالزَّيْتُونِ ٢

**3.** Sy *amin'ny alalan'ny* havoanan'i Sinaï,

وَطُورِ سِينِينَ ٣

**4.** Sy *amin'ny alalan'io* Tananan'ny filaminana io,

وَهَٰذَا الْبَلَدِ الْأَمِينِ ٤

**5.** Minoa marimarina fa noharianay tamin'ny endrika tsara indrindra ny olombelona,

لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ٥

**6.** Avy eo, raha manao ny *tsy rariny* izy dia hahilikay tahaka izay farany fadiranovana indrindra,

ثُمَّ رَدَدْنَاهُ أَسْفَلَ سَافِلِينَ ٦

**7.** Afa-tsy ireo mino sy manao asa soa; noho izany dia hisy valisoa tsy manam-petra ho azy ireny.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَلَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٧

**8.** Aorian'izany, inona intsony ary no mety hitarika anao hanohitra ny mikasika ny Fitsarana?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِالدِّينِ ٨

**9.** Moa tsy i Allāh ve no Mendrika indrindra amin'ireo mpitsara?

أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ ٩


ركوعها ١ — سُورَةُ الْعَلَقِ مَكِّيَّةٌ ٩٦ — آياتها ٢٠


## Toko Fahaenina Amby Sivyfolo - 96
## AL-‘ALAK

*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Vakio amin’ny anaran’ny Tomponao, Ilay nahary,

اِقْرَاْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِيْ خَلَقَ ②

**3.** Nahary ny olombelona avy tamin’ny vaingan-dra.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ عَلَقٍ ③

**4.** Vakio! Ary ny Tomponao no malala tanana indrindra.

اِقْرَاْ وَرَبُّكَ الْاَكْرَمُ ④

**5.** Izay mampianatra ny olombelona tamin’ny alàlan’ny penina

الَّذِيْ عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ⑤

**6.** Nampianatra ny olombelona izay zava-tsy hainy.

عَلَّمَ الْاِنْسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ⑥

**7.** Tsia fa raha ny marina dia mandika lalàna ny olombelona,

كَلَّآ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَيَطْغٰىٓ ⑦

**8.** Satria mihevi-tena ho mahaleotena izy.

اَنْ رَّاٰهُ اسْتَغْنٰى ⑧

**9.** Minoa marimarina fa mankany amin’ny Tomponao no fiverenana.

اِنَّ اِلٰى رَبِّكَ الرُّجْعٰى ⑨

**10.** Moa hainao ilay nisakana

اَرَءَيْتَ الَّذِيْ يَنْهٰى ⑩

**11.** Mpanompo iray *avy Aminay* rehefa mivavaka izy?

عَبْدًا اِذَا صَلّٰى ⑪

**12.** Lazao Amiko raha manaraka ny lala-mahitsy izy.

اَرَءَيْتَ اِنْ كَانَ عَلَى الْهُدٰىٓ ⑫

**13.** Na raha mandidy ny hanaovana ny tsara izy,

اَوْ اَمَرَ بِالتَّقْوٰى ⑬

**14.** Lazao amiko, raha mitsipaka *ny fahamarinana ny mpisakana* sy ary mivadika, dia inona no hanjo azy?

اَرَءَيْتَ اِنْ كَذَّبَ وَتَوَلّٰى ⑭

**15.** Tsy fantany ve fa mahita *azy* i Allāh?

اَلَمْ يَعْلَمْ بِاَنَّ اللّٰهَ يَرٰى ⑮

**16.** Tsia fa raha tsy mihova hevitra izy dia hisambotra azy marina tokoa

كَلَّا لَئِنْ لَّمْ يَنْتَهِ ۙ لَنَسْفَعًا

Izahay ary hitaritarika azy amin'ny sangany,

بِالنَّاصِيَةِ ﴿١٦﴾

**17.** Sanga mpamitaka sady meloka.

نَاصِيَةٍ كَاذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٧﴾

**18.** Amin'izay fotoana izay, aoka izy hiantso ireo sakaizany,

فَلْيَدْعُ نَادِيَهُ ﴿١٨﴾

**19.** Hiantso ireo anjelin'ny Afobe Izahay.

سَنَدْعُ الزَّبَانِيَةَ ﴿١٩﴾

**20.** Tsia, aza manaraka azy, fa miakohofa ianao ary manatona *an'Andriamanitra.*

كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَاسْجُدْ وَاقْتَرِبْ ﴿٢٠﴾




Toko Fahafito Amby Sivyfolo - 97

AL-KADR

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Minoa marimarina fa nampidina azy nadritra ny alin'ny Fanapahana Izahay.

إِنَّا أَنْزَلْنَاهُ فِي لَيْلَةِ الْقَدْرِ ﴿٢﴾

**3.** Ary iza no hampahafantatra anao hoe inona ny alin'ny Fanapahana?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا لَيْلَةُ الْقَدْرِ ﴿٣﴾

**4.** Ny Alin'ny Fanapahana dia manandanja lavitra noho ny volana arivo.

لَيْلَةُ الْقَدْرِ خَيْرٌ مِنْ أَلْفِ شَهْرٍ ﴿٤﴾

**5.** Mandritra izany no idinan'ireo Anjely sy ny Fanahy amin'ny alalan'ny didy avy amin'ny Tompon'izy ireo – mikasika ny zava-drehetra.

تَنَزَّلُ الْمَلَائِكَةُ وَالرُّوحُ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ مِنْ كُلِّ أَمْرٍ ﴿٥﴾

**6.** Hiadanana *avokoa ny rehetra* mandra-piposaky ny mangiran-dratsy.

سَلَامٌ هِيَ حَتَّىٰ مَطْلَعِ الْفَجْرِ ﴿٦﴾

 ركوعها ١ — سُوْرَةُ الْبَيِّنَةِ مَدَنِيَّةٌ ٩٨ — اٰياتها ٩ 

## Toko Fahavalo Amby Sivyfolo - 98
## AL-BAYYINAH
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Ireo tsy mpino avy amin'ireo olon'ny boky sy ireo mpanompo sampy dia tsy te hiala amin'ny tsy finoany eny fa na dia efa tonga teo amin'izy ireo aza ny porofo mazava.

لَمْ يَكُنِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ
الْكِتٰبِ وَ الْمُشْرِكِيْنَ مُنْفَكِّيْنَ حَتّٰى
تَاْتِيَهُمُ الْبَيِّنَةُ ۙ ٢

**3.** Izay Iraka iray avy amin'i Allāh hitory amin'izy ireo ireo Soratra Masina,

رَسُوْلٌ مِّنَ اللّٰهِ يَتْلُوْا صُحُفًا مُّطَهَّرَةً ۙ ٣

**4.** Izay ahitana didy maro sy mateza.

فِيْهَا كُتُبٌ قَيِّمَةٌ ؕ ٤

**5.** Ary ireo izay notolorana ny Boky dia tsy lasa voazarazara raha tsy efa nihatra tamin'izy ireo ny porofo azo tsapain-tanana.

وَ مَا تَفَرَّقَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ اِلَّا مِنْۢ
بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ الْبَيِّنَةُ ؕ ٥

**6.** Ary tsy nahazo afa-tsy ny didy mikasika ny hanasinana an'i Allāh izy ireo, amin-kitsim-po manoloana Azy sy ao anatin'ny fankatoavana ary amin'ny fitodiana makany Aminy. Ary ny Fivavahana, sy ny fandoavana ny Zakāt. Ary izany no fivavahan'*ireo olona mihazo* ny lala-mahitsy.

وَ مَاۤ اُمِرُوْۤا اِلَّا لِيَعْبُدُوا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ
لَهُ الدِّيْنَ ۙ۬ حُنَفَآءَ وَ يُقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَ
يُؤْتُوا الزَّكٰوةَ وَ ذٰلِكَ دِيْنُ الْقَيِّمَةِ ؕ ٦

**7.** Raha ny marina, ireo izay mandà ny hino avy amin'ireo olon'ny boky sy ireo mpanompo sampy dia ho any amin'ny Afon'ny Helo, hitoetra any maharitra. Izy ireny no ratsy indrindra amin'ny zavaboary.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ وَ
الْمُشْرِكِيْنَ فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ
اُولٰٓئِكَ هُمْ شَرُّ الْبَرِيَّةِ ؕ ٧

**8.** Raha ny marina, ireo izay mino sy manao asa soa, izy ireo no zavaboary tsara indrindra.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ۙ
اُولٰٓئِكَ هُمْ خَيْرُ الْبَرِيَّةِ ؕ ٨

**9.** Eo anilan'ny Tompon'izy ireo no valisoa ho azy ireo. Sahan'ny mandrakizay, izay misy rano mikoriana; hitoetra ao mandrakizay izy ireo. Tena afa-po amin'izy ireo i Allāh, ary afa-po amin'i Allāh izy ireo. Ho amin'izay matahotra ny Tompony izany.

جَزَآؤُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ؕ رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمْ وَرَضُوْا عَنْهُ ؕ ذٰلِكَ
لِمَنْ خَشِيَ رَبَّهٗ ﴿٩﴾ ع ٩ ٢٣




Toko Fahasivy Amby Sivyfolo - 99

## AL-ZILZĀL

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Rehefa mihontsona noho ny fihovotrovohana mahery vaika ny tany,

اِذَا زُلْزِلَتِ الْاَرْضُ زِلْزَالَهَا ﴿٢﴾

**3.** Ary hampitosaka ireo entamavesany ny tany,

وَاَخْرَجَتِ الْاَرْضُ اَثْقَالَهَا ﴿٣﴾

**4.** Ary hilaza hoe ny olombelona: "Fa inona no manjo ny tany?"

وَقَالَ الْاِنْسَانُ مَا لَهَا ﴿٤﴾

**5.** Amin'izay fotoana izay dia hanambara ireo tsiambaratelony izy;

يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ اَخْبَارَهَا ﴿٥﴾

**6.** Satria izany no andidian'ny Tomponao azy.

بِاَنَّ رَبَّكَ اَوْحٰى لَهَا ﴿٦﴾

**7.** Amin'izay fotoana izay dia handroso hanao andiany maro samihafa ireo olombelona mba hanehoana amin'izy ireo *ny vokatry ny asan'izy ireo.*

يَوْمَئِذٍ يَّصْدُرُ النَّاسُ اَشْتَاتًا ۙ لِّيُرَوْا
اَعْمَالَهُمْ ﴿٧﴾

**8.** Koa na iza na iza nanao na dia ny faran'izay bitika indrindra amin'ny tsara aza dia ahita ihany koa,

فَمَنْ يَّعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا يَّرَهٗ ﴿٨﴾

**9.** Ary na iza na iza nanao na dia faran'izay bitika indrindra amin'ny ratsy aza dia hahita ihany koa!

وَمَنْ يَّعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَّرَهٗ ﴿٩﴾ ع ٩ ٢٤




Toko Fahazato - 100

## AL-‘ĀDIYĀT

*(Nambara talohan’ny Hijra)*

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿١﴾

**1.** Amin’ny anaran’i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

وَالۡعٰدِيٰتِ ضَبۡحًا ﴿٢﴾

**2.** Amin’ny alalan’ireo soavaly mpanala hazakazaka miefonefona,

فَالۡمُوۡرِيٰتِ قَدۡحًا ﴿٣﴾

**3.** Izay mampiahaka ireo kilalaon’Afo,

فَالۡمُغِيۡرٰتِ صُبۡحًا ﴿٤﴾

**4.** Sy mibosesika amin’ny mangiran-dratsy,

فَاَثَرۡنَ بِهٖ نَقۡعًا ﴿٥﴾

**5.** Ary mampitora-jofo ny vovoka, vokatr’izany,

فَوَسَطۡنَ بِهٖ جَمۡعًا ﴿٦﴾

**6.** Ka tafiditra hatrany amin’ny fon’ireo *andiam-pahavalo.*

اِنَّ الۡاِنۡسَانَ لِرَبِّهٖ لَـكَنُوۡدٌ ﴿٧﴾

**7.** Minoa marimarina fa tsy mahavaly fitia amin’ny Tompony ny olombelona;

وَاِنَّهٗ عَلٰى ذٰلِكَ لَشَهِيۡدٌ ﴿٨﴾

**8.** Ary minoa marimarina fa vavolombelon’izany izy.

وَاِنَّهٗ لِحُبِّ الۡخَيۡرِ لَشَدِيۡدٌ ﴿٩﴾

**9.** Ary minoa marimarina fa adalan’ny fitiavan-karena izy,

اَفَلَا يَعۡلَمُ اِذَا بُعۡثِرَ مَا فِى الۡقُبُوۡرِ ﴿١٠﴾

**10.** Koa tsy fantany ve fa rehefa hatsangana amin’ny maty ireo ao ampasana,

وَحُصِّلَ مَا فِى الصُّدُوۡرِ ﴿١١﴾

**11.** Ka haboraka izay miafina ao ampo,

اِنَّ رَبَّهُمۡ بِهِمۡ يَوۡمَـئِذٍ لَّخَبِيۡرٌ ﴿١٢﴾ ع

**12.** Dia azo antoka fa tena hahalala ny zava-drehetra mikasika azy ireo ny Tompon’izy ireo amin’izany andro izany.



## Toko Fahairaika Amby Zato - 101
## AL-KĀRI‘AH
*(Nambara talohan’ny Hijra)*

**1.** Amin’ny anaran’i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Ny Loza lehibe!

ٱلۡقَارِعَةُ ٢

**3.** Inona ny Loza lehibe?

مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٣

**4.** Ary inona no hampahafantatra anao hoe inona ny loza lehibe?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا ٱلۡقَارِعَةُ ٤

**5.** Ny andro izay hahatonga ny olona ho toy ny lolompaty miparitaka,

يَوۡمَ يَكُونُ ٱلنَّاسُ كَٱلۡفَرَاشِ ٱلۡمَبۡثُوثِ ٥

**6.** Ary ho tonga toy ny volon-ondry voatsikera ireo tendrombohitra.

وَتَكُونُ ٱلۡجِبَالُ كَٱلۡعِهۡنِ ٱلۡمَنفُوشِ ٦

**7.** Koa ho an’izay mavesatra ny lela-mizanany,

فَأَمَّا مَن ثَقُلَتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٧

**8.** Dia hanaram-po amin’ny fiainan-tsambatra izy.

فَهُوَ فِي عِيشَةٖ رَّاضِيَةٖ ٨

**9.** Fa ho an’izay maivana kosa ny lela-mizanany,

وَأَمَّا مَنۡ خَفَّتۡ مَوَٰزِينُهُۥ ٩

**10.** Dia ny Afobe no ho reniny.

فَأُمُّهُۥ هَاوِيَةٞ ١٠

**11.** Ary inona no hampahafantatra anao an’izany?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا هِيَهۡ ١١

**12.** Afo mandoro izany.

نَارٌ حَامِيَةُۢ ١٢




سُورَةُ التَّكَاثُرِ مَكِّيَّةٌ ١٠٢




## Toko Faharoa Amby Zato - 102
## AL-TAKĀTHOR
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**2.** Ireo fifandrafesana *eo amin'ny fikatsahana izay hampitombo harena eto an-tany* no mahatonga anareo ho lavitra an'i Allāh.

أَلْهَاكُمُ التَّكَاثُرُ ②

**3.** Mandra-pahatongan'ny fotoana hahatongavanareo any am-pasana.

حَتَّىٰ زُرْتُمُ الْمَقَابِرَ ③

**4.** Tsia, fa mbola hahafantatra tsy ho ela ianareo,

كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ④

**5.** Averina ihany fa hahafantatra tsy ho ela ianareo-

ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُونَ ⑤

**6.** Tsia, fa raha mba mahafantatra izany amim-pahatokisana mantsy ianareo,

كَلَّا لَوْ تَعْلَمُونَ عِلْمَ الْيَقِينِ ⑥

**7.** Dia azo antoka fa hahita ny Afobe *dien'ny etý amin'izao fiainana izao* ianareo.

لَتَرَوُنَّ الْجَحِيمَ ⑦

**8.** Eny, minoa marimarina fa hahita izany amin'ny maso tsy miangatra ianareo.

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ الْيَقِينِ ⑧

**9.** Koa amin'izay andro izay dia hanontaniana anareo ny kaonty momba ireo tombontsoa *izay natolotra anareo tety an-tany.*

ثُمَّ لَتُسْأَلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ النَّعِيمِ ⑨ ع ١ ٩ ٢٧




Toko Fahatelo Amby Zato - 103

## AL-'AṢR

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

وَالْعَصْرِ ②

**2.** Amin'ny alalan'ny fotoana *izay mandalo*

إِنَّ الْإِنْسَانَ لَفِي خُسْرٍ ③

**3.** Azo antoka fa ao amin'ny fahaverezana mandrakariva ny olombelona

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
ع ٤ ٢٨ وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ ۙ وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ ④

**4.** Afa-tsy ireo izay mino ny manao asa soa, ary mifampitaona handala ny fahamarinana, sy mifampitaona ho amin'ny faharentana.




Toko Fahaefatra Amby Zato - 104

## AL-HOMAZAH

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

وَيْلٌ لِكُلِّ هُمَزَةٍ لُمَزَةٍ ②

**2.** Loza ho an'ny mpanaratsy rehetra, sy ny mpanendrikendrika rehetra,

الَّذِي جَمَعَ مَالًا وَعَدَّدَهُ ③

**3.** Izay mangoron-karena ary tsy mitsahatra manisa izany.

يَحْسَبُ أَنَّ مَالَهُ أَخْلَدَهُ ④

**4.** Mihevitra izy fa hahatonga azy ho tsy mety maty izany harenany izany.

كَلَّا ۖ لَيُنْبَذَنَّ فِي الْحُطَمَةِ ⑤

**5.** Tsia, fa tena hatsipy marina tokoa ao amin'ny famaizana mpamotika izy.

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الْحُطَمَةُ ⑥

**6.** Ary inona no hampahafantatra anao hoe inona ny famaizana mpamotika?

**7.** Afo mirehetra avy amin'i Allāh izany,

نَارُ اللَّهِ الْمُوقَدَةُ ﴿٧﴾

**8.** Nivoaka avy eo amin'ireo fo;

الَّتِي تَطَّلِعُ عَلَى الْأَفْئِدَةِ ﴿٨﴾

**9.** Ary hahiboka eo ambonin'izy ireo,

إِنَّهَا عَلَيْهِم مُّؤْصَدَةٌ ﴿٩﴾

**10.** Atao andry mivelatra izany.

فِي عَمَدٍ مُّمَدَّدَةٍ ﴿١٠﴾ ع




Toko Fahadimy Amby Zato - 105
AL-FĪL
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Tsy hitanao ve hoe nanao ahoana no niadidian'ny Tomponao ny vahoakan'i Elefanta?[88]

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِأَصْحَابِ الْفِيلِ ﴿٢﴾

**3.** Tsy nitondra tsy fahombiazana tamin'ny tetik'adin'izy ireo ve Izy?

أَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِي تَضْلِيلٍ ﴿٣﴾

**4.** Ary nandefa vorona zavontany teo amin'izy ireo Izy,

وَأَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا أَبَابِيلَ ﴿٤﴾

**5.** Izay *nihinana ny fatin'izy ireo* tamin'ny alalan'ny fanakapohona azy ireo tamin'ny vato dilatra.

تَرْمِيهِم بِحِجَارَةٍ مِّن سِجِّيلٍ ﴿٥﴾

**6.** Ary nataony zary toy ny bozaka voakapa sy voatsako izy ireo.

فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّأْكُولٍ ﴿٦﴾ ع

---

88 Ny vahoakan'i Abraha, ilay mpanjaka lefitr'ilay mpanjaka Kristianina tao Abyssinie, tao Yémen izay nanafika an'i Lameka.




Toko Fahaenina Amby Zato - 106
AL-KORAISH
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Mba hamatorana ireo Koraishita –

لِاِيْلٰفِ قُرَيْشٍ ②

**3.** Mba hampifandraisana azy ireo amin'ny dia izay ataon'izy ireo mandritra ny ririnina sy fahavaratra *mihazo an'i Lameka.*

اٖلٰفِهِمْ رِحْلَةَ الشِّتَآءِ وَالصَّيْفِ ③

**4.** Koa mba hankatoa ny Tompon'itý trano itý izy ireo,

فَلْيَعْبُدُوْا رَبَّ هٰذَا الْبَيْتِ ④

**5.** Ilay nanome hanina azy ireo handresena ny hanoanana, ary nanome azy ireo filaminan-tsaina nanoloana ny tahotra.

الَّذِيْٓ اَطْعَمَهُمْ مِّنْ جُوْعٍ ۙ۬ وَّاٰمَنَهُمْ
مِّنْ خَوْفٍ ⑤ ع ٢١




Toko Fahafito Amby Zato - 107
AL-MĀ'ŌN
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Moa hitanao ilay nandà ny finoana?

اَرَءَيْتَ الَّذِيْ يُكَذِّبُ بِالدِّيْنِ ②

**3.** Izy no ilay nandroaka ny kamboty,

فَذٰلِكَ الَّذِيْ يَدُعُّ الْيَتِيْمَ ③

**4.** Ary tsy nitarika ny hafa hanome hanina ny mahantra.

وَلَا يَحُضُّ عَلٰى طَعَامِ الْمِسْكِيْنِ ④

**5.** Noho izany dia loza ho an'ireo mivavaka,

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّيْنَ ⑤

**6.** Nefa manao tsirambina ny fivavahana nataony.

الَّذِيْنَ هُمْ عَنْ صَلَاتِهِمْ سَاهُوْنَ ⑥

**7.** Te ho hitan'ny olona fotsiny ihany izy ireny,

الَّذِيْنَ هُمْ يُرَآءُوْنَ ۝٧

**8.** Ary mandà ny hanefa fiantrana ara-dalàna.

وَيَمْنَعُوْنَ الْمَاعُوْنَ ۝٨ ع ١/٨/٣٢




Toko Fahavalo Amby Zato - 108

## AL-KAÔTHAR

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Azo antoka fa efa nanolotra *harena* sesehena ho anao Izahay;

إِنَّآ أَعْطَيْنٰكَ الْكَوْثَرَ ۝٢

**3.** Noho izany dia mivavaha amin'ny Tomponao, ary manaova sorona maro.

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ۝٣

**4.** Minoa marimarina fa ny fahavalonao no tsy hahazo taranaka.

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْأَبْتَرُ ۝٤ ع ١/٤/٣٣




Toko Fahasivy Amby Zato - 109

## AL-KĀFIRŌN

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Lazao hoe: "O, ianareo tsy mpino!"

قُلْ يٰٓأَيُّهَا الْكٰفِرُوْنَ ۝٢

**3.** "Tsy hivavaka amin'izay ivavahanareo aho,"

لَآ أَعْبُدُ مَا تَعْبُدُوْنَ ۝٣

**4.** "Ary tsy hivavaka amin'izay ivavahako ianareo,"

وَلَآ أَنْتُمْ عٰبِدُوْنَ مَآ أَعْبُدُ ۝٤

**5.** "Ary tsy hivavaka *mihitsy* amin'izay ivavahanareo aho,"

وَلَآ أَنَا عَابِدٌ مَّا عَبَدْتُّمْ ۝٥

**6.** "Ary tsy hivavaka amin'izay ivavahako ianareo,"

وَلَآ أَنْتُمْ عٰبِدُوْنَ مَآ أَعْبُدُ ۝٦

**7.** "Anareo ny fivavahanareo ary ahy ny fivavahako."

لَكُمْ دِينُكُمْ وَلِيَ دِينِ ⑦




Toko Fahafolo Amby Zato - 110
AL-NAṢR
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**2.** Rehefa tonga ny fanampian'i Allāh sy ny fandresena,

إِذَا جَاءَ نَصْرُ اللَّهِ وَالْفَتْحُ ②

**3.** Ka hahita ny olombelona miditra manao an-diany ao amin'ny fivavahan'i Allāh ianao,

وَرَأَيْتَ النَّاسَ يَدْخُلُونَ فِي دِينِ اللَّهِ أَفْوَاجًا ③

**4.** Dia derao amin'ny Voninahiny ny Tomponao, ary mitalahoa ny Famelàny, minoa marimarina fa Izy no Ilay Miverina matetika ombam-pangorahana indrindra.

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ ۚ إِنَّهُ كَانَ تَوَّابًا ④




Toko Fahairaika Ambin'ny Folo Amby Zato - 111
AL-LAHAB
*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**2.** Ho levona anie ny tanan'i Abo Lahab[89], ary mba ho levona ihany koa anie izy.

تَبَّتْ يَدَا أَبِي لَهَبٍ وَتَبَّ ②

**3.** Tsy hitondra famonjena ho azy ny harenany sy izay azony.

مَا أَغْنَىٰ عَنْهُ مَالُهُ وَمَا كَسَبَ ③

[89] Abo Lahab "ny Rain'ny Lela afo" izay midika hoe olona bibibiby toetra sy mpikomy, izay mampitraotra ny fahatezan'ny hafa.

**4.** Tsy ho ela dia hiditra ao amin'ny afo mivaivay izy;

سَيَصْلٰى نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ﴿٤﴾

**5.** Ary ny vadiny *koa*, ilay mpampiely tsaho.

وَّامْرَاَتُهٗ ؕ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ﴿٥﴾

**6.** Hisy fehivozona vita amin'ny ratin'antrendry voarandrana ny vozony.

فِيْ جِيْدِهَا حَبْلٌ مِّنْ مَّسَدٍ ﴿٦﴾ ع ١ ٣٦




Toko Faharoa Ambin'ny Folo Amby Zato - 112

AL-IKHLĀṢ

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Lazao hoe: "Izy no i Allāh, ilay Tokoana;

قُلْ هُوَ اللّٰهُ اَحَدٌ ﴿٢﴾

**3.** "I Allāh, ilay mahaleo tena; ary Izy no Ilay italahoan'ny rehetra."

اَللّٰهُ الصَّمَدُ ﴿٣﴾

**4.** "Sady tsy niteraka Izy no tsy nateraka ihany koa;"

لَمْ يَلِدْ ۙ وَلَمْ يُوْلَدْ ﴿٤﴾

**5.** "Ary tsy misy toa Azy na oviana na oviana."

وَلَمْ يَكُنْ لَّهٗ كُفُوًا اَحَدٌ ﴿٥﴾ ع ١ ٣٧




Toko Fahatelo Ambin'ny Folo Amby Zato - 113

AL-FALAK

*(Nambara talohan'ny Hijra)*

**1.** Amin'ny anaran'i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Lazao hoe: "Mitady fialofana eo amin'ny Tompon'ny mangiran-dratsy aho,"

قُلْ اَعُوْذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ﴿٢﴾

**3.** "Manoloana ny ratsy amin'ireo nohariany."

مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ ﴿٣﴾

4. “Sy manoloana ny ratsin’ny alina rehefa mihanaka izany,”

وَمِنْ شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ۝٤

5. “Ary manoloana ny ratsin’ireo izay mitsoka ireo vona *mba hamahana azy ireny,”*

وَمِنْ شَرِّ النَّفّٰثٰتِ فِى الْعُقَدِ ۝٥

6. “Ary manoloana ny ratsin’ireo mpialona rehefa mialona izy.”

وَمِنْ شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ۝٦ ع ٣٨




Toko Fahaefatra Ambin’ny Folo Amby Zato - 114

## AL-NĀS

*(Nambara talohan’ny Hijra)*

1. Amin’ny anaran’i Allāh, ilay Be Fahasoavana sady Be Indra fo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

2. Lazao hoe: “Mitady fialofana ao amin’ny Tompon’ny olombelona aho.”

قُلْ أَعُوْذُ بِرَبِّ النَّاسِ ۝٢

3. “Ilay Mpanjakan'ny olombelona,”

مَلِكِ النَّاسِ ۝٣

4. “Ilay Andraimanitry ny olombelona,”

إِلٰهِ النَّاسِ ۝٤

5. “Manoloana ny ratsy ataon'ireo mpitakoritsika mpanao am-po,”

مِنْ شَرِّ الْوَسْوَاسِ ۥ الْخَنَّاسِ ۝٥

6. “Izay mitakoritsika ao am-pon'ireo olombelona,”

الَّذِيْ يُوَسْوِسُ فِيْ صُدُوْرِ النَّاسِ ۝٦

7. “Avy amin'ireo Jiny sy ireo olombelona.”

مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ ۝٧ ع ٣٩

**Vavaka izay atao rehefa avy namaky hatramin'ny farany ny Kor'any Masina.**

Allāh ô! Hiantrao aho amin'ny alalan'itỳ Kor'any lehibe itỳ,

اَللّٰهُمَّ ارْحَمْنِيْ بِالْقُرْاٰنِ الْعَظِيْمِ

Ary ataovy ho Mpitatana, sy Fahazavana iray

وَاجْعَلْهُ لِيْ اِمَامًا وَّنُوْرًا

sy Taridalana iray ary Indra-fo ho ahy izany.

وَّهُدًى وَّرَحْمَةً

Allāh ô! Ampatsiahivo ahy izay tsy tsaroako ao anatin'izany,

اَللّٰهُمَّ ذَكِّرْنِيْ مِنْهُ مَا نَسِيْتُ

Ary ampianaro ahy izay tsy fantatro,

وَعَلِّمْنِيْ مِنْهُ مَاجَهِلْتُ

Ary ataovy ho sakafo mahavelona ahy ny fitoriana izany andro sy alina,

وَارْزُقْنِيْ تِلَاوَتَهٗ اٰنَاءَ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ

Ary ho porofo hiandany aminko izany, ry Tompon'izao tontolo izao!

وَاجْعَلْهُ لِيْ حُجَّةً يَّا رَبَّ الْعَالَمِيْنَ

## FANAZAVAN-TENY

***Abō Lahb:*** Ny tena anarany dia i 'Abd-al-'Ozza ary izy dia rahalahandrain'i Mpaminany Masina.

***Al-Djōdī:*** Io dia tendrombohitra iray mampisaraka an'i Armenia amin'ny faritra atsimon'i Mesopotamia ary ny faritr'i Assiria izay honenan'ireo Kiorda, ary noho izany no nahatonga io tendrombohitra io nantsoina hoe Kardo na Gardo saingy ireo Grika kosa dia niantso azy hoe Gordyaei. Tokony ho eo amin'ireo tendrombohitra Bordyaei ireo no ho hita ilay ireo sisa tavela tamin'ilay sambo fiaran'i Noa, ary voalaza fa ny Mpanjaka Heraclios dia nandeha niainga tamin'ny tananan'i Thamanin ka hatrany amin'ny tendrombohitra Al-Djōdī ary nahita ny toerana nisy ilay Sambofiara. Eny fa na taloha aza dia nisy ilay tantara lehibe mikasika ilay Monastera izay antsoina hoe "Ilay Monasteran'ny Sambofiara". (Jereo 11:44)

***Allāh:*** Ilay anarana hiantsoana an-Andriamanitra.

***Al-Safa-oal-Maroa:*** Havoana roa eo akaikin'ny Ka'ba any Lameka no hampifandraisan'ny tantara arabo sy ireo fomba islamika ny tantaran'i Hagara sy Ismaela. Nandao azy ireo teo anilan'ireo havoana ireo tany an-tany hefitra i Abrahama. Niazakazaka teo anelanelan'ireo impito misesy I Agara mba hitady rano ho an'ny zanany, ary ireo fiodidinana im-pito eo amin'ireo havoana ireo ihany koa dia isan-ireo zavatra atao ao anatin'ny fivahinianana masina.

***'Arafāt:*** Anarana nomena ilay lemaka na lohasaha iray izay dimy ambin'ny folo kilometatra miala an'i Lameka ao amin'izany toerana izany no hanaovan'ireo mpanao fivainianana masina ny andro faha sivy mandritran'ny volana Dhōl-Ḥidjja mandra-pahatongan'ny vavaka 'Asr.

***Ataoma:*** ny zavatra kely indrindra amin'ny raha rehetra.

***B'al:*** Io dia andriamanitra ao amin'ny tantara sy ny fomban-dry zareo ao amin'ny faritra Afovoany Antsinanana (Moyen orient). (Jereo: 37:126)

***Badr:*** Dia midika ara-bakiteny hoe "Volana fenomenana", izy io dia tanana izay manamorona ny lalana eo anelanelan'i Lameka sy Medina. Tao no nisy ny ady voalohany teo amin'ireo Miozilmana sy ireo Koraisita avy ao Lameka. Ary tena nahazo kapoka mafy dia mafy ireo Koraisita tamin'izany ady izany.

***Bekka:*** Anaran'ilay lohasahan'i Lameka.

***Caravane*:** mpifanjohy

***Dhon-Nōn na Ṣāhib-ol-Hōt:*** Ny Mpaminany Jonasa.

***Dhol-K̲arnain:*** Entina milaza ny mpanjaka Syrios, ilay mpanorina ny fanjakana Mèdo-Perse.

***Djālōt:*** Ny anarana mifanaraka amin'io ao amin'ny Baiboly dia i Goliata. (I Sam. 17:4) izay midika hoe ilay fanahy mpiazakazaka, mpandrava ary mpamotika na koa "mpitarika iray" na "olona iray tena goavana".

***Dirham*:** Vola fampiasa any amin'io faritra io. Ohatra: ariary

***Dote:*** Fananana izay homen'ny lehilahy ho an'ny vadiny rehefa hanambady.

***Ḥadj:*** Fivahinianana masina any amin'ny Ka'ba (Lameka).

***Ḥonain:*** Toerana iray tamin'ny ady lehibe iray teo amin'ny Mpaminany Masina sy foko sasantsasany tamin'ireo mpanompo sampy tany Arabia tamin'ny taona 8 tao aorian'ny Hijra. Io toerana io dia valopolo kilometatra any antsimo antsinanan'i Lameka no misy azy.

***Iblīs:*** Fanahy ratsy izay tena nahakivy ny indrafon-Andriamanitra noho ny tsy fankatoavany, ka namela azy ho be ahiahy sy ampifangaro ny zava-drehetra. Iblīs ihany koa dia midika hoe herin'ny ratsy izay miavaka amin'ny herin'ny tsara.

***Idrīs:*** Esdrasa toy izay voalazan'ny Baiboly.

